Аҳмади Дониш. «Наводир-ул-вақоеъ»,
китоби 1, Душанбе, «Дониш», 1988, саҳ. 287.

«Наводир-ул-вақоеъ» – яке аз осори барҷастаи илмӣ-адабии донишманди бузург Аҳмади Дониш буда, аз муқаддима ва бисту як фасл иборат аст. Асар дар ҳудуди солҳои 1875-1882 таълиф ёфта, ҳамчун қуллаи баланди эҷодиёти адиби беҳамтои халқи тоҷик маъмул аст.

Матни илмию интиқодӣ бо тасҳеҳу муқобалаи:
Алиқул Девонақулов, Акбар Боғбони Фирдавс, Олия Зиёвиддинова, Меҳрӣ Бакоева, Одина Ҳомидов, Сурайё Раҳимзода, Мамадҷон Гулрӯзов, Муҳаммадраҳим Исоев

*Ба муносибати ҷашни 150-солагии таваллуди мутафаккир ва маорифпарвари бузург нашр карда мешавад.*

## «НАВОДИР-УЛ-ВАҚОЕЪ»-и АҲМАДИ ДОНИШ

Аҳмад ибни Носири Сиддиқии Бухорӣ, ки дар таърихи илму маърифати тоҷик бо Аҳмади Дониш ё худ Аҳмади Қалла маъруф мебошад, дар соли 1827 дар Бухоро таваллуд ёфтааст.[1] Вай баъд аз хатми мадраса ва махсусан бо саъю кӯшиш ва истоъдоди фитрии худ илмҳои маъмули замонаашро ба тариқи бояду шояд омӯхта, дар арсаи илму маданият ҳамчун файласуфи машҳур, адиби баркамол, ситорашиноси беҳамто, хаттоту наққоши моҳир ва сиёсатмадори бузург мавқеъ пайдо менамояд. Маҳсули илмӣ-адабии ӯ, ки имрӯз бо унвонҳои «Наводир-ул-вақоеъ», «Манозир-ул-кавокиб», «Таърихча», «Меъёр-ут-тадайюн», «Ар-рисола фи аъмол-ул-кура», инчунин дар чандин дафтарҳои мусаввада ва хотироти ӯ ба мо расидаанд, аз ҷиҳати доираи мавзӯъот ва тарзу усули нави ҳалли масъалаҳои иҷтимоию фалсафӣ қимат ва аҳамияти ниҳоят бузурге дорад.[2] Аммо дар маҷмӯи мероси адабию илмии Аҳмади Дониш «Наводир-ул-вақоеъ» бо мундариҷаи ғоявӣ-илмӣ ва қимати фалсафӣ-адабӣ мақому манзалати машҳуре дорад.

«Наводир-ул-вақоеъ» дар таҳрир ва нақшаи аввали муаллиф дар ҳудуди солҳои 1868-1873 навишта шуда, пас аз соли 1875 Аҳмади Дониш онро чанд бор аз нав таҳрир

---

[1] Нигаред: Айнӣ С., Куллиёт, ҷ. 7, «Ирфон», 1962, с.29-41; Турсун-заде М. На пути к солнцу человечества, Журн. «Гулистан», № 1, с.11-23; Бертельс Е.Э. Рукописи произведений Аҳмада-Каллэ, Труды Таджикистанской базы АН СССР, т. III, Л., 1936 с. 7-28; Расул Ҳодизода, Аҳмади Дониш, «Ирфон», 1960; Мутафаккири бузурги тоҷик, журн, «Шарқи сурх», 1960, № 5, с. 142-153; Аҳмади Дониш, Тарҷумаи ҳол ва мероси адабию илмӣ, «Ирфон», 1976; Раҷабов З. Ш. Маорифпарвар Аҳмади Дониш, «Ирфон», 1964; Богоутдинов А. М. Очерки по истории таджикской философии, 1961, с. 264-308; Улуғзода С., Аҳмади Дониш, 1946.

[2] Дар бораи тавсифи мероси адабию илмӣ ва баёни мухтасари мундариҷаи асарҳои Аҳмади Дониш ба китоби Р. Ҳодизода (Аҳмади Дониш, Ирфон, 1976) муроҷиат шавад.

ва танзим намудааст. Асар аз бисту се боби алоҳидаи ба ҳам алоқаманд иборат буда, масъалаҳои тарбияи инсон, муайян кардани мавқеи маърифат дар такомули фарди ҷамъиятӣ, танқиди ҳаёти феодалӣ, мазаммати зулму истибдод, васфи адлу адолат, тарзи нави идораи давлат, таассуроти сафарҳои Россия ва чанде ҳикояҳои фалсафию реалистиро дарбар мегирад. Оиди сабабҳои маҳдудияти эҷодиёти мутафаккир муҳаққиқ Расул Ҳодизода чунин меоварад:

«Аҳмади Дониш дар шароити таассуби дину хурофот ва ҳукмронии ҷаҳолати феодалии асри миёна ҳаёт ба сар бурда, ақида ва ҷаҳонбинии ӯ низ асосан дар муҳити тангу тори пуристибдоди аморати Бухоро ташаккул ёфтааст. Бинобар ин вай дар таҳлил ва тавзеҳи бисёр масъалаҳои иҷтимоӣ-ҷамъиятӣ, илмӣ-фалсафӣ ва ахлоқӣ-тарбиявӣ дар зери таъсири ақидаҳои дини ислом ва фалсафаи идеалистӣ буд. Ин усули тадқиқ ва таҳлили муаллиф асосан ду сабаб дошт.

Якум. Чунон ки дар боло гуфтем, Аҳмади Дониш дар муҳити феодалӣ асосан дар заминаи идеологияи диниву идеалистӣ тарбия ёфта буд ва ҳанӯз барои аз таъсиру бори ин идеология халос шудан шароити таърихиву иҷтимоӣ барои ӯ омода нашуда буд. Дар чунин вазъият вай табиист, ки дар бисёр масъалаҳои илмию фалсафӣ ҳанӯз побанди ҳамон ақидаҳои идеалистии асримиёнагӣ буд.

Дуюм. Аҳмади Дониш дар вақти таълифи осори худ пеш аз ҳама хонанда ва аҳли илму дониши замони худро дар назар дошт. Бинобар ин дар вақти ба хонаидаи он давр фаҳмондан ва талқин намудани ақидаҳои худ роҷеъ ба ин ё он масъала аз таълимот ва ақидаҳои маълум ва расмии он давр сарфи назар намудан мумкин набуд. Аҳмади Дониш ба хонандаи худ, ба рақиб ва ҳарифони ғоявии худ бояд исбот мекард, ки вай масъалаҳои муҳимми иҷтимоию сиёсӣ, ахлоқӣ-динӣ, фалсафӣ ва табииро дар доираи илму дониши расмии он давр, яъне дар доираи таълимоти китобҳои мӯътабари таълимии мадраса ва ғайра хеле хуб медонад ва ҳатто дар тавҷеҳу тафсири

бисёр нуктаҳо аз олимони «обрӯманди» замонаш як сару гардан болотар меистад.

Аммо дар ҳамин ақида ва афкори идеалистӣ ва тавҷеҳоти соф динӣ ҳам Аҳмади Дониш нисбат ба уламои дини расмӣ ва омӯзгорони хушкмизоҷи мадрасаҳои асримиёнагии Бухоро як пешқадамӣ ва пешдастӣ дошт. Аҳмади Дониш дар бисёр масъалаҳо аз китобҳои динӣ, аз ҳадис ва оятҳои «Қуръон» далелу бурҳон меовард. Лекин вай дар ҳамаи мавридҳо, махсусан пас аз баёни қисми назариявӣ, ки бештар характери идеалистӣ дошт, ба тасвири ҳаёти воқеии инсон ва ҷамъият мегузарад. Ин ҳаёт ва ҷамъият низ як мафҳуми муҷаррад набуда, балки воқеият ва муҳити реалии ҳамон замон, зиндагии мардум ва халқи оддӣ, қаёти ҳамарӯзаи он давр буд. Дар вақти татбиқ намудани ин догмаву таълимоти диниву идеалистӣ ба воқеаҳои замони онрӯза Аҳмади Дониш фикрҳои хеле далерона баён мекунад, ба дараҷае, ки аҳкоми дину шариатро ислоҳ мекунад, ба шароити зиндагии мардум онро мувофиқ мекунонад, аз рӯи заруроти ҳаёти воқеӣ онҳоро ба тарзи худ тавҷеҳ, ва шарҳ мекунад. Аз ин ҷо буд, ки уламои расмии он давр Аҳмади Донишро ба бединину кофирӣ айбдор мекарданд на осору рисолаҳои ӯро намунаи куфру бидъат медонистанд».

Аҳмади Дониш маҳз дар «Наводир-ул вақоеъ» ҳамчун олим, табиатшинос ва адибу мутафаккири барҷаста намоён мегардад. Афкори илмӣ-фалсафии ин нобиғаро дар асоси ҳамин асар донишманди мӯътабари советии тоҷик А.М. Баҳоваддинов ҷамъбаст намуда навишта буд: «Аҳмади Дониш ягона олимест, ки дар нимаи дуюми асри XIX ба масъалаҳои умдаи фалсафа дахл намудааст».[3]

Аҳмади Дониш дар асоси муҳокимаҳои ақливу мантиқӣ, бо далелҳои илми дақиқ ва таҷрибаи амалияи олами табиат дар бпсёр масъалаҳои муҳимми фалсафӣ фикрҳои мустақил ва нави пешкадамона баён намудааст. Муаллиф бобҳои махсусеро оид ба пайдоиши олам, ҳаёт,

---

[3] Богоутдинов А. М. Вопросы философии, № 3, 1951, с. 129.

вазифаи иҷтимоӣ-таърихии инсон, ба сохти фазову замин, ҳаракат ва тағрёбии ҷисмҳои табиӣ бахшидааст. Ва аз ин ҷо метавон гуфт, ки «Наводир-ул-вақоеъ» ягона асарест, ки дар бобати омӯхтани системаи пурраи афкори фалсафии ин донишманд ҳамчун сарчашмаи муҳим хидмат карда метавонад.

Аҳмади Дониш масъалаҳои пайдоиши олам, муносибати рӯҳу ҷисм, ҳаёту мамот, тақдир, вобастагию алоқамандии ашё ва табаддулу тағирёбии ҷисмҳо ва ғайраро мавриди баҳс қарор дода, дар ҳалли аксари онҳо ба таърихи афкори фалсафии халқҳои Осиёи Миёна низ дахл менамояд. Чунончи, дар масъалаи чорунсур (бод, хок, об, оташ), маволиди сулса (маъданиёт, наботот, ҳайвонот) бештар ба таҳлили материалистии файласуфони гузашта майл дорад. Баробари ҳамин Аҳмади Дониш барои аз чанги мутаассибони давраш амон мондан, афкори илмӣ-фалсафии худро гоҳо бо пардаву рамзҳои пӯшида, ба воситаи изҳори таваҷҷӯҳ ба афкори фалсафии дигар халқу мазҳаб баён менамояд. Дар вақти омӯхтани ақидаи фалсафии мутафаккир ҳамин тарзу услуби эҷодии ӯро ҳатман ба ҳисоб гирифтан зарур аст. Масалан, олим дар бораи ҳаракати афлоку аҷром ақидаи файласуфони Юнони қадим, Ҳинд ва Эронзаминро баён карда, ҳусни таваҷҷӯҳи худро ба назарияи «бе ибтидову бе интиҳо будани ҳаракат» ба тарзи зерин баён мекунад:

«Чун диданд, ки ҳаракати афлок ва аҷром даврист, – гуфтанд: «Бояд, ки лоибтидо ва лоинтиҳо бошад аз он ки агар ҳаракат мустақим будӣ, музаннаи ибтидою интиҳо дар ӯ мутасаввир шудӣ».

Аз тарафи дигар Аҳмади Дониш ақидаҳои идеалистии гузаштагони худро, ки аз воқеият ва ақли инсонӣ дур буданд, ба тарзи танқидӣ рад мекунад. Чунончи ӯ дар бораи ақоиди аҳли таносух, ки оид ба аз як қолиб ба қолиби дигар дохил шудани рӯҳ меравад, дахл менамояд ва бе асосу ғайриилмӣ будани ингуна таълимотро исбот намуда менависад: «Ҷавҳаре, ки шоистаи либоси инсоният бошад, ӯро чӣ навъ ба кисвати хар баранд? Ва

рӯҳе, ки маҳфили халифатуллоҳиро зиёъ бахшад, чӣ гуна ӯро дар чоҳи музлими ифрите дароранд?! Пас, ин мазҳаб ботилу музахраф бошад».

Аҳмади Дониш дар «Наводир-ул-вақоеъ» вазифаи файласуфро натанҳо ба тариқи «феъли ҳаким бе ҳикмату маслаҳат набошад», муайян мекунад, балки онҳоро ба омӯзишу кашфи асрори олам ва равшан намудани ҳақиқати он даъват менамояд: «Ҳаким бояд, ки маҷмӯи модда ва ҳаюлои олами улвӣ ва суфлиро кашф кунад ва ҳакиқати онро дарёбад».

Аҳмади Дониш мегӯяд, ки таҳқиқу тадқиқоти ҳодиса ва вокеъаҳои табиат танҳо дар он дам матлаби дилхоҳро дода метавонад, ки агар фикри олим аз қайду банд озод буда, боли парвози он ба кашфи моҳияти воқеаҳои табиату ҳаёт баланд шавад. Ингуна баёнот ба таълимоти диние, ки қобилияти инсонро инкор намуда, маърифати асрори оламро рад менамуд, билкулл муқобил буд ва мартабаи ақлу хирад ва таҷрибаи инсонро баланд мебардошт. Аз ин ҷост, ки ӯ ободии оламро аз худову қудрати илоҳӣ намедонад, балки таъкид менамояд, ки «бе илму дониш олами аҷсом сурати ободӣ нагирад».

Мутафаккир оид ба пайдоиши олам тавaққуф намуда, агарчанде назарияи офарида шудани олам ва ҳастии ӯро иқрор шавад ҳам, вале баъзан оид ба қадимӣ будани олам ва ҳудуси олами ашё сухан ронда таъкид мекунад, ки қонуни пайдоиши ҷисмҳо ва фанову заволи онҳо дар табиат ҳукмфармост. Инак, Аҳмади Дониш мегӯяд: «Яъне он чи зери арш аст аз афлок ва анҷуму аносир ва маволиди сулса аз мавҷудоти хориҷия, ки қабули сурат кардаанд, ҳодис бошанд».

Дониш сипас фикрашро давом дода афлоку анҷум, маъданиёту наботот ва ҳайвонотро абадӣ ва якнавохт нашумурда, дар вазъияти тағирёбӣ ва зоишу мурииш дониста менависад: «Ҳар чӣ зери арш бувад аз басоити улвиёту суфлиёт ҳама ҳодисанд ва дар маърази фаною завол». Оид ба қадимии олам ва зуҳуроти ҷисмҳо таваққуф намуда, дар натиҷаи амали қонуни тағирот ва

пайдоишу заволёбӣ бунёди ҳастии табиатро абадӣ мешуморид: «Ва агар ба ҳудус ҷозим бошад, мебинад оламе фароху васеъ аст – солу моҳу шабу рӯз ба як наҳҷи воқеъ мегузарад ва халқе мутаоқиб меоянду мераванд. Ва ҳамин Офтоб аст, ки солҳо аз матлаи Ҳамал берун меояд ва ҳамин Моҳ аст, ки моҳҳо аз мағриби Мизон фурӯ меравад ва ҳеҷ афсурдагӣ ва мондагӣ дар даварони сипеҳр ва кавокиби он боздид намегардад».

Дар ҷои дигар ба қадимии олам ва аломати пайдоиши ҷисму ашё ишора намуда менависад: «Агар зеҳни шахс ба қидами олам ҷазм кунад, мебинад, ки аломати ҳудус аз шаш ҷиҳати олами имкон ҳувайдо ва зоҳир аст – аз тағайюру табаддули замону макон ва мавту ҳаёт ва ғаму нишот ва харободию ободӣ».

Аҳмади Дониш кӯшиш менамояд, ки асли таркиби инсонро ба тариқи моддӣ маънидод кунад. Вай барои исботи ин фикр ба таълимоти қадимаи фалсафии чорунсур такя менамояд. Дониш низ таркиби инсонро аз обу оташ ва хоку бод ҳисобида, далолат кардани чорунсурро бар чаҳор табъ кайд намуда, ҳастии инсонро ба асоси моддӣ қарор медиҳад. Ӯ таъкид мекунад, ки ҳар яке аз он унсурҳо барои қавоми бадани инсон ва ҳастии он мавқеи махсусе доранд: «Чаҳор табъ, ки асли таркиб аст, ба ҳоли худ бошад ва мутазоиду мутаноқис нагардад, ки аз он офат хезад ва бинои хона мутахалхил ва арконаш мутазалзил гардад».

Муаллиф оид ба масъалаи муҳимми фалсафаи Шарк – баа масъалаи хаёту мавт, ба мабдаъ ва маод низ дахл намудааст. Вай бештар сабаби халалпазирии қавоми бадан ва фаро расидани маргро натиҷаи камӣ ва ё худ зиёдатии яке аз унсурҳо медонад: «Маводди унсурии ҷузве тӯғён орад аз юбусату бурудат ва ҳарорату рутубат, то дилро аз қабули партави ҳаёт монеъ оянд, фасод аз ҷузви ғолиб хезад». Вобаста ба ин дар бораи умри муқаррарии инсон тавaққуф намуда, изҳор мекунад, ки муддати умри инсонӣ аз тарафи ҳеҷ як қувваи ғайриоддӣ муайян карда нашуда, ба фаъолияти худи инсон алоқаманд аст. Вай баръакси

хилофи хурофоту рӯҳониён ва ақоиди ислом исбот менамояд, ки агар таркиб дар ҳолати эътидол бошад, он гоҳ дар вақти муайяну замони мувофиқ кас таваллуд ёфта, соҳиби умри табиӣ мегардад, ки он мувофики муқовимати узвҳои бадан то саду бист сол ва то ҳатто ҳазор сол шуда метавонад. Инсон бо амалияи номувофиқ, бо иқтидору дасти худ пояи умрашро кӯтоҳ менамояд. Чунин баёноти Аҳмади Дониш ба ақидаи ислом оид ба ҳаёту марг тамоман зид буд: «Агар аҷзои таркиб дар ғояти эътидол бувад ва дар авқоти масъуда ва азмони мувофиқа ва кувнати ҳоли мураттибон сурати вуқӯъ гирифта бувад, умри мавлуд ба умри табиӣ кашад, ки назди олим саду бист сол аст на назди ҳукамо то ҳазор сол меравад. Ва дар ин сурат бар тақдирест, ки мавлуд дар маокил ва машориб ва навму бедорӣ таркиби эътидолро маръӣ дошта бувад ва мизоҷи хешро аз инҳирофу эъвиҷоҷ масун гардонад. Ва аммо онон, ки ақлу шурбро мизон ва меъёр надиҳанд, умрашон ба интиҳои ҳақиқӣ нарасад, балки аҷзои таркибиро зуд ба шикастан диҳанд».

Чунон, ки мебинем, мутафаккир вуҷуди ҳаёти инсонӣ, муддати он ва сабабҳои заволи ҳаётро ба тариқи илмӣ ва ақлӣ тавзеҳ намуда, сабабҳои моддӣ-материалии онро нишон медиҳад. Вай ба инсон муроҷиат намуда, мегӯяд: «Ту ба белу каланди ҳирсу шараҳ асоси он бино баркандӣ ва қавоми он бунёдро ба шаст овардӣ». Дониш маргро, на танҳо натиҷаи вайрон шудани дараҷаи эътидоли унсурҳо, балки носозгории шароити ҷамъиятӣ-иқтисодӣ низ медонад.

Гузашта аз ин мо ба чунин ишораҳои мутафаккир дучор меоем, ки ӯ, дар як маврид, ба чӣ гуна ранг гирифтани ҳоли кас баъд аз мавт шубҳа намуда, – «аз ҳоли баъдалмавт касе ба таҳқиқ хабар надорад ва чунончи бояд хабар наёварда», – гуяд, дар ҷои дигар, ин фикри худро боз равшантар баён намуда, менависад: «Маълум нест, ки баъди мурдан ҳоли касе чи шавад, зеро ки ҳеҷ касе аз он хабаре ба таҳқиқ надода ва наёварда ва он ки рафта, хомӯш шудааст. Пас, дар серӯза таматтӯъи дунё

ғанимате бувад ва онро ба абас талаф набояд кард ва ба умеди мавҳум худро мағмум натавон дошт».

Вуҷуди олам рангорангу гуногун мебошад. Ойинаи фитрату истеъдоди инсон низ маҳсули вуҷуди олам аст, ки он навъу дигаргуниҳои мавҷударо бо тафовутҳои зарура мунъакис менамояд: «Ойинаи фитратҳо ва истеъдод бинобар ҳикмати зуҳур бисёр мутафовит бошад». Дониш ин гуногунию рангорангии ҳастиро на ба тариқи бесарусомонӣ ва номураттабӣ тасаввур мекунад, балки ба фикри ӯ, ҳар як ашёю ҷисмҳои олам вазифаи муайяни табиии худро дошта, тобеи қонунияти умумии хоси табиат мебошанд. Як мавҷудот восита ва сабабгори мавҷудоти дигар аст. Ҳамалоқамандии ҳастии табиат то андозае муттасиланд, ки вайрон намудани чунин алоқамандию пайвастагӣ баъзан ба оқибати баде оварда метавонад. Мутафаккир ин ягонагию иттиҳоди мавҷудотро ба тариқи зерин шарҳ медиҳад: «Дарё барои тарӣ, то гиёҳ рӯяд, Офтобу оташ хушк кунаду пазад, шер бояд то бидаррад, то вуҳуш ба имронот нагузарад, наҳанг бояд бикашад, то ҳайвоноти баҳрӣ обро тира ва афин нагардонанд, хар то бор кашад ва уштур то биёрад, одамӣ то иморату зироат кунад».

Аҳмади Дониш мегӯяд, ки ин ҳама қонуни табиат ва асрори мазҷудот донисташаванда аст, вале дониши инсон ҳамеша нисбист. Бинобар ин доманаи тадқиқу ҷустуҷӯи асрори табиат беинтиҳо буда, ақлу заковати одамӣ ҳамеша дар такудави кашфиёт шуда, ҳолати такомули ӯ бардавом мемонад: «Набинӣ, ки ҳар яке чандон ба ғаври улум дарравад, то ҳақиқати олам чунон ки ҳаст, бидонад ва надонад. Ва ҳар кадом чандон тамассук ба сабаб кунад, то ба мунтаҳои коми худ бирасад ва нарасад». Муаллиф кӯшиш менамояд, ки ҳодиса ва воқеаҳои табиатро ба тариқи илмӣ фаҳмонад. Вай дар баёни воқеаҳои табиат мисли аҳли дин ҳамаро ба қудрату ихтиёри қувваи ғайритабиӣ ҳавола наменамояд, балки ҳамчун табиатшииос ҳақиқати рӯйдодҳои табиатро аз рӯи ақлу хирад шарҳ дода, афкори илмӣ-материалистии худро

такмил медиҳад. Чунон чи, вай ҳодисаи бо мурури замон нест шудани як чашма ва аз ҷои дигаре сар задани онро амалия ва самараи таъғирёбии табиат дониста менависад: «Ва басо бувад, ки об аз чашмае чанде ҷорӣ шавад ва дар он асно роҳ ба мағораи дигар барад ва аз ҷои дигар барояд». Ин андешаро боз давом дода, ба ҳакиқати тағирёбии доимии табиат ишора намуда мегӯяд, ки он ҷое, ки имрӯз баҳр аст, бо гузашти рӯзгор ба майдони набототу ободӣ табдил меёбад: «Ҳамчу он баҳр, ки аз муҳит муншаиб шавад, рафта-рафта наҳрҳо ва ҷӯйҳо шуда, ба обгирҳо ночиз шавад. Ва дар ин асно маншааи такаввуни басе аз ашҷору набототи ва гиёҳо шуда бошад».

Аҳмади Дониш тавоноии илм ва дониши инсонро намоиш дода, тасаввуроти диниро оид ба пайдоиши кӯҳ, маъданҳо, бунёди зилзила ва ғайра рад намуда, сабабҳои табиии пайдоиши онҳоро нишон медиҳад. Ин қисмати афкори Аҳмади Дониш аҳамияти бағоят калони илмӣ-амалӣ дошта, барои дуруст муайян кардани ақидахои фалсафии ӯ кӯмак мерасонад. Вай бар хилофи исломи расми оид ба пайдоиши кӯҳ ба тариқи зерин муҳокима меронад: «Ва бад-ин сабаб иншиқоқ ва инфиҷори бисёр дар табақаи хаҷарӣ воқеъ шуда бошад, чун танӯр, ки сабаби шиддати шуою шӯъла тарақ ва дарз ба ҳам расонад ва ин бухори гарм аз нафиса ва касифа аз он ҷо сууд кунад, чун таваҷҷӯҳи рутубат ба марказ монеъи сууд гардад, лобудд ин бухори гарм атроф ва ҳавошии худро санг гардонад, ба иллати хушкӣ, ки лозими ҳарорат бувад ва кӯҳе бувад руста бар забари табақаи ҳаҷарӣ дар андаруни лои лазиҷ».

Чунон ки мебинем, донишманд ба вуҷуд омадани таркиши заминро натиҷаи бо рутубат дучор омадани бухори гарми зеризаминӣ донистааст. Фикре, ки оид ба пайдоиши маъданҳо ифода ёфтааст, Аҳмади Донишро ҳамчун табиатшиноси моддие, ки ҳақиқати асрори табиатро материалистона мефаҳмид пеши назари мо ҷилвагар месозад: «Ва аз ин бухор он чи латифтар аст, баъд аз эҳтибос дар ҷавфи кӯҳ ба муддатҳо нузҷ ёфта,

маншаи такаввуни аҳҷори қиматӣ гардад, – чун лаълу ёқут ва зумурраду лоҷувард ва симобу нукра ва ғайра лоило ниҳояти. Ва он чи касифтар бувад, аҳҷори касифа мутаваллид гардад, – чун оҳану зарних, ҷӯша ва навшодуру гӯгирд».

Ин хулосаи олим нишон медиҳад, ки вай ҳақиқати илмӣ-ҳаётии воқеаи табиатро ба афсонаи диние, ки офариниши аҷсоми оламро ба қуввai худо вобаста мекунад, далерона муқобил гузоштааст ва пайдоиши маъдану кӯҳ, тағирёбии куллии табиатро қонуни хоссаи ҷунбиши табиат мешуморад. Андешаҳои ӯ дар бораи ба вуҷуд омадани зилзила рӯҳонию шаих ва имому муллои замонашро ба ташвиш нагузошта намемонд. Ақидаи Дониш дар ин бобат ба илми ҳозираи зилзилашиносӣ хеле наздик аст: «Рутубати ҷамъшуда бар забари табақаи ҳаҷарӣ, ё бухороти маҳбаса дар ҷавори табақаи арзӣ ба тарафе аз шебу фавқи он ҷо, ки раховату сустӣ дорад, сууд намоянд, ё нузул фароянд, то қароргоҳ пайдо кунанд. Бад-ин иллат зилзила дар замин воқеъ шавад, то он ки мавзеъе битаркад, аз ҳавилии кӯҳ ва чашмаи обе берун таровад, ё бухори сахти босадо барҷаҳад». Дар асоси таҳқиқи тасаввуроти Дониш оид ба қонуни табиат ва муҳокимаронихои илмии ӯ А. М. Баҳоваддинов, ба хулосаи дуруст омада навиштааст: «Аҳмади Дониш материалист набуд, валекин дар ҷанбаи идеализм низ устувор нест, зеро ки махсусан ҳангоми омӯхтани қонунҳои хоси илм дар байни материализм ва идеализм буд».[4]

Бояд хотирнишон намуд, ки Аҳмади Дониш то андозае аз дараҷаи кашфиёту муваффақияти илмҳои дақиқи аврупоӣ бохабар будааст. Ван то ҳатто аз пешравиҳои илмии олимони рус ва Европа воқиф буда, дар ин бобат фикру андешаҳое доштааст. Дур нест, ки яке аз сарчашмаи муҳимми ба тариқи илмӣ ва то андозае

---

[4] Богоутдинов А. М. Очерки по истории таджикской философии, 1961, с. 300.

материалистона дар бобати қонунҳои табиат фикр баён кардани Дониш шиносоии ӯ бо кашфиётҳои илмии олимони рус ва Европа будааст. Мутафаккир гарчанде ба моҳияти таърихии ҷамъияти капиталистӣ сарфаҳм нарафта бошад ҳам, вале аз осебу бадбахтиҳои ҷамъиятие, ки он ба инсоният оварда буд, воқиф гардида, қайд мекунад, ки дар Лондон дар он дам чунин вазъият ҳукмрон гардида буд: «Сад ҳазор зани бешавҳар, ки умр ба ҳарзакорӣ ва каҳбагӣ ба сар мебаранд, дорад ва ҳар рӯз як курур нуфус ба майхонаҳо рафта, ба сарфи мускирот иштиғол менамоянд. Ва сӣ ҳазор дузди ҷайббури кисапардоз дорад ва тақрибан дар нӯҳсад нафар яке девона ва аз хирад бегона аст». Ғайр аз маълумоте, ки тинати капитализми Европаро фош менамояд, донимшманд дар боран куравӣ будани сохти замин фикру ақидаҳои файласуфони Юнони кадимро баён карда, таъкид менамояд, ки олимопи Европа борҳо экспедицияи илмӣ-ҷуғрофӣ ташкил намуда, ҳакиқат будани гуфтори он файласуфонро исбот кардаанд. Аҳмади Дониш бо таваҷҷӯҳи хосе оид ба шакли куравӣ будани Замин сухан ронда, ба экспедицияҳои илмӣ-ҷуғрофии олимони Европа ишора мекунад: «Чунон ки таҳрир кардем ва таҳқиқ мувофиқ аст, мазҳаби файласуфони Юнонро ва аксари ҳукамои фалосифаро, ки гӯянд: «Замин куравист ва гирдист ва дар васати афлоку аносир воқеъ шуда». Ва бисёре аз дарёнавардон ва ҷабалпаймоёни Юнон чанд бор даври замин ва гирди муҳит гаштанд, фавқу таҳт ва шимолу ҷануб, барру баҳр масоҳат намуда, куравияти арзро ба бароҳини маъқула исбот кардаанд. Ва алявм ҳам чанд нафар барои таҳқиқ ва шикофтани арз таъин аз ҳавилии қутбайн, шимолӣ ва ҷанубӣ, маъмуранд».

Ҳамаи ин гувоҳи он аст, ки дар ташаккули тамоюлоти материалистии афкори фалсафии Аҳмади Дониш, аз як тараф, унсурҳои материалистонаи гузаштагонамон ҳисса гузошта бошад, аз тарафи дигар, ихтироот ва кашфиёти илмӣ ва комёбиҳои афкори пешқадами халқи рус ва Европа мавқеи муҳимме дорад.

Ҷаҳонбинӣ[5] ва фикрҳои иҷтимоӣ-сиёсии ин марди наҷибро танҳо дар он вақт саҳеҳ муайян намудан муяссар мегардад, ки агар тамоми ҷузъиёти воқеа ва саргузашти мусофирати ӯ ба Россия (1857, 1869, 1874) мавриди тадқику таҳқиқ қарор гирад. Адибон, муаррихон, шарқшиносон ва файласуфони тоҷик ин набзи асосии эҷодиёти Аҳмади Донишро пай бурда, дар мавридҳои мувофиқ изҳори ақида намудаанд. Вале имрӯз зарурате пеш омадааст, ки бояд ҷараёни тағирёбӣ ва такомули пайдарпаи ҷаҳонбинии мутафаккирро ба тафсил равшан бикунем, зеро ин тариқи таҷдиди назар бар муҳаққиқон имкон медиҳад, ки шароити таърихии пайдоиш ва ташаккули ҷаҳонбинӣ ва акидаҳои маорифпарварони тоҷик равшантар зоҳир гардад.

Аҳмади Дониш дар «Наводир-ул-вақоеъ» ба муносибате қайд мекунад, ки самараи сафарҳои Россия натанхо иборат аз мушоҳидаи қудрати бозӯи мӯъҷизотофари заҳматкашони рус буд, балки тарзи идроку иқтидори хулосабарории ӯ низ такомул ёфтанд. Донишманд баробари аз истеъдоди фитрӣ, саъю кӯшиш, меҳнатдӯстию инсонпарварии халқи заҳматкаши рус огоҳ гардидан, пай мебарад, ки зулму ситам ва истисмори тоқатфарсои капитализми Россия ҳоли мардуми меҳнаткашро харобу табоҳ гардонидааст. Агарчанде вай бартарии тарзи давлатдорӣ, инкишофи нисбии илму маданияти Россияро нисбат ба аморати Бухоро бо мамнунияти томе қайд кунад ҳам, вале вазъи умумии мардуми рус, гирифторию занҷирбандии онон донишмандро водор мекунад, ки ба хулосаи зерин ояд: «Роқими ҳуруф дар сафари аввал дар бодӣ-ур-раъй лағзиш ёфтам ва чун назари ман бештар ба иборат боз буд, ҳузну яъс, ки дар акобиру асоғири он диёр мулоҳиза намудам, таабу машаққат... ҳама ночиз менамуд» Ғайр аз ин

---

[5] Нигаред: Богоутдинов А. М., Очерки по исторни таджикской философии, 1961, с. 267-308; Раҷабов 3. Маорифпарвар Аҳмади Дониш, 1964.

ҳангоме ки адиб «ман дар он растаи ба эътибор (шаҳроҳи Нева) мебаромадам, ҳама мардуми он ҷоро мағмуму маҳзун медидам», мегӯяд, ин суханони мӯҷаз ва ишораҳои рамздор ба он далолат мекунад, ки диққати ӯро на танҳо иморатҳои боҳашмату қасрҳои пуршукӯҳ ба худ ҷалб намудаанд, балки ботини вазъияти мардум ва раияту фуқарои оддӣ ҳам дар доираи таҳқиқ ва мушоҳидаҳои ӯ будаанд. Хонанда дар тасвири адиб аввало Россияро мебинад, ки иморатҳои боҳашамат, қасрҳои ҳайратангез, боғу растаҳои дилрабо месозаду бо кашфиётҳои илмию техникӣ машғул аст. Баробари ҳамин хонанда Россияеро мебинад, ки он бо айшу нӯш, базму махфилҳои бемақсад, бадахлоқӣ, истисмору сарватпарастӣ, зӯроварию ғоратгарӣ маъмулу саргарм аст. Аҳмади Доииш дар паси таҷаммули зоҳирӣ як фоҷеаи ниҳониро ҳис мекунад: «Ҳеҷ якеро надидам, ки ғаме домангири дилаш набувад ва дуди оҳи сиёҳ аз димоғаш барнаояд». Ӯ дар паси одоби зоҳирии ашрофона пастию разолат ва ахлоқи разиларо пай мебарад: «Зану мард маст буданд, ҳар марде мехост, ки ба ҳама занон ояд ва ҳар зане вола буд, ки ба ҳар марде равад». Аммо Аҳмади Дониш сабаби асосии ин бадбахтию ихтилофи иҷтимоӣ-таърихиро фаҳмида наметавонист. Зеро ӯ бо асосҳои ҷамъиятӣ ва заминаҳои идеологии ихтилофоти сиёсию синфии воқеъияти рус шиносо набуд.

Аҳмади Дониш ба василаи дӯстони россиягиаш аз ғояҳои социализми хаёлии Европаи ғарбӣ бохабар будааст ва ҳатто нисбат ба ин идеяҳо ҳусни таваҷҷӯҳе доштааст. Дониш пас аз он ки аз нобаробарии иҷтимоӣ ва беадолатии замонааш сухан мекунад, ба хонандагон хабар медиҳад, ки мардуми ситамкашида дар Фарангу Юнон барои тағир додаии сохти ҷамъиятӣ қиём намуда, ҳокимиятро ба даст даровардаанд.

Бояд эътироф намуд, ки Аҳмади Донишро на танҳо тақдири халқи ҷабрдидаву ватани харобу тороҷгардидааш ба ташвиш меандозад, балки вазъияти сарзаминҳои қафомондаю заифе, ки дар шароити зулму ғоратгарии

давлатҳои мустамликадор мезистанд, ӯро бепарво намегузошт. Аз ин ҷост, ки ӯ бисёр масъалаҳои иҷтимоию сиёсиро дар миқёси васеи ҷамъияти инсонӣ таҳлил ва таҳқиқ намудааст. Ба назари мо, суханони зерини ӯ ба муқобили ҷангҳои мустамликавӣ ва сиёсати истилогаронаи давлатҳои мустамликадор нигаронида шудааст: «Ҳар касе ба замини худ қаноат кунад ва пурзӯр замини камзӯрро рад кунад. Агар касе аз ин маънӣ сар боззанад, дар миллати футуввату мазҳаби мурувват фарз аст, ки зӯрон ба иттифоқ ба сари ӯ зӯр оваранд ва ҳаққи заиф аз қавӣ ситонида бидиҳанд, то расми хунрезишу ҷидол аз миён бардошта шавад ва мухосамаю пархош дар мобайни шоҳон намонад, то ҳамаи халқ бо осудагӣ рӯз ба сар баранд».

Аҳмади Дониш тарғибкунандаи инсондӯстӣ ва гуманизм буд. Барои ин адиби инсондӯст тафовуту бартарии миллате бар миллати дигар, ё худ мазҳабе бар мазҳаби дигар вуҷуд надорад. Вай тарғибкунандаи чунин ғояест, ки башарият барои ободонии ҷаҳону хушбахтии навъи инсон вуҷуд дошта, ба ҳамдигар мушфиқу меҳрубон бошанд: «Ҳеҷ миллате бо миллати дигар ва давлате бо давлати дигар ба ҳамдигар музоҳиму мухосим набошанд, магар ба тариқу улфату мувофақат».

Гузашта аз ин Аҳмади Дониш дӯстӣ ва ягонагии амалиёти мардуми ҷаҳонро орзу намуда, тавсия менамояд, ки сардорони давлатҳо ба ҳам вохӯрда, натанҳо масъалаҳои хусуматангез, зӯроварию забткориро муҳокима намоянд, балки барои дуруст истифода бурдани қувваҳои истеҳсолкунанда ва боигарии табиию неъматҳои моддии ин ё он минтакаҳо гуфтугузор намоянду муоҳада бананд, то ки ингуна имкониятҳои табиату инсоният ба манфаати одамӣ равона карда шаванд: «Ҳар чӣ касбу ҷамъ кунанд, ба муованати ҳамдигар кунанд ва боз ба ҳамдигар исор намоянд». Ҳангоме, ки халқҳо хайрхоҳи ҳамдигар бошанд, азобу шиканҷаҳои ҳамдигарро якҷоя барҳам зананд ва барои фаровонии неъматҳои моддӣ ба ҳам мадад расонанд, онгоҳ «аз тараддуди нолоиқ бозистанд ва

ба ҳамдигар мушфиқу меҳрубон бошанд ва қадри ҳамдигар бидонанд».

Аҳмади Дониш аз доираи нифоқи мазҳабӣ ба куллӣ берун мебарояд ва ташвиқ менамояд, ки боигарии табиӣ ва ҳастии он ба шахсони махсус, ба намояндагони мазҳабҳои алоҳида тааллук надошта, ризқу рӯзии ҳамагон мебошад. Бинобар ин баҳри ғасб намудани боигарию сарвати ҷаҳон ба ҳамдигар тазъику ҳуҷум овардани мардум рафтори бад ва зишт аст: «Зиндагӣ чизе ва неъмате зиёда надорад, ки дарёфту танаъуми онро ғанимат донӣ ва он чи ҳаст, неъмате алассавост, мӯъмину муваҳҳид ва ҳамаи ҳайвонот дар он шариканд».

Адиб ба муқобили шайхону рӯҳониёни тақводори давр, ки барои барангезондани низои мазҳабӣ зуҳур карда, аз тифоқию ягонагии мардум дар биму ҳарос буданд, баромада таъкид менамояд, ки биҳишту дӯзах вобаста ба дину мазҳаб набуда, маҳсули амалияи мувофиқ ва номувофиқи инсон мебошад. Мутафаккир дину мазҳабро, ки рӯҳониёни иртиҷоӣ барои ихтилофандозӣ ҳамчун аслиҳа истифода мебурданд, сарфаҳм рафта таъкид мекунад, ки ҳар чи зудтар тафовути онҳо аз байн рабуда шавад, ҳамон қадар бештар мардуми ҷаҳон ба ҳамдигар наздик мешавад. Бо ҳамин мақсад мегӯяд: «Ва ҷаҳаннам махсуси куффор асту биҳишт маҳзи махсус барои аҳли ислом. Ин ақида низ мухолиф... ва муноқизи ахбороти осмонӣ». Вай гӯшзади рӯҳониёну ниқорталабоне, ки худро поку биҳиштӣ ба қалам дода, даъвои инсонӣ доранду вале худ нишоне аз одамият надоранд, наҳ зада, ҳақиқатеро хотиррасон мекунад, ки дӯстию бародарии онҳое, ки кофираш мехонанд, нисбат ба дӯстию бародарии мусулмонхондагон бештар аст: «Набинӣ, ки иғвоҳои шайтонӣ ва кинаҳои нафсонӣ аз ҳасад ва уҷбу кибр ва бе муруввати дар миёни мусулмонон бештар аз он аст, ки дар миёни куффору мушрикон». Аҳмади Дониш саъй менамояд, ки нифоки мазҳабии ангехтаи рӯҳониёнро аз байн рабояд ва пояи ташвиқи кину адовате, ки онҳо ба муқобили мардуми кеши насоро бурдаанд барканда исбот

карданист, ки: «Ҷамоаи насороро турфа шавқатею муҳаббатест мар аҳли исломро». Чунон ки мебинем, Аҳмади Дониш ҳисси дӯстиву рафоқат парвардани халқи русро нисбат ба мардуми сарзамини мо дуруст баён намуда, дар навбати худ орзуи ягонагии ин ду халқро ба дил парвардааст.

Ғайр аз ии ба чунин ишораи донишманд таваҷҷӯҳ намудан зарурият пайдо мекунад. Вай дар баъзе маврид барои нах задани ҳисси сарватпарастӣ аҳли исломро аҳли тарк ҳисобида, онҳое, ки барои беҳбудии зиндагӣ саъю кӯшиш менамоянд, аҳли куффор шуморида мегӯяд: «Вошикофии рамзи олами аҷсом ба аҳли имон часпоише надорад, зеро ки онҳо маъмур ба тарканд». Вале дар ҷои дигар ӯ ҷой ва эътиқоди худро муайян карда наметавонад. Ҳангоме, ки худ иқрор аст, ки аҳли ҷустуҷӯю ҷамъ мардуми куффор буда, аҳли тарк мардуми имонанд, пас мебоист, ки Аҳмади Дониш дар ин бобат накалавида, ҷояшро пайдо менамуд. Аммо вай дар байни ину он саргардон мондааст: «На дар тарк ҷуръате дорам ва на дар ҷамъ ҳиммате:

Миёни ину он дармондаам ман,
Аз он сӯ ронда, з-ин сӯ мондаам ман».

Барои ингуна ба воқеаҳои ҳаётӣ ва дигаргуниҳои таърихӣ аз мавқеи донишмандӣ таҳлил намудану баҳо додан омода гардидани ӯ роли маданияти пешқадами рус кам нест. Зеро ки ин марди наҷибу ҳассос ва донишманди закӣ пурра пай мебарад, ки халқи рус «ғарази ободии дунё доранд». Бинобар ин бо мамнуние дар бораи дӯстони пайдокардааш маълумот дода, ёдоварӣ менамояд, ки онҳо ба Аҳмади Дониш гуфтаанд: «Он чӣ туро ба кор ояд аз сабаби илмия, бо ман гӯй, муҳайё медорам. Ва он чӣ баъд-ал-явм аз ватан таъин кунӣ, низ мефиристонам». Донишро кашфиётҳои олимони рус шод мегардонад. Вай дар бораи сохтани роҳи оҳан, киштиҳои баҳрӣ, поезду аҳропланҳо хабар дода, дар ҷое оид ба мушакҳои ихтирокардаи

олимони рус мегӯяд: «Ин ихтироъ хос аз донишварони рус буд, ки дар вақти ҷулуси император эҷод карда буданд». Мутафаккир аз тамошои рақси духтарон, дидани аҷоиботи сирк, боғҳои истироҳатӣ мутаҳайир мешавад ва худи Петербург ӯро мафтун мекунад. Аҳмади Дониш вазъияте, ки донишварони халқи рус барои беҳбудии қисмати халқашон хидмат мекарданд, мебинад ва орзу менамояд, ки ӯ дар диёри худ мисли инҳоро бубинад: «Аснофи мардони донишвар ба ҳар илм доим муҷтамеъанд ва дар салоҳи муялку давлат раъю машварат мезананд ва баъд аз имтиҳон ба амал меоранд». Диёри насибаи тороҷгарону ҷоҳилон гардидаи муаллиф мардумро аз оламу оламиён маҳрум намуда, дар гӯшаи фақру гадоӣ маскан ихтиёр кунонида, то ҳатто аз вазидани боди маърифат ба биму ҳарос меафтоданд, ки ин ҳол дили ӯро садчок мекарду дуди надомату ҳасратро бар фазои Бухоро паҳн менамуд. Пас аз сафарҳои маъмурии Россия чашми адиб кушодаву пурнур ва ақли ӯ болу пардор мегардад. Вай беш аз пеш мебинад ва сарфахм меравад, ки аморати Бухоро ватани ӯро ба лонаи ҷуғз табдил дода, халқи ӯро ба ҷумла гадоёну нотавонон мубаддал кардааст. Вай дар мавриде ба тариқи мазҳака чунин ҳол доштани худу намояндагони дар он давр ба ном Бухорои шарифро тасвир мекунад, ки аз он оҳанги эътирозу садои нолиши Дониш баръало шунавида мешавад: «Саросема ба ақиб менигаристем, иҷолат-ул-вақт ба тарсу ларз пое пештар мебурдем ва ба ранги бӯзинагон тамаллуқе мекардем ва ба даҳону забон ба ангушт ишора медодем, ки «мо безабононем ва аз саҳро расида говон ва ба русуму усули шаҳри шумо нодонон, маъзурамон доред». Оре, ки сатрҳои мутафаккир дидаи ӯро кафондаасту дили ӯро пурхун гардонидааст. Ҳамин натиҷаи мухолитат бо халки рус буд, ки Аҳмади Дониш дар ҷое: «Дар диёри мо аҳли ҳунарро сағиру кабир душман медоранд», – гуфта таъкид кунад, дар ҷои дигар аз забони аврупоие меоварад, ки ба касофатии шоҳону амирон ва дастбакорони нобакор осори маданияти қадиму

бузурги халкҳои Осиёи Миёна аз байн рафта истодааст: «Шумо мева аз ток мехӯред, дигар ғам надоред, агар бехи ӯро кирм занад ва сарашро сармо».

Моҳияти бузурги дигари муошарату муколамаи донишманд бо аҳли илму адаби Россия дар он аст, ки ба чунин саволи гузоштаи худ ҷавоби мукамал пайдо карда тавонистааст: «Сабаби чист, ки ҳама донишу фарҳанг махсуси ҳукамои фаранг шуда? Иллат чӣ, ки ҳама доноёни мо гарангу данг!»

Чунон ки дар боло гуфтем, дар ташаккул ва такомули афкори пешқадамона ва маорифпарварии Аҳмади Дониш таъсири маданияти рус омили муҳимме буд. Маҳз ба василаи шиносоӣ бо илму маданият ва кашфиётҳои илмию техникии Россия дар афкори сиёсӣ-ҷамъиятӣ ва илмӣ-мадании ӯ табаддулот ва гардиши қатъие ба амал омад. Аҳмади Дониш яке аз шахсони аввалини талқинкунандаи маданияти пешқадами рус дар Осиёи Миёна гардид. Ӯ ҳамватанонашро аз воқеаҳои таърихии олам ва муваффақиятҳои ақлу хиради инсоният воқиф мегардонад. Дар вақти тарғиб намудани муваффақияту пешрафтҳои халқи рус Аҳмади Дониш бештар ба ақлу хирад ва тавоноии инсон ситоиш мегӯяд. Аҳмади Дониш ба ҳамватанонаш хабар медиҳад, ки олимон аз дурбини расадхонаҳо «болои кураи Моҳ ва Муштарӣ ва Зуҳал кӯҳу мағора ва чашмаю ҳайвонот исбот кардаанд, ва боз тараддуд доранд, ки ба болои кавокиби сайёр бароянд». Адибро ковишу ҷустуҷӯҳои олимони рус ва Европа чунон ба ваҷд меоварад, ки ӯ менависад: «Онҳо дар он чӣ шеби фалаки қамар аст, аз ҷавоҳири арзӣ ва обию ҳавоӣ ва оташӣ дар ҳама истилою тасаллут ёфтаанд ва ба амалу имтиҳон ва таҷриба кашида».

Воқеаҳои иҷтимоию таърихии он давр, гирдоби тӯфонангези ҳаёт, фаввораҳои ақлу заковати оламиён Аҳмади Донишро ба оғӯш кашида, ин фарзанди ҳассосу имдодталаби сарзамини Бухороро ба ситораи қутбнамое табдил дод, ки афкори ӯ ҳомии мардуми заҳматкашу малҳами реши дили инсоният гардид. Баҳри ба чунин

дарачаву мақом расидани Аҳмади Дониш мавқеи маданияти пешқадами Россия ниҳоятдарача калон буд.

Мавқеи бозёфту дастрас намудани осори гузаштагон барои омӯхтану тадқиқ намудани ҷараёни зиндагӣ, эҷодиёт ва муайян кардани афкори илмӣ-фалсафӣ ва ҷаҳонбинии онҳо бузург мебошад. Аҳли илму адаб ва умуман хонандаи тоҷик то имрӯз бо баъзе фаслу бобҳои «Наводир-ул-вақоеъ» аз рӯи нашрҳои осори мунтахаби ӯ шиносо буд. Дар соли 1957 Р.Ҳодизода бо унвони «Порчаҳо аз «Наводир-ул-вақоеъ» бори аввал аз осори Дониш мунтахабе ба табъ расонд, ки хонандагони тоҷик аз он намунаҳои беҳтарини ин асарро мутолаа намудаанд. Баъди ду сол, яъне соли 1959 муаллифи номбурда маҷмӯаи дигареро бо унвони «Асарҳои мунтахаб» нашр намуд, ки дар он бобҳои наве аз «Наводир-ул-вақоеъ» ва матни қариб пурраи рисолаи таърихии «Таърихча»-и Аҳмади Дониш дохил шуда буд. Дар соли 1960 бо унвони «Путешествие из Бухары в Петербург», (тарҷумаи М.Н. Османов ва Л.Н. Демидчик, таҳийяи матн аз Р. Ҳодизода), мунтахаби осори Аҳмади Дониш ба забони русӣ чоп шуд ва дар он чандин бобҳои «Наводир-ул-вақоеъ» ба русӣ гардонда шуд. Аммо нашри мукаммал ва илмию интиқодии ин асар то имрӯз анҷом нагирифта ва барои ин шароиту заминаи зарурӣ ҳам ҳозир набуд.

Аз ин рӯ ба муносибати ҷашни 150-солагии (с. 1976) таваллуди ин донишманди закӣ ходимони Сектори нашри осори фалсафии Шӯъбаи фалсафаи АФ РСС Тоҷикистон барои тайёр кардани матни илмӣ-интиқодии «Наводир-ул-вақоеъ» ба ҳуруфоти имрӯзаи тоҷикӣ ва дертар ба ҳуруфоти арабӣ қарор қабул карда, ба кор шурӯъ намуданд.

Дар захираҳои дастнависҳои Иттифоқи Советӣ то ҳол вуҷуд доштани ҳашт нусхаи «Наводир-ул-вақоеъ» маълум аст. Аз ҷумла як нусха таҳти рақами В-716 дар ШЛ ИШ, чор нусха таҳти рақамҳои № 2095, 4266, 814, 5693/XII дар Тошканд ва се нусха таҳти рақамҳои 2012, 761, 862 дар Душанбе (Институти шарқшиносии АФ РСС Тоҷикистон)

маҳфуз мебошанд. Дар байни ин нусхаҳо дастнависи В-716-и ШЛ ИШ дастхати худи муаллиф буда, арзиши бузурги илмӣ дорад. Вале чунон ки адибон қайд намудаанд, Аҳмади Дониш худ боз чанд таҳрири «Наводир-ул-нақоеъ»-ро доштааст, таълифи онҳоро дар вақти ҳаёташ анчом дода будааст. Дар натиҷаи мукобала ва тасҳеҳ равшан гардид, ки нусахи рақамҳои 2012, 761-и Институти шарқшиносии Тоҷикистон аз нусхахои беҳтарин мебошанд. Аз ин ҷиҳат нусхаи В-716-и ШЛ ИШ, ки бар хатти худи Аҳмади Дониш китобат шудааст, асоси матни ин нашр интихоб шуда, нусхаҳои 2012 ва 761-и Душанбе барои такмил ва тасҳеҳи матн интихоб гардид.

Дар натиҷа матни илмӣ-интиқодие, ки ҳоло хонандагони арҷманд дар ихтиёр доранд, дар асоси ҳамин се нусхаи мӯътабар мураттаб гардидааст. Нусхаи В-716, ки соли 1299 ҳ. (1881 м) навишта шудааст, асосан саҳв надошта баъзан гузаштҳои қаламӣ дорад, ки аз онҳо матни дастнавис халалпазир нагардидааст. Нусхаи рақами 2012 ба фармудани Шарифҷон Маҳдуми Садри Зиё дар соли 1316 ҳ. (1908 м) аз ҷониби Абдулвоҳид ибни Бурҳон (Мунзим) китобат шудааст. Ин нусха яке аз нусхаҳои беҳтарини «Наводир-ул-вақоеъ» мебошад, ки дар он низ саҳви ҷиддие роҳ наёфтааст. Нусха бо аломати шартии «А» ишора мешавад.

Нусхаи рақами 761 аз ҷониби котибон – Мирзо Қамар ва Ҳабибулло Махдум дар соли 1355 ҳ. (1936 м) китобат шудааст. Ин нусха аз ҷиҳати сиҳҳати матн нисбат ба нусхаи 2012 каме пасттар меистад, вале аз дигар нусхаҳои «Наводир-ул-вақоеъ» хушхат ва хонотар аст. Мо ин нусхаро бо аломати шартии «Б» ишора намудем.

Тарзу услуби матни интиқодии ҳозиршудаи «Наводир-ул-вақоеъ» асосан ба талаботи тайёр намудани матни интиқодии маъмулӣ мувофиқ аст. Бинобар он ки мо дар ихтиёр кариб ду навъи асарро дорем, яъне нусхаи В-716-и асоси корро ташкил дода аз нусхаҳои таҳрирёфта тафовут дошта, аз бисёр порчаҳою қисматҳо холӣ буда, дар он тағиру табдили калима, ибора ва ҷумлаҳоро фаровон

дучор меоем. Дар натиҷа ба тайёркунандагони матни илмӣ-интиқодӣ лозим омад, то ки он қисматҳою порчаҳо ва калимаю ибораҳои дар нусхаҳои «А» ва «Б» мавҷуда, ки барои такмил додани маънои матни нусхаи асосӣ хидмат менамуданд, дохил кунанд. Калима, ибора, ҷумла ва порчаҳое, ки аз ду нусхаи сонӣ ба асл ворид гардиданд, ба кавси чоркунҷа [] гирифта шуданд. Агар калима, ибора, истилоҳ ва ҷумлаю порчаҳо аз нусхаи «А» дохил шуда бошанд, бо аломати қавси чоркунҷаи якнуқтадор []' ва агар аз нусхаи «Б» бошанд, онгоҳ бо аломати қавси чоркунҷаи дунуқтадор []'' ишора шуданд. Тафовут ва тобишҳои маъноӣ доштани ин ё он калима, ибора ва қисмати ҷумлаҳо дар поварақ бо нишондоди рақамҳо оварда шудаанд. Бинобар зарурияти нашриёт ҳар як боби асар алохида ба тариқи муттасил шуморагузорӣ шудааст. Ин ё он калимае, ки маъноро халалпазир карда, ба ҳусни китоб зарар меовард, қайд нагардидаанд. Калимаи дар нусхаи асл буда, вале дар ду нусхаи ёрирасон вуҷуд надошта, бо аломати ситорача (*) ишора шуд. Ибора, истилоҳ, ҷумла ва порчае, ки дар нусхаи асл буда, вале дар нусхаҳои «А», «Б» вуҷуд надошта бошанд, дар болои калимаи аввал аломати ситорачаи дефисдор (*ˉ) ниҳода дар охири он аломати ситорача (*) гузоштан раво дониста шуд.

Агар калима танҳо дар нусхаи «А» вуҷуд надошта бошад, он гоҳ бо аломати ситорачаи якнуқтадор (*.) ишора карда шуд. Ҳамин воқеа бо нусхаи «Б» рӯй дода бошад, бо аломати ситорачаи дунуқтадор (*..) ишора кардем. Дар мавриди вуҷуд надоштани ибора, истилоҳ ва ҷумла агар аз нусхаи «А» бошад, дар калимаи аввал аломати ситорачаи дефисдор (*ˉ) дар охири он ситорачаи якнуқтадор (*') гузошта шудааст. Чунин вокеа бо нусхаи «Б» рӯй дода бошад, онгоҳ дар болои калимаи аввал аломати сиротачаи дефисдор (*ˉ) дар охири ои аломати ситорачаи дунуқтадор (*'') гузоштан маъқул дониста шуд.

Порчаҳое, ки аз ҷихати дарбар кардани маънӣ ба ҳамдигар қаробат дошта, вале сохти ҷумлаҳо дорои

тафовути зиёде бошад, онгоҳ чунин порчаву қисматҳоро ба тариқи мулҳақот дар охири китоб таҳти сарлавҳаи «Илова» оварда шуда, дар поварақи он саҳифа «Нигаред ба илова» қайд гардидааст.

Баъзе калимаҳое, ки аз одоб берун буда, хондану шунидани он дилхоҳ нестанд, лозим дониста шуд, ки ҳарфи аввал ва охири он оварда шуда, дар байнашон сенуқта (...) гузошта шаванд. Ба воқеаҳои ҷойивазшавии ҷумлаҳо, порчаву абзатсҳо дучор омадем, ки онҳоро дар поварақ ба тариқи «Пеш ё пас аз ду ё се абзац ё ҷумла омадааст,» – гӯён ишора кардем. Китоб бо тавзеҳоти зарура таъмин карда шуда, дар охири он додани луғот ҷоиз шумурда шуд. Ибора, истилоҳот ва ҷумлаҳои арабӣ дар нохунак гирифта шуда, тарҷумаи тоҷикии он дар охири китоб бо нишондоди саҳифа оварда шудааст. Дар болои калимаҳои тавзеҳдодашуда ва ибора, истилоҳоту ҷумлаҳои тарҷумашуда аломати ҷамъ (+) гузошта шудааст.

Дар муқоисаю муқобалаи матни ҳозиршуда ва тарҷумаи калима, ибора, истилоҳоту ҷумлаҳои арабӣ ходими калони илмӣ – П. Ализода ва ходимони илмӣ М. Исоев, Н. Икромов, М. Бобоев ва С. Раҳимзода фаъолона иштирок намуданд.

Бинобар он ки ба ҳуруфоти имрӯзаи тоҷикӣ ба нашр расондани матни илмӣ-интиқодӣ таҷрибаи аввалин аст, лаҳзаҳои аз назару диққати тайёркунандагон берун мондан ва то андозае ба саҳву гузаштҳо низ бархӯрдан мумкин аст. Умедворем, ки хонанадгони муҳтарам фикру ақидаашонро изҳор намуда, барои беҳтар намудани сифати матнҳои илмӣ-интиқодие, ки минбаъд бо ҳуруфоти имрузаи мо нашр хоҳанд шуд, кӯмак мерасонанд.

Имконияти нашриётро ба инобат гирифта, асарро ба ду қисм тақсим намудем. Нашри қисми сонии он баъд аз нашри қисми аввал ба амал хоҳад омад.

А. Девонақулов

БИСМИЛЛАҲ-АР-РАҲМОН-АР-РАҲИМ

Ҷавбҳири обдори ҳамду сано нисори атабаи уббуҳати култо-ни коҳири шомилқудрате, ки ҳоҷиби боргоҳаш Ҷабраил+ ва ак-ли кулл аст. [Ва]" лаолии шоҳвори маҷду ало, дисори суддаи салтанати қаҳрамони қодири комилиродате, ки ноиби даргоҳаш инсоп«хулосаи обу гил ба маҳзи мавҳибати бе иллат Одамро воситаи эҷод ва ихтироъ гардопид ва хилъати хилофат дод на тоҷе аз лавлок [бар сараш ниҳод,]" то мунтазими низоми олами* милку малакут бошад. Ва аз авлоди кибораш ҷамъеро барои кашфи ҳақоиқи малакути аъло ва асфал аз мураккабот ва му-ҷаррадот баргузида, ба рисолату нубувват ихтисос дод. Саркар-даи онҳо суратан ва маънияи расули Ҳошимӣ+ ва Муҳаммади+ арабист «салли ва саллам олоҳума алайҳӣ ва ало ихвониҳи мо катабат-ил-ақлому ва таят-ил-акдому ва мазият-ил-лиёлӣ ва-л-айёми»+. Ва аз аҳфоди кироmаш завқро барои ҳалли дакоиқи малакути асфал аз ҷисмониёти мураккаба ихтиёр намуда, вилоч-ту аморат бахшид, ки пешвои онҳо уламо ва салотинанд.

Ва билҷумла Одам ва зуррияашро бар хушку тар тасаллу-ту тағаллуб дод ва бар моҳ то моҳӣ тафаввуқу тафаззул [бах-шид]" ва соири мукаввинотро аз басита ва мураккаба маҳз ба-рои ӯ ва ҷиҳати ӯ ва ба сабаби ӯ овард ва аз шариати ҳаққа ро-ҳе васеъ ба сӯи хеш кушод ва аз китобу суннат даре[1] ба урдӯи худ.[2] Гумроҳ он, ки бар ин роҳ наравад, мудбир он,[3] ки аз ин дар баргардад. [Ва]" чунин худованди меҳрубони поку мукад-дасро, чунон[4] ки ӯ донад ва худ хоҳад, ҳамду сано бод. Наъте, ки муносиби кудсу азамати ӯ бошад, азкому забони мо наояд, васфе, ки мутобиқи таназзӯҳу кибриёии у бувад, аз каломи баё-«и мо сурат нагирад: «Фа-лак-ал-ҳамду мала-ус-самовоти ва-л-арзи ва малаа мо байнаҳумо ва малаа мо шиъта мин шайин баъду.+»

Аммо баъд чунин гуяд бандаи «заиф-ал-муфтақиру ило аф-ви раббиҳи-л-борӣ+ - – "Аҳмад ибн-ан-Носир ас-

Сиддиқи [ал-хи-фо]" ал-Бухорӣ, ки ба[5] такозои фитрат ва муқтазои[6] ҷибиллат

1-2 А__даре ба ӯ рӯй намуд; Б – бобе ба урдӯи худ ниҳод

3 Б – касе

[4] Б – хамҷунон

5 – 6 Б – ба муқтазои фитрат ва давоии

20

ҳам аз сиғари синн, ки чашми ман ба ҷаҳони фарох боз шуд, ру-чӯъ ба завоиду фавозил, ки абнои чинсро тарози ҷома ва зеби амома аст, аз татаббӯи имлою иншо ва хома оварда, баъд аэ эҳрози фазоили муктасабӣ ва резачинии моидаи арбоби дониш маводди бисёр аз никоту ишорот, ки хулоса ва натиҷаи масои-ли илмия аст, дар хазинаи мударикаам ҷамъ омада буд.

Агар маро дар қазияе шубҳа афтодӣ ҳам, он шубҳаро баъд аз таваҷҷӯҳ [ва тафаккур]*" аз замири худ ба далоил ҳал кар-даме бе он ки ручӯе[7] бо ғайр орам ва аз касе пурсам.[8] Ва ҳар чн аз ҳар кӣ шунудаме, ки муаддӣ ба ҳикмате ва мавъизате буд, агар муҷмал буд, ба тафсил бинавиштаме ва агар муфассал [буд], муҷмал кардаме. Ва дар ҳақиқати ҳар қавле ва феъле ни-гаристаме ва бар зоҳири чизҳо назар наандохтаме ва бар боти-пи он таваҷҷӯҳ сохтаме. Ва чун замона ва аҳли он мустаъидди инчунин шуғл набуд, ман худро бад-ин тарика машғул доштаме, то бад-ин восита ҳикоёту ривоёт аз он чи дидаву шунида будам, дар шаққоту авроқ ҷамъ шуда, абнои ҷинс барои тааҷҷуб ме-бурданд ва мутолаа мекарданд, боз меоварданд.

Азбаски бозори фазлу ҳунар ба аворизи дохилӣ ва хориҷӣ касоду нороиҷ буд, абнон рӯзгор тадвину таълифи иборату нӣ-котро муфаррағ анҳу дониста, гумон мекарданд, ки аз барои кар-ди он қуввати иҷтиҳодия ё кашфу вилоят ба кор аст. Ва бе ин ду сифат мумкин набувад, ки шахс[9] китобе таснифу таълиф кӯ-пад. Ва ҳол он ки дар мамолики Эрону Исломбул ва Фаранги-стон ҳарсола зиёда аз понсад китоб дар қавоиди фунуну улум

мудавван ва муаллаф мешавад, ки соҳибони он ҳанӯз зиндаанд. Ва салотине, ки ба номи онҳо мувашшаҳ намудаанд, алҳол бар ҳаётанд. Чун мардуми мо*" онҳоро намебинанд, ба шунида )ътимод наёранд, балки худ аслан аз ин замин[10] зиёда ба замй-пп" дигар зътиқод накунанд. Ва ин мардум он чи дар мобайни лпроқ ёбанд, [агар ҳама пучу музахраф бошад,]" насси котеъ гу-мон кунанд ва он чи дар кутуби мутадовилаи эшон, чун «Сай-қалинома» ва «Бӯмуслимнома» набувад, онро пучу[12] музахраф шипосанд.[13] Бинобар ин аксари афозили ин диёр ин шуғлро \.1мл ба молихӯлиё ва савдо карда, бо муҳаррири сутур муонид |на зидд] буданд ва мегуфтапд: «Ҳозо ифкун ифтариҳй ва аонаҳӯ ллайҳи қавмумн охаруна.+». Ва он чи маонии баланд, ки дар ка-лпмоти ман меёфтанд, донишварон ранг бар рух мешикастанд на аз қадру маҳалли ман хорич медонистанд* ва ноқистарон бил-кулл ба инкор мебаромаданд. Чунки[14] ман[15] бо халқ ба либосе плромада будам, ки ба ҳеҷ кадом аз олиму ҷоҳил мувофиқат падошт, на дастору шона, ки сару ришро[16] ороям [ва]" дар қа-■юрп уламо бошам ва на корду фӯта, ки [дар камар бандам ваГ

[7] Б – ручӯъ

[8] Б – савол кунам

[9] Б – шахсе

10-и д – замона ба замини; Б – замин зиёда ба замине

12 – 13 Б – лағву саҳв доданд

14 – 15 Д – Цун ман КИ 16 Б – рИШ

2!

аз зумраи ҷуҳало бароям. Бад – он сабаб, ки атвори ҳеҷ як аз абпои рӯзгор дар назарам[17] писанд наёманда буд ва рафтори ҳеҷ кадом матбӯи хотирам[18] наяфтода, аз ғояти дилгирӣ ва дил-тангй барои рафъи ғаму ҳамм ҳам, дар ҳузури аҳбобу асҳоб қа-лам бармедоштам ва сафҳаҳо сиёҳ мекардам, ки маъниҳои рав-шантар аз Моҳ дошт. Ва он чӣ муаллифин барои тадвин ҷои хил-вату назеҳ талабанд, ман дар маҷмаъю харобаҳо ва мақобир дар ҳузури руфақо беҳтар иншо ва имло менамудам:

[Р у б о ӣ

Ғам нест гар аз фаҳми камолу нуқсон, Бар таҳрирам барад касе лағву гумон. Қилкам бе хост нақшбанди шавқест, Гар хуку саг офарида, ҳақро чӣ зиён!]"

Ва билҷумла онон, ки бо ман мизоҷдон буданд, баъд аз бурду*ˉ оварди нусхаҳои ман ва ташаттути авроқи он ва тақад-думу тааххури ривоёт ба воситаи дахли ҳикоёти дигарон* ибром оварданд, ки «ҳайф бошад, ки он чи навиштаӣ, ба бод равад ва дар об афтад ва[19], хок шавад ё бисӯзад.[20] Онро аз суханони ди-гарон ҷудо кун ва ба як ҷо ҷамъ овар, ки аз ту ҳамин боқи мо-над ва мӯҷиби ёдоварии аҳбоб шавад, то набошию бошӣ ва ми-рию намирӣ».

Фалоҷарам, он чи дар дафотир ҳозир дидам, дар ин аврок, кашидам, хотири аҳбобро[21] ва ҳува-л-муваффиқу ва-л-мӯину.+ [Ва онро ба «Наводир-ул-вақоеъ» мавсум гардонидам, чунки ҳар кадом аз ҳикоят ва ривоят, ки дар ин маҷмӯа қаламӣ шуда, мавкуф бар муқаддима ва сабабе будааст. Ва бар таҳрири ҳар як иллате муқаддам афтода, ки он дар зайли он қисса марқум хоҳад шуд.]

ФЕХ.РИСТИ22 МУНШАОТ, КИ КА-НАҲУННА ҲУРУН МАҚСУРОТУН ФИ-Л-ХИЁМ АСТ ВА*' МУСАММО БА сНАВОДИР-УЛ-ВАҚОЕЪ»*'

Дар таҳқиқи ҳуқуқи абавайн ва ҳадди укуқи онҳо. Дар таҳқиқи матои дунё ва ҳақиқати муомалоти он. Дар таҳқиқи таърихи олам ва тафтиши ҳудусу қидам. Дар иллати накбати уқало ва сабаби давлати суфаҳо. Дар ҳикояти фаромӯшхона ва баёни қурби соат. Дар ҳикояти хоҷӣ ва манофеи сафар ва хислати занон. Дар ҳикояти Абулқосим-бӣ, сафари Русия. Дар сафорати Абдулқодир-бӣ ва аҷоиби ҷашни Русия. Дар ҳикояти гирдоби Искандар ва ғанои марди аҷамӣ. Дар таҳқиқи ишқу муҳаббати ҳақиқӣ ва маҷозӣ ва одоби

ишқбозӣ.

17 Б – назар

[18] Б – хотир

19-20 Б – ё бисӯзад ва хок шавад [21] Б – асҳобро

22

Дар одоби никоҳ ва баёни хусумати модаршу.

Дар таҳқиқи қазову қадар.

Дар таҳкиқи руҳ ва нисбати тааллуқи ӯ ба абдон.

Дар васоёи фарзандон ва баёни ҳақикати касбҳо ва пешаҳо.

Рисола дар назми тамаддун ва таовун:

МУҚАДДИМА

Дар таҳқиқи он, ки одамй барои чӣ махлуқ шуда?

ФАСЛИ АВВАЛ

Дар фазилати аморат ва раёсат.

ФАСЛИ ДУВВУМ

Дар сулуки умаро бо сипоҳ ва хадам ва ҳашам.

ФАСЛИ СЕЮМ

Дар тарики раиятдорӣ ва фуқаропарварӣ.

ХОТИМА

Дар таъипи маҷлису муошарати мулук бо нудамо ва муқар-

рабон.

Дар* таҳқикн ҳайати арз ва такаввуни маодин ва мояносио

золика.

Дар фарахи баъд аз яъсу хумул ва иҷобати дуо ва радди он.

Дар наводири холоти ашхос, ки аз чанги сибоъ ҷастанд.

Дар таъбири рӯъё, ки далолат бар худуси вокеа мекард,

Дар таҳрири маонии баъзе абёт, ки афозили аср истидъо намуда буданд.

Ҳикояти бузинаи таббох.

Дар маънии ҳадиси сақф-ул-ҷапнати арш-ур-раҳмони ва ба-ёни ҳашру нашр.

Дар ташхиси ахлоқи инсоп.*'[23]

22 – 23 АБ – Нигаред ба илова

23

ДАР ТАҲҚИҚИ' ҲУҚУҚИ АБАВАЙН ВА ҲАДДИ УҚУҚИ ОНҲО[2]

Аз иттифокоти ҳасана рӯзе тарҳи маҷлисе афтода буд

бо чамъе аз аҳбоб ва адавоти айш аз ҳама боб омода аз маю мут-рибу шоҳиди сода ва дари шикоят аз бемеҳриҳои гардун аз ҳар тарафе кушода. Дар фаслу боби мачлис баъзе аз бедирамӣ ме-нолиданд[3] ва бархе аз дастгоҳи айшу хуррамӣ ва ҷамъе аз душ-вории касбу зироат,[4] ҷавке аз суубати роҳи ишку[5] муҳаббат.[6] Яке аз беилтифотии амир, дигаре аз беионатии[7] вазир, яке аз сахтии сафар ва дигаре аз безабтии ҳазар. Яке мегуфт: «Падэ-рам ҷафокор аст». Дигаре мегуфт: «Модарам саросар озор», то сухан дар ҳадди ҳукук ва меъёри уқуки абавайн қарор гирифт. Ва ҳар касе дар ин боб тавҷеҳе ба кор мебурданд ва ба итоати абавайн ба ҳама ҳол тарғиб мекарданд. Яке мегуфт: «Чун ман дар иёли падарам, агар изҳори эҳтиёҷ кунам ва дар мутолаба ибром барам, ҳукм ба куфру исёни ман мекунад». Дигаре ме-гуфт: «Дар умури саҳлатулҳусул, ки карду[8] нокарди[9] он дар ша- . риату футувват*' базаҳ ва*" исме надорад, агар иқдом намоям, модар садои иқоқу шиқоқ мезанад». Яке гуфт: «Падар маро ба-рои инфоқи явмия ба умури номашрӯъ рухсат медиҳад ва агар ибо кунам, озурда мешаваду оқ мекунад». Дигар мегуфт: «Мо-дарам мутриба аст, хоҳарамро ба рақсу самоъ тарғиб мекунад, вай мутанаффир аст, бонги шиқоқ бар[10] ■ ӯ мезанад».[11] Яке ба тариқи мустафтӣ савол мекард, ки «азизон чӣ гӯянд дар ҳақки падаре, ки фарзанде дорад ба тақозои чибиллат моил ба салоҳ аст ва ин падари хунӣ ва роҳзан дар авқот, ки ба қатъи роҳ бар-меояд, писарро бо худ мебарад, то машқ диҳад. Баъд аз задани корвон ва гирифтории эшон, писарро бифармояд, ки ягон[12] – ягони эшонро[13] сар бурад, ки «мурғи сарбурида[14] бонг иаёрад»,

' Б – исботи

2 Б – эшон

[3] А – менолид * Б – тиҷорат

5 – 6 Б – ҳирфату зироат 7 Б – бемурувватии [8 – 9] А – карднокарди 10 – и А – бармезанад

12 – 13 Б – ЭШОНро ЯГОН – ЯГОН

и Б – сарбурда 24

мабод ки аз инон яке дар шаҳр ояд[15] ва аъвон [ва]' ҳокимро ба-рои ҷустуҷӯи дуздон барорад, ин*"~ писар бо он ки «ба бурида-ни сари гунчишк» бинобар утуфати замир ҷуръат надорад,*" агар дар ои амри хатир иқдом кунад, дилаш рухсат намедиҳад ва агар накунад бар хилофи марзии падар рафта [бошад]" ва оқ гашта».

Дигаре истифто менамуд, ки «модаре дорам хариф шуда, агар саранҷоми мӯҳимми манзил*" ба модар супорам, аз ӯҳда барнамеояд,[16] агар ба дасти зан ниҳам, норозӣ аст.[17] Ва бар са-ри ҳар обу таом ғавғо бунёд мекунад ва зиёдасарию зиёдатала-бӣ мекунад, то[18] ҳадде, ки [гӯй]" дигаронро ҳеҷ ҳакке намемо-пад,[19] гӯё ҳама азони ӯст ва барои ӯ. Собиқ ду зан аз ман ба та-локу фироқ овард ва дар зани сеюм низ ҳол ҳамон аст, ки дар лввал ва дуввум. Ва ба ҳеҷ кадом мувофақат кардан наметаво-пад ва ба сари ҳар хон нуқле, ки дар миён ниҳад, акоқу шиқоқ аст. Агар ба ҳуқуқи зан қиём орам,[20] модарам хушнуд намеша-пад, магар[21] ба талоқ, ки ҷабре ихтиёр кунам. [Ва]" хадди ҳуқу-ки занон бар ҳамгинон равшан аст ва[22] ҳадди уқуқи модарон но-мутаайин, ман ташхис[23] натавонам кард, ки риояти кадом тараф кунам. Агар ҷониби модар гирам, бояд ки аз ҳаққи зап даст бардорам ва агар тарафдории зан кунам, бояд ки оки[24] модар-ро ихтиёр намоям. Ва ҳол он ки риояти тарафайн мансусун-беҳ ва воҷиб-ул-итён аст. Ва дар эҳсон бо*' абавайн нухуси боҳира ворид аст ва дар уқуқи онҳо ваиди ҳоила нозил. Охир, мавриди ^ҳсон кадом синф аз абавайн бошанд? Ва фарзанд ба кадом ча-рима ба уқуқу онҳо гирифтор ояд ва меъёри эҳсон чист ва то ку-ҷост ва ҳадди исён кадом ва дар куҷо? Ва сабаб чист, ки дар кутуби мутадовила дар ин боб чизе тасреҳ накардаанд ва ҳадде муқаррар нанамуда, то абавайн аз он таҷовуз накунанд. Ва пи-сарон низ бад-он тан дардиҳанд ва осӣ нашаванд. Бо он ки дар ҳар шахри[25] ободе маҳкамаи қозӣ ва равнақи доруламора[26] аз гавғои ақоқу шиқоқи падару писар ва зану модаршӯ мешавад, то ки авлодро маҳрум аз ирс мекунанд. Ва чаро ҳазрати муфтӣ тафтиш намекунад, ки

ин писар ба кадом амал маҳрум аз мерос мшавад ва ин зан ба кадом ҷарима ба талоқи боин мубтало мегардад? Ба ҳамин гуноҳ, ки ин писар дар амри номашрӯъ ито-ати падар накарда[27] ва ин зан бар тибқи марзии модаршӯ нарафта».

15 Б – равад

'б А – намебарояд

17 Б – мешавад

18 Б – ба

19 Б – набошад ва гумон дорад

20 Б – дорам

21 А – дигар

22 Б – аммо

23 Б – ташаххус

24 Б – укуҚИ

25 Б – шаҳре

26 Б – дорулэҳтисоб

27 Б – накардааст

25

Баъд аз истимои ин масъала асҳоб ҳар кадом мутараддид шуда, тамассук ба зоҳири нусус аз[28] ҳадису оят намуда,[29] ҷавобе мегуфтанд. [Ва]" баъзе ҷониби модарро тарҷеҳ медоданд, ки «ба ҳама ҳол фарзанд ба ризои модар равад». Баъзе ҷониби занро риоят мекарданд, ки «утуфат ва раъфат бар занон маъмурун – беҳ аст». Ва баъзе таҳдид мекарданд, ки «итоати волидайн, агар-чи фосиқ бошанд, воҷиб аст».

Ва ҳеҷ як ба ҷавобе, ки ташаффии дили соил кунад ва иш-кол аз миёна бархезад, муваффақ ношуда, руҷӯъ ба муҳаррири сутур намуданд, ки «туро дар идроки ҳақоиқи умур фаҳме ху-додод аст,[30] ки дасти саъю касб бад-он ҷо намерасад. Агар дар мавориди нусус бинӣ, яҳтамил, ки пардаи ишкол аз миёна бар-чинӣ ва ҳадди ақоқу ҳуқуки абавайн маълум кунӣ». – Гуфтам: «Алҳақ, оёту аҳодис, ки дар боби ҳуқуқи абавайн ворид шуда-аст,[31] бар итлоқ аст. Ва муфассигону муҳаддисон низ бар[32] ит-лоқи маонӣ онҳоро[33] тафсир дода, ҳадде муайян нанамудаанд.

Нусусро аз зоҳир баровардан вазифаи мо нест ва он чи муфас-сирин ва муҳаддисин гуфтаанд, бад-он иқтидо бояд кард. Ва*' моро намерасад, ки барои худ дар нусус маонии зиёда малҳуз дорем. Ва моро фармудаанд, ки «ба абавайн некӯӣ кун», некӯӣ кунем. «Ва бо заи некӯӣ кун», некӯӣ кунем, агарчи [он]" дигарӣ норозӣ бошанд.

Гуфтанд: «Ин муфзй ба ҳараҷ аст ва ҳараҷ дар дини ислом нест, чи қиём ба ҳаққи дигарӣ чун сабаби адами ризои он дигар шавад. Он чӣ некӯӣ бошад ва мо маъмурем ба тафаққӯҳ дар дин, ки дар амсоли маворид, ки ду насс ба ҳамдигар мунокиз[34] ояд,[35] тафаҳҳус ва таҷаосус дар маъиии муроди соҳиби насс ку-нем ва ба қиёсу шавоҳид маънии мақсударо дарёбем, то шубҳа ' аз дин бархезад, ки дар маҳкамаи шариат ҳеҷ вақте амр[36] ба[37] «каҷ дору марез» накардаанд ва ҳеҷ ҳукме мофавқи тоқати бан-дагон нанамуда».

Гуфтам: «Қиёс ва истидлол низ вазифаи муҷтаҳид аст ва мо на аҳли онем ва печидан дар маънии ояту ҳадис бе қуввати иҷ-тиходия ба муфоди «ман фассара ал-қуръона бираъйиҳи фақад кафара манҳиюн анҳу+» аст. Ва аз саводи аъзам, ки шоҳроҳи тақлид аст, берун набояд шуд ва он раҳе, ки обою аҷдод бар он рафтаанд, бояд рафт. Ва худро дар кашмакаши «лам ва ло ну-саллим+» набояд андохт.». – Гуфтанд: «Авомиру навоҳии нусус, ки мо ба феълу тарки [он]" маъмурем, омм аст, махсуе ба баъз дуни баъз нест ва он то нафҳаи[38] аввалаи сур мумтадд меравад ва хамаи ашхоси инсонӣ мухотабанд ба хитоби «саллӯ ва заккӯ ва ло тусарифӯ.+» Масалан, то вуқӯи растахез, ки агар хитобот хос будӣ, ҳеҷ ҳукме аз замопи соҳиби шаръ ба замони сонӣ авд

28 – 29 Б – намуда, аз ояту ҳадис

30 Б – худододест

[31] Б – шуда

32-зз Б – маонии онҳоро бар итлоқ 34 – 35 д – мунoқизанд 36 – 37 Б – ба амри 38 ДБ – нафхаи



накардӣ, зеро ки мухотаб набӣ ва*' асҳоби ӯянд:

«Салавотулло-ҳи алайҳи ва алайҳим аҷаъмин.+» Пас, дар ин оят, ки «фалавло нафарун мин кулли фирқатин минҳум тоифатан лиятафаққаҳу фи-д-дин+», яъне чаро берун нараванд дар ғазва аз ҳар қабила яке ё ду ва тоифае бимонанд, то ғавру тааммул кунанд[39] дар дин Мухотаб дар ин амр аъробанд[40] ва аммо ҳукми фақоҳат ва амр ба ғазо дар дин омм аст. Махсус ба замоне дуни замоне нест [Ва чунон чӣ, агар шароити ғазо мутахаққиқ шавад, ғазва воҷиб гардад, ҳамчунин ҳукме равшан аз китобу суннат муста-фод нашавад, тафаққӯҳ дар он лозим ояд, то шубҳа дар дину эътиқод намонад.]" фақоҳат дар дин иборат аз истихроҷи аҳко-мест, мувофики марзии шореъ. Агарчӣ дар*" «Қуръон» ва ҳа-дис мусаррах воқеъ нашуда бошад.

Масалан, агар ғуломе аз ҳузури мавло ва истимои каломи ӯ, ё аз истимои аҳкоми мавло ва тааммул дар авомиру навоҳии ӯ муддате дар анҷоми кор табиатшиносу марзидон гашта бувад [ва']' пояаш бад-он ҷо расад, ки агар аз мавло дур афтад, дар ғайбати ӯ амре чунон ворид шавад, ки ҳукми он аз забони мав-ло нашунида ва дар мукотиботу авомири у надида. Ба сабаби шинохтаи мароми мавло саранчом он муҳим мувофиқи ризои мавло тавонад кард. Ин хислате ҷалилулқадр бувад, назди мав-лои ӯ сабаби эътибор ва эъзоз гардад.

Ва[41] дар хабар ворид аст, ки он сарвар саллаллоҳу алайҳй ва саллам Маозро+ гуфт: «Чӣ хоҳй кард дар он вақт, ки корҳо дар ғайбати ман бар ту ҳозир хоҳанд шуд [бас, мушкил]"?» Арз намуд, ки «китобуллоҳро муояна хоҳам кард». – Фармуд*: «Агар дар он ёфта нашавад, чӣ кунӣ?» – Гуфт: «Супнати расу-луллоҳро тафаҳҳус хоҳам фармуд» – Гуфт: «Агар дар он ҳам наёбӣ?» – Гуфт: «Ба[42] раъи худ машварат хоҳам кард». Он сар-вар дилшод гашт[43] ва офарин гуфт.

Ғайри[44] марфӯъ қавли ибни Масъуд+, ки гуфт: «Чун пурси-да шуд, яке аз шумо бояд ки назар кунад дар китобуллоҳ: Пас, агар наёбад, онро назар кунад дар суннати расулуллоҳ. Ва агар наёбад дар китобу суннат, бояд ки назар кунад дар чизе, ки иҷ-тимоъ кардаанд

мусулмонон бар он ва илло иҷтиҳод кунад.

Интиҳо. «Сафар-ус-саода» қ. 572+.

Ва имом Ғаззолӣ+ дар исботи иҷмоъ ба ҳадиси: «лоязолу тоифатун мин умматӣ ала-л-ҳаққи ҳатто такум-ус-соату+» тамас-сук карда, айзан мин «Сафар-ус-саода» қ. 572[45]*'. [Аммо сабаби манъ аз иҷтиҳод барои он аст, ки аиммаи дин ризвон-ул-лоҳи тало алайҳум аҷмаин чандон саъю кӯшиш намудаид ва вазъи масоил фармуданд, ки агар касе андак фатонате дорад ба қиёсу истидлол аз суханҳои эшон рафъи ишкол тавонад кард дар ҳар

39Б – намоянд

[40]Б- аъроби бодияанд

41 Б – Чи

« А – Бар

43 Б – шуд

44 – 45 Б – Нигаред ба илова.

27

асре ва аҳде мувофиқи замон ва макон. Ва ӯро лозим набувад, ки худ мутасаддии истихроҷи масоил гардад аз ояту ҳадис, то мабод, ки ба иғвое лағзиш ёбад ва халқро ва худро гумроҳ гар-донад. Ва он чи аз барои иҷтиҳод шартҳо кардаанд ва наҳй фар-муда, то ҳар касе барои истихроҷи аҳкоми алоҳида шуғл наёрад ва бувад, ки ба иғвои нафс ҳалолеро ба ҳароме ва ҳаромеро ба ҳалоле орад ва зол(л) ва музил(л) гардад. Аммо агар касе ба тариқи сидқу амонат толиби рушду ҳидоят шуда, мутаваҷҷеҳи ҳадис ва оят шавад, маонии мақсуда мувофиқи матлуб таҳсил мекунад ва ба тарафи савоб ва ҳақ(қ) мулҳам мешавад.]"

Пас, то вақте, ки*" ҳукм дар «Қуръон» ва ҳадис мусарраҳ ва зоҳир а-ст, иҷтиҳодро дар он дахл набояд дод. Ва хилофк он агар дар*' кутуби муҷтаҳидин ҳам барояд, аз он чашм бояд пушид ва тамассук бо «Қуръон» ва ҳадис бояд кард, вагарпа[46] насхи «Қуръон» аз қавли муҷтаҳид лозим ояд. Аз ин ҷиҳат Аби-ҳанифа+ разиоллоҳу*"[47] анҳу*[48] гуфт: «Агар қавли маро мухо-лиф ба ҳадис ёбед, ба девор занед». Дигар, [боре]" гуфт: «Ҷоиз

нест амал намудан касеро, то он ки надонад, ки ин сухан яз ку-ҷо гуфтаам».

Ва бар қавли он имоми ҳумом бе муҳобо тамассук на-мудан ва фикр ва далоил ва қиёс нанамудан ҳаргиз марзии он имом набудааст.

Набинӣ*ˉ, ки шогирдони аимма раҳимаҳумуллоҳро *чуи* аз қавли асотиза итминон ҳосил нагашт, доман аз он мақом барчи-данд ва бирафтанд, то ки имом Муҳаммадро+ он қадар хилоф бо имоми аъзам аст, ки агар онро мазҳаби алоҳида гӯянд, ба-ҷост. Ва мутааххирин чӣ қадар ақволи мутакаддиминро соқит намудаид.*" Пас, агар ҳол ин аст,*" чигуна эътимод тавоп кард бар қавли фақеҳи дилмурда ва аз зоҳир пай ба маънӣ набурда, ё пои ҳиммат дар майдони тааммул ва тадаббур наниҳода, ба таври дуздон назар дар кисаи ҳар ошною бегона меандозад ва кӯрона дасг бар шонаи ҳар оқилу девона мегузорад?! Ва аз ди-дани маънии «Қуръон» ва ҳадис мавкуф ва маъзул бошад ва ҳар сухане, ки дар китобе навишта бинад, хоҳ мувофиқи «Қуръ-он» ва ҳадис бошад ва хоҳ мухолиф бе такаллуф ва тафаҳҳус қоили он мешавад. Ва баъзе аз ин фуқаҳо мутлақо «Қуръон» ва ҳадисро надида ва агар дида, ба маънии он ғавру тааммуқ на-карда ва агар карда ҳам, фикр дар насоеҳ ва ахбору қисас кар-да ва истинботи аҳкомро муфаррағун – анҳо чазм намуда, бал-ки муммтанеъ ақида карда, то ки баъзе бар худ биларзанд ва чашмпӯшию гурез аз он мақомро[49] ихтиёр кунанд ва ба ҳамон тақлиди бемаънӣ ба мақарри худ раванд, ки[50] мухбири содиқ дар шаъни эшон [51] фармуд:[52] «Рубба ҳамлуфиқҳин ғайру фақе-ҳин»+ Пас, дар масъалае, ки амал бад-он муфзй ба ҳарач ша-

[46] А – ва гар

47 – 48 Б – раҳматуллоҳу алабҳи

*э Б – мақом

5° Б – ва

51 – 52 Б – ин табақа фармуда



вад, аз олиме бад-ин наҳҷ [сухан]" бишунавем, ё дар

китобе на-вишта ёбем, бояд,*ˉ ки*' онро ба китобу суннат тавфиқ ва тат-биқ диҳем, [агар мувофиқат кунад,]" онгоҳ амал намоем ва*" баъзе аз мардумро[53] ба сабаби музовалат дар «Қуръон» ва ҳа-дис ва ғалабаи нури имон ва саломатии ақлу фатонат аксарн масоил ба қиёс кашф мешавад ба вазъе, ки шакку тараддудро дар он дахл боқӣ намемонад ва инкишофи ҳақк мешавад.

Пас, дар хар масъала, ки инчунин рӯй намояд, тақлиди кл-се раво надорад, чаро ки одамиро парастиш ба ақли худ хоҳад буд, на ба ақли дигарон. Ва бо вуҷудн илм, дар мухолифат ҳақк албатта маъхуз хоҳад шуд. Қола Абиханифа+ раҳимаху-л-лоҳу [таоло]" ло туқаллидунӣ ва ло туқаллидунна моликан ва ло ғай-раҳу »а хузи-р-аҳккома мин ҳайсу ахазӯҳу».+ Ва[54] агар ояте ё ҳадис, ки агар ба зоҳири он амал равад, чанде аз фарзу суннат-ро ба халал орад, дар батни маънии он ғавру тааммуқ намоем на муродуллоху мародуннабиро назар ба муқтадои замону ма-коп муқаррар гардонем ва ҳадд ^ва]" микдори мо – умира би-ҳиро+ ташхис кунем ва аз сирати расул салааллоҳ алайҳи зп саллам ва асхоби[55] ӯ разиоллоҳу |таоло]" анҳум қиёс гирем, агар муҷмал аст, баъзе маонии ояи дигар[56] ва ҳадиси дигар[57] бар у малхуз дорем ва агар муфассал, то ба қадри эҳтиёҷ маъмул до-рсм. Ва агар муғлақ, ба ҳазфи завоид ва изофот маънии]" онро дарёбем, то нуқсон дар дин намонад ва ғайрро ҷои эътироз на-бошад, ки каломуллоҳу ҳадисуннабӣ мубарро[85] аз халалу нуқ-санд,[59] [ки дар назари нозир дарояд ҳам, аз нуқси ӯ бошад ва адами тафаккуру тадаббур дар атрофи он ва адами риояти за-мону макон.]"

Масалан, амр ба эҳсон ба абавайн мутлақу муғлақ аст ва]" дар каяомуллоху ҳадисуннабӣ дар мавориди мутааддида ворит, шуда ва ҳадди он мутаайин нагашта. Агар онро бар итлоқ до-нем ва мутлақ абавайнро мавриди эҳсон шумарем ва салоҳи ҳо-ли эшонро шарт надонем бисёре аз фароизу сунаиро ба зиён оварда бошем ва ба бисёр аз манҳиёт иқдом намуда, аз дуздию қпмору роҳзанӣ ва қатли бағайри ҳақк^ ва талоқи баҷабр за катъи

нафақаи зан ва қаҳбагию раққосӣ, ки бисёре аз абавайн «фи замонино»+ дар ин умур розианд ва фарзандонро дар ин корҳо омир ва соиянд.[60]

Оре тасарруф дар маънии ояту хадис муфзй ба куфр 'ва зандақа]" мешавад. Агар ғараз он бувад, ки аркони дин ба зиён барад ва амре[61] ва наҳйеро соқит гардонад ва ҳаромеро[62] ба

53 Б – соҳибопи фитрати еолимаро

54 Б – Пас

55 Б – саҳобе

56 Б – дигарро

57 Б – дигарро

58 Б – мубаррост

59 Б – нуқс

60 Б – сой

61 Б – ҳароме амр

62 Б – ҳароме



халоле арад[63] ва ҳалолеро ба ҳароме аз қабили сукути савм ва салот ҷиҳати коҳилӣ ва никоҳи маҳрам ҷиҳати[64] шаҳватпарастӣ ва тарки ғуслу таҳорат ҷиҳати танпарварӣ; чунон ки дар ин*" амри шанеъ баъзе аз уламои шиаи шанеъа тавағғул намуда, худро матруду малъуни абадӣ сохтаанд, «аозаноллоҳу минҳу+». Ва аммо агар ғараз рафъи шубҳа ва ҳалли ишкол бувад, мӯри-си фалоҳу наҷот хоҳад буд.

Пас, агар бар тибқи замону макон ва аҳволу авориз мао-нин зиёда дар нафс ҳосил шавад аз бавотини нусус дар умури мустаҳабба ва ахлоқу назми маданӣ, ки халқро бад-он интифоъ бувад ва дар анфусу офоқ мутобиқ бошад, мусмири фавоиди дунявӣ ва динӣ бошад. Масалан*" дар насси «ва лиллоҳи ҳаҷҷ-ул-байти ман истатоа илайҳи сабило»+ амни тарику зар[65] ва ра-фиқ ва саломатии нафсро шарт кардаанд, шарти дигар биафзон, ки ҳоҷӣ[66] бояд ки бс зану фарзанд бошад. Ба муҷарради муло-ҳизаи фавоиди динию дунявӣ, ки фарзанди ӯ зоеъ мемонад ва зани ӯ дар фасод меафтад, магар ки зане пир дорад ва

фарзанде ба камол. Чи тимори зану фарзанд аз мавоҷибот аст ва қиём ба тааҳҳуду тарбияти онхо аз қуработ. Агар бо зану фарзанд ра-вад, дар ҳараҷу ташвиш меафтад, ки бо ранҷи сафар кулфата аёл мунзамм мешавад ва ба ибодати ҳаққа ва маносики ҳаҷҷ бе машғала натавонад пардохт ва бандагин холис натавонад кард. Пас, агар касе эътироз орад, ки ин шартро муфассирон накардаанд ва дар китобҳо нанавишта, «чӣ гӯяд дар ҳаққи зани ин хоҷӣ, ки ба бому дар дарравад ва дар ҳаққи ин писар, ки бо қаландарон ихтилот кунад?» Агар гӯӣ: «Зану фарзанд ба одаме мӯътамад месупорад». Фаразан,+" ин мӯътамад бимирад, ё ба сафар равад, чӣ бояд кард? Пас, ин тафсир дар бат-ни ин оя ҷузъ бошад, ки назар ба фасоди замон дар хотири нозир ояд ва ин таъвил ва тағири[67] оят набувад. Ва бар он ға.йри суфаҳо эътироз наёранд. Пас, агар ин хоҷӣ бино-бар шурути муфассирон ниҳад аз барои адон як фарз масда-ри]" ҳазор кабираро[68] сабаб*" шуда бошад ва надониста ва ди-ну дунёи худ хароб карда, ки маблағи хатир дар ғурбат ба бод дода ва зану фарзанд ба фасод оварда ба муфоди: «қӯ анфусэ-кум ва аҳлайякум норан+», иттиқои аҳлу нафс дар ҳазар мум-кин аст на дар сафар. Ва он чи баъзе аз муфассирон[69] маонии бисёр дар баъзе маворид[70] баён карда ва дар баъзе муҷмал гу-зошта. Ва дар тафсири сонӣ дигаре аз муфассирон ба акси ои рафта [ва]" дар ҷое муҷмал тафсир[71] дода ва дар муфассал иҷ-

[63] Б – ниҳод
[64] Б – барои
[65] Б ■ – иститоат
[66] Б – марди ҳаҷкунанда
[67] А – тафсири
[68] Б – кабира
[69] Б – муфассирин
[70] А – маврид
[71] А – тафсил



мол намуда. Ва баъзе маонӣ дар тафсири солис ҳаст[72],

ки[73] мут-лақо дар аввалу сонӣ баён[74] нарафта[75]. Мӯътаризро нарасад, ки гӯяд: «Ин маъниро фалон муфассир нагуфта». Чӣ он муфассиру муҳаддис бипобар истеъдоди замону макон ва тавофуқи аҳвол ва эъроз ба*" маонии ҳозира иктифо намуда, ба мозода тавақ-ҷӯҳ накарда, аз ҷиҳати истиғнои халқу адами эхтиёҷи эшон. Ва баъд аз оп замон муфассири сонӣ аз ҷиқати тафовути авориз ва танаввӯъи эхтиёҷи халқ таваҷҷӯҳи томтар кунад ва бар он мао-ни чнзе бияфзояд ва ё бикоҳад чихати равоии аҳкомро; чӣ сувари илмия лозола аз лавҳи маҳфуз назди таваҷҷӯҳ бар зами-ри софӣ аз маҳабби файз мерезад. Ва ҳамчунин баъд аз ӯ, ки ҳар кадом ба он дигар тавфиқ дорад, то киёми соат; чи яке а> эъҷози каломи мачид ва хадиси расули ваҳид ин аст, ки маоник мақсуда аз каломи мӯъҷазнизоми илохӣ ва аҳодиси қудсии оёти ҳазрати рисолатпапоҳӣ мувофиқи замону макон дар ҳар вақте мустахрач ва мустанбат шавад[76] ва*" то нафхаи сур чандон таф-сир дар калом ва шарҳ дар ҳадис кунапд, ки маонии он дар за-мири ҳеҷ як аз муфассирин ва муҳаддисини собиқ хутур накар-да буд. Ва боз он маънӣ дар он калом ва ҳадис мутобиқ бошад ва маҳмуд бувад, чунон ки[77] филфавр дар нафс қарор гирад. [Ва он чи муфассирои дар баёни зоҳири алфозу маонӣ ва атвори фа-соҳат ва мавориди калом навиштаанд, ба қадри афҳом ва мадо-рики худашоп бошад ва бар ҳасби истеъдоди худи оиҳо бувад, вагарна «Куръон» бас азимушшаън аст. Маонии «Қуръон»-и қа-дим чунон нест, ки махсус ба ваҷҳе бошад ва дигар ваҷҳро шо-мил нагардад. Ё он ки ихтисос ба қавме дошта бошад, ё он ки мухтасс ба ҳолате танҳо бошад, ё он ки ихтисос ба вақте ва за-моне, ё ақлу маконе дониста бошад, зеро ки каломи худоӣ ҳаме-ша зинда аст ва монанди дарахт мева дорад, дар ҳар он самар медиҳад ба пзни худой. Ва сухани худойро.маргу табоҳӣ рӯй на-диҳад. «Ло яътиҳ-ул-ботила мин байни ядайхи ва ло мин хал-фиҳи тузайлу мип ҳакимин ҳамидин ва ҳоз-аз-Забуру ва золика-т-Тавроту ва Инҷилу бал ҳаз-ал-Қуръону-л-мунзали»+"

– Гуфтам: «Он чи азизон тақрир доданд. ҳама савоб ва масъалаи беҷавоб, 'аст]" аз он ҷо, ки халқ ба ҷиҳати фасоди зя-мон ба динн тақлидӣ муқайяданд[78] ва аз амал ба қолаллоҳ ва қоланнабӣ+ иктифо[79] намуда, ҳукком !;аз]" ҷиҳати сиқли бори таклиф руҷӯъ ба уламо барои тахфиф мекунанд. [Ва]" уламо ҷи-ҳати майли раёсат ҳақиқати дину диёнатро ба таъвил мепӯшанд, аз аломати ислом ҳамин амомаҳо бар сар аст ва аз шиори имон ҳамон азон бар манора ва бар забонҳо «Қола Абиҳани-фа»[80] ҷорист. Аммо дар кирдор ва атвор тафовути фоҳиш дар миён аст, ки ба ҳеҷ миллат ошной надрад.

72-73 Б – баён шуда 74 – 75 Б – мубайин нагашта

[76] Б – мешавад

[77] А – чунон чи

[78] Б – иктифо карда

[79] Б – басанда

80 ДБ – Абӯҳанифа



Ман боре бо*" яке аз уламои масеҳӣ мусоҳиб будам, ба тақ-риб гуфтам, ки ҳазрати Масеҳ+ дар зӯҳду тарк то он ҷо ҳимма-ти олӣ дошт, ки рӯзе ҳаворийин гуфтанд: «Барои ту хонае аз гил бикуием[81], то дафъи ҳарру бард кунад». – Фармуд: «Дар маи-зили ория лузум[82] надорад[83]». Ин иморати зарандуди[84] ҳафт-ошён[85] аз шумо суннати кӣ бошад.» – Гуфт: «Дуруст аст ва он уг! гуфтӣ, рост асг. Ва ин дин, ки мо дар онем, на миллати Ма-сеҳ+ аст, балки бофта ва сохтаи фалон ва фалон аст, ки дар фа-лон аср[86] ва аҳд ҷиҳати қабули ҷоҳу раёсат аҳкоми «Инҷил»+-ро ба таъвил тағир доданд ва аксари муҳаррамотро ба ҳалолӣ оварданд ^Ва аз ҷиҳати хамру ҳурмати хатна]" рафта-рафта фисқу фасод дар мизоҷи мардуми мо*" то бад-он ҷо карор му-тамаккин гашта,[87] ки мумкин нест, ки тадорук шавад ва сухан дар ҳақиқати дину диёнат равад. Ва ту худ нек дарнигар дар ин дин, ки шумо доред ва ба забои иқрор ба*" калимаи тайиба до-ред[88] ва мо ҳам ба забон мегӯем. Дар он дин, ки салафи соли-ҳину саҳобаи расул ва тобиин доштанд, уӣ шабохат

дорад?!» Он гоҳ сирати салафро[89] бар шумурд, мабҳут ва мутаҳайир бимон-дам.

Пас, дар чунин замон сухан аз ҳақиқати дин рондан, худро дар маърази хитоби хавоссу авом нишондан аст. Масалан, ба воситаи ҳубби зино ва сирқат агар касеро наҳй кунӣ ва ба таъ-зибу ҳалоқи нафс таҳдид фармой, гиребонат гирад ва гӯяд: «а ваъдаи расул алайҳиссалом[90] мункирй, ки фармуда ба такрору таъкид, ки гӯяндаи «ло иллоҳа иллаллоҳ» ба биҳишт меравад. агарчӣ зиною сирқат :кунад] ва дар дили касе, агар заррае аз имон бувад, ба наҷоту фалоҳ мерасад. Беҳуда мардумро матар-сон ва аз танаъуму айш монеъ машав». Ин аблаҳ надонад, кч он ваъда маҳмул бар тарғиб аст, то халқ ба имону ислом майл оранд, дохилӣ хориҷ нашавад ва хориҷй дохил гардад. Ё[91] агар ин калима[92] бигӯяд, ин миқдор савоб дар номаи аъмоли [ӯ]' сабг мешавад, барои музозалати зикр аст, то дилу забон аз фаҳшу лаыв[93] ба ин калима одат кунад.[94] Пас[95], мусмири савобу натиҷа шавад ва илло гадоён дар хар рӯзе як лак бор «оллоҳ, оллоҳ «мегӯянд [дар шавореъ]" собит нест, ки каффораи сагоир ша-вад, то ба кабоир чӣ расад. Пас, маънии сареҳи мустафодаи ин ваъда он бувад, ки «ло иллоҳа илаллоҳ» гӯяд ва ба мосаво на-пардозад ва «оллоҳ» аз қалб гӯяд, ки «эҳроқи ҳавои ботила ку-над».

8< Б – созем

82 – 33 Б – иморат натавон кард

84 – 85 Б – зарандудаи ҳафтошёна

86 Б – замон

[8]7 Б – гирифта

88 Б – мекунед

89 Б – салафи исломро

9° Б – салли оллоҳу алайҳи ва саллам

91 – 92 д – Агар ин калима нагӯяд ё ин калимаро агар

93 Б – лаҳв

94 – 95 Б – гирад. Онгох

*2

Ва аммо итлоқи ваъдаҳо ҷиҳати он аст, ки дар аввали

ис-лом чун мӯъминон камтар буданд, барои ташвиқи ҳозирин ва таргиби ғоибин ҳама ваъдаҳо бар итлоқ рафта ва илло баъд аз таъини ҷазои сирқат ба қатъи яд ва сазои зонӣ ба раҷм ва фа-зн.чтг фасхи ин ваъда лозим ояд. Пас, амсоли ин ваъдаҳо як панъ ншора ба ғуслу татҳири дил бошад аз мосаво ба тарики рамз, ки банда нстеъдоди тақарруб пайдо кунад ба мабдаи хеш, па ки дар зоҳири он иктифо кунад, балки ба маънии он амал о|);|д. Масалан, агар султон касеро аз матбах ё гулхан битала-бад, ӯ мӯҳтоҷи ғуслу татҳири либоси тоза бошад. Миёнҷӣ ӯро ба х,амон ҳол пеши султон набарад, балки аввалан ӯро амр ба по-кн ва назофат кунад ва кисвати тоҳира бипӯшонад ва дуою са-нпи маҷлисн мулук биёмӯзонад. Ва онгоҳ тариқи духул таъин к\ мад, то шшстаи бисоти қурб тавонад шуд. Пас, гулхан дар ин мнсол куфрн мутлақ бувад, ислом – дарё, имон – либоси тоза,[96] дупю сано – вазоифи аврод ва азкор, бисоти қурб – руҷӯъ ба маб-дапхақиқӣ бошад*"

Пас, муфоди ваъдаҳо ҳама амр бар танзиф ва татҳир бо-шад. Ва ҳамчунин[97] аст ваъда ба чидани резаи хон, ки шукри поъматро мобакия аз неъмат ба таҳти по наяфкананд,[98] балки ба мурғон диҳанд ва дар таом хӯрдан аз ҳайвонот мумтоз бо-шанд. На кп маънн ин бошад, ки таоми хушу лазиз бпхӯранд ва *СУ.ГЛ* рсзаи онро низ*" бардоранд, ки кобини ҳури биҳишт хоҳад буд ;ва] ҳол он, ки рафтан ба биҳишт ва расидан ба ҳур ва қу-сур, агар муяссар шавад, дар тарки шаҳавот ва лазоиз аст ва қатъи ҳавою ҳавас. Ли қавлиҳи таоло: «Ва аммо ман хофа мақо-ма раббнҳи ва паҳия-н-нафса ан-ил-ҳаво фа инна-л-ҷанната ҳня-ал-маъво:+»

[Б а й т

Нури*ˉ дчл дар тарки лаззоту эавас хобндааст, Мум то олудаи шаэд аст, натвои кард шамъ.]" Наими хулд ҳалол аст бар касе Сонб,+ Ки дзсту лаб ба наими ҷаҳон наёлоид.

Ва ҳамчунин аст маънии ваъда ва шумораи савоб ба таълим па тааллум, то навъи[99] улум[100] боқй монад. «Ва уламою умматӣ кяапбиёи Бани Исроила»+ махмул аст бар

уламои илми охира-тп аз асҳоби фақру таҷрид, ки бар ботини шариат мераванд ва халқро аз ғавоят ба ҳидоят мехонанд, на[101] уламои русум, ки*' )1поп тоҷиронанд ва илмро василаи касби ҷоҳу мансаб намуда па шаръро маҳкуми амру ҳукм гардонидаанд: «Ва лайса-ал-ха-оару калмуоина.+»

Набиии, ки ба сабаби фурӯгузошти аркони дин ва майли уламо ба мудохапату зоҳирбинӣ ва инҳирофи табън ҳукком ба

96 Б – покиза 5)7 АБ – инчунин [98] Б – наяфкаиад 95-юо А – навъ Ю1 А – ки на

.1-375 33

зулму ҷавр, заъфи дин то ба куҷо расида. Ва уламо, ки қивоми: миллат бад-эшон аст, ба сабаби ҳубби маносибу[102] риёсат[103] фат-воҳои мулоим доданд ва гуфтанд: «ГДини]" ислом чист, ғайр аз панҷ асл, ки болои манорае бароянду батаҳорату бетаҳорат на-4>ире бардоранд.»[104] Агар узре набошад, ианҷ намоз аз лавозим аст ва агар куввате[105] [ва қудрат] аст,[106] савми рамазон аз маво-ҷиб, агар тавоноӣ бошад, дар тамоми умр ҳаҷҷе аз мустаҳаббот ва агар мол доранд, дар соле чанд бор ҳамаро ё биннвсф закот гирифтан аз фароиз». Ва гӯянд, «дигар авомири мансуса чун ҷи-ҳоду азли султон ва тақсими байтулмол ба масорифу сарфи закот дар маҳалл ва ғайразолика, ҳама муваққату[107] муаввал аст.»[108]

Аз ин ҷиҳат ҳуккому хулафои ислом моил [ба]" шаҳавот гашта, гараз аз хилофат ҷамъоварии асбоби нишот ва ахзи моли раият ақида намуда, даст аз тараддуди ҷиҳод бардоштанду бо мухолифони дин ба мусолаҳаву мубодала баромаданд. Ва аз ис-лом ба ном иктифо намуданду ба айшу ишрат машгул гаштанд. Аз раоё, он ки дошт, бад-эшон тақлид кард ва он ки надошт, ҳам ба тараддуди гирд овардани дунё машғул шуд. Ва лаззоти мус-таор дар чашмҳо[109] ширин шуд[110] ва ҷон чизе азиз гашту касе аз паи озори он барнахост ва хӯрду хобу ҷимоъ аз рукни имондорӣ

шуд.

Фалоҷарам, аксари диёри ислом дар таҳти қаҳру ғалабаи куффор даромада, наздик аст, ки дини ҳаниф, ки дар аввал ҳам-чу мори борик аз Макка баромада, монанди аждаҳо арсаи олам-ро иҳота намуда буд, боз ҳамчу мори борик шуда, дар Ясриб муовадат кунад. Чун нуфус аз ҷиҳати касалу коҳилӣ дар зоҳири шариат хӯ ва одат кардааст, агар сухан аз ботини шариат ра-вад,[111] ба гӯши ҳеҷ кас барнахӯрад, балки онро ба илҳоду зан-дақа ва куфр ҳамл кунад.

Асҳоб гуфтанд: «Чун рӯи сухан ба асҳоби фазилат аст, на ба арбоби разилат, мард агар ба дарёфти сухани ҳаққ муваф-фақ шавад, аз гуфтану навиштани он худро муоф надонад ва аз қабулу радди касон наяндешад, то шукри неъмати илоҳӣ гузорда

бошад, ки:

Табъи салим файзест, ирси падар набошад».

Чи Фалотунро+ дар калимаи ҳикмате, ки мегуфт, ноқисе эътироз овард, ки ин сухан аз ту ҳеҷ кас қабул накунад». – Фармуд: «Ман ба гуфтану набиштани калимаи савоб аз пешго-ҳи фитрат маъзуну маъмурам ва маро лозим нест, ки мардумон-ро гӯям,[112] ки онро аз ман бупазиред».

Пас, ҳикмати маданиву манзилӣ ин иқтизо дорад, ки ҳар шахсе аз ашхос ба навъе аз анвоъ ба ҳамдигар мумидду муовин

102 – юз Б – раёсату маносиб

104 Б – кашанд

Ю5 – Ю6 Б – қуввату қудратест

Ю7 – Ю8 Б – муваккатан аст ва муаввал

Ю9 А – чашмхош; Б – чашмҳое

ио Б – гардид

Ш Б – бувад

112 Б – бигӯяМ



бошанд ба дасту забону гуфтор ва кирдор. Ва бояд, ки ғараз аз ин муованат салоҳи маданию манзилӣ бошад, на фасоди он: «Ли қавлиҳи таоло: ё айюҳа-л-лазина оманӯ,

таованӯ ала-л-бирри ва-т-тақво ва ло таованӯ ала-л-исми ва-л-удвоии ва маъсияти-р-ра-сули». (Ал-оя).+»

Чун иброми аҳбоб аз ҳадд таҷовуз намуд, гуфтам: «Хотири ёронро ман мавозеъе, ки сабаби иқоқу"[3] шиқоқ мешавад миё-ни*' абавайну валад, бармешумурам. Ва нусус, ки дар боби риоя-ти абавайну зан ворид шуда, такрир медиҳам. Баъд аз таъини мавоқеи хилоф, албатта, ҳуқуқи ҳар кадом зоҳир шавад, ки мард дар кадом ҷарима ба абавайн осӣ шавад ва зшон фарзанд-ро ба кадом мартаба гунҳкор ёбанд ва итоати абавайн то куҷо лозим аст ва мавориди эҳсон кадом [аз]" абавайн бошанд?! Ва бо вуҷуди касрати ҳуқуқи аҳли истеҳқоқ сабаби шӯҳрати як нав аз ҳаққ барои чӣ будааст? Яъне мавриди эҳсон назар ба зоҳири нусус – падару модар ва ақрабову ҳамсоя ва айтому масокин ва хадаму ҳашаманд. Ҳеҷ касе ба [ҳоли]" ин арбоби хуқук назар намеандозад ва ба ҳаққи ҳеҷ кадом, чунон ки бояд намепардо-зад ва ба адами итёни он худро осим намедонад [ва]" дар боби ҳуқуқи абавайн бар худ меларзад [ва]" филфавр осӣ ва оқ ме-шавад».

– Гуфтанд: «Бале, матлаб ҳамин аст, ки ин ишколро аз пеш бардорӣ ва ҳақиқати ҳолро камоҳй мутобиқи офоқу анфус шарҳ диҳӣ».

– Гуфтам: «Падару модар мавриди эҳсону шукранд, бар тақдире, ки солеҳ бошанд ва ба фарзанди худ некихоҳанда ва салоҳи ҳоли ӯ ҷӯянда, ки агар фосиқ бошанду ба фарзанд некӣ намехоҳанд ва салоҳи ҳоли ӯро наметалабанд, балки ғарази худ-ро меҷӯянд, мавриди он ҳуқуқ, ки дар оёту аҳодис омада, не-станд. Ва ҳол он ки ҳар як аз абавайн муддаии инанд, ки «мо дар ҳама ақволу афъол, ки аз мо содир мешавад, хайри фар-зандро мехоҳем». Пас, ин кирдору гуфторро дар шаръ ва ақлу мурувват андоза бояд кард. Агар мувофиқу мутобиқи офоқу ан-фус аст ва фарзанд[114] дар он мухолифу муонид, осӣ ва оқ астп5 Ва агар ин кирдору гуфтор мухолифи офоқу анфус аст, волидайн осиманд[116] ва дар даъвии худ мубтил. Яъне бояд, ки қавлу феъли абавайн муфзй ба хилофи шаръ нашавад ва дар дину мурувввати фарзанд

халал наёрад, то фарзанд барои дар-ёфти ризои онҳо муртакиби маҳзуроту маҳҷурот нагардад.

Масалан, барои нафақаи [явмия]" онҳо duздию қимор ва раққосию шоҳидӣ пеша*" накунад, ё барои дарёфти хушнудии модар зани солеҳаи худро ба талоқ дода, ба фиску фасод ва зи-нову ливотат наяфтад.

Пас, уқуқе, ки дар зоҳир миёни падару писар меафтад, ғо-либан аз он аст, ки падар дар инфоқ имсок мекунад бо вуҷуди

113 А – ОҚУ

[114] А – фарзандон

115 Б – бошад

Пб Б – осим бошанд



кудрат. Ва писар аз ҷиҳати эҳтиёҷ мутолабат менамояд, чун аз падар эҳмол ва имҳол мебиыад, пас дар исёну саркашӣ меаф-тад ва ба дуздшо қимору суол кори ӯ оид мегардад ва бошад, ки бигурезад, ё ба қаландарон ихтилот намояд ва шабҳою рӯзҳо дар хона наёяд. Пас, ваболи ин ҳама исён ва иқоқу шиқоқи ӯ ба рузгори падар оид гардад ва тарафайн осим бошанд. Ва гу-ноҳи падар бузургтар бувад, ки писарро ба исён овардааст.

Пас, агар падар аз мӯъсирон аст, писар ба истибдод толиби инфоқ мешавад ва ба касбу ҳирфа гардан наменихд ва аз таъ-лиму тааллум мегурезад, ё дар нафақаи мисли худ аз падар қа-ноат намекунад ва барои исрофу итлоф ва завоид металабад, пн-сар осӣ ва оқ бошад. Масалан, агар падар ба рӯзе як дирам до-ден тавонад, лекин ним дирам медиҳад, дар сурати исёни писа^, падар осиш аст ва агар аз дирам зиёда хоҳад, писар осӣ аст. Ва ин хакк то вақте хаст, ки писар дар иёли падар бошад.

Пас, агар падар ҳаққи писар адо кардааст ва илми зарурии, дин омӯхта ва пешаи лоиқ таҳсил кунонида ва зан додааст, пи-сарро ҳеҷ ҷои бозхост нест, магар ҳаққи муруввативу одатӣ. Бал-ки агар писар мӯъсир аст, фарз аст, ки бо падар эҳсон кунад, бо вуҷуди ғинои падар. Ва

агар падар муъсир аст, нафақа диҳад ба қадри кафоф. Масалан, агар ба рӯзе як дирам додан тавонад, бо ним дирам иктифо кунад, ки падар розӣ нашавад, [писар]" осӣ шавад"[7] ва дар зиёдатталабӣ аз дирам падар золим[118] бувад ва осим.[119]

Ва аммо уқуке, ки миёни писару модар меафтад, ё дар ҳо-ли12о тачридИ писар аст, ё дар вақти зандории ӯ. Аммо ҳолат-ут-тачрид ё аз ип чиҳат аст, ки модар ғанийя асту писар мӯъсир дар нафақаи мисл иктифо намекунад ва мехоҳад, ки моли модар ба итлофу исроф расонад, меранчонад. Ё он ки модар мӯъсир асту писар мусир,, мол дар муштаҳиёти мубоҳаи худ сарф меку-над ва ҳаққи модар намерасонад, ба сабаби он ки модар монеъу мухилли айши ӯ мешавад ба насоеҳи борида. Фалоҷарам, модар-ро шум мегирад ва аз назари тафаккуд меандозад, ки агар мо-дар мувосо кунад, ҳеч фарзандро дил надиҳад, ки бо модар хи-лоф варзад, магар ки дар нутфа ғашш дорад. Дар сурати аввал, фарзанд осӣ аст, на дар сурати сонӣ. Зеро ки худи модар ҳақ-қи худро ба итлоф овардаасту писарро ба мухолафати худ ка-
шида.

Пас, агар писар мол дар маъсият харч мекунад ва модар насиҳат дар амри шариат мекунад, ё барои нафақаи модар ба пешаву ҳирфа гардан намениҳад, писар осиму осист. Лекин ин иқо-қу шиқоқ, ки қабл аз никоҳи зан миёни писару модар воқеъ*" мешавад,[121] ҳеч давому субот надорад ва ба ду-се фалс ҳалвову мавиз ва андак атийя муртафеъ гардад. Ва шафқату*' раҳма-ти[122] модариву фарзандӣ «онан фаонан+» авд кунад.[123]

П7 Б – бошад

118 – 119 Б – золим ва осим бувад

120 Б – ҳолати

121 Б – меафтад

122 Б – марҳамати

123 Б – мекунад



Ба аммо он иқоқ, ки ба адовату кииаи нафсонӣ

истеҳком ёбаду субот пазирад, ҳолат-ут-тазвиҷи фарзанд бошад ва он ба ҷалову сиво кашад ва қатъи сила а.чҷомад.

Ва аммо қабл аз тазвиҷ, агар сабоҳ ҷангс кунанд, шом ош-тӣ бошанд. Ва филҳақиқат, индаллоҳ, ин укуқ, низ[124] собит на-мешавад ба сабаби имтизоҷу ихтилоти давоии ҳирсу шараҳ ва зиёдаталабию зиёдасарӣ.[125] Базаҳ ва исме, ки воқеъ шавад, дар сурати издивоҷи ^фарзанд]" ҳам роҷеъ ба модар аст,[126] на ба фарзанд. Ва таҳқиқи ин мақом ва ваҷҳи хусумати модар бо зани писар дар одоби никоҳ гуфтаем. Дар ин ҷо барои*" рафъи тас-деъи нозир ин миқдор гӯем, ки дар амри саҳл аз умури нафсонӣ ва дунявӣ, ки аз як фалс ба даҳ дирам нарасад, мобайни за-ни*" писар ва модар низое афтад. Баъдаҳу ӯро душман гирад, нахоҳад, ки ин зан бо писари ӯ нишинад, ё таоми серӣ бихӯрад, ё либоси некӯ бипӯшад, ё мехоҳад, ки харчи занро масраф ша-вад, ӯ худ бидиҳад он чи хоҳад, ё надиҳад. Ва мсхсҳад, ки пи-сар ба болои ӯ зани дигар орад, ё ӯро талоқ диҳад ва дигар ни-коҳ кунад. Пас, агар писар дар ризои модар равад, дар ҳаккл зан муқассир бошад ва агар ризои зан хоҳад, ба модар осӣ бо-шад. Ва ҳол он ки омадан ба ҳаққи ҳар кадом маъмурун-беҳ аст.

Пас, агар писар ба зоҳири нусус бино монад, чунки фармо-ни модар аст вг воҷибулиттибоъ дину дунёи худ ба зиён дода бошад, зерокп дар ҳаққи зан ҷабр карда ва аз нафақаи ӯ каши-да ва талоқи беваҷҳ карда,[127] ки «абғаз-ул-ашёи индӣ ат-тало-қу+». Ва агар авлод дорад, онҳоро зоеъ намуда ва маблағи ха-тир дар никоҳи дуввум аз ҳарому шубаҳот маблағе гирд кунзд ва ҳоказо. Дар ақди сонӣ низ ин муомала пеш ояд ва боз он ни-зоъ бе каму кост, балки зиёдатар барпо шавад. Ва чанде ҳамчу-нин ҳамскунад, то он ки гулханнишин шаваду махлас ёбад ва дину дунё аз даст дода. Зероки бо ин ҳама кашмакаш ҳеҷ ба ибодати ҳаққ патавонад пардохт ва ҷое оромишу осоиши ӯ на-бувад, илло дар ҷаҳаннам.

Пас, агар мард ба ризои зан равад, чунон ки маъмурун-беҳ аст, ба нафақоти шоиста ва либоси маъруф ва иқтидор диҳад занро дар умури маош ва модарро ба мувосо ва

малсро бини-шонад дар сурати маъийят ва нафақа таъин кунад дар сурати му-боянат. Модар норозӣ бошад ва ба хаққи хеш қаноат накунад ва садои иқоқу шиқоқ ба бому дар дардиҳад. Масалан, писар гӯ-яд: «Биёву бар сари хон бинншин ва тановул кун». Нанишина'1 ва наҳӯрад, Ва агар ҳиссааш днҳанд, кам гӯяд ва радд кунад. Ва бинолад, ки агар мувосо кардӣ хидматаш кардандӣ ва чун саркашӣ кунад, накунанд, ва гӯяд: «Маро ҷорияе бояд, ё ходи* ме, ё хонае*" алоҳида». Ва ҳол он ки писар бар таҷдиди хона ва ахзи ходим ва ҷория]" қодир набошад, то он ки зан гуяд: «Ман бо ҳамроҳии модарат нанишинам, дари дигаре барои у

124 – 125 Б – баъд аз тазвич, пиз ба ҳсҷ ваҷҳ собит намешавад, чунки ба давоми хирсу шараҳ ва зиёдаталабию зиёдасарӣ мамзуҷу маҳлут бошад вч

126 Б – бошад

127 Б – дода

37

муҳайё кун». Агар мард бино дар зоҳири нуеус монад, чунки фармони зан воҷибулиттибоъ аст ба фарзи иститоат. Агар ҳав-лии[128] дигаре барои модар гирад ва ӯро ҷудо кунад ва ҳаққи ӯ бояду шояд муқаррар гардонад, ҳам модар норозӣ бошад, ки -«барои хотири зан аз ман гусехт» Дар ин сурат низ дину дунёи мард ба зиён равад, ки» мард дар манзил чун дил дар бадан аст». Як дил, агар тавонад, масолеҳи*" як баданро мутасаддй[129] аст ва чун манзил ду шавад, мардро ашғоли алоиқи ду манзил аз фикри маод боз дорад ва муртакиби муҳаррамоту шубаҳот [ша-вад]" ва толиби зиёдатӣ гардад. Фалоҷарам, ҷои оромишу осои-ши у набувад, илло дар дӯзаҳ.

Пас, укуқе, ки аз ин мамаррҳо миёни абавайну фарзанд аф-тад, ба хеҷ эътибор натавон кард, балки абавайн осиму гунаҳко-ранд,[130] ки фарзандро ба шақовати дорайн хондаанд ва ба азо-би сармад кашида.

Агар гӯӣ, «ба фарзи истеъдоду ҷамъияти асбобу вусъати ма-ош ризои абавайн ва фарзаиду[131] зан*" ва соири арбоби истеҳқоқ тавон ёфт, зероки иқоқу шиқоқ ва

иброи зимма назди уср мута-ҳаққақ гардад. на дар юср».

– Гӯем: «Назар ба муфоди нусус аз оёту аҳодис аз ризқ он микдор ҳалолу беҳисоб аст, ки қивоми бадан бад-он рост шавад ва ба ибодату ҳавоиҷи зарурӣ тавонад пардохт. Ва мозодае аз он, азони*' касон ва дигарон аст.[132]

Дар «фусуси одоб» оварда, ки мадори наҷоту фалоҳ бар ил-тизоми се асл аст: Яке адои фароизи андак ва бисёр, осон *вл* душвор. Дуввум, иҷтиноб аз маҳорим қавлан ва феълан, хоҳӣ кабира бош, хоҳ сағира. Саввум тарки дунё андак бувад, е бисёр, магар он миқдор, ки «мо – лобудда минҳу+» бошад. Вз он аст, ки соҳиби шариат салаллоҳу алайҳи ва саллам истисно фармуда: «Арбаа мин-ад-дунё ва лайсат минҳо кисратун та-шудду биҳо ҷуъака ва хирқатун туворӣ биҳо авратака ва байтуп юмакинука мин-ал-барди ва -л-ҳарри ва завҷатун солиҳатун ли-таскуна алайҳо.+» Ва ҳар чи ға.йр аз ин аст ва зиёда бар ин ҳеҷ касеро бар он ҳаққе нест. Ва ҳар ки аз ин се асл якеро ба ҷо орад, ё*' баъзеро,*' аз баъз иҷтиноб кунад. Дуна баъзин аз да-раҷаи рухсат ҳам фурӯ афтода бувад ва нафси худро ҳалоқ[133] карда.

Ва шайх Абдулазизи Деҳлави+ дар маънии ҳадиси «хубб-уд-дунё раъсу кулли хатиатин ва таркуҳу раъсу кулли ибода-тин»+ фармуда, ки [ҳар гаҳ]' сари ҳар гуноҳ куфр аст. Пас, му-ҳаббати дунё куфр бошад ва сари ҳар ибодат имон аст. Пас. тарки дунё имон бувад. Пас,[134] мадори начот бар панҷ асли бо-тинии шаръ бошад, ки самту ҷӯъ ва саҳару узлат ва зикр асг,

128 Б – маскани

129 Б – мутасарриф

130 А – гунахкоронанд

131 Б – авлод

132 Б – бошад

133 А – дар эҳлок

134 Б – Ва



на бар панҷ шарти зоҳирӣ, ки ба[135] забон икрор ба калима бошад, салоту закот ва савму[136] ҳаҷҷ. Ва аммо дар

зоҳир мадори наҷот-ро бар ин панҷ асл ниҳоданд, то ҳикмати тамаддуну мувоинат[137] барҳам нахӯрад[138] ва ҷаҳон обод бошад. Ва ҳақиқати ҳолро маҷҳул доштанд, то ҳар киро хоҳанд, аз ин миён ягон-ягон бар-гузинанд ва илм диҳандаш ба ҳақиқати кор, то дар зоҳир ғарра нашавад, балки ба асли кор равад, ки агар кор ба ишкампарва-рию танфароҳӣ ба анҷом расидӣ, ҳеҷ кас аз уқало ва уламо ба тарки хӯрду хоб нагуфтӣ ва ба андак қаиоат нанамудӣ, балки талаби зиёдат кардӣ ва ба ҷамъи амлоку зиёъ ва иқорату тиҷо-рат кӯшидӣ: «Қола оллоҳу азза исмуҳу: мап кона юрид-ул-ҳаёт-уд-дунё ва зинатаҳо нуваффу илайҳим аъмолаҳум фиҳо ва ҳу-мо фиҳо ло янхасибупа улоик-ал-лазина лайса лаҳум фи-л-охи-рати илло-н-нору ва ҳабата мо санаъӯ ва ботилун мо конӯ яъма-луна. Ва қавлуҳу таоло: ман кона юрид-ул-очилата аҷҷилно лаҳу фиҳо мо нашоу л иман нуриду сумма ҷаално лаҳу ҷаҳаннама юсалиҳо мазмуман, мадҳуро». [Ал-оя].

Ва аз ин ҷиҳат аст, ки* анбиёву авлиё алайхимусаллам бо вуҷуди қудрату ҳукумат ба қадри зарур иктифо мефармуданд. Ва Сулаймону+ Довуд+ алайҳимусаллам ба дастранҷу садди ҷӯъ иқтисор менамуданд. Ва он сарвару[139] асҳоби[140] ӯ ба нони ҷавӣ[141] ва андак [таому]" идом қаср мекарданд ва*' давом ба қиёму сиём муҷоҳид буданд.

Ва риёзати арбоби зӯҳд аз ҳар уммате зиёда аз он аст, ки ба ҳадду ҳаср дарояд. Муҷоҳадаи соҳиби шаръ ва авсиёву ав-лиёи ӯ санад аст, ки роҳи наҷот мавқуф бар итёни зоҳири ша-риат нест, ки агар ба муҷарради қавлу феъл бе риёзат наҷот му-таҳаққақ шавад, ҳеҷ кас ба умеди мавҳум дил аз лаззоту ҳаззо-ти мустаори ҷисмонӣ барнаканад. Пас, агар ҳақиқати кор, чу-нон ки бояд равшан кунанд, ҳамаи умури маданию манзилӣ мухталл гардад ва ҳеҷ кас ба ободии ҷаҳон майл наёрад, балки ҷаҳон хароб шавад. Масалан, агар шореъ ба мушрике, ё кофире ва болиғе гӯяд, ки «лоилоҳа илаллоҳ» гӯй ва таваосул ба ғайри ӯ – таоло мабар ва илтиҷо ба васоиту васоил макун ва авкоти шабу рӯз ба қиёму сиём сарф кун

ва ба дунёву ҷамъи он шуғл манамо ва айшу танаъум ба қадри зарур кун, то растагор шавӣ ва аз ҷумлаи муқаррабин гардӣ ва аз малоика афзал бошӣ. Ал-батта, гардан дар рабакаи итоат нанихд ва ба ихтиёр аз сари пеъмати оҷил ба ваъдаи ачал барнахезад. Фалоҷарам, ӯро [бо]" ибоҳот бифиребиданду қуввати томеаи ӯро ба ваъдаи би-ҳишт ва ҳуру қусур бичарбиданд, ки «не-не, агар ин калима би-гӯӣ[142] ва панҷ [вақт]" намоз бикунӣ,[143] бас*~ бошад*" ва соле як

135-136 Б – ки иқрори калима бар забон аст ва овардани салот ва ома-дан ба закот ва табодури савму гузоридани

137 – 138 Б – таовун барқарор истад

13Е – 140 Б – сарвар, саллалоҳу алайҳи ва саллам саҳобаи ӯ, ризвоналлоҳи таоло алайҳим аҷмаин

'+[1] А – ҷавин

142 Б – гӯӣ

нз Б – гузорй



бор мохе соим бошй, кифоя кунад ва агар мол дорй, дар ин маб-лағ ин микдор закот диҳй, басанда бувад ва дар тамоми умр [ба шарги иститоаг" ҳаҷҷе вофӣ[144] бошад, онгоҳ дар биҳишт рави ва ба ҳуру қусур фоиз шавӣ». Ё агар шореъ гӯяд, ки «касб кун ва ба кадри садди чӯъ бихӯр ва мозода ба абнои чинс бахш кун ва ҳақки ту аз касби ризқ он аст, ки бад-он қадар зинда бо-шӣ ва бандагию тоат купй». Ҳеҷ аҳаде дар ин сурат майл ба касбу шуғл накунад ва аз барои дигарон ҷон паканад. Фалоҷа-рам, ӯро ба шеваи мубоҳот дилгарм карданд ва дахону меъдаи ӯро ба ҳалвову равған бичарбиданд, ки «не-не чун дусад дирам ҷамъ кунӣ, даҳ[145] дирам диҳӣ ва ба чиҳил динор диноре ва ка-золика аз амлоку икору савоим, онгоҳ биҳишт ҷои ту бошад». Пас, ҳирсу ғафлатро ба ӯ бигумоштанд, то мард ба мулки мавҳум тараддуд ҳамекунаду чон меканад ва дар чамъу ҳиросат ва тиҷорату зироат мекӯшад. Пас, аз ин миён он кнро баргузи-данд, бардоранд ва он киро нахоҳанд, бигузоранд, то ҳиросату иморат кунад. Аз ин ҷиҳат аҳли ҳаққ бо

имони мутлақ, ки ома-дан ба завоҳири нусус аст, иктифо нанамумданд ва тавассул ба асли имон, ки тарку таҷрид аст ва давоми киёму сиём, фар-мудапд; чи куфру бединӣ мартабаи зулмат ва асфали софилини буъду ҳирмон аст, имопу диёнати комил*" мадориҷи нуру алоил-лийии ҷавори қурби мабдаи ҳақиқист. Мутлаки лмон восита аст миёни нуру зулмат, пас имони мутлақ ба зоҳири шариат бу-дан аст ва имони комил ба ботини он рафтан. Имоп бар зоҳири шаръ имон аст, аммо наҷотдиҳанда нест. Ғоят ои ки аз куфр афаал аст ва ба наҷот қарибтар. Дар «Фусуси одоб» оварда, ки «кэфр», ба фатҳи «коф», дар асли луғати араб ситрро гӯянд, бар ҳар сиға, ки ояд. Масалан «кофиру куффор ва кафуру мак-фуу ва кафораву мукаффир». Ин алфоз дар маҳалли мадҳу замм ояд. Пас, бакои сифоти замима дар банда, ё таваҷҷӯҳи ӯ ба ғайр, ё дидани ғайри ҳақҳ дар дорайн, ё фоили афъоли ғайри ҳакро диллн, ё дигареро ба рубубият кабул кардану тоат доштан, чун умгчррву ҳукком. Дар[146] тариқат ин ҷумла куфру ширки мазмум аст.[147] Аммо куфри маҳмуд он аст, ки дорайну манзилайнро ба ҳаммаи ниамму лаззоташ бар дили худ бипӯшонӣ ва кофири то-ғути нафси худ шавӣ, то дили [ту]" мастури сифоти ҳақҳ ва истеъ-доди зотии худ гардад ва аз ҳастии ту ҳеҷ намонад, то сирри ҳуввиятуллоҳ дар дил падид ояду ҳақиқати имон аёнгардад, он-гоҳ мӯъмиии ҳақиқӣ шавӣ, ки «фа-ман якфуру би-т-Тоғӯти ва юъмину биллоҳи фақад истамсака би-л-урват-ил-вусқо».+ яъне б«иттавҳиди ва ҳува ло иллоҳ,а иллоллоҳу».+ Ё куфри мазмум он аст, ки ҳақиқати дин пӯшида бошад[148] ва банда ба аъмоли вачҳй ва тооти расмӣ ва ибодати тақлидӣ қонеъ ояд. Ва куфри маҳмуди ҳакиқӣ он аст, ки завоҳир ботин гардад ва ботин дар

144 Б – ЛОЗИМ

145 Б – панҷ

146 – 147 Б – Ин ҷумла дар тариқат куфру ширки мазмуманд. 148 Б – шавад



бо^ин зохир шавад.[149] Ва нури кашфи хақоиқ мар

зулмати тақ-лидоту одотро мастуру макфур гардонад ва асмову сифот ва осору афъоли соликро матмусу мағмур созад.

Шайх Ҳусайнн Мансур+ бо писари худ навишт, кн «ё бунайя сатарал-л-лоху алайка зоҳир-аш-шариати ва кашафат алайка ҳа<иқат-ал-куфри фа инна зоҳир-аш-шариати куфрун хафийюн ва ҳақикат-ал-куфри маърифатун ҷалийятун. Интаҳа.+»

Пас, аз ин тамхидот зохир мешавад, ки шахс дар дунё он қа ;ар ҳақҝ надорад, ки аз ӯ фозил ояд, то ба ахли истеҳқоқ би-ра>юнад ва мутасаддии тимору тааҳҳуди дигарон шавад. Дар урф гӯянд: «Гадо чӣ хӯрад ва ба[150] кас чӣ дихад».

Ривоят аст, ки он сарвар, саллаллоҳу алайҳи, дар сафар буд, амр кард, ки мунодӣ кунанд, [ки то]" ҳар касро,[151] ки заводаи ӯ аз вай фсзил [ояд], бояд ки ба касе диҳад, ки ӯро зод набошад. Ва ҳар касро маркабе зиёдатӣ бошад,[152] ба ка>се диҳад, ки ӯро сутур набувад.[153] Ровп гӯяд: «Ҳамчунин аснофи моли моро бар-мешумурд, то ҳадде, ки гумон бурдем, ки моро дар фазлаи моли худ ҳамон хакқ аст, ки дигаронро».

Ва он чи иброи зимма ва адои ҳуқуқ, ки шореъ бар ағниё фармуда, на аз он ҷиҳат аст, ки эшонро индаллоҳ фазлеву дара-ҷае бошад, ё вақъеву маҳалле, балки он дар ҳақиқат заҷру тав-би> аст, ки «хон, туро намерасад, ки бе истехқоқ дар замин му-тасарриф бошн ва ҷамъ куниву захира ниҳӣ ва зиёда аз масоле-ҳи бадан талабӣ, ё*" ба карҳ, ё ба тавъ, бояд ки ин маблағ ба дигарон нафақа кунӣ. Кавлуҳу таоло: «Ва мо амволукум ва ло авлодукум бил-л-ати тукаррибикум индано зулфаюн илло ман омана ва амила солиҳан».+ (Ал-оя).

Ва чун дар охури гов алафу майда+~[154] бинад,*" ҳеҷ оқил ин гумон накунад, ки ин говро бо хоҷа тақаррубест ва васлате. Балки саҳар юғе ба гардан барбандаду ҷӯб дар пахтӯ [зананд]'

Пас, баъд аз ҷамъи дунё адои ҳуқуқи арбоби нстеҳқоқ ба-се душвор бувад ва ҳар касе аз ӯҳдаи он барнаёяд. Ва

ҳол он ки арбоби мукнат дар адои закоти шаръий ва иброи зимма аз уш-ру хироҷ аз рӯи зоҳири шаръ эҳмолу имҳол раво медоранд вз боз назар дар ҳоли арбоби ҳуқуқ, ки бамавқеанд, ё бемавқеъ, мустаҳаққанд, ё ғайри мустаҳаққ ташхис натавонанд кард. Ва ба фарзи диёнат, агар иброи зимма кунанд, ба тариқи мусома-ҳа бошад, яъпе чузв – ҷузви амлоку амволро кучо дар ҳисоб мео-ранд?

Пас, агар ин мутамаввил ҳарис бувад, аввалан аз закоту ушр дар зоҳири шаръ медуздад ва мобақия ба дузди дигаре месупорад. Ва вай ҳамчунин то*" аз гов[155] ғадуде ба султон ра-сад, вай низ маълум аст, ки [ин маблағ]" ба кучо сарф мекунад-

149 Б – гардад

150 Б – бо

[15]1 Б – касе

152 Б – бувад

153 Б – набошад

154 д – беда

155 Б – гове

41

Ва боз таҳқиқи ҳоли аҳли истеҳкок, ки агар ба нафси худ мута-садди шавад, тааззури тамом дорад ва манофеи дастгоҳи мукнат.

Ва агар касеро вакил кунад, бошад ки вай ҳакк «би ман лаҳу-л-ҳаққ+» нарасонад ва дар маосй харҷ кунад ва базаҳи ӯ ба гардани хоҷа бор шавад. Ва агар имсол дар дахли ӯ дусад танга тафозул ояд, ҳаққи дигаре аз соҳибони ҳуқук дар зиммаи у тааллуқ гирад. Масалан, порсол ба даҳ дарвеш нафақа медод, имсол ёздаҳ шавад. Ва боз тафаҳҳуси ҳоли хадаму ҳашам, ки дар ғулом зан диҳад ва дар ҷория шавҳар, то фиск наёранд, ки исми эшон ба гардани мавло афтад, чунон ки базаҳ [ва]*' гуноҳи фарзанд аз ҷиҳати адами тазаввуҷ ба гардани падар бор шавад: «Камо фи-л-Мишкоти»: «Ман валада валадан фалияҳсуна исма-ху ва адабаҳу ва изо балаға-лиятазаввачаҳу, фаин балаға ва лам ятазаваҷ фаасоба исман фаиннамо исмумҳу ало абиҳӣ».+

Ва аз ҷиҳати суубат гузоридани ҳуқук аст, ки аҳли ҳаққ ба тарку тачрид иктифо намуданд ва дар иллати вуҷуд биандеши-данд, ки одамӣ барои додани алафу ҷави гову хар махлуқ на-гашта,[156] балки[157] барои ибодати холиқи онҳо ӯро*" ба дунё овардаанд. Фалоҷарам, чашм аз наиму лаззоти дунё пӯшиданду ҷуёи асли асл шуданд.

Чун хақиқати амр бишинохтӣ, як мисол ба тавсиъа такдир кунем, ки марде ғанист ва моли мерос, ё ба ваҷҳи маснун касбе мекунад, ки дахли ӯ дар соле ду ҳазор дирам аст, ё бинобар аҳ-лийят, ии маблағ ба тариқи идрор аз байтулмоли султон бад-ӯ*" мерасад.

Ва*' ин мард бад-ин маблағ молику мутасарриф аст, зане допад ва фарзандею ходиме. Агар ахзи мартабаи кафоф кунем, маоши ҳар кадом ба дусад дирамӣ тамом мешавад. Пас, ҳалол ва беҳисоб дахли ин мард ҳаштсад дирам бувад ва ҳазору дусад дирами мобақӣ ҳаққи абавайн ва ҳамсояву ақрабо ва айтому масокин бошад ва ғайруҳум ба кадри кафоф, ё садди ҷӯъ то ку-чо ки мунтаҳӣ шавад: «Ал-ақрабу фа-лил-акраб».+

Пас, агар ин мард ҳазор дирам бар нафси худ инфоқ кунад ва хазор дирам ба абавайн, ё понсад ба абавайн диҳаду понсад захира аиҳад, дар ҳуқуқи арбоби истеҳқок ғадр карда бувад, индаллоҳ ва индашшаръ. Бо он ки ваҷҳ ҳалол аст, золим бувад дар нафси худ ва муставҷиби бозхост гардад ва дар маъразаи ҳисоб ва хитобу итоб афтад, магар ки ҳукуқи арбоби истеҳқоқ ало маротибиҳим ба тасвия бахш кунад. Ва ин сурат набандад, магар дар фақр, ки марди мутамаввил дарвешсират бувад ва зару хок назди ӯ яксон бошад. Пас, агар*" аз ин мард [дар яв-мулҳиооб]" суол кунанд, ки «ҳаштсад дирам кафофи аҳлу аёлу ту бувад, чаро ҳазор дирам сарф кардӣ, ё нафақаи абавайни [ту]" чахорсад [дирам]" бувад, чаро понсад [дирам]" додӣ, ё чаро ин маблағ захира кардӣ ва ба соҳибони ҳукуқ нарасонидӣ?» Мард аз ҷавоб оҷиз ояду тан ба хусрону зиён дардиҳад. [Ва маънии «ҳалолуҳо ҳисоб» ин аст, ки бар инфоқ зиёда аз садди

156 – 157 Б – нагаштаасг.балки ӯро 42

ҷӯъ мутолабат кунад. Ва аммо дар ҳаром ҳеҷ ҳисоб даркор на-бувад ва ҷазои он ҷаҳаннам бошаду бас.]"

Дар хабар аст, ки рӯзи растахез ҷамъе аз вулотро биёва-ранд, ғӯлҳо ба гардан кашида ва аз эшон пурсанд, ки «фалон ҷарима ин ҳадд дошт ва фалон исм ин тақрир. Шумо чаро ҷое, ки бисёр буд, кам кардед?» – Гӯянд: «Мо бар бандагони ту раҳм овардем». Ва боз пурсанд, ки «чаро чое, ки кам буд, бис-ёр кардед»? – Гӯянд: «Ба сабаби исёни ту бар ӯ хашм гириф-тем. – Гӯянд: «Чаро хашму раҳми шумо бар [хашму раҳми]" мо пешӣ гирад?» – Бигиред онро, ки биафзуд ва бигиред онро, ки бикост ва дар ҷаҳаннам андозед ва ин муҷримонро маоф до-ред.»

Пас, дар сурати юсри муҷаррад ризои абавайн муфзи ба наҷот набошад, то риояти ҳуқуқи тамомии аҳли истеҳқоқ наку-над. Ва хушнудии абавайн бо мухолифати марзии офаридгор ҳеҷ суде набахшад: Лиқавлиҳи алайҳи-с-салом: «Ло-тоата ли-л-махлуқи фи маъсият-ил-холиқи.»+

Ва он чи дар насс амр ба эҳсони абавайн шуда, яке дар «Сурат-ул-бакара» [аст]": Қавлуҳу таоло: «Ва изо ахазно мисо-қа Бани Исроила ло таъбудуна илло-л-лоҳа ва би-л-волидайни эҳсонан ва зи-л-қурбо ва -л-ятомо ва -л-масокина ва кӯлӯ ли-н-носи ҳасанан ва ақимӯ-с-салота ва отӯ-з-закота».+ Ал-оя.

Дар ип оят, агарчӣ мухотаб Банӣ Исроиланд+ дар зоҳир, аммо маънан[158] ин уммат мухотабанд,[159] ки «ҷуз худойро мапа-растед ва ба волидайну хешопи наздик ва ятимону бечорагон не-кӯй ва эҳсон ба ҷо оред ва мардумонро сухани хуш гӯед, то са-баби дӯстӣ [ва улфат]" шавад ва ҳикмати тамаддуну таовуп бар-ҳам нахурад ва намоз ба пой дореду закоти мол бидиҳед, [то дар миёни шумо мискин намонад ва расми суол дар миёни шумо бошад». Ва маълум аст, ки дар амр ба зҳсон муфоди ин оят омм аст ва махсус ба волидайн нест. Ғоят он ки аз ҷиҳати ақрабият такдим додаанд бар соири арбоби ҳуқуқ.]"

Дигар, кавлуху таоло: «Қул мо анфақтум мин хайрин фа-лил-волидайни ва-л-ақрабина ва-л-ятомо ва-л-

масокина ва айна-с-сабили.»+ Ин оят, низ дар сураи «Бақара» аст.

Яке аз саҳоба аз миқдори нафақа пурсид, ки «мол дорам, чӣ низ нафақа кунам»? Ҷавоб дар баёни масриф омад, «чи ин-фоқ вақте мӯътамадун-беҳ*" бувад, ки дар маҳалли худ воқеъ шавад».

Пас, мавриди инфок аввалан абавайн бошанд, аз ҷиҳати қурбати томм, ки мардро баъд аз нафси ӯ волидайн қарибта-ранд, пас хешони наздик ҷиҳати силаи раҳим, пас бепадарони сағир, ки қодир бар иктисоб нестанд, шафқати абнои ҷинсро, пас мискинон, ки моддаи маошу иктисоб надоранд, ҷиҳати таовун, пас мусофирону гузарандагони роҳро, ки хабари раҳмату раъ-фати абнои ҷинсро ба олам баранд, [то сабаби ҷамъият гардад. Муфоди амр ба эҳсон дар ин оят, низ омм аст.]"

158 – 159 Б – дар маънӣ мухотаб ин умматанд

43

Дигар, дар сураи «ан-Нисо» вокеъ*" шуда[160]: «Қавлуҳу аз-за исмуҳу: ва-аъбудӯ-л-лоха ва ло тушрикӯ биҳи шайан ва би-л-волидайни эҳсонан ва би зи-л-курбо ва-л-ятомо ва-л-масокинз ва-л-ҷори-зи-л-қурбо ва-л-чори-л ҷанби ва-с-соҳибу би-л-ҷанби ва ибни-с-сабили ва мо малакат аймонукум.+ Ал-оя.

Дар ин оят, низ амр ба парастиши зоти акдас ва наҳй аз ширк шуда ва амр ба эҳсон бо волидайн ва хешовандон ва шаф-қат бар айтому масокин ва тараҳҳум бар ҳамсояи хешон ё ҳам-сояе, ки хеш бувад. Ва ҳамсояи бегона ва хамсӯҳбатон аз руфа-қои ҳазару сафар ва [ионат бар]" роҳгузариён[161] ва тараффӯҳу тафаккуд бар [ҳоли]" ғулому чаворӣ ва ходим.

Ва дар тақдими ибодату адами ширк ишораи латиф аст бар ин, ки чун банда ба нбодати офаридгори таоло*' шуғл гирад, ҳа-маи ин ҳуқуқ аз гардани ӯ соқит аст, зероки ибодати ҳаққа бе тарку таҷрид сурат пабандад. Аз шахси муҷаррад аз алоиқ ҳеҷ оқиле хақталабӣ накунад, магар дуои хайр. Ва ал-иёзу биллоҳ, ки агар аз^ нбодати [холиқи худ]" сар боз занад ва рӯй ба ғайр оварад ва*' ба дунё

манл куиад, арбоби хуқуқ ба доманаш ове-занду ҳақталаби кунанд. Эй турфа, адои ҳеҷ ҳуқуқ ӯро ба наҷо-ту фалоҳ нарасонад, чи аввал суол аз ӯ аз имону амал бувад ва тоати холис.

Пас, таъхири парастиши эзиди таоло ва тақаддус ба муло-ҳизаи риояти ҳуқуқи гапр ҳеҷ тадоруки «мо фота мин-ал-ибода-ти+» накунад. Пас, агар аз ӯ суол равад, ки «туро чӣ бар он дошт, ки аз ибодати мо сар боззанӣ ва ба ҷамъи дунё машғул шавӣ ва хизмати гову хжар кунӣ ва ушру хироҷу закот ба зала-ма диҳӣ, ки ба воситаи он фиск кунанд, ё ба касоне диҳӣ, ки дар маъсият сарф куианд? Ва ҳол он ки мо ризқи ту ва ғайри туро худ мутакаффил будем». Ба муфоди: «ва мо мин доббатин илло алаллоҳи ризқуҳо.+»

Ту ба он ризқи моякфӣ каноат нанамудӣ ва ба қавли мо эътимод наёвардӣ ва мутакаффили ризқи дигарон гаштй. Мо ту-ро гуфтем: «Ибодат кун», ту тиҷорату зироат кардй. Дар ин мав-кеъ хеле тамошоҳо ба кор равад, ки агар [касеро фурсат диҳанд, бубинад, чи]" аз ӯ пурсанд, [ки]" «чаро ин намоз ба зиён бур-дӣ?» – Гӯяд: «Пеши меҳмон нон бурдам».[162] Ва гӯянд: «Чаро дар ин фарз мусомаха раво доштӣ?» – Гӯяд, ки «кунҷора дар охури гов ниҳодам»:[163]

«Суол аз куҷову ҷавоб аз куҷо. Тафовут бубин аз куҷо то кучо». [Гар офият аст, гар шикаст аст ин ҷо. Аз соғари аъмоли ту маст аст ин ҷо. Дастат гирад касе, ки дасташ гирй:, Музди ҳама кас даст ба даст аст ин чо.]"

160 Б – омада

16' Б – мусофирон

162 Б – ниҳодам

163 Б – бурдан



Дигар дар сураи «Бани Исроил» Қола-ал-лоҳу субҳонаҳу: «Ва қаза раббука илло таъбудӯ илло ийёҳу ва би-л-волидайни эҳсонан амо яблуғанна индака-л-кибара аҳадуҳумо ав килоҳумо фа ло такул лаҳумо уффан ва ло танҳарҳумо ва қул лаҳумо қав-лан кариман ва – иҳфиз

лаҳумо ҷуноҳ аз-зулли мина-р-раҳмати ва кул раббӣ ирҳамҳумо камо рабиёнӣ сағиран».+

Дар ин оя, низ баъд аз наҳй аз ширк [ва амр ба ибодати зо-ти ақдас]", амр ба эҳсони волидайн шуда. Ва чун навъи эҳсон фаровон аст, кадом навъ бояд?[164] Мефармояд, ки агар пеши ту яке аз абавайн, ё ҳарду пир шаванду мӯҳтоҷи хидмати ту ша-ванд,[165] эшонро аз ҷиҳати тааби хизмат «уф» магӯ ва дилтанг машав, зероки калпмаи «уф» дар мавриди кӯфтагӣ ва дилгирӣ ба забон ояд. Ва бар эшон овоз бармадору[166] бопг мазан. Ва су-хан бо[!67] эшон ба мулоямату нармн гӯй. Ва паст дор бар эшон болҳои шафқату марҳамат, чунон ки[168] туро эшон дар сиғари синн он чунон медоштанд [ва ба зери боли худ туро парвариш карданд.]" Ва бигӯ ва дуо кун, ки «эй[169] парвардигори ман,[170] бу-бахшой бар эшон, ҳамчунон ки парварданд[171] маро дар сиғарн синну овони туфулият, [ки оҷиз будам дар дафъи мазорру ҷалби манофеъ.]"

Ва пас аз ин меояд[172] қавлуҳу таоло: «Ва от зал-қурбо хак-қаҳу ва-л-мискина вабна-€ сабили+. Ал-оя. [Ва]" чун ип оёт низ махлут ба ҳукуки абнои ҷипс аст, зоҳир аст, ки ҳамаи абнои ҷипсдар он[173] [умур]" шариканд, [ва тафсил дар мавриди аба-вайн аз ҷиҳати аввалиёти эшон бошад.]" Ғоят[174] он, ки ба муло-ҳизаи ухувват бародари муслиминро мегӯяд: «Раббӣ ирҳамаҳум камо аонунӣ кабиран».+ Яъне тариқи эҳсон ба ҳамаи бародаро-ни мусулмон – ҳамин аст шарти иртиботу муҳаббат ва ©бодии тамаддунро.[175] Ва[176] дар сураи «Анкабӯт» ворид аст: Қавлуҳу таоло: «Ва васайно ал – инсона биволидайҳи ҳасанан ва ин ҷо-ҳадока литушрика бӣ мо лайса лака биҳй илмун фало тутеъуҳу-ммо».+ Яъне амр кардем одамиро, ки ба падару модар некуй ба чо орад ва агар чаҳд кунанд абавайн, ки то[177] ширк ори ба ман дар он, чи нест туро*' ба ҳаққияти он донише.[178] Пас, эшонро итоат макун. Ва зоҳир аст, ки мурод аз ширк бединӣ ва бетоатист ва аз ҳаққ ғофил мондан. Пас, агар абавайн ба коре, ки сабаби ғафлат аз ҳаққ шавад ва аз тоат[179] боздорад ва

164 ДБ – мебояд ]ғ Б – бошанд

166 д – надор
167 Б – ба
168 А – ЧИ
16?-: го Б – ё раб
1?1 Б – тарбия карданд
172 Б – мегӯяд
178 Б – ИН
174-175 Б – Нигаред ба илова
176 Б – дигар
177 Б – Т0 КИ
178 д – туро донише
179 д – итоат
45

ба илтизоми муҳаррамот орад, фарзандро таклиф кунанд, итоат ва иҷобат лозим наёяд ва иҷмол дар маҳалли тафсил ифодаи ҳазар накунад. Яъне дар ширк. итоат макун, аммо агар амр ба қатли шахсе кунанд, ё ба қатъи роҳ фармоянд ё ба дигао ман-ҳиёт, иҷобат [на]*' намоӣ. Ва албатта ҳукм ин аст, ки дар ҳеҷ ямре мухолифи шаръу мурувват итоати эшон мафармой.

Ва [дигар]" дар сураи «Луқмон» ворид шуда: «Ва васайно-ял-инсона би волидайҳи ҳамилатҳу уммуҳу ваҳнан ало ваҳнин ва фисолаҳу фи-омайни ва ан ашкура лӣ ва ливолидайка ва ин ҷоҳадока ало ан тушрика бӣ мо лайса лака биҳӣ илмун фало ту-теъуҳумо ва соҳибуҳумо фи-д-дунё маъруфан ва-т-табаъ сабила ман аноба илайя».+

Дар ин оят низ васият ба эҳсони абавайн ва наҳй аз итоати эшон дар амри ғайримашрӯъ ва мусоҳабат ба эшон ба тариқи маъруф ва сутуда ва иттибоъ ба тариқи ҳар калом, ки дар роҳи ҳаққ ва савоб бошанд, ба муфоди ат-тифлу ят-тчбиу хайр-ал-абавайни».+ Лекин'[80] баъзе муфассирин замири «аиоба»-ро ба он сарвар, ё еиддиқи акбар роҷеъ доштанд, дар ин ҷо барои эҳсон иллат ва боиси баён рафта, то гумон нара-вад,[181] ки амр ба эҳсон бе ваҷҳ бошад ва бар[182] муфт.[183] Ва ҳол он ки эҳсон беиваз бояд [ва]" дар ин ҷо иваз низ мавҷуд аст, ки ҳамлу фисол бошад. Яъне эҳсони [фарзанд]" дар муқобили ранҷи

абавайн афтад,[184] то миннат нанихад[185] бар эшон. Ва ин таъкид аст дар некӯӣ бо абавайн ва зиёдатии ҳаққи онҳо ва такдими[186] онҳо бар аҳли истеҳқоқ ва ин [аст]" сабаби суқути ҳуқуқи ғайр мешавад назди аҷз нафақа аз кулл.

Ва дар сураи «Аҳқоф» омада: Қавлуҳу азза ман қола: «Ва васайно-ал-инсона би волидайҳи эҳсонан ҳамилатҳу уммуҳу ка-риҳан ва вазаъатҳу карнҳан ва ҳамлуҳу ва фисолуху салосуна шаҳран ҳатто изо балага ашуддаҳу ва балаға арбаъина санатан қола раббӣ авзаънӣ ан ашкура неъматака-ал-лати анъамта алая ва ало волидиайя ва ан аъмала солиҳан турзиҳи васлиҳ лӣ фи зуррияти. Ила-ал-охир»."[1]"

Муфассирони хос ин оятро барои Сиддиқи Акбар+ медо-нанд, ки шаш моҳ дар шиками модар буд ва ду соли тамом шир хӯрд ва ҳаждахсола буд, ки ба хидмати он сарвар [салаллоҳу алайҳи ва саллам]" расида, дар сафару ҳазар рафиқ гашта. Ва чун чиҳилсола шуд, ин дуо бархонд ва аз муҳоҷиру ансор ҷуз абавайни ӯ дохили ислом набуданд ва асари иҷобати дуо буд, ки духтараш Оиша+ «разияллоҳу [таоло]" анҳо умму-л-мӯъми-нин»+ гашт ва писараш Абдураҳмон+ ва Абӯатиқ мусулмон буданд. Ва авлоди ӯ то ин замон ҳама мутассаф ба салоху са-доданд. Муфоди ин оят низ биайниҳи ҳамон муфоди ояти собиқ

180 Б – Валекин '[81] Б – накунӣ 182-183 Б – беиваз

184 Б – бошад

185 д – наниҳанд

186 Б – такаддуми



аст дар иллати эҳсон. Ва чун мӯсо – беҳ дар ҳар ду оят инсон аст, албатта, инсони комил мурод аст, чун расулу наби, ё авлиёи эшон ҳамчу[187] Сиддиқи Акбар+ на авоми ка-л-анъом, ки онҳо на лоиқи хитобати қудсианд.

Пас, маънӣ чунин мешавад, ки «эй расул ва эй набй, ба во-лидайни худ шукр гӯй ва эҳсон намо, ки сабаби вуҷуд ва маъри-фат ва имону ийқони ту онҳо гаштанд. Ва ба таҳорати онҳо ис-теҳқоқи тақарруби[188] даргоҳи мо ёфтӣ ва мавриди алтоф ва хи-тобу[189] инояти мо шудӣ, ки онҳо дар

тарбияти ту ранчхо таҳам-мул намуданд, пас, муҷиби эҳсоп ва икроманд. Ва ҳуқуқе, ки во-лидайнро[190] аз ин нусус мустафод мешавад ба хусуса нест, балки муфоди он омм аст аз хеши қариб ва ҳамсояю айтом ва масо-кину ибни сабил ва ҳадаму ҷаворй; такдими волидайн аз ҷиҳати авлавияту ақрабият аст ва дар шумули эҳсон оммаи ин гурӯх до-хиланд, ки*" ба шарти салоҳу садод ва ҳикмати *" маданӣ ва манзилй,*" [яъне]" ба ҳар кадом аз бародари муслимин [ва ит-тибоъи худ]" ин муомала пеш орад, сухан ба мулояммат гӯй ва [эшонро]" ба зери боли шафқат гир. Аз ин ашхос касоне,[191] ки бо ту некӣ[192] кунад ва дар ранҷу ҳамли ту қадаме чанд мушоят кунад, ё мӯсафеду пир бошад, ё касе, [ки]" бо ту муованате на-мояд, ту мушт бар сари ӯ манеҳ, балки ту ҳам ҷаноҳи раҳма-ту[193] раъфат[194] бар сари ӯ дор ва дуои хайраш кун ва чун эҳсон*" ба*" абавайн аз[195] ранҷи эҳмолу фисол ва фитом зиёда-тӣ дорад бар ҳамаи аҳли истеҳкоқ,[196] [хаққи]" эшонро [бар ҳуқу-қи ҳама]" муқаддам дор. Агар тавоной[197] бошад, баъд аз эшон ба [ҳаққи]" дигарон пардоз. Ва назди фукдони эҳсон ҳеҷ як аз аҳли истеҳқокро намерасад, ки гиребони шахс бигиранд ва даъ-вии ҳуқуқи укуқ кунанд. Масалан, агар касе ҳамсояе дорад шарир, аз ҷори худ аспу шамшер мехоҳад, то роҳ занад, ё бан-даю ҷаворӣ дар моли хоҷа хиёнат кунанд. Агар шахс тасаллул варзадиар эъто, бояд ки базаҳкор шавад.[198] Ҳошо,[199] балки сало-ҳу диёнати ин соҳибони ҳуқук шарт бошад. Ҳамчунин абавайнро нарасад, ки бе салоҳу амонат аз фарзанд толиби ҳакк бошанд ва даъвии иқоқу шиқоқ дардиҳапд.[200]

Ваҷҳи шӯҳрати ин хаққи умда [бо вуҷуди касрати аҳли ҳу-қуқ]" аз он аст, ки падарон ва модарон аз ҷиҳати эҳтиёҷ, ё ко-ҳилӣ дар касб ба фарзандон зӯр меоранд. Агар ғанӣ аст, дар молаш ва агар муфлис дар касбаш тавағғул менамоянд [ва]" худро ба мискинӣ бароварда, аз байтулмол ё ағниё талаби ҳақк памудаи, ё аз ҳамсояи ғанӣ ҳочат хосган амри саъбе[201] аст [ва]"

187 Б – чун

188 Б – ба курби

189 А – хитоботу

190 Б – абавайнро

191 – 192 А – бо ту касе ки некй; Б – кадом, ки ба ту некӯӣ

193 – 194 Б – рафъату раҳмат

195 – 196 Б – бар соир аҳли истеҳқоқ зиёдати ҳақ/қ/ доранд

197 Б – тавонад

198 – 199 Д – нашавад, ҳошо, ки

200 Б – Ин панҷ чумлаи боло пас аз шаш ҷумла омадааст.

201 Б – саъб

47

ҳар нафсе бад-он тан дарнадихад, ё барои маоши явмия ба кӯ-чаю бозор давидаи коре душвор. [Фалоҷарам]", ба дабдабаи иқоқу ғавғои*" шиқоқ авлодро зердаст памуда, коми пафс таҳ-сил менамоянд.[202] Ва авлод низ вақте ки чашм ба ҷахон кушо-данд ва гӯш ба ҳар савту садо, аввал нағмае, ки ба гӯши эшон расад, садои укуқу ҳуқуки падар ва модар бошад, то аз ҳапбати он овоз бар худ биларзанд, чупки опҳо бар умуми ип ҳаққ*" ву-куф на;'.ранд, балки абавайн низ вокиф пабошанд. Ва ба фарз агар донанд ҳам, барои ихтилоли матлаб лаби изхор накушоянд, ТО салобату сатвати «инак[203] ок шудӣ ва ииак[204] кофир гаштй», аз пардаи гӯши валад берун наравад. Аммо бақияи[205] аҳли ис-теҳқоқ, агар ба дасташон чизе диҳанд, ахз мскупанд, вагарна зуровар иестанд.

Фалочарам, дар соири ҳуқуқ, ки мусовии ин ҳаққи умда аст, он қадар ғавғо ва машғала боздид намегардад. Ва он чи ҳуқуқи .абавайн ба аҳодис[206] вуруд ёфта,[207] камо фи-л-«Мишкоти» фи «Боби-л-бирри ва-с-силати»: «Қола раҷулун: ман аҳаққу би ҳус-ни сахобатн? Қола: уммука. Қола: сумма ман? Кола: уммука. Кола: сумма мап? Қола: уммука. Қола:сумма ман? Қола: абука. Ва фи ривоятин қола: уммука, сумма уммука, сумма аббока, сум-̣ма аднока фааднока».+

Пурсиданд, ки «лоиқ ба ҳусии муошарат [ва мусоҳабат]" кист?» [Оп сарвар, салаллоҳу алайхи ва саллам]" фармуд: «Мо-дар». Ба такрор савол рафт. Ҷавоб шуд, ки «модар». Ва дар ри-вояте баъд аз такрор[208] фармуд, [ки]" баъд аз модар падар, пас аз ӯ[209] он ки ба ту наздик аст дар[210] қаробат»[211]. Пас аз ӯ ҳам-чунин дар ин ҳадис тарғиб аст,*" аввалан ба гузориши эҳсон дар ҳаққи модар, зероки соҳиби ҳамлу фисол [ва фитом]" аст, баъд зз он падар, зероки[212] соҳиби инфоқ ва тарбият аст. Баъд,аз он хешовандон ҷиҳати силаи раҳим, баъд аз он агар иститоат бувад, ба гузориши ҳуқуқи дигарон қиём мекунад.

Дигар, «Қавлуҳу алайҳиссалом: «Рағма анфиҳи рағма ан-фиҳи рағма анфиҳи. Қола: ман ёрасулуллоҳ? Қола ман адрака волидайҳи инда-л-кибари аҳадуҳумо аз киллоҳумо сумма лам ядхул-ал-ҷанната».+ Фармуд: «Салаллоҳу алайҳи ва саллам,» ки «хоколуд бод бинияш мукаррар [то се бор.]" Пурсида шуд,[213] ки «Бинии кӣ? [Ё расулуллаҳ, би-нии кӣ?]" – Гуфт: «Бипин касе, ки дарёбад яке аз аба-вайнро ё хардуро дар ҳолати пирию заъф ва хидмат накунад, то дохили биҳишт нашавад».

202 д – менамояд

203 А – ИН КИ

204 Д – ин КИ

205 Б – соири

206 – 207 Б – аҳодиси зоҳира собит шуда:

208 Б – дар мартабаи ҷаҳорум

209 Б – падар

210 – 2И Б – аз хешовандон

212 Б – чунки

213 Б – пурсиданд



Ва шомил[214] аст ин ҳадис[215] пир ва устод ва*' падари падар-ро[21a] [ва модари модарро.]" Пас, агар абавайн пире бошанд, ки ҳаримшуда ва ҳеҷ сухан ва хидмат[217] назди онҳо маъқул ва мақбул набувад, фарзанд дар эҳмоли хидмати[218] онҳо базаҳкор иабувад,чи дар дуое маъсур аст»

ва аъӯзу бика мин ал-ҳарами»+ «ҳарам» – гандапир бувад?[219] [Ва маълум аст, ки абавайни пир гандапир набувад, чӣ амр дар ҳаққи ӯ таклифе ба молоюток бошад балки мурод абавайпеанд, ки мӯй дар тоату ибодат са-пед кардаанд ва аз сулаҳои умматанд, на аз фусакои миллат.]"

Дигар, кавлуҳу алайхиссалом: «Разию-р-рабби фи-разию-ул-волиди ва сахату-р-рабби фи сахат-ил-волиди».+ [Оре, ризои офаридгор дар марзои[220] падар рафтан аст. Агар падар аз аҳли салоҳ бувад,[221] чи падари солеҳ ҳамаи ҳиммматаш масруф бар салохи фарзанд бошад, ки ризои эзиди субҳонаҳу дар он аст. Ва*" дар амри номарзй падари солеҳ дар хашм ояд, ки сахати ӯ – таоло низ дар он амри номарзй аст. Аз ин ҳадис зоҳир ме-шавад, ки ризои эзиди таоло дар ризои падари толеҳ нест, -зеро-ки падари толеҳ фарзандро ба фасод хонад аз дуздию қимор ва шоҳидию мутрибӣ ва раққосӣ. Балки мумкин аст,*" ки агар пи-сар ба саодати фитрӣ дар ин умур ба падар мухолиф бошад, ба ризои офаридгор бирасад, то ба салоҳу садод майл орад ва са-чати Гнн]" падар*' сабаби ризои кирдугор гардад.

Дигар, қавлуҳу алайҳиссалом фи ҷавобин ман суила: «ё ра-сулуллоҳ, мо ҳаққ-ул-волидайни? Қола: ҳумо ҷаннатука ва но-рука».+

Оре, агар абавайн аз аҳли амонату диёнат бошанд, ҳама талқини амонату диёнат кунанд, биҳишти фарзанд бошанд, ки вай низ аз ахли вараъ бувад ва ба биҳишт равад ва агар аз аҳ-ли шақовату хиёнат бошанд, дӯзахи фарзанд бошанд, ки аз шу-мии сӯҳбати онхо вай низ шақӣ [хоҳад шуд]" ва хоин шавад ва ба дӯзах дарафтад. Ва*" [ба]' муфоди ии ҳадис ҳамон муфоди хадиси дигар аст, ки «куллу мавлӯдин [юлиду]" ала-л-фитрат-ил-[ис :оми]", илло абавоҳу юмаҷиссонаҳу ва юнассиронаҳу ва юҳав-видонаҳу».+

Яъне ҳар мавлуд бар фитрати имон [ва ислом]' зода шавад, мягар ки падару модари ӯ*" ӯро маҷусй ва насронӣ ва яҳуди мегардонанд.[222] Ва аммо тавлиди шақй аз саид ва саид аз шақӣ голибан аз тахлити шубҳаҳот ва махтурот

дар луқма аст ва тан-зеҳи он ё суқути нутфа дар авқоти масъуда ва манҳуса ва хукми зоҳири ҳадис бар аѓлабу аксар аст.*" [Дар ин ду ҳадис агар адно маъмал равад, соҳиби фитрати салим медонад, ки нусус дар ҳуқуқи абавайн, албатта, бар итлоқ нест, балки салоҳу садоди

214-215 Б – маънии ботинии ин ҳадис шомил аст 216 Б – падар 2|7 Б – хизмат

[218] Б – хизмати

219 Б – бошад

220 Б – рИЗОИ

221 Б – бОШЭД

222 Б – гардонанд

1 3/5 49

эшон шарт бувад дар ҳукукталабӣ. Балки абавайни салоҳ аз фарзанд ҳеҷ талаби ҳақҳ накунад ва ба муҷарради салоҳи эшон итоати фарзанд ва хидмати ӯ бар эшон воҷиб гардад, савобу са-мари он дар дунё ва охират биёбад. Ва агар накунад, ба ҳар ду ҷахон мустаулак бошад, магар ки эшон афв кунанд. Ва ин адами талаби хаққ аз абавайни солеҳ далели ризо ба қазо ва таслиму таваккул бошад ва он ки ҳакталабӣ кард, далели фасо-ди ҳоли ӯ бошад ва он аз адами қаноату зиёдасарӣ бархезад ва далел бувад бар адами тафвиз ва таваккулу розй набудан ба қа-зову қадари илоҳй.]"

Дигар, қавлуҳу саллаллоҳу алайҳи ва саллам: «Ман асба-ҳа мутиан ли-л-лоҳи фӣ волидайҳи, асбаҳа лаҳу бобони мафту-ҳони мин-ал-ҷаннати. Ва ип копа воҳидан фавоҳидан. Ва ман амсо-осиян лиллоҳи фи волидайҳи асбаҳа лаҳу бобони мафтуҳони мин-ан-нори. Ва ин кона воҳидан фавоҳидан. Қола рачулун: Ва ин залмо-ҳу? Қела алайҳи-с-салом ва салавот: Ва ин залмоху ва ин зал-моҳу ва ин залмоҳу!. Ва-л муроду би-з-зулми мо ятааллақу би-л-умури-д-дунявияти ло ал-ухравиятӣ.+

Яъне [.ҳар] касе,*" ки сабоҳ бархезад, худойро ва*' мутеъ бувад бо[223] абавайн, ду дар аз биҳишт барои _у кушода^бувад.[224] Агар дар он рӯз бимирад, дар итоати эшон, гу, аз ҳар*" кадом дар дарравад. Ва агар аз абавайн

яке бошанд, як дари кушода бувад, ки аз он дарравад. Ва касе, ки шом кунад худойро ва бо абавайн осй бошад ду дар аз дӯзах барои ӯ кушода бувад. Ва* агар яке бошанд, як дар. Агар дар он шаб бимирад, дар исёни эшон аз ин абвоб дар дӯзах кашандаш. Марде пурсид, ки «ё ра-сулуллох ва агарчӣ абавайн зулм карда бошад?» Он ҳазрат му-каррар фармуд, ки «агарчӣ абавайн зулм кунанд ӯро» [ва]" му-род ба зулм он чи тааллук ба умури дунявӣ гирад на умури ухравй. Масалан, абавайн аз ҷиҳати заъфу касал ба амри мофав-қи токати фарзанд бифармоянд [аз умури дунявӣ,]" ки мисли ӯ он кор натавонад кард. Мисли кандани чоҳ барои об, е ҳамли чизе[225] гарон, ё рафтан ба роҳи дур бе маркаб,[226] ё иртикоби -муздурӣ барои нафақаи онҳо, ки[228] он фарзанд нафси оли до-рад[229] ва ба корҳои хасис тан дарнамедиҳад, магар[2] ҷиҳати дарёфти хушнудии онҳо[23!] қабул мекунад. Ба хилоф, ки агар шарир[232] бувад, сар аз фармони онҳо боззанад[233] ва онҳоро зоеъ бигузорад ва бигурезад ва амри онҳо ба ҷо[234] наеварад. Ва

223 Б – бар

224 Б – шавад

225 Б – бо

226 Б – пиёда

227 Б – амр ба

228-229 фарзанд чун солеҳ бувад, бо он ки нафси олй дорад

230 Б – маа золика аз

231 Б – ЭШОН

232 Б – толеҳ

гзз А – боздорад 234 Б – ҷое



агар*" ин зулм тааллуқ[235] ба умури ухравӣ[236] гирад, чунон ки амри эшон дар ғайри муҳобот бувад аз манҳиёт – мисли дуз-дию кимор ва роҳзанӣ ҳукм боз баръакс афтад, ки [агар]" дар ризои онҳо [равад]", дари чаҳаннам боз шавад, ки икдом бо мунҳиюн анҳу бошад[237] [ва ин ду умур охир нест.]" Ва дар ис-ён ба онҳо дари биҳишт

кушода гардад, ки*" тарки мунҳиюн – анҳу бувад.[238]

Дигар, қавлуҳу алайҳиссалом: «Мо мин валадин боррин ян-зуру ила волидайҳи назрати раҳматин илло катаба-л-лаҳу би^ кулли назратин ҳуҷҷатин мабруратин». Қолӯ ва ин назара кул-

лу явмин миата маратин? Қола, наъм, Оллоҳу акбару ва атябу».+ Оре, бирр дар тинати валади борр ғолибан аз эҳтиёти[239] абавайни мабрур мухаммар гардад ва ҳар назар ба дидори ин абавайн мувозини ҳазор ҳаҷҷи мабрура афтад. Ва шарр дар тинати валади шарир дар*' аксар аз адами эҳтиёти абавайни шақӣ сироят кунад. Пас, дидори падаре, ки писар ба рақсу шо-ҳиди супорад, ё дидори модаре, ки духтар ба каҳбагӣ гузорад, кай ва куҷо баробари ҳаҷҷаи мабрура*" бошад? Ва ризои инчу-нин абавайн бо ризои раббу сахати эшон бо сахати ӯ чӣ сон ба-робар ояд?!

Дигар, қавлуҳу алайҳи-с-салавоту ва-с-салом. Қуллу-з-зунӯ-би яғфир-ул-лоҳу минҳо мо яшоу илло уқӯқа-ал-волидайни фаиннаҳу юъаҷилуҳу ли соҳибиҳи фил-ҳаёти қабла-ал-мамоти».+

[Ва]" дар ин ҳадис низ бирри волидайн малҳуз аст, ки агар аз аброр бошанд, албатта, фарзанд ба уқуқи онҳо дар дунё ва*~ охират*' маъхуз шавад.

Дар[240] ин ҳадис низ[241] шомил аст ҳаққ-ул-абдро тахсиси аба-вайн аз ҷиҳати эҳтимол ба[242] шаън[243] аст, ки ӯ – субҳонаҳу [ға-нии мутлақ аст]" аз[244] ҷиҳати*" раъфат ва раҳмати омм, агар хоҳад аз ҳамаи ҳуқуқи хеш ба мусомаҳа [ва фазл]" мегузарад, ба илло ҳаққ-ул-абд, ки бояд ӯро аз худ ризо кунад ба мубода-лаи савоби худ ба хатои ӯ, [кашидани ранҷу азоби ӯ]", то рас-тагорӣ ёбад.

Дигар, Ваан ибни Умар+ қола: «Қоиат таҳти имратун уҳиб-туҳо ва кона Умару якраҳуҳо. Фа қола лӣ, талликҳо. *фа* абайту Фаато Умару расул-ал-лоҳи салаллоҳу алайҳи фа саллам, фа закара золика лаҳу. Фа қола лӣ расул-ул-лоҳи салаллоҳу алай-ҳи фа саллам, талликҳо.+

Аз ин ҳадис мустафод мешавад, ки галабаи ҳубби [муфрит]" қабоеҳи маҳбубро мепӯшонад. Форуқ,+

разияллоҳу [таоло]" ан-ҳу, ба нури вилоят қубҳе дар мизоҷи зани писар ташхис карда»

235-236 Б – бувад мутааллиқи дунявӣ ва он чӣ тааллуқ ба умури ухравй

237 Б – аст

238 Д – бошад

239 Б – эҳтиёҷи

240 – 241 Б – Ва маънии батнии ин ҳадис; А – Ва ин ҳадис низ

242-243 А – ЭШОН

244 Б – ба

51

амр ба тафриқ намуд. Ва ҳазрати Абдулло[+] [бо илм бад-он|" аз ҷиҳати муҳаббати муфрит ибо мефармуд. Пас, ҳазрати* )Фо-рук+ ба он сарвар шикоят бурд ва ташхиси худ эълом кард. Он сарвар салаллоҳу алайҳи ва саллам донист, ки ҳаққ ба ҷониби Умар+ аст, амр ба талоқ кард. Ва агар Форуқи аъзам салоҳ дар он издивоҷ донистӣ, ҳеҷ ба тафриқ розӣ нашудӣ, зероки падаро-ни борр[245] ҷуз салоҳи фарзандон нахоҳанд. Ва ҳамчунин соҳиби шарр[246] чуз салоҳи фарзандон нахоҳанд. Ва ҳамчунин соҳиби шаръ бо[247] он[248] ҳама васоё, ки дар мувосою мадоро бо занон фармуда [ва аз итлоқ наҳй фармуда]", ҳеҷ амр ба талоқи ҷабрӣ нафармояд. Ва аммо он чӣ иллат дар ин талок, мубайян нашуда, таълим мар – умматрост, ки тафаҳҳус ва таҷассуси замоир ва са-роир накунапд. Ва ба мазмуни «устур камо сатар-ал-лоҳу алай-ка»,+ қиём намоянд.

Ва дар хабар ворид аст, ки он сарвар аз сафар расид ва дар ҳавлии Мадина нузули [баҳҷат]" фармуда ва мунодӣ кард,[2،9] ки «мабод ки имшаб касе ба шаҳр андарравад, магар аласса-боҳ». Ду кас мухолафат карданд ва занонро бар қабоеҳ диданд. Ғарази он сарвар он буд, ки занон дар шаҳр бе шавҳаранд, мабод ки худро носохта монанд ва шавҳар ба болои онҳо [ногоҳ]" дар-равад, ки муфзӣ ба кашфи ситр гардад.

Ва* чун аксари иқоқ ва шиқоқ ба воситаи зани писар

воқеъ мешавад, модар[250] писари[251] худро соҳиби ҳакк мепиндорад ва зани писарро ғайри мустаҳаққ, балки аз ҷаворӣ ва хадами худ низ адд намекунад. Барои исботи ҳаққи [зан]" ду-се нусусу санад оварда мешавад: «Қола-л-лоҳу субҳонаҳу фи муҳками танзили-ҳи: Ва лаҳунна мисл-ул-лази алайҳунна би-л-маъруфи».+ Яъне мар занонрост ҳукуқ[252] мисли он хукук, ки мардонро бар эшон аст, ба ҳуснн муошарату тафаккуди аҳволи ҳамдигар ва муҷо-малат ва мувосо кардан дар умури маош. Аз ин оят мусовоти марду зан лозим меояд дар ҳақгузорӣ ва ҳақталабӣ.

Ва* аммо фазли мардон бар занон аз ин оят, ки «ар-р-иҷо-лу қавоммуна-ала-н-ни€ои»+ собит аст ва занонро нарасад, ^ ки бо риҷол дами мусовот зананд ва он чӣ дар ҳадиси [зохира]" во-рид[253] шуда[254] дар боби «ишрат-ун-нисо ламмо фи-Мишкоти. Иставсӯ би-н-нисои хайран фа-иннаҳунна хулиқна мин зилъин ва ин аъйаҷа шаиун-фи-з-зилъи аълоҳу фа ин шиъта лақайямта-ҳу касартаҳу ва ин тарактаҳу лам язал аъваҷун фа аставсӯ би--н-нисои хайран».+ Тарғиб аст ба муҷомалат ва мадоро дар му-ҳолоти занон ва тафаққуду рахмат бар онҳо ва афви нуқсоноти онҳо, зероки онҳо*" офарида шудаанд аз[255] устухони паҳлӯи чапи Абулбашар,+ [Одам]", алайҳиссалом качтарин устухони

245 Д – боррӣ 246-247 Б – ба ИН

248 Б – ба

249 Б – дардод

250 – 251 Б – мар модаронро ва эшон

252 Б – ҳуҚуКХО

253 – 254 Б – вуруд ёфта 255 Б – эшон аз



кабурғаи тарафи болои уст. Агар хоҳи, ки рост куни, бишиканад ва агар бигузорӣ, ҳамон качии [ӯ]" доимӣ*' бошад:

[Б а й т]"

Зан аз паҳлӯи чап шуд офарида, Кас аз чап ростӣ ҳаргиз надида.

Пас,*~ агар*' ин каҷӣ дар типати зан мухаммар аст, хамчу-нон дар тинати модаршӯ ва модарзан низ мухаммар бувад.[256]. Пас, ба иғвои ноҳаққи онҳо [бояд ки]" мардон аз ҷой нараванд [ва ба қавли зӯри эшон эътимод нанамоянд.1"

Дигар, қавлуҳу алайҳи-с-салом хайрукум, хайирукум лиаҳ-лиҳи ва ано хайрикум лиаҳлй ва изо мота сохибукум фадаӯҳу.+ Дар ин ҳадис низ таъкид аст дар муҷомалат ва эҳсон дар ҳаққи занон, то ки дуо кунанд ба хайр баъд аз мавти[257] эшон.

Дигар, «суила мо ҳаққу завчати ахадино. Қола алайҳи-с-са-лом ан тутъимаҳо изо атъамта ва тукасуҳо изо иктасайта ва ло тазриба-л-вачҳа ва ло туқабиху ва ло таҳҷуру илло фи-л-бай-ти+».

Дар ин ҳадис меъёри эҳсон баён шуда,[258] то ки мардро на-шояд, ки зиёда аз зан бар нафс инфоқ кунад ва аз ҳарчӣ бипӯ-шад, занро бипӯшонад [ва аз харчӣ бихӯрад занро бихӯронад ва[1]" чун кор ба зарб анҷомад, ба[259] рӯи ӯ мазанад[260] ва дар дурӣ аз фирош ба хонаи дигар ҷудоӣ нагузинад.

Дигар, инна мин акмали-л-мӯъминина имонан, аҳсанаҳум хулқан ва алтафаҳум би-аҳлиҳи.+ Бале, мардумони карим-ун-нафс мағлубу мақҳури занон бошанд ва мардумони лаим-ун-нафс коҳиру ғолиб [ва]" агар қаҳр ва ғалаба гунҷоиш дорад аз мардон ба мардон ҷиҳате дорад на дар[261] занон.[262]

Дигар, «лайса минно ман хайяба имраатан ала завҷихо ав абдан ала сайидиҳи».+ Ин ваид ва инзор аст дар ҳаққи касоне, ки миёни зану шавҳар ва ғулому сайид ҷудоӣ андозанд[263] [ва] якеро[264] аз он дигар [265] навмед гардонанд.[266]

Аз ин ҷо маълум мешавад, ки модари писар, ки писарро ба талоқи зан бе вачҳ хонад, ҳолаш чист?! Пас, дар амсоли ин ма-возеъ аз оёт ва -аҳодис каломи маҳмул ба ҳазфи изофат ва за-воид бошад, яъне «ин коно-л-волидайну солиҳайни мӯъминайни ва би валадайҳумо»+ бар ин ки бояд абавайн муттақӣ ва мута-варреъ бошанд ва толиби

садод ва салоҳи фарзанд ва нахоҳан-даи зарари дунё ва охирати ӯро. Ва*' ҳамчунин ҳуқуқи занон ба шарти иффат ва мутоваату адами нушуз ва ҳаққи ҳамсоя ва хеш ба шарти адами зарар ва ҳаққи хидаму ҷаворӣ ба шарти

256 Б – бошад; А – аст

257 Б – мавту фавти

258 Б – Шуд

259 Б – бар

260 Б – назанад

261 – 262 Б – бо занон, ки эшон биззот занфулхнлқатанд 263 Б – андозад 264-265 А – аз якдигар 266 Б – гардонад

33

тоат ва инқиёд ва ҳаққи фарзанд ба шарти салоҳ ва фармонгузо-ри. Пас, агар маонии нусус бар итлоқи хоста[267] шавад, мӯ-ҳимми таклиф ба мо-лоютоқ бошад. Масалан,[268] амр ба эҳсон бо вуҷуди шарорати абавайн ва амр бо некӯӣ дар ҳаққи зан бо ада-ми ризои эшон. Ва ҳол он ки хушнудии ҳар кадом сабаби*' ада-ми хушнудии*' он дигар мегардад ва ин дар вусъи банда наёяд, ки «ло юкаллифу-л-лоҳу нафсан илло вусъаҳо.»+ Балки агар би-но бар зоҳири [нусус]" ниҳода шавад, ҳукми нусус ба ҳамдигар муориз меафтад[269] ба муфоди «ал-қавлони изо таъоразо тасоқа-то»+, ҳеҷ ҳаққ собит намешавад на абавайнро ва на фарзандро ва на занро, чи ҳасби[270] фармони нусуси боҳира падару модар ва фарзанд ва*" зан*" ва ҳамсояю айтом ва масокину ғайраҳум ҳа-ма лозим-ул-иттибоъ бошанд ба ҳама ҳол. Чи бирру эҳсон бе ит-тибоъ ва муҷомалат ва итоат сурат набандад, ки агар соиле ва факире аз ту дираме хоҳад, додани ту айни итоат ва иттибоъ аст. Пас, амр ба иттибои модар амр ба тарки иттибои зан афтад а амри иттибоъ[271] ба зан[272] амр ба тарки иттибои модар, маса-лан. Пас, албатта, дар мисли ин мавоқеъ ҳукми насс машрут ба шароит бошад. Чунон ки гуфтем, пас мавориди нусус [назар ба он чи тамҳид кардем,]" он абавайн бошанд, ки олим ва мута-варреъ ва мутадайин будаанд.[273] Ва пеш аз никоҳ илм доранд дар

амри никоҳ, ки никоҳ барои чӣ мекунанд ва ғараз аз тазав-вуҷ[274] чй, то бандае ба воситаи онҳо дар роҳи худойтаоло қоим гардад ва уммате дар зайли мутобеони он сарвар, [салаллоҳу алаГ'ҲИ ва саллам]", зиёда шавад ва мақсуд аз никоҳи муҷаррад истифои шаҳватронӣ ва истимтоъ набувад, балки истидъои вала-ди солеҳ карда, ба одоб ва таҳорат ба ҳамдигар расида бу-ванд [27ъ] Ва ин абавайн ба ҳар пеша, ки бошанд ба ваҷҳи маснун зиндагонӣ мекунанд ва аз ҳамаи маҳорим ва шубаҳот муҷтанибу мӯҳтаризанд. Фалошакк фарзанд, ки аз чунин абавайн ояд, ал-батта[276] автод ва абдол хоҳад буд ва ӯ ҳеҷ дам бар хилофи ризои абавайн паравад ва абавайн низ бар ӯ даъвии уқуқу[277] ҳуқуқ[278] наёранд. Фарзан, аз тақозои даври сипеҳр фарзанде нохалаф аз чунин абавайн ояд, ки эшонро биранҷонад ва ин нодир бувад ва ба додаи онҳо қонеъ набошад. Ва эшонро аз[279] ин мамарр таш-виш дода, толиби зиёдатӣ бошад ва ба фарзи эҳтиёҷу нотавонии эшон нафака нарасонад ва хидмат накунад, муставҷиби ҳамаи ваъидот бошад. Самарот ва натиҷаи ин уқуқ ба дунёю охирати

267 Б – гузошта

268 Б – КИ

269-270 Б – афтад ва ҳеҷ ҳаққе собит нашавад ба муфоди алкавлон изв таъорузо тасоката. Чӣ ба

271-272 д_ба иттибои зан

273 Б – бошанд

274 Д – тазвиҷ

275 д _ буданд; Б – бошанд

276 Б – албатта ӯ

277-278 Б – Ҳукуқу УКУК

279 Б – дар 54

ӯ*' сироят кунад ва_ ризои инчунин абавайн бо ризои рабб ва са-ҳаташон ба сахати у муқорину[280] мусовӣ[281] бувад.

Ва агар абавайн бар хилофи ин бошанд ва ғарази никоҳ ва офариниш иадонанд, балки муҷаррад айшу халои авъияи манӣ матлуб доранд, агар фарзанде оранд шарир,

ки эшонро биран-ҷонад. ҳеҷ осиму осй нашавад ва нек монанда бувад ҳолашон бо нархаре, ки ба мода муқорабат кард ва бачча овард. Ва ин бач-ча гоҳе гардани падар мехояд ва гоҳе гӯши модар ва* гоҳе лагад ба пешонаи падар меандозад[282] ва гаҳе ба синаи модар. Ҳеҷ кас гумон накунад, ки ин курра[283] гуноҳкор[284] аст ва бо абавайн осй ва зиёнкор, балки гӯяд: «Боке иест»:

[Б а й т]"

Лагади харе ба харе расад, Аф-афи саге ба саге ҳӯрад.

Ва ин абавайнро аз таҳаммули лагади ин «фарзанди азиз» чора набувад. Бале, вакте ки туро олоти раҷулият биҷунбад ва чашм аз ғалабаи иштиҳо сурх шавад, ҳарвор каф ба дэҳон орӣ ва бо зан дарафтӣ ва зан низ сухане муҳаййиҷи[285] шаҳват аз ту ё ғайр бишинавад ва девонавор бо ту овезад. Дар ин миён агар фарзаиде ояд, туро бо зап ба он валад ҳеҷ ҳуқуқи[286] собит набу-вад[287], зероки хар кадом ҳиссаи матлуб аз айши худ бардошта бошапд ва ҳеҷ қадомро нарасад, ки гӯянд: «Мо туро парвардем ва шнру ноиат расонидем».

Зероки он чи додаанд, ӯ – таоло дода ва расонидааст,[288] нон дар танӯри хон ӯ сурх мекунад ва шир дар деги пистон ӯ сафед мегардонад. Бечора одамӣ дар истифои ризқи нафси худ оҷиз аст ва мӯҳточи ҳазор нафси дигар. Ӯ кист, ки ба ғайр ризқе ди-ҳад ё мутакчффили рӯзии дигаре шавад?!

[Қ и т ъ а]"

Гарчи рӯзӣ аз кафи хоҷаст, рӯзидеҳ худост, Бар сари рӯзихурон хуш нест з-ӯ миннат ниҳй. Нест ӯ ҷуз косаву кафгир деги ризқро, Бех, ки бошйд косаву кафгир аз миннат тиҳй.

Ва бештар миннати модарон барои фитом аст, ки «ман туро шир додам». Ин ноқис надонад, ки агар тифл надорад, шири ӯ [ба ӯ]" офати чон аст ва мӯриси саратони пистон, ки соате таҳам-мулу сабр дар ҷамъи ои*" ва ҳифзи он надорад, то ки бар замин ва девор бидӯшад[289] ва махлас ёбад ва ӯро ҷои шукргузорӣ бу-вад, ки нафас ба нафас фарзанд ӯро аз фавту мавт раҳой мебах-

280-281 Б – МуСОВИЮ МуҚОрИН
282 д – мезанад
283 А – куррахар
284 Б – гунаҳкор
285 А – мубтаҳиҷи
286-287 Б- – ҳукук собит нашавад
288 Б – расонида бошад
289 Б – бичӯшад
55
шад. Ва миннати падар барои[290] нон низ[291] аз ҷаҳолати ӯст. на-бинад, ки бисёр тифлон аз бенонии падар ва ноҳифозии" модар дар масҷидҳо ва роҳҳо лақит мешавад,[292] халлоқи ҳаким дигаре-ро ба пнҳо меҳрубон мегардонад, ки бармедоранд ва тарбият ме-кунанд:

[Б а й т]"

Гар рӯзии кас музди тараддуд будӣ, Аз байзаи зоғ ҷумла Анқо рустй.293

Пас, ба ҳама ҳол рӯзидиҳандаи абавайн ва авлод ба муфо-ди «наҳну нурзикукум ва ийёҳум+» ӯст, субҳонаҳу ва таоло. Пас, ҳуқуқи абавайп дар зиммати авлод ҳуқуқе бувад мурувватӣ ва одати аз кабили ҳаққи ҳамсояю масокин ба муфоди*~ «ҳал ҷазо-ул-эҳсони илло-л-эҳсону.+*"»

Ғоят он ки аз ҷиҳати акрабият ва авлавийят аз соири арбоби ҳукуқ ба тақдим аҳаққ шудаанд, ки агар валад истеъдод дорад, аввалан ба қиёми ҳуқуқи онҳо пардозад, пас ба арбоби истеҳқо-ки дигар, то кучо, ки тавоноӣ бошад, «ал-ақрабу*~ фа-л-акра-бу.+*"» Ва агар мустаъид нест, ҳукуқи дигарон соқит бошад, ил-ло абавайн,[294] ки[295] агар музмин ва мискин бошапд, барои нафа-қаи зарурияи онҳо касб мекунад. Дар ин сурат нусус ифодаи ву-ҷуб мекунад ба шарти салоҳи онҳо ва*' агар муфсид бошанд, он-ҳо хаққи худ соқит карда бошанд ва фарзанд бари-уз-зима бо-шад.

Масалап, падаре шарир асбу шамшер надорад, ки рох қатъ кунад, лоилоҷ аз ҷиҳати таътил дар хона менишинад ва намоз мекунад ва ба қадри қафофи ҷӯъ сабр меорад, ки

агар саворию силоҳ будн, хонаро аз матои туҷҷор ва захираи корвон ороста кардӣ*' ва аз рамаи дигарон*" гӯспандони[296] фарбеҳ ба матбах кашидӣ. Пас, писар[297] ба исёни инчунин абавайн оқу[293] осӣ[29]'-' нашавад ва дар ин ҷо иқоқею шиқоқе индашшаръ ва индалақл собит намешавад. Чунон ки донистӣ ва чунон ки[300] ҳамсоя ва ма-сокин гиребони шахсро нагиранд, ки моро ба ту ҳаққ собит аст, хамчунин абавайнро нарасад, ки бе мӯчибе гиребонгири писар шаванд ва укуку ҳуқуқ дар миён ниҳанд. Мабод ки писар ииз шарир бувад ва гиребони ҳар кадомро[301] гирад[302] ва гӯяд: «Агар шумо ду шақӣ ба ҳамдигар намерасид*д, мисли ман муфсиду шарир мавҷуд намешуд»,[303] ҳеҷ ҷавоб наёранд гуфт, зероки дар тазаввуҷ салоҳу садоди фарзандро аз худо нахостаанд ва дар му-

290-291 Б – низ барои нон

292 Б – мешаванд

293 Б – мераст 294-295 Д – абавайнро

296 Б – гӯсфанди

297 Б – сар

298-299 Б – ОСИЮ ОҚ

зоо Б – хамчунон 301-302 кадом бигирад зоз Б – намешудам

56

ҷомаат муомалаи сутур намуда, балки ду шақӣ як шаковатпе-шаи дигарро зиёда[304] кардаанд ва [нанги миллати ислом ва имон шуда"" ва оқу шиқоқ, ки дар миёни авоми халқ шӯҳрат дорад, ки фалон ба модар[305] осию оқ аст ё модарозор[306] ва падарбезо-ронро ба ҳеҷ эътидод ва эътибор натавон кард. Ва агар базаҳ ва исме собит шавад, дар зохир ба ҳар се шомил аст ва якеро бар дигаре фазл не ва ҳама аз абавайну валад муставҷиби ва-бол*' ва наколанд. Балки[307] агар дар ҳақикат бинигарй,[308] дар сурати салоҳи абавайн ҳам уқуқ ба субут намерасад, чи мухола-фат ва низоъ, ки фимобайни абавайн ва авлод меафтад, он ҳам бино бар ҳикмат ва маслиҳати ҳоли онхо бошад ва он маҳмул бувад бар адл ва меҳрубонии ӯ – таоло ва як навъ аз инзор бо-шад бо абавайн. Агар писар

шарир бувад ва билъакс, агар аба-вайн муфсид бошанд, чи тасаллути шарир бар[309] борр[310] дар зо-ҳир зулм намояд [ва]' дар ботин маҳз раъфат бувад[311] ва ад:[312] ба муфоди «ва мо-л-лоҳу ӯриду зулман ли-л-ибоди+». Ва )ун эътои валадро ӯ – субҳонаҳу дар зайли имтинони неъмат оварда, он ҷо, ки мефармояд: «хув-ал-лази ҷаъала лакум азвоҷап ва ба-йпа ва ҳафадатан ва разақакум мина-т-тайибот.+»

Пас, фарзанд назар*' ба муфоди оя аз ҷумлаи ниами вочиб-уш-шукр бошад ва неъмат нақмат мегардад, дар ҷое, ки дар неъ-мат куфрон оранд ва он неъмат вабол ва паколи ҷон гардад. Ба[313] муфоди ояи[314] «ин-ал-лоҳа лам яку муғайир-ап-неъмати апъамаҳо ала қавмин ҳатто юғайирӯ мо бианфусиҳим.+

Пас, вақте ки абавайн бо ҳама салоҳ бинобар ғафлате аз ҷо-даи мустақими хаққа мунҳариф шаванд масалан, эътимод бар фарзанд кунапд,[315] хаққ-таоло ин фарзандро бар онҳо гуморад ва агарчи солеҳ бувад ҳам, сифати шарр бар замираш ғолиб гардо-над, то ба мухолафати абавайн бархезад, то эшон мутанаббеҳ гашта, ба рэхи савоб оянд ва то*' эътимод ба ғайри ӯ – таоло наё-ранд ва ҳамчунип валади [шарир]' низ аз ҷиҳати ҳадосати син аз[316] офаринандаи худ фаромӯш кунад, ё дар таҳқиқи мураббӣ ва дин ва роҳи фалоҳ тараддуд накунад, ва эътимол бар аба-вайн дорад,[317] балки эшонро хосс ба рубубият гузипад, ҳаққ суб-ҳонаҳу абавайнро бар ӯ мусаллат кунад, то аз эътиқоди рубубия-ти онҳо нушаймон шавад ва огаҳ гардад ва бидонад, ки мураб-бии ҳақиқии ӯ офаридгори таоло аст, на абавайн ва ҳофизу во-лии ӯ*' – ӯ, субҳонаху аст, на волидайн.

Пас, рӯзе ки абавайн ба салоҳ оянд ва ба ҳаққ инобат ку-папд, ҳамон рӯз фарзанд ва ғайри ӯ мутеъ ва мунқод шаванд.

304 А – зиёд

305 Б – падару модар

306 Б – модарозорон

307-308 Б – Дар ин боб агар назар ба ҳақиқат гуморӣ

309-310 Д – 603

зп-312 Б – ва адл бувад
313-зн Б – чунон ки ӯ, субҳонаҳу, мефармояд
315 Б – оранд
316 Б – чун аз
317 Б – варзад
57
Ва ҳамчунин рузе, ки фарзанд ба роҳи ҳаққ гарояд, ҳамон рӯз абавайн ва ғайри эшон мушфику мутараҳҳим гарданд ва агар ба нслоҳи як тараф дар зоҳир инқиёди тарафи дигар ба зуҳур нарасад, бидонанд, ки он тараф ҳанӯз ба ҳаққ нагароидааст. Ва дар моддае аз маводи бандагӣ муқассир аст ва ҳамчунин хусу-мати завҷ бо завҷа ва ғулом бо хоҷа ва ҳамсоя ба ҳамсоя ва билъакс дар ҳаққи тарафи дигар инзор бувад, ки ба роҳи савоб оянд ва руҷуъ ба мабдаи хеш намоянд [ва]' чун[318] иллати вуҷуд ба муфоди «ва мо халақ-ту-л-ҷинна ва-л-инса илло лияъбиду-на.+» Маҳзи ибодату маърифати кирдгор аст ва ин мавқуф ба ободии ҷаҳон [аст]" ва ободии ҷаҳон мавқуф ба вуҷуди одамӣ ва нисбати таваллуд ва таносул [аст]" ва тамассук ба васоит ва ва-соил ва тули амал ва ғафлати зафт ва ибодату маърифати ӯ – таоло[319] мавқуф ва илм аст ва тарҳу таҷриди инсои, ки баъд аз вуҷуд чашм фароз мекунад, ҳамаи васоит ва асбоб мебинад ва гумон мекунад, ки ҳамин аз зиндагӣ ғараз асбоби танаъум ба каф овардан аст*" ва хӯрдану хобидан,[320] чунки ҳапӯзаш илм ба ҳақикати кор надодаанд, зероки илм бе саъю таваҷҷӯҳ надиҳаи-даш. Ва ба фарзи таваҷҷӯҳ агар илм диҳанд, баъд аз паиҷоҳ сол бошад ва оп ҳам алалиҷмол бувад [ва]" оғӯшта ба шакку тарад-дуд бувад[321] камтареро на аксареро, ки агар*" алалфавр илм ба ҳақиқати кор диҳанд, ҳикмати тамаддуну таовун барҳам хӯрад ва ҷаҳон хароб шавад [ва матлаби изҳор фавт гардад.]" Ва баъд аз он ки илмаш диҳанд, қуввати амалаш[322] намонда бувад, зеро-ки торҳои алоиқ ҳамаи аъзо ва аҷзои дарун: ва берунии ӯро ги-рифта ва печида бошад, чун магасе баста[323] ба тори анкабут[324] ва тан низ*' заифу назор гашта ва ҳавосси зоҳир ва ботин ба нуксону зиён расида. Дар ин муддат, ки вай аз

ҳаққ[325] ғоиб аст, падару модар ба ӯ мусаллат [ва] фарзанду зан мухолиф, султо-у[326] козӣ ноошно, ҳамсояу ғулом душман, [327] бечора боиси ин ху-суматро надонад. Ва пеши ҳаркӣ равад, аз абнои ҷинс*' бинолад ва гӯяд: «Падарам золим аст, [модарам ҷафокор]" ва фарзандам осӣ [ва]" подшоҳ дар[328] ғазаб[329] [ва]" қозй номеҳрубон[330] [ва]" ғулом дузд [ва]" ҳамсоя шарир [ва]" зан ношиза. Дар ҳақиқат ҳа-маи[331] ин[332] ғавғо дар ҳаққи ӯ инзор[333] ва илҳом бувад,*"[334] ки «эй роҳгумкарда, ба сӯи мо ой ва дар иллати вуҷуди худборе ан-деша кун, ки мо туро барои чӣ офаридем!» [Ва агар руи таваҷ-ҷӯҳ ба сӯи мо орӣ, ҳамаи халқ мутеъу мунқоди ту бошад.]" Пас,

318 Б – ҳаққи

319 Б – у, субҳонаҳу

320 Б – хобидан аст

321 Б – бошад

322 Б – илмаш

323-324 Б – ба тори анкабӯт баста шавад

325 д – халқ

326-327 Б – ва ҳамсояву гулом душман, султону козӣ ноошно

328-329 Б – номеҳрубон

ззо Б – ноошно

331-332 Б – ин хама

333-334 Б – инзор бувад, А – андарз будй



агар мард ба ин иизор[335] ба ифоқа ва роҳи савоб наёяд, то марг ба ҳамин кашмакаш мубтало бошад ва ҷои осудагй надорад, ил-ло дар[336] чаҳаннам «ва хасара-д-дунё ва-л-охира+» шавад[337] «золика ҳува-л-хусрону-л-мубини.">

Ва ҳар киро қоиди тавфиқ роҳбарӣ кунад, зудтар ба муқта-зои иллати вуҷуд илм ёфта, ба манҳаҷи савоб ояд ва бидонад, ки ин ҳама нақшу ранг ва вазъи асбоб ва васоит маҳз барои ба-қои навъи инсон аст ва дӯконоройӣ барои маротиби изҳор. Фа-лоҷарам, аз ҳарчӣ ғайри ҳаққ аст, чашм пӯшида, руҷӯъ йа асли худ кунад ва[338] мухолатат ба

абнои ҷинсу зану фарзанд ва ғай-ра ба қадри зарур фармояд ва ғайри[339] [ӯро]' таоло дар умури маош ва маод бе дахл донад, то растагорӣ ёбад [ва асли таҳқиқи сухан дар ин ҷо ин аст, ки ба таҳрир расид.]"

Ва азбаски садои ақоқу шиқоқи абавайн салобате*"[340] дар дилҳои авоми халқ[341] дорад бад-он иллат, ки собиқан имо[342] кар-дем,[343] то ин ҷо ақида дорапд.[344] ки фалон ба сабаби ақоқи[345] абавайн бад-ин накбат расид ва фалон ба воситаи вифоқ бад-ин давлат. «Ё худ баъзе [аз]" чуҳало аз арбоби мукнат ба мубоҳот ва ифтихор гӯянд: «Мо худ дуои падар, ё[346] модар дорем, фало-ҷарам ба ҷоҳу иқтидор расидем». Ва надонанд, ки давлату нак-бат аз қисмати раббонӣ ва^тақдири осмонист ва ба*' ҳар кадоми он хазор ҳикмат ва маслаҳат аз хайру шарр ба нисбат бо банда, ки баъзеро давлат диҳанд ва ба шақоват нишонанд ва баъзеро накбат диҳанд ва ба саодат расонанд:

Нест шӯҳратталаб он кас, ки камоле дорад, Ҳаргиз ангуштнамо бадр набошад чу хилол.

Ҷустуҷӯ аз баҳри рӯзӣ боиси шармандагист, 3-ин хиҷолат осиё ангушт дорад дар даҳон.]"

Ва дар сурати накбат[347] найл ба саодат қариб-ул-вусул аст, ки шояд банда ба роҳи савоб ояд. Аммо дар давлат мумтанеъ-ул-вусул ва-л-ҳусул, ки ило мошоллоҳ. Марди мутамаввил дар-вешсират бувад ва ихтиёри фақр намояд[348] ва[349] фақр дараҷаи камоли авлиё ва муқаррибин аст. Ва ин бе риёзати шоққа ба даст наёяд ва бо вуҷуди давлат ва*' қудрат илтизоми риёзат ва ибодати ҳаққа ҳазор марҳала аз мартабаи имконӣ дуртар аст, магар ки ба саодати қавӣ ёварӣ кунад ва ҷазбаи ҳаққ ӯро бар-дорад ва боз муроoти ҳуқуқи арбоби истеҳқоқ, ки риояти он ка-

335 д – андарз

336 д _ ва

337 Б – бошад

338 !\ – ба

389 А – ҷазои

340-зл? Б – халқ салобате ва истилое

342-343 Б – баён рафт

344 Б – оранд
345 Б – уқуКИ
346 д_Б – ва
347 Б – фақр
348-349 Б – намуда, аммо
59

моҳи наздик ба мумтанеъ аст ва маа давлат[350] боз аз маосй иҷ-тиноб намудан ва мол ба маврид*~ ва*" мавқеъ ва масраф ҳарҷ кардан басе душвор ва мутаассир бувад.*'

Аммо дар накбат агар шукру сабр қарин бувад, саодат нақд бошад ва*" агар носабур[351] бувад,[352] накбат [ва ифлос]" ҳақиқй бувад.

Пас, агар давлати валад аз дуои абавайн бошад ва ин валад [шариру]" муфсид бувад, он дуо дар ҳаққи ӯ дуои бад бошад[3о3] ва ин фарзанд оқи ҳақиқй бошад. Хосса агар ин валад мол дар маъсият[354] харҷ мекунад [ва]" савобу самари он давом ба рӯҳи пурфутӯҳи абавайн фоиз ва нозил бошад, ки сабаби вучуд^ чу-нин шаққй гаштаанд, чи ахлоқи бад дар табиати авлод ғолибан аз луқмаи ҳалоли[355] абавайн таваллуд кунад.

Ва аммо накбати[356] авлод низ махсус[357] ба мухолафат ва исёни абавайн нест,[358] балки аз касофати шарорати зотии фар-занд бошад, ки аз[359] тахлити шубаҳот ва мухаррамот дар луқма ва нуҳусати авқоти мусоҳабати абавайн ношӣ[360] шуда бошад,[361] ки бад-он восита баъд аз булуғ асари он дар ин мавлуд зоҳир шавад ва ба корҳои хасис руҷӯъ кунад ва дар хидмати халқ аф-тад, назми маданию манзилнро, ки агар аз аолист,[362] хидмати*' вулот ва қузот кунад ва агар аз асофил масолеҳи гулханро му-тааҳҳид гардад ва агар аз авсот саранҷом маҳомми туччор ва асҳоби ҳирфаро мутасаддӣ гардад.[363] Ва бошад, ки аз ғалабаи шарру қаҳр гардан ба хидмати абпои ҷинс наниҳад ва хунию дузду шабрав шавад ва халқро дар озор дорад. Пас, тавачҷӯҳя нуфус кори ӯро ба идбор ва ифлос орад, ё ба шиканҷаи хоким[36]* ва асас[365] гирифтор шавад, то ба дору манор ҳамоғӯш бошад,[366] [ё дар саҳрое бедарак мақтуд гардад.]" Набинӣ, ки таваҷҷӯҳи ҳамсояи солех

шавкати хамсояи шарирро бишиканад ва дуои мазлум папчаи золимро бнтобад, катъи назар аз убуввату нубувват, чи[307] дунёю охират дори мукофот аст. Ашрорро ба ид-бор дар*~ дунё ҷазо диҳанд, шояд ки ба салоҳ оянд, вагарна дар охират ба м"ақарраш андозанд. Озорандаи мӯру мор бе сабабе мӯриси идбор аст, чӣ ҷои он, ки абнои ҷинс:

Маёзор мору*' маёзор кас, Раҳи растагорӣ ҳамин аст бас.

350 Б – мукнат

351-352 Б – носабурӣ дорад

353 Б – афтода бувад

354 Б – маосй

355 Б – ҳароми

356-357 Б – накбат низ мавқуф

358 Б – набошад

359 Б – сабаби он

360-361 Б – хамдигар бувад

362 Б – олист

363 Б – шавад

364-365 Б – асасу ҳоким

366 Б – гардад

367 Д – КИ ЧЙ



Пас, агар [ту<" нек дарнигарӣ ва тааммуқ кунӣ, ин шарорат низ аз касофати ҳазрати абавайн дар ин валади шариф ба зуҳур расида, дар аглаб ба муфоди «ал-валаду сирру абиҳӣ+» ҳоли па-дари бузургвор низ маълум мешавад, ки ин хоҷабаччагони мақ-бул аз куҷо омадаанд ва ин ахлоки [сутуда]' аз куҷо омӯхта! Ва савобу самари ин фарзанди азиз низ*" ба дунё ва охират ба рузгори ин* абавайп мулҳақ хоҳад буд.

Пас аз ин ҷо[368] маълум шуд, ки накбат ва идбор аз шумии абавайн ба фарзанд оид мешавад, на аз мухолифати онҳо, ва давлат ва иқтидор аз касбу тараддуд ба даст меояд,[369] на аз ри-зоии онҳо.

Агар гӯп[370]: «Бисёр касон касбу тараддуд мекунанд, ба

дав-лат намерасапд ва ҷуз қути лоямут таҳсилашон памешавад, то ки дастмоя ба зиён медиҳанд, ва муфлис берун меоянд». – Гӯ-ем: «Агар аз касб ҷуз қадри кафоф наёбад, аз он аст, ки ба ваҷ-ҳи шаръ муомала мекунад ва ба суди андак қонеъ мешавад[ва]" ип далели саодати ӯст». Ва*' агар фонда ва суд бисёр дорад, гӯем, аз шубха[371] ва рибвоъ эҳтироз надорад [ва[1] ин далел [ба]" шақовати ӯ [бувад.'[1]" Ва агар зиёнкор аст, гӯем, мусриф аст раъ-си мол[372] ва рибҳ ба ғайри мавқеъ талаф мекунад, вагарна му-ҳоли оддист, ки кас касб кунад ва аз шубҳа ва рибвоъ эҳтироз панамояд ва аз исроф ва итлоф махзур бошад, дунё ҷамъ наша-вад. Оре, агар назир[373] орӣ,[374] ки» ин валад ба дуои абавайн мар-табаи фақр ва таҷрид ёфт ва аз ахли хидоят ва иршод гашт, мус-лим бошад ва касеро бар[375] он шубҳа[376] ва эътироз иарасад, ки волидайни[377] борр бирри фарзанд истидъо памоянд ва салоҳу рашоди ӯро масъалат кунапд:

[Гар сухан аз худ надорӣ, лаб бубанд аз гуфтугӯ, То ба кай чун хома ронӣ ҳарфи мардум бар забон]"

Дигар,[378] бидон,[379] ки ҳуқуқи абавайн агар ҳама ба нусус во-рид нашавад, катъи назар аз он ҳам ба мазҳаби футувват ва му-рувват ва ҳам бад-он илм, ки эзид субхонаҳу дар замири ҳамаи ашхоси инсонӣ мавдаъ ниҳодааст, собит аст. Ва ҳар касе ба внчдони худ дармеёбад, ки волидайн лозим-ул-итоат ва ва-л-ит-тнбоаид, зеро ки сабаби вуҷуду маърнфат ва*' имону исломи у ш\-даанд ва боиси нашёни илм ва касби[380] ӯ гашта, дар парва-ридани[381] ӯ аламу ранҷҳо бардошта.[382]

Албатта, дар муқобалаи ин некуни онҳо муҷомаат ва муво-

368 Б – мукаддимот

369 д – намеояд

370 Д – гӯяд

371 Б – шубаҳ

372 Б – раъсулмол

373-374 Б – мзсал зананд; А – назире орӣ 375-376 Б – бад-он шубаҳ 377 Б – абавайни

378-379 Б – БОЯД ДОНИСТ
380 Б – фазли
381-382 Б – тарбияти ӯ аламҳо ва ранчхо дида
61
соро[383] лозим шумурад ва бе боисе дар адами ризои онҳо саъй накунад ва чун мухолафат дар миён ояд, бидонанд, ки дар ин миён сабабе аз тарафайн афтода,*' бояд ки тарафайн*' ба тадо-руки он кушанд. [Ва]' агар аз тарафи фарзанд аст, абавайн саб-ру таҳаммул [намоянд]" ва насиҳат фармоянд ба муқтазои сиро-ти ҳаққа ва агар аз [тарафи]' абавайн аст,[384] фарзанд низ то та-вонад таҳаммул орад ва илло ба тавассути касон эълом диҳад, агар амри ноҳақҷ бошад.

Оре, ҳаққи[385] эшон[386] дар бораи валад[387] ранги вуҷуд меги-рад.[388] Агар музмину мискин ва заиф бошапд, [ва аҳли салоҳ]" ва илло ҳаққашон[389] ҳакке бувад муруввати̅ ва одати̅ ва он[390] ло-зимуладо набувад. Ва*~ агар валад мӯъсир бошад*', чунон ки аз мавориди нусус донисти̅, иброи зимма аз ҳаққи муруввати̅ ва одати̅ мӯриси музду савоб мешавад, агар ба масраф ва мавкеъ адо кунанд ва агар бемавқеъ[391] ва масраф[392] ба кор доранд, хус-рону накол бор орад. Чунон ки шамшер ба ҳамсояи шарир ва нафақа ба модари қаҳба ва итоат бо падари хунй. Масалан, то мӯҷиби фасоди онҳо гардад ва дар он фасод вай*' шарик бошад ва баъд аз он ки ҳаққи муруввати̅ ба тариқи таъкид собит бо-шад, аз барои вуҷуби он чи̅ лоиқ,[393] ки даъвии акоқу шиқоқ дар миён ниҳанд ва ин даъви̅ бар ботил афтад, на бар ҳаққ. Зеро ки он чи собит аст, дар субуту исботи он таҳсил ҳосил аст ва ҳар ки̅ мукаллаф бувад ва тавонад дар адо ва ибро аз он саъй меку-над ва ҳоҷат ба гуфтану талқин кардан набошад. Масалан, агар касе бо ту муованате кунад, бе хости ту филфавр дар нафси ту қарор гирад, ки*' бо ӯ эҳсоне куни̅ дар муқобалаи он.

Пас, агар ин шахс гиребонгир шавад ва музд талабад бо он ки аз ғайри амри ту ои кор кардааст, ҳаққи худ ба зиён диҳад ва кардаи худ нокарда кунад. Пас, агар дираме

доданӣ бошӣ, нади-хӣ*" ва* ба фулусе чанд ӯро аз худ биронӣ ва эҳсони лоиқ нана-мой. Инчунин аст ҳоли абавайн, ки бо валад даъвии ҳуқуқ до-ранд.[394]

Пас, сабили абавайн он бошад, ки то фарзанд дар иёли эшон аст, ӯро тарбият мекунанд ва баъд аз рушд чун касбу илм омӯх-танд, занаш бидиҳанд. Он гоҳ абавайн ӯро яке аз бародари мус-лимин фарз кунанд ва салоҳу фасоди ҳоли ӯро ба худованди ӯ муфавваз доранд [ва]' агар ин фарзанд бар онхо эҳсоне кунад, аз ӯст ва агар исёпе кунад ҳам, бар ӯ. Ва фарзанд низ дар он чи мувофиқи шаръ ва ақл ва мурувват бошад [ва]' фармони он-ҳоро аз фарзи лозимуладо медонад ва итоату инқиёд меёрад ва – *I*

383 д – мавосо

384 Б – бувад

385-386 Б – ҳукуки абавайн

387 Б – фарзанд

388 А – намегирад

389 Б – хукуқашон

390 А – ИН

391-392 А – бемасраф ва бемавкеъ

393 Б – лозим

394 Б – оранд



он чи мухолиф бошад ба «ҳову ҳала» мувосо кунад,*' на салбе, ки онҳо биранҷанд, на эҷобе, ки худ ба маҳлака афтад: «Ва иб-тағa байна золика сабилан.+»

Дигар, бидон,[395] ки то шахс бо офаридгори худ мутеъ бувад ва аз ӯ хоиф бошад, ҳеҷ зану фарзанд ва абавайн ва ғайрахум ба мухолифати ӯ[396] барнахезанд ва ҳама мусаххару мутеъ ва мунқод бошанд.

Пас, нолидани абавайн аз валад ва валад аз аб,[397] ё аз*' ди-гаре эътироф бувад бо бадии хештан, ки чаро аз [ибодат ва]" тоа-ти ӯ*' – таоло сар боззаданд, то*' ӯ – таоло,[398] дигареро бар онҳо мусаллат напамудӣ ва ҳамаро бар эшон мусаххар намудӣ:

[Қ и т ъ а]"

Гар газандат расад зи халқ маранҷ, Ки на роҳат расад

зи халқ на ранҷ. Аз худо дон хилофи душману дӯст, Ки дили ҳарду дар тасарруфи ӯст.

Ин миқдор калимоти баланд[399] ва никоти арҷманд басанда бувад касеро, ки худро корфармо бувад,[400] то ба зану фарзанд дил набандад ва такя бар ғайри ӯ – таоло, накунад ва чашми таваққӯъ аз аб ва валад бардӯзад ва ӯ – субҳонаҳуро мураббӣ на мӯъини худ шиносад, то[401] ӯ – таоло, ҳам ӯро ба сабаби мӯъ-тамадун алайҳ хору забун нагардонад: «Ҳазо мо алламанӣ ал-аъ-лиму ва-л-хабиру ва-л-ҳамду ала золика.+»

Моҳасал*ˉ аз муфоди ин рисола он ки ҳуқуқи абавайн ран-ги вуҷуб мегирад, агар музмину мискин бошанд ва аҳли салоҳ. Ва илло ҳуқуқи эшон муруввати ва одатӣ бошад ва уқу-қи эшон дар сурати салоҳ вуқӯъ мегирад на дар ҳайати фасод, ки агар ҳуқуқ ва ҳуқуқи эшонро мутлақ донанд, дар бисёр мавоқеъ мухолифи китоб ва суннатро илтизом ку-нанд ва иртикоби чандин манҳиётро мубоҳ шумуранд: «Ҳозо хулфун.+»*

395 А – ОН

зэб Б – вай

397 Б – волидайн

398 Б – ӯ субҳонаху

399 А – басанд

400 Б – бошад

401 Б – ва

*З

ДАР ТАҲҚИҚИ МАТОИ ДУНЁ [ВА МАНОФЕИ ҶАМЪУ

ТАРКИ ОН ВА ЕФТАНИ ТАРИҚИ ЗӮҲДУ ТАҶРИД]"

ВА*- ҲАҚИҚАТИ МУОМАЛОТИ ОН*+

[Аз хомаи ҳақоиқыигор бар саҳафоти ин авроқ нақши таҳ-рир тасвир гирифт:]" Қола-л-лоху азза исмуху иннамо мато-ул-ҳаёти-д-дунё лаъибун ва лаҳвун ва зинатун ва тафохуру бай-накум ва такосуру фи-л-амволи ва-л-авлоди.+

Яъне он чӣ бад-он халқ таматтӯъ гиранд дар зиндагӣ орияте аз*" дунё бозист мопанди нарду шатранҷ ва

тохтану давидан ва рақсу самоъ ва шуғли [абасу]" беҳуда аст, чун сохту кард ;[ва]' чизҳо, ки маош бе[1] воситаи он сипарӣ шавад[2] [ва эҳтиёҷ бад-■онҳо камтар бошад] ва мардро аз тоат[3] ва зикр монеъ ояд. Чун сохтапи асбоби ғиною[4] рӯд[5] ва заргарию наққошӣ магар ба қад-ри зарур ва ороиш дар ҷома ва асб ва машорибу маокил ва тафохуру мубоҳот бо ҳамдигар дар дарёфти мурод ва найли ма-*р )'■■'* ва таваҷҷӯх дар бисёрии молу мавошӣ ва зиёъю иқор ва тааддуди [зану] фарзандон, ки ҳамаи инҳо ҷуз ороиш ва намоиш беш нест. Ва анқариб, [ки] ба карҳу қаҳр партофтанию гузаштанӣ ва гузоштанӣ аст ва он чи он сарвар, салаллоҳу алайҳи ва саллам, аз ин маҷмӯъ истисно фармуда,[6] он дунёи беофат аст, балки матои ■охират мисли таом ба қадри садди ҷӯъ, хона ба[7] қадри[8] дафъи барду[9] ҳарр[10] [ва[п]" либос ^а қадри[11] ситри аврат [ва]" зан барои [ҷиҳатн]" осоиш ва ихтилот ва ҳарчӣ аз ин зиёда аст, дар гар-данн халқ қилода [аст]", балки полаҳанг, ки сababи хуноқ ва ҳа-лок гардад ва он чи дар осор амр ба тиҷорат шуда, агар касе толиби дунё бувад, чунон ки[12] вуруд ёфта: «Ман арода-д-дунёа <ралятаҷаррад ва ман арода-л-охирата, фалятазаҳҳад ва ман арядаҳумо фалятаалам»+. Ифодаи вуҷуди тиҷорат намекунад, балки маънӣ он бувад, ки мард[13] агар[14] толиби охират бошад

1 Б – ба

[2] АБ – намешавад

[3] Б – итоат

4 АБ – тағаннию

5 Б – илҳон

[8] Б – фармудаанд

7ˉ8 Б – барои

9-ю Б – ҳарру бард

[1]1 Б – миқдори

12 Б – чи

13-14 Б – агар мард

64

[ва дар он имоя дорад]" ва моил [бувад ба]" масубот ва дараҷот, бояд ки ба*" гарки дунё бигӯяд ва аз ихтилот

канора ҷӯяд ва чун ин маслак мунофии ҳикмати тамаддун ва таовуп аст ва боз ҳар касе аз ӯҳдаи тарк натавонад, ки барояд ва дили ӯ дунё[15] низ мехоҳад[16] бо найл ба* савоби охират.

Пас*~, агар иродаи дунёю охират бувад, бояд ки илм омӯ-зад, ки ба илм кори охират мекупад ва ба тааллум бо халқ худи дупё оянда аст ба қадри кафоф.*

Пас*~, агар касе эҳтимоли[17] машаққату риёзат надорад ва иктифэ ба кадри кафоф натавонад*'[18] ва дилаш ҳалвову чарби мехохад ва ба охирату савоби оп имоии ҷазмӣ падорад, магар ба таклид, гӯ:[19] «Бирав ва тиҷорат кун ва ҷамъ овар, ки дунё ба охират ҳеч мучомаат надорад ва чун соя ва Офтоб ҳеҷ*" ба ҳамдигар суратн муқорабат,[20] ки агар яке ояд, дигаре мегу-резад.»

Пас,[21] мурод ба ин[22] илм улуми[23] ботинӣ – шариат аст*", мо-иапди илми суфия ва тариқи кашф ва муҷоҳада дар[24] маъри-фати зот ва сифоти боритаоло ва илтизоми[25] азимат дар ҷамеъи ибодоти баданп ва расмӣ. Ва инчунин олами султон[26] аст[27] дар малакути самавот ва арз ва тасарруфи ӯ дар умури маошия нест, илло «лимар зотиллоҳ» ва*" па ба тариқи ҳавову ҳаваси дунё-ву[28] охират дар таҳти тасарруфи[29] ӯ меравад ва эшонанд[30] мав-риди «уламоу умматӣ ка-анбиёи Бани Исроила+», на уламои расмп, ки эшон филҳақиқа тоҷиронанд дар касби хаззот ва лаз-зоти дунё ва илмашон василаи ибтиғои маром аст, аз тақарру-би мулуку ҳукком ва воситаи кабули риёсату қазо ва баровар-дани ном. Пас, косиб ё косиби дунёст, ё косиби охират.

Касби дунё ба ҷамъ аст ва касби охират ба тарк, ба тақйи-ди илм тарғибан шаққ зиёда шуда, кп агар тарк[31] мекунӣ ба нлм тарк кун ва агар ҷамъ[32] мекунӣ ҳам ба илм, ки ҷамъу тарк бе илм муфзн ба ҳалокат аст ва аммо тарк чуп касе аз халқ мӯъриз бошад ва ба кӯҳу мағора муқим бувад, ӯро ҳеҷ гуноҳе ва исме оид нашавад, зероки[33] ҳамаи маосӣ аз ихтилот нашён кунад ва бар он фитрате, ки аз модар зода, ба ҳамон фитрат аз ҷахон бигузарад ва яҳудӣ яҳудӣ, насропӣ насронӣ, чи агар зан

15 Б – дунёро

[16] А – хоҳад

17-т Б – ба қадри кафоф каноат наметавонад кард ва эҳтимоли машақ-қату рнёзат надорад

1 9 Д – бигӯ

20 Б' – муқовимат

21 Б – Ва

22 -23 Б – ИЛМИ

[24] Б – мулозимати

25 Б – мулозимати

26-27 Б – салтанат дорад.

28-29 Б – ки вай фонӣ дар ҳақ(қ) аст, вай пайсипарии ҳаво аз сифоти башарият аст, дунё дар охират ба таҳти ҳукми зо ДБ – ӯст

31-32 Б – чамъ мекунӣ ба илм ҷамъ кун ва агар тарк зз-34 АБ – Нигаред ба илова

:> ...ш [65]

набинад, кучо зино мутаҳаққиқ шавад ва агар мол набувад, кай. дузди мутаваққеъ бошад?!

Пас, зӯҳд[34] он бувад, ки*~ ба илм бояд*", ки дар миёни халқ. буда ва интифоъ аз эшон дареғ нодошта,[35] зӯҳд варзад ва ин хе-ле саъбу душвор бошад,[36] ки «кач дору марез» ва аз халқ низ мунтафеъ бошад. Ғоят он ки як чанде ба хилвату узлат дарояд. ҳам, ба миёни халқ тоату зикр маликаи нафси ӯ гардад ва боз ба халқ ояд ва маънии «ва аҳчаруҳум ҳаҷран ҷамилан+». Ин аст, ки билкулл аз абнои ҷинс қатъ накунад, ки «ло-раҳбонията фи-л-исломи.+» Ва аммо ҷамъ то он чо, ки қивоми маош бад-он рост шавад ва бад-он тоату ибодат тавонад[37] кард ва агар зиёда аз маишат ояд [ҳам], ба илм онро бар арбоби хукуқ бирасонад. Қа-ноат ба қадри кафоф ва сарфи мозода дар масраф хам, амри душвор бувад, ки ҳар нафсе аз ӯҳдаи он барнаёяд, магар он ки. олим бувад, ба улуми раббонӣ косиби[38] дунё аз косибони охират дар ҳама вақте бештаранд. Ва ҳар нафсе ба касби дунё хариста-ру роғибтар ва толибони охират дар ҳама вақте камтаранд ва он чи бошанд, аксаре пушаймон ба назар дармеоянд, гӯй,

зарар – кашидаву офатдидаро монанд.

Пас, зарур афтод, ки манофеъ*" ва мазорри*' ҳар ду касб-ро ба шумор орем ва фавоиду маҳосили ҳарду муктасибро би-санҷем, то кадомро фазл бар дигарӣ ояд.

Аммо косиби дунёро лозим[39] бувад[40] аз тиҷорату зироат ва тараддуд дар раставу бозор ва иртикоби[41] сафари барру баҳр ва давидан[42] ба дари арбоби дувал ва лобудд бувад*' ӯро аз дурӯ-ғу нифоқ ва истибоҳати муҳаррамот ва муштабаҳот ва[43] тамас-сук ба асбоби мулоими ҷамъ ва зухр, ки ҳар кӣ*"[44] нафсе дорад дар таҳсили мапофеи худ илме дорад, балки [худи]" шайтон ҳам дар ин варта[45] раҳнамои мушфиқ ва носеҳ аст, ки*" хеҷ*' толи-беро маътал*' намедорад ва мувофиқи таваҷҷӯҳ ва қобилияташ ҳидояту иршод менамояд.[46] Ва аммо косиби охиратро[47] ба тарки ин ҳама бояд гуфт, ё ба кадри зарур дар ин умур мубошир бояд шуд. Ва ҳар касе медонад, ки зуҳд – тарк намудан аст ва тиҷо-

рат – ҷамъ фармудан.

Аммо ҷамъ кардан дар ҳама ашхос мувофиқи табъ аст ва тарк мунофири майл. Ва халқ дар ташхиси ҷамъу тарк оҷиз омадаанд ва филҳақиқат ҷамъашон тарк аст ва он чи тарк ку-нанд дар маънӣ ҷамъ. Яъне он чӣ ҷамъ кунанд аз дунё ва ма-тои он, ҳама партофтанӣ аст ва дар он маърази тарк бошад ва

35 ДБ – надошта

36 Б – бувад

37 Б – тавон

38 Б – косибони 39 – 40 Б – гурез нест 41-42 Б – ва омадшуд

43 Б – ва иртикоби сафари барру бахр ва

[44] А – касе

[45] Б – водй

[46] Б – мекунад [4]? А – охират



он чӣ тарк кунанд аз дунёву матои он захира бошад[48] дар уқбо ва он дар маънӣ ҷамъ бувад. Пас,[49] тарки дунё [ва матои он]' он гоҳ рост ояд, ки баъд[50] аз қудрат бар

ҷамъ тарк орад ба ихтиёр, ка он ки дунё ӯро тарк кунад.[51] Чун фақири дунёдӯст, ки онро косиби маҳрум гуянд.

[Б а й т]" '

Чу ба ком нест дунё, чӣ занем[52] лофи таркаш, Натавон фишонд доман зи ғубори нонишаста.

[Ва]" аммо асбоб, ки халқро ба ҷамъ даъват мекунад ва аз тарк манъ;[53] яке тӯли амал аст ва умеди дароз аз[54] зиндагӣ, ки аз[55] фарти ғафлату ҷаҳл мард мурдани дигарон мебинад ва[56] марги худро баъид мешумораду мегӯяд, [ки]" «вай мурд аз ҷиҳа-ти мараз ва заъф ва ман саҳеҳу қавӣ, шояд ки намирам, магар дар ҳолати пирӣ». Пас,*ˉ дар вакти пирӣ*' низ ба сиҳҳати яв-мии худ мағрур бувад ва маргро аз худ дур меандозад. Ва ҳол он ки нафас ба нафас бемор шудану мурдан мумкин аст.

Пас,[57] агар дар ҷавҳари хеш тааммуқ кунад ва ба ғавр би-пигарад, бидонад,[58] ки вай чист [ва аз чӣ чиз аст]", як*" тӯда ус-тухоне ва бар он шаҳме[59] ва лаҳме,[60] ки на тоқат бар гармо до-рад*' [ва] на сабр бар сармо. Агар нафаси раҳмонӣ ин таркиброн онан[61] фаонан зинда надорад,[62] ба як лаҳза ҷифаи афтода бувад ва се рӯз чандон омосида бувад ва варамида, ки халқ аз назди ӯ бе ситр натавонанд бигузараид[63] [ва]" нисбати ҳаёт дар бадан чун нисбати шӯълаи чароғ дар[64] фатила ва равған аст,[65] ки ба як боди мухолиф мунтафӣ шавад ва назди ғалабаи равған ё нуқ-сони он хомӯш гардад.

Пас, ҳеҷ оқилро[66] бар бақо ва суботи ин таркиб эътимод на-бувад: :

[Б а й т]"

Донӣ, чӣ бувад одами хокӣ, Хайём+?1 Фонуси хаёливу чароғе дар вай.

Дигар аз асбоби ҷамъ эътимод кардан аст*" бар ғафурӣ ва раҳимии ӯ – субҳонаху ва аз қаҳҳорию мунтақимӣ ном нобурдан, такя бар мағфират ва таваққӯи раҳмати бетоат ҳама аз қоҳилӣ ва таносоӣ аст*', ки адои мавоҷиб ва фароис суубате ва машақ-

48 Б – бувад

« Б – Ва

50-51 Б – Нигаред ба илова.

52 Б – занӣ ту

53 Б – монеъ ояд

54 Б – дар

55-56 Б – мард мурдани дигарон мебинад ва аз фартн ғафлату ҷаҳл

57 Б – Ва V

58 Б – медонад

59-60 Б – лаҳме ва шақме

61 – 62 Б – зинда надорад ва онан фаонан бар он файзон накунад

63 Б – гузашт

64 – 65 Б – аст дар фатила ва равған

66 Д – оқилеро

67

қате дорад, хосса дар ҳавои[67] сарду [бард]" нафси саркаш аз он[68] мбо ва имтиноъ мекунад ва раҳмату ғуфронро дар назар ме-орояд,[69] то сохиби хешро дар ҷаҳаннам андозад ва надонад, ки раҳмату ғуфрон баъд аз вуҷуд ва камоли шахс тамом шуда бо-шад. Чи баъд аз он ки оси дар ҳузури ҷаббори мунтақим ба гу-ноҳ мубодарат кунад, алалфавр насӯзад ва хок нашавад ва за-мин ӯро фуру набарад, аз раҳмату мағфират аст. Ва~ баъд аз марг, агар ӯро муаббад дар ҷаҳим кашанд дар мавқеъ ва ма-ҳалл бувад ва бандаро ҷои ҳуҷҷат набувад.[70]

Ва дигар он*~ ки*" раҳмату ғуфрон айни омадан ба маъму-руп – беҳ аст ва*" шаковату хизлон, саҳл гирифтани он*" ва но-кардапи {он]", амри мавло нокарда, ҳеҷ ғуломи сафеҳ таваққӯи раҳмат аз хоҷа накунад. Авомири мансуса камоли нафси мост, агар кунем,[71] сабаби рафъи дараҷоти [мо]" мешавад*' ва агар накунем,[72] мӯҷиби[73] духули даракот. Ҳеҷ нуқсу камол ба шореъ оид нест.[74]

[Б а й т]"

Амр кардам, на ки то суде кунам, Балки то бар бандагон ҷуде кунам.

«Қул ло тамунну ала исломикум, бал оллоҳу ямунну

алайкум ан ҳадайкум ли-л-имони + ».

Дигар аз асбоби ҷамъ яқини суст дар ҳашру нашр ва ҷазои аъмол овардан ва гуфтан, ки маълум нест, ки баъди*~ мурдан*" ҳоли касе чӣ шавад, зероки ҳеҷ касе[75] аз он хабаре ба таҳқиқ надола ва насварда ва он ки рафта, хомӯш шудааст.*' Пас, ду – серӯза таматтӯи дунё ғанимате бувад ва онро ба абас талаф на-бояд кард ва ба умеди мавҳум худро мағмум натавон дошт. Ин ҳам аз сӯъ – ақидат ва тасвилоти ҳоилаи деви раҷим аст, зероки ҷамеи пайғамбарон[76] алайҳим-ус-салом аз аҳди Одам то Ҳотам+ аз воқеаи[77] растахез хабар додаанд ва ҳама кутуби самовия бад-он нотиқ аст*', бо он кайфият, ки хабар додаанд, эътиқоди мо бар он лозим ва воҷиб аст. Ва чигунагии холати онро ба қиёси аҳли ноқис тафтиш намудан вазифаи мо нест[78] ва онро ба му-шоҳада татбиқ додани мо дуруст не. Табиби ҳиндӣ, ё насрони дар муолаҷа*ˉ ва*" изолаи маразе аз чанд амри мухолифи ми-зоҷн мариз манъ мекунад. Бемор аз ҷиҳати ҳубби ҷон онро та-ҳаммул мекунад,[79] бо он ки ба ақл ҳеҷ нисбат надорад.

67 Б – фасли

68 Б – итён бад – он

69 Б – меандозад

70 Б – набошад

71 Б – ба такдим расонем

72-73 Д _ мӯҷиби; Б – на мӯҷиби

74 Б – намешавад.

75 А – кас

76 АБ – пайғамбарон

77 Б – вуқӯи

78 А – не

79 Б – мефармояд

68

Охир, хабари расул ка.мтар аз хабари табиб набошад ва агар аз ҳоли баъдалмавт[80] касе ба таҳқиқ хабар[81] надорад ва чунон чи[82] бояд хабар наёварда, агар ба тарк сабукбор бошй, беҳтао. ки ба ҷамъ гаронбор равӣ. Ва ҳеҷ касро азоб

накунапд, ки*" чаро гуноҳ накардӣ ва ҷамъ панамудӣ, балки таъзиб агар ку-нанд дар акс, мумкин аст:

[К и т ъ а]"

Чун равӣ роҳи аҷал*' з-ин сон, ки мебинам туро, Дар кафо аз бори ҳирсу оз уштурворҳо. Борҳои хешро чизе сабук гардон, ки нест Тангнои маргро гунҷоиши ин борҳо.

Ва аммо зиндагй чизе ва пеъмате зиёда[83] надорад, ки дар-ёфту танаъуми онро ғанимат допй ва он чӣ ҳаст[84], неъмате[85] алас-саво аст, мӯъмипу муваҳҳид ва ҳамаи ҳайвонот дар он шарнканд на онҳо, ки танаъум ва талаззуз намуданд, ҳеҷ допистӣ, ки чӣ*' таҳсил карданд ва бо худ чӣ захира бурданд?! «Ва аммо ман та-10 ва асара-л-ҳаёта-д-дунёа фа ина-л-ҷаҳанама ҳияа-л-маъвою+».

Дигар, сабаби ҷамъ адами чазм бувад дар таъйиди явмал ҷазо ва ваиду инзорро[86] таб-таби зағома адд*' кардан ва қавл ба*" ин ки худованди таоло ба тоати мо эҳтиёҷ надорад ва моро бетоат меомӯрзад ва ҷаҳанпам махсуси[87] куффор аст ва бихпшт махзи махсус[88] барои аҳли ислом. Ин ақида низ муҳолифи нас-си қуръонӣ аст ва мунокизи ахбори осмонӣ. Бояд ки ин ҷаҳон[89] аз пеш бардошта шавад ва чаҳоне монад фарох, ки аввалаш ба азал мусовӣ ва охираш ба абад муқорин ва осмонаш арши аъзам бошаду бас. Мутеъ ба*~ ҷаннат*" [ва]" муфсид ба ҷаҳаннам му-танаим ва мутааззиб[90] бошанд ба тариқи хулуд ва давом, илло мошоллоҳ ва чазои аъмоли хеш бубинанд. «Ин хайран фа хай* рун ва ип шарран фа шаррун+».

Ва қиёсу дарозии азалу абад бад-он шиносӣ, ки ҷаҳоне[91] ва-сеъ*" тақдир кунӣ ва онро пур аз*" арзан фарз куий ва мурғе тақдир кунӣ, ки ҳар рӯз ба донае иктифо кунад, [миқдори ҳар рӯзе ҳазор сол бошад]" ва ин арозинро[92] ҳамчунон[93] ба солҳои тамом ба кор барад, ҳанӯз аз муддати азал то[94] абад ламҳае на-гузашта бувад.

Пас, тасаввур намо, ки агар осй бошӣ, дар ин муддат чӣ гу-

________,----4-----------------

80 – 81 Б – баъд аз мавт касе хабар ба таҳқик

«2 Б – кй
83 Д . – зиёд
84-85 Д – неъмати
86 А – андарз
87 А – хоссаи
88 Б – махлуқ
89 Б ■ – ҷаҳонро
90 Б – муаззаб
91 Б – ҷаҳон
92 А – арзан
93 Б – хамчунон
94 Б – ва
69

на сабр бар азоб орӣ ва агар дар таҳаққуқи[95] ваид ва инзор[96] мутаяққин набошӣ бияндеш, ки агар рост ояд, чӣ кунӣ ва чӣ ча-воб диҳӣ, эй турфа амр ба «кулу ва-шрабӯ ва таматтаӯ+», чун мувофики маром[97] аст «самъан ва тоатан+» қабул кунӣ. Ва амри «ва ло тусарифӯ ва ло туқарибӯ ва ло такулӯ»,+ чун мунофири табъ [аст]" ва ком, имтиноъ намой, амр ба ибодат барои ибтило ва имтиҳон аст, на ҷиҳати [ифтиқор ва]" эҳтиёҷ. Ва чоиз аст, ки худованд субҳонаҳу халқро бе тоат биёмӯрзад ва мӯъмину му-ваҳҳид ва мушрикро ба чаннат дарорад: «Юғафиру лиман яшоъу ва юъаззибу ман яшоъу+». Лекин кай ва куҷо дар анфусу офоқ рост ояд, ки ғулом бе тоатдории, мавло ба инояти мавло бирасад ва дар куҷо дидӣ ва [аз кӣ] шунидӣ, ки мард бе ибодат[98] ва риё-зат[99] ба дараҷот расида ва омӯрзида шуда?! «Фа ман яъмал мис-қола зарратин ҳайран ва шарран яра+». «Ва ҷаҳаннам махсуси куффор» – таъвилест аз уламои тафсир барои тарғиби[100] дохили-ён ва ташвиқи[101] хориҷиён ривоҷи динро. Масалан, ман шахсия-ти мутлақаи оммаро дар насси «ва аммо ман тағa+» махсуси[102] куффор ва мунофиқии аъроб гуфтан маҳзи таъвил аст. Надонӣ ки дар миёни аҳли ислом мунофиқон ва фосиқон[103] ҳастанд, ки куффор ва мунофиқии аъробро дарси сабақ медиҳанд. Ва ҳамаи он хи-тобот, ки дар боби ашхоси аҳл-ун-нор омада,

хама омми мутлақ аст. Ва ҳар ҷо дар калом ваъдаи биҳишту ҳуру қусур ояд,[104] мо-садақи он худро донистан ва ҳар ҷо ваиди дӯзаху азоб бошад, онро махсуси[105] ғайр донистан[106] бе мӯҷибе, хеле амри тааҷҷуб аст: «Лайса би амонӣкум ва ло амонӣ аҳли-л-китоб+».

Марде намоз мекард [ва! баъд аз фароғ муноҷот мекард[107] ки «илоҳо, худовандо, маро биёмурз ва ба биҳишт расон[108] [ва аз дузахам маноси *дех)"*. Золи гаргин ва бетаҳорат аз ақиби ӯ даст бардошта кегуфт: «Илоҳӣ, ҳар чӣ ӯ мехоҳад, маро низ бо ӯ ша-рик гардон». Мард боз пас нигарист ва ҳоли зол бидонист [дуое бигардонид ва?" гуфт: «Худовандо, маро бар дор каш ва ба зар-би[109] тозиёна бимирон». Зол мегиристу[110] мегуфт: «Илоҳӣ, ҳар чӣ ӯ мехоҳад, маро аз он нигоҳ дор». Мард*" гуфт: «Турфа ҳолате аст, ки дар роҳат*' анбозй ва дар меҳнат мумтоз». Ҳамчунин аст, ҳоли касе, ки бо маъсият таваққӯи биҳишт кунад ва бе тоат тахаллуф аз дӯзах. ------ ---------1--------------

95 д – тахкик

[96] А – андарз

[97] Б – мардум

98-99 Б – тоат ва ибодат юо Б – ташвики

[101] Б – тарғиби

102 Д – хоссаи юз Б – кофирон

104 Б ■ – омада

105 А – хоссаи

106 Б – фахмидан

107 Б – меовард

108 Б ■ – фоиз гардон Ю9 Б – зарбатй

по Б – гирён



Ва аммо фавоиди ҷамъ алалиҷмол он аст, ки мард*~ некӯ бихӯрад,*' хуш бипӯшад ва ба ҳар кӣ хоҳад*' бидиҳад ва бихӯ-ронад ва танокӯх ва таносул орад ва айши софӣ таҳсил кунад[111] ва некӯ иморот кунад ва зироату тиҷорат намояд. Ва ҳамаи ин маонӣ дар тарк мафкуд бувад, балки маъкӯс, ки давом гурусна бошад ва

пашмина ва дурушт пӯшад ва ба касе додан натаво-над, балки то тавонад бигирад ва кам бихусбад ва кам бихӯрад ва бе зану фарзанд бошад ва узлат гирад ва дар харобаҳо му-қим бувад. Ва ин ду муқаддима ба ҳамдигар зиддонанд, ки ҳеҷ нафс ҷое, ки ҷамъ бувад, таркро ихтиёр накунад.

[Б а й т]"

Ҳеҷ окил назанад теша ба пои ором,

Аз биҳишт он ки бурун омадааст, Одам нест.

Ва*" ба мазмуни «ло тулақӯ биайдайкум ила-т-таҳлукати+» соӣ[112] ва роғиб бувад[113] ва чун фоидаи ҷамъ оҷил аст ва мано-феи тарк оҷал. Ва аксари дидаҳо манофеи[114] таркро набинад, пас аз тарк битарсад ва ба ҷамъ гирояд, зероки ақлу нафс ба умеди мавҳум худро дар таабу машаққат наяндозад, магар ки ақли қудсӣ бувад, ки иллати вуҷудро ташхис карда бошад ва бар он ақида ҷазме оварда ва яқин карда бучад, ки одами барои ҷамъ махлуқ нагаштааст ва ӯро маҳз[115] барои ҳамин[116] хурдану хобидан наёвардаанд ё барои тааҳҳуд ва*" тимори гову хар, бал-ки барои ибодату маърифат офарида шуда[117] [ва он чи барои маоши ӯ ниҳодаанд, барои он аст, ки вай аз он садди рамақ бар-дорад, на он ки ӯро захира кунад ва ҳаққи гайрро эҳроз намояд:

Ш еъ р

Лав аннакум таваккалтум ҳақка таваккули Разақакум оллоҳу камо ярзуқу ат-туюра.]"+

Пас, агар вай пещаи худро гузошта, ба корҳои мӯҳмалу бе-маъни, ки аз вай нахоҳанд ва напурсанд, машғул шавад сахт мағбуну зиёнкор бошад.

Ва он фавоид, ки дар ҷамъ шумурда шуд,[118] ҳама дар ҳақи-қат зарару зиен аст ва офату хусрон. Масалан, некӯ хӯрдан ва аз паи алафу майда авқот масраф кардан кори сутурон аст ва кам хӯрдану нохӯрдан,*" [кам хусбидан[1]" сифати одамй ва малоика Ва шахс аз дунё он қадар хаққе[119] надорад, ки ба касе чизе*" тавонад дод, ё[120] тавонад хӯронид. Ва ҳама аз они касон ва[121] аз дигарон аст.[122] Ризқ*- додан*' ва эъто фармудан сифати акрам-

П1 Б – орад
112 – пз Б – рӯй ба ҷамъ ниҳад
114 Б – манфиати
П5 – И6 А – ҳамин маҳз барои
117 А – шуд
П8 Б – шуда
П9 Б – ҳақ(к)
120 Б – ва
121-122 Б – аст ва аз дигарон
71
ул-акрамин аст. [Ва агар касе дар он бе мӯҷиб нктидо КУНЗД даъвии мусоҳамат ва мушоракат дорад. [Ва]" некӯ пӯшидан ва Оар он рағбат намудан шеваи занон ва пешаи мухапнасон аст на кори мардон: " '

[Қ и т ъ а]"

Ранги зебову чомаи дебо, Сандалу уду рангбӯю хавас. Ин хама пешаи занон бошад, Мардро ..... зинат бас.

Танокӯҳ ва тоносул рибкаи ҳуррияти худро дар зиммаи рик-қияти аҳлваавлод кашидан аст ва барои хидмати онхо ба кӯча-ву бозор давидан ва айши софӣ дар дунё нест ба муфоди "«ва лакад халақно ал-инсона фи кабадип+». Одамӣ аз ҷиҳати имко-ният ва эҳтиёҷ агар ҳамаи арсаи олам зери фармон дорад, ғаму кудуратро аз худ натавонад, ки*" дур кунад. Ва агар айше12"3 филҷумла, софи гардонад, дар он баҳоим шариканд ва дигарон низ мусоҳим. Ва иморату зироат дар ҷои раҳн ва замини орият кори аҳмақон аст, на [равиши]" оқилон. Ҳеҷ одамзода тан ба чу-нин корҳои хасис дарнадиҳад ва ба мисли ин танаъуму талаззуз сар фуруд наёрад:

[Б а й т]"

Падарам равзаи ризвон ба ду гандум бифӯрӯхт, Нохалаф бошам, агар ман ба ду ҷав нафрӯшам.

Пас,'24 маърифати ҳакиқати матои дунявӣ бад-он ҳосил шавад, ки дар асли диёнат некӯ дарнигарад ва ташхис купад, ки бинои шариат бар чист ва мурод аз амру иаҳӣ чӣ ва маънии ваъ-да ва ваид кадом? Зиндагонии соҳиби шаръ ва асҳоби ӯ ба чӣ минвол буд,[125] ба ҷамъ шуғл карда, ё ба

тарк? Қадом тараф, ки ихтиёри соҳиби шаръ бувад, масъалаи наҷот мавқуф бар ӯ[126] бо-шад. Пас, агар дар снрати шореъ ва саҳобии ӯ бинӣ, ҳама дало-лат бар тарку тачрид мекунад.[127] Ин далел бувад [бар он]", ки асли диндорӣ дар тарк ба даст меояд, на дар ҷамъ.

Онгоҳ дар зоҳири ваъдаҳо ва тавсиаи ибоҳот мағрур нахо-ҳӣ шуд ва бидонӣ, ки чун ба тарк сароҳатан амр накардаанд, ҳикмати тамаддун ва таовунро маръӣ дошта, то мардум ба кас-бу хирфа шуғл оранд ва ҷаҳон обод доранд. Ва агар хоҳанд, ки касеро дар садади тарк оваранд, илмаш ба ҳақиқати ҷамъ ди-ҳанд, то осон тавонад бархостан[128] ва илло сахт душвор бувад, ки*" наздик ба мумтанеъ ояд. Масалан, аз халовати муонасати зан ва ширинии дидори авлод ва назокати сӯҳбати ихвон ва ла-

123 Б – айш

'24 Б – ВЗ

125 Б – буда

126 Б – ОН

127 Б – кунад

128 Б – хостан



тофати маҷлиси дӯстону дидори шоҳид ва ҷамън[129] маю мут-рис[130] ва нишасти тарфи боғу канори ҷӯй[131] сабр кардан ва дар куиҷи зовияи тангу торик ба гуруснагӣ ба сар бурдан ва дар ба ҳалқ бастан ва дар узлат нишастан, ҳар пафсе" натавонад. Ва решаи нн муштаҳиёт дар қаъри ноф ва пешгохн ҷони ҳар касе чапдон мутамаккин ва собит бошад, ки агар осмои бар замин бархурад ва замин ба осмон расад, сари мӯе аз ин решаҳо начун-бад, то ба кандан чӣ расад?!

[М а с н а в ӣ]"

Кӣ бо нафсу шайтон бароянд ба зӯр? Масофи палангон наёяд зи мур.

Бале, қатъи ин решаҳо осону мумкин шавад ба шарт, ки дар аввалу охпри ҳар кадом аз ин муштаҳиёт ба ғавр тааммуқ ку-над ва дар огозу саранҷоми кори хеш нек

дарнигарад, он гоҳ та-вопад, ки ба якбора дил аз ҳама баркапад ва ин алоқаҳо аз ди-ли ӯ ба*" якбора бардошта шавад. Ҳамчу дарахте, ки дар рӯзи боди шадид ба нохост маа беху бунёд аз замин ҷудо шавад, он-гоҳ сабукборӣ ва беғамй дар худ мушоҳида кунад. Пас, агар ма-вонеи тарку зӯҳд зан аст ва бад-он дилхушй ва дилбастагӣ до-рад, бидонад, ки дар ғалате[132] азим рафтааст[133] ба*~ муфоди «даъ зикрахуппа фа мо лаҳупна вафоун.+» Занон аз сифати ва-фо ва хислати ҳаё холианд. Вафо ва ҳаё, кн дар «боди-юл-раъй» аз эшон мушоҳида[134] меравад, бақо ва субот падорад ва ҳама мабнӣ бар гараз ва мавқуф бар фоида аст, [ки] агар он ғараз ва фоида мафкуд шавад, ҳеҷ вафо ва хаёшоп намонад.

Ин мукаддима вақте бо ту мутаяққин шавад, ки ҳоли худро ба як дарача таиаззул диҳӣ, агар мутамаввилии худро бенаво намой ва агар афифии худро шарир фарз кунӣ, онгоҳ заи гире-бонат гирад ва ба бозорат кашад. Масалан, дар нафақа як ҳаф-та бе ваҷҳе ба мӯъсирона ба сар барй, ё бо зане бегона ва амра-де мазоҳе[135] кунӣ, ки вай бидоиад, онгоҳ туро ҷои сар хазидап дар манзил набошад. Дар ин ду сурат зани бовафо ва ҳаё ажда-ҳои дамон ва балои осмони ту шавад, ё худро мурда тасаввур кунӣ ва рӯхе, ки баъд аз се чаҳор моҳ омада*' аз гушаи бомихо-на назар кунӣ, бинӣ, ки зани бовафо шавҳаре карда [бувад]" ва ба ҳаё дар канори марди бегона нишаста. Ва агар шавҳар на-карда ҷихати суубати вачҳи маошу тарбияти атфол, ба*" наф-рини*' ту даст бар замин ва канори абрӯ аз девор шикаста бо-шад, ки[136] [бишунавӣ, ки мегӯяд:] «Дар гӯр осудагӣ мабинод ка-се, ки шуморо дар канори ман ниҳод!» Дар ин маъни агар му-саддиқ бошӣ, тамаллуку табодури зан туро нафиребад ва бад-

129__130 Б – мутриб ва самои руд ва муғаннй

131 Б – чун

132 д – ғалати

133 Б – афтодааст

134 Б – мулоҳиза

135 Б – маҳз

136 Б – ва

73

эшон[137] дилгарм набошй, магар ба қадри [зарурат ва] ҳоҷат. Ва агар мавонеи тарк дидори авлод аст, дар ин хам бар саҳви фо-хиш рафта бошӣ, чи муҳаббат миёни абавайн ва авлод ду-се ру-зе оризй ва*~ ориятӣ*" аст, ки назди рушду булуғи авлод он му-ҳаббат дар аксар ва*¯ ағлаб*" ба адоват кашад. Халлоки ҳаким ин муҳаббат чанде дар миён ниҳод, то ин валад зоеъ нашавад ва аз сақату лақат эмин бошад. Ва дар ин муҳаббатҳамаи ҳайво-нот шариканд, ки чун бачча аз шер бароранд ва чужа[138] пар ба-ровард, абавайн ӯро аз куном ва маном биронанд ва назди хеш роҳ надиҳанд. Балки худ фарзандонро ҳеҷ душман бадтар аз волидайн набувад, чи одамӣ то ба арсагоҳи вучуд даруntар ме-равад, аз мабдаъу маод беруntар меафтад ва ба ҳар қадаме[139] ӯро ҳазор олом ва таабу асқом мерасад. [Ва]' ба сабаби нуқсони ақлу идрок ва адами ташхиси иллати вуҷуд ҳамаро фарзандон аз абавон донанд, чи сабаби вуҷуди ӯ эшон гаштаанд. Ва чун ма-ротиби эхтиёҷи ипсонӣ ғайримутанохӣ аст ва дар ҷои истиғно ба ҳам намерасанд, [фарзанд]" агар ҳама мутасаррифи моямлаки[140] падар бошанд[141] ҳам, аз абавайн розӣ набошанд[142] ва ба эҳсону инъоми ӯ мамнун нашавад,[143] балки агар чизе аз абавайн сито-нанд[144] ҳам, ба миннат ситонанд.[145] Ва агар ҳама абавайн замин ба мижгон бишикофанд[146] ва ризқи эшон[147] таҳсил намоянд, ё он чӣ дар инфоқ ва илбоси авлод[148] сарф кунанд, ҳеҷ кадом онро вақъе ва*~ маҳалле*" наниҳанд ва гӯянд: «Кӯр мешавад ва*" мекунад».

Оре, ҳар падаре[149] чун нек дарнигарад, медонад, ки бандаи зархарид, ё муздури аҳлу иёл аст – чунон ки[150] ранҷу тааби ғу-лом дар назари мавло камтар медарояд, инчунин кулфату ма-шаққати падар назди фарзанд хеч эътиборе надорад. [Ва]" агар касе*" таҳқиқи ин муқаддима хоҳад, ба виҷдони худ дарнигарад ва он чӣ бо падар карда аз писар ҳамон таваққӯъ дорад [ва] агар зиёда[151] таваққӯъ кунад, надомату гаромат барад:*'

[Б а й т]"

Ту ба ҷои падар чйкардӣ хайр, Ки ҳамон чашм дори аз писарат

[13]? Б – бад-ӯ

138 5 ■ – чӯча

139 Б – кадами

140 Б – ё ба мулки

[141] Б – бошад

[142] Б – набошад

[143] Б – нагардад

144 Б – ситонад

145 Б – ситонад

146 Б – шикофанд

[147] Б – авлод

[148] Б – эшон

[149] Б – падар

150 Д – ҷунОН ЧИ

[151] А – зиёд

74

Пас, дилбастагӣ ба авлод ҳамоқате бувад, ки варои[152] он ҳа-

моқати дигар набошад.[153] _

Дигар, агар[154] мавонеъи тарк ва таҷрид, ширинии суҳбати дӯствн ваназокати мухолатати ёрон аст, ин ҳам дар маҳалли эътидод ва эътимод нест:

Ин дағалдӯстон, ки мебинӣ, Магасонанд гирди ширинй.

Агар иззате ва зътиборе дорӣ ва онро сарфи қудуми эшон кунӣ, дӯстӣ ба нифоқ зоҳир оранд ва илло алалфавр мутафар-рик бошанд, балки шахси бе молу ҷохро ҳеҷ дӯет набошад ва халқ аз мухолатати ӯ мӯъриз бошанд, то мабод, ки ба изоҳири эҳтиёҷ мӯҷиби сиқли табиат шавад. Набинӣ, ки аҳбоб ногузир, агар илме дорй, дидан[155] натавонанд ва агар мол дорй, ҳасад баранд ва агар дар зиёфат тақсире[156] равад, ба хиссатат[157] шӯҳ-рат диҳанд ва агар мунзавӣ шавӣ, ба ҷунунат бардоранд.

Пас, касоне,[158] ки ба паҷобат ва фатонати эшон вусуқи[159] тамом дорӣ ва дар муҳаббат эътиқоде,[160]

молокалом, ки[161] даме бе ту[1e2] ба сар намебаранд ва ту низ луқмае бе ҳузури эшон на-мебардорӣ. Имтиҳонро[163] бо эшоп ҷамъияте ва сӯхбате тартиб кун, охири сӯҳбатро баргӯ, ки «ёрон, маро доияи сафаре афтода, ё маслиҳати узлате. Агар касе аз шумо майл дорад, бо ман рафо-қат кунад ва мусоҳиби сафару ҳазари мап бошад».[164] Ҳеҷ кадом аз ҷой наҷунбад[165] ва ҳар кадом тааллуле пеш оранд, балки ту-ро монеъ оянд, то хунат бинӯшанд ва зиёфатат бихӯранд. Аз ин миён ягон-ягон он ки бо[166] ту муҳаббат[167] бештар дорад, ниҳоят то дарвозаи шаҳр омада, туро видоъ гӯяд ва ба чанги ғурбату мусофарат туро бисупорад [ва]" дигар ин дӯст надонад, ки туро дар он сафар шер дарид, ё қуттоъуттариқ дар роҳ кушт. Пас аз он дигареро ба ҷои ту бигузинад[168] ва бо дӯстони дигар хуш ба-рояд.[169] Ва агар аз ту [баъд аз ту]" пурсанд, гӯяд:[170] «Марде буд, ҷунун ба мизоҷи ӯ муставлӣ шуда ва ҳаққ он аст, ки ӯ[171] дар ин миён набошад:»

[152] АБ – дар

153 Б – набувад

154 Б – аз

155 Б – дида

156-157 Б – тақсир кунӣ ба хиссати ту

158 Б – касонеро

159 д – мусуке; Б – ва шавқи

160 Д. – ЭЪТИКОД

161-162 А – бе ту даме

163 Б – ИМТИХОН

164 Б – бошед

165 Б – наҷунбанд

166-167 А – мухаббат бо ту; Б – мухаббаг 16» Б – гузинанд

169 Б – бароянд

170 Б – гӯянд

[171] Б-зай



[Б а н т]" ]

Ба хеҷ ёр мадеҳ .хотиру ба ҳеҷ диёр,

Ки барру бахр*' фарох асту одамй бисёр.

Пас, нодон касе бувад, ки дину дунё дар қадами ин азизон дарбозад ва*' худро «хасир-ад-дунё ва-л-охирата+» созад.

Пас, агар мавонеи тарку зӯҳд ҳаловати дидорн шоҳид ва на-фосати самои нағма ва назокати нашъаи май ва латофати атъ-има ва ашриба аст, нн хам ҷои дилбастагй падорад. [Ва]" чун ҳакнкати ҳоли онҳо бидонӣ, ба пашизе наярзад. Аввалан, ишва ва дилрабоии содазапахон то соате аст, ки кисаи туро*" холӣ ку-нанд ва боз дигаре талабанду ҳамчу қаҳба ҳар замон ба сари зонуи дигаре бошанд ва ҳар шаб кадбонуи дигаре:

[Б а й т]"

Сар аз мағзу каф аз дирам кун тиҳй, Чу дилро ба фарзанди мардум диҳй.

Шурби май муҳайичи[172] фитна ва шаҳват аст, уқало фитнаю шаҳватро бихобонанд, на кн шӯронанд. Мастӣ агар давом[173] до-рад, зарари дунёю охират аст, зероки мастон ба ҳеҷ [кор]" аз масолеҳи дунёю охират қнём натавонанд кард, ки таътили кас-бу ибодат[174] лозими оп[175] аст ва*~ агар ҳушёр шаванд, ғаму кул-фати зиёда аз қарори воқеъ бар хотир муставлй шавад, ки лози-ми ин низ ба зиён бурдани касбу ибодат*" аст, чи маҷлиси шаби-на рафта[176] ва асҳоб муташаттит гашта[177] ва шохид гурехта [ва шишаи май шикастаю рехта]", мутриб хуфта бошад*" ва шика-му киса холп монда.[178] Агар маҷлиси тоза иншо кунад, зиёда дастгоҳро мехоҳад ва он ба хар касе муяссар нашавад. Фалобудд махмуру маҳзуп ва мағмум бинишинад ва ҳамаи умури охиратӣ ва дунявиро ба таътил андозад ва самоъу шурбу шоҳид надо-ниста, ки аввалан маҳзури шаръӣ аст ва ба фарзи таъвилу ис-лоҳ боад ки хизмати ҷамъе аз суфаҳоро мутакаффил[179] ва мута-саддй[180] гардӣ,[181] зероки тоифаи*" муғанниву мутриб ва қовволу шоҳид аз арозил ва ахас-ун-носанд, чунки мураббии онҳо суфло аст. Ва тиббоъи» хасиса майл ба*' пешаҳои дания мекунад*', чи зинаттарозй ва маҷлисоройи шеваи занон ва муханнасон[182] аст, табъи

руҷулият ба шоҳидӣ чӣ навъ тан дардихад ва раъи оли чӣ гуа дар пеши халқ созу овоз бардорад. Барои шунидани соате нағма, ё қавлу[183] газал ба*' ҷамъе аз фуссоқ ихтчлот ната-

172 Д – мунтиҷи

173 Б ■ – давоме 174-175 Б – тоат

1?б Б – гузашта бувад

177 Д – шуда

Г/8 Б – монда бувад

179-180 Б – мутасаддӣ ва мутакаффил

181 Д . – аст

182 Б – табоъеи

183 д. – кавол ё

76

вон кард. Дидори шоҳид, агар муфзй ба фасод гардад,[184] муриси хиэ.юн ва наколи абадӣ аст. Ва агар исмати қавӣ ёвар бошад, хо-тир ошуфта ва айш тира бувад, зероки нафси шаҳавӣ аз днданн мева мутаҳассир гардад, то нахӯрад, наёромад.

Пас, агар мавопеи тарку таҷрид тарфи боғу бӯстон ва маз-рааи ободон ва саҳни ҳавз ва капори чуи оби равоп аст ва мева-ҷоти гирён ва анори хандои ва бисёрии даввобу мавошӣ ва та-ноъум ба лаҳму равгану шир – агар ба ҳақиқат иигарӣ, ҳама пу-чу беҳосил бароянд, чи боғу бӯстон ва хавз ва оби равон ё аз ӯст, ё аз ғайр. Ҳарду низ маҳалли эътимод[185] ва эътидод[186] нест, чун-ки партофтанӣ аст, милкият ва адами моликият монеи тарки он намешавад, балки ба ҷабру қаҳр тарк хоҳад кард ва орию урён берун хоҳад шуд. Фарзан, агар нн боғу чаман мулки ӯст, бидо-над, ки як умр хидмати гов [ва] хар кардааст ва мулозамати муздур ва коригар ва дину диёнат дар сару кори опҳо сарф на-муда, қитъа заминеро ба ободӣ ва хуррамӣ расонидаст. Ҳузуру тамошо ва тафаккӯҳу танаққули опро чокарон ва ходимоп беш-тар аз он кунанд, ки хоҷа зубдае меваҷотро ба масрафи худ ба кор баранд, ахасс ва аксади опро ба хоҷа расопанд. Бечора хо-ҷаи ғариб умре ба машаққате хамчу хар гирифтор ба давоии

ҳир-су оз ва таабн касбу ҷамъ маблағе гирд оварда, қитъа замипе харида ва дар он чандин кас аз хориҷ молик ва мутаеаррифапд, гӯӣ,[187] хоҷаро аслап дар он замип хаккқе нест, ё деҳқоне аст, ки пав аз берун омада. Ва ходпмону ғуломоп соҳиби зиллият[188] ва ҳаккапд.[189] Ҳар кӣ ин хоҷаро бубипад, гӯяд: «Бар туву бар рӯзго-рат лаънат андар лаънат аст!» Марди оқил аз чунин мулкдорӣ мегурезад ва боз аз барои тафаккӯҳу танаққул боғи дигарон гоҳ-гоҳе беҳтар бувад. Ва*" аммо илтизоз ба атъимаи нафиса ва анвои он ва бино бар аклу шурб ниҳодан – иқтндо кардан аст*' ба рафтори баҳоим[190] ва сутур.[191] Одамизода бояд ки дар ин сифат аз ҳайвонот мумтоз бувад, ба таклилу қадри зарур чӣ на-тиҷаи хӯроки[192] бисёр[193] [бисёр] р...н аст ва аз барои халои авъияи манӣ ба пушти ҳар сутур давидан. Одамӣ бояд барои неъ-мате тараддуду касб орад, ки хос бувад барои ӯ ва дигарон аз он маҳрум.бошанд.

Пас, агар барои неъмати омм тараддуд ва чамъ орад, аз даввобу баҳима имтиёз наёбад. Ва неъмате, ки хосс барои одамй аст, он маърифат ва зикр аст ва руҷӯъ ба мабдаъ ва шабохат ба уқул ва нуфуси муҷаррада. Ва ин мавқуф ба тарку тачрид аст аз модуни ҳаққ субхонаҳу ва таоло. Ва чун тафовут дар тарк бо-шад, тафовут дар маърифат низ меафтад. Ва ҳар касе ба навъе аз маърифат махсус бошад, то нагӯӣ, ки маърифат низ ба аҳли тарку тачрид бар сабили умум аст.[194]

184 А – гардад ва

185-186 А – ЭЪТИДОД Ва ЭЪТИМОД

187 А – гӯё

188-189 Б – зиллияти зиллайд

190-191 Б – сутур ва баҳоим; А – бахоим аст ва сутур

192-193 Б – бисёр хӯрдан

194 Б – бошад



Пас, агар ту нек тааммуқ варзи, ҳама ниам, ки дар нашъаи мураккабот боздид мегардад ва мардум ба дарёфти он ҷои ме-кананд ва дину имон бар сари он

мекунанд, ҳама бар сабили умум аст: кофиру муъмин, мушрику муваҳҳид, фосиқу обид, пар-рандаву чаранда, ва равандаву хазанда дар он мусовианд ва му-шорик:

[Б а й т]"

Чунон паҳн хони карам густурад, Қи симурғ дар Қоф рӯзӣ хӯрад.

Ва тамаллуку тасарруф, ки одамиро бештар аз дигар ҳай-вонот дар ин неъматҳо сурат мегирад, оризиву эътиборӣ аст. Ва ин тамаллук ба сабаби[195] ақлу[196] нутқи ӯ[197] омада [аст]" бо да-воъии ҳирсу шараҳ, ки ҷамъ кунад ва ба дигарӣ аз абнои ҷинс, ки бе истеъдод бошанд, бахш[198] кунад;[199] ва эҳроз намояд ва ба маврид ба[200] ҷонварони аҳлй, ки қиёми масолеҳи тамаддунро махлуқ шудаанд, ба масраф бирасонад, ки онҳо аз ҷамъу зҳроз оҷизанд. Филҳақиқат ҷомеъи матоъ ва ниами дунявӣ ходими давоббу[201] сутур[202] аст:

Гар*¯ беҳунар ба мол кунад кибр бар ҳаким, К....НИ хараш шумор, агар гованбар аст*"

Пас, неъмат вақте*¯ неъмат*' бувад, ки хосс бувад*' ва[203] чун омм бошад, бе қадру киммат бувад. Ва неъмати омм дар ак-сари назарҳои олй аз арбоби дунё надарояд ва аз сари он ба осонӣ тавонад бархостан. Масалан, набинӣ,[204] ки об неъмати омм аст, бо он ки моддаи ҳаёти хоссу омм, дар ҳавои тобистон ва ҷӯ-ши самум агар дар дашти беоб бошй, як ҷуръаи он*' ба диноре арзад. Аммо дар шаҳр ва ободонӣ азбаски ҳавзҳо ва ҷуйҳою ко-резҳо пур аст, ҳеҷ кас дил хуш накунад, ки ман дар хона се машк об дорам. Ва агар аблаҳе бад – ин захира дил хуш кунад, маз-ҳакаи асхоб ва аҳбоб бошад.

Ва ҳамчунин, агар барои такаллуфи маҷлиси аҳбоб таоми нафиса аз бозор ба хона орӣ ҳам, дар он он мисли он таом дига-рӣ ба хона бурда [бошад]", ё аз меваҷоти матбуъа чун анору ан-гур ва*~ анҷир*" он чӣ аз баққол бихарӣ, дигаре дунтар аз ту аз он меваҷот низ харида ва тафаккӯҳу танаққул намуда. Пас, агар ту бифахрй, ки имрӯз ангуру анҷир чунин хурдам ва бад-он дил хуш[205] кунӣ, ин дилхушии ту мисли он[206] бувад, ки гӯяд: «Ман аз

ҳавзи омма як коса об хӯрдам». Ва бад-он дил хуш кунад[207]

> - ■■ >■■ ■ --■——

195 Б – воситаи

196-197 Б – нутқу ақл ӯро

198-199 Б – биДИҲаД

200 Б – бо

201-202 Б – ва давобби сутурон

гоз Б – ки

204 Б – намебинй

205 Б – дилхушй

206 Б – ҳамчунон

207 Б – шавад

78

ва бифахрад. Ва*" ҳамчунон ки оқил ба бурдани об аз ҳавз ва ба хӯрдани он малӯлу маҳзун нашавад,[208] инчунин ба танаъум ва тафаккӯҳи дигарон маҳзун нагардад. [Ва] қадру баҳо, ки дар баробари ниами мавҷуда вазъ шуда [аст]", он ҳаққ-ут-тарбият ва хаққ-ул-эҳроз аст. Набинӣ, ки дар даруни кӯҳистон ва хавошии ҷибол ангуру анҷир ҳамон[209] кадар дорад, ки оби софӣ дар им-ронот. Азбаски фаровон*~ ва*" бе мутасарриф[210] аст ва баъд аз эҳрозу ҷамъ киммате ва баҳое пайдо мекунад ва чун леъматк омм мӯҷиби дилбастагии аҳли хирад намешавад ва талаззузи нафс ба неъмате аст, ки бад-он мутафаррид ва махсус бошад ва дигарон маҳрум. Агар инчунин неъмат муяссар нашавад, таркаш саҳлу осон бувад.[211]

Дигар, монеъи тарку таҷрид одами тафаккур аст дар ҳақи-кати олам ва мутараддид будан миёни ҳудусу кидам ба воситаи он ки ҳар масъалае, ки аз роҳи гӯш дар зеҳн дарояд, чун нафси нотиқа мустаидди таҳқиқ ва тафтиш набувад. Ҳусули натиҷаи он масъала дар зеҳн ба тариқи шакку тараддуд бошад, на бар сабили таяққун ва таҳаққуқ, агарчӣ дар зоҳир саре биҷунбонад ва қабуле кунад изҳори фаҳмро. Масалан, дар масъалаи ҳудус ва қидам муддаиёни ҳар ду тараф ҳар кадом далоил овардаанд макдӯҳу маҷрӯҳ, [ки]" агар зеҳни шахс ба

қидами олам ҷазм ку-над, мебинад, ки аломати ҳудус аз шаш ҷиҳати олами имкон ҳу-вайдо ва зохир аст – аз тағайюр ва табаддули замону макон ва мавту ҳаёт ва ғаму нишот ва харобии вай ва ободӣ. Ва агар ба ҳудус ҷозим бошад, мебинад оламе фароху васеъ аст,* солу моҳу шабу рӯз ба як наҳҷи воқеъ мегузарад ва халқе мутаоқиб меоянду мераванд ва ҳамин Офтоб аст, ки солҳо аз матлаи Ҳамал берун меояд ва ҳамин Моҳ аст, [ки]' моҳҳо аз мағриби Мизон фу-рӯ меравад ва ҳеҷ афсурдагӣ[212] ва мондагӣ дар даврони сипеҳр-[ва кавокиби он]" боздид намегардад:

[Б а й т]"

Ин хамон чашмаи хуршеди ҷаҳонафрӯз аст, Ки ҳаметофт бар оромгаҳи Оду+. Самуд.+

Фалочарам, дар эътиқоди тарафайни ин масъала аксари тибоъ мутараддид бувад, балки дар тарафи қидам ҷозимтар бу-вад*", зероки тарчеҳи ҷониби қидам далели ҷамъ ва эҳроз ме-шавад ва эътикоди тарафи ҳудус албатта муфзй ба сӯи тарку тачрид аст.[213] Чи баъд аз таъмини ҳудус эътиқод ба ҳашру нашр на ҷазову[214] сазо[215] албатта лозим ояд. Лекин[216] турфа ҳоле аст, кн дар ин ҷо иқрори забонҳо бар хилофи мӯътаҳиди дилҳост ва

..-----------------к------------. –

208 д – шавад

209 Б – ОН

2Ю Б ■ – масраф

211 А – бошад

212 Б – фусурдагй

213 Б – мегардад 214-215 Б – сазову ҷазо 216 А – пас

79*

он чӣ забон гӯяд, дил мухолифи он кор мекунад. Ин далели ада-ми ҷазм бошад.

Оре, қатъу тарк мумкин мешавад, агар илм ба ҳақиқати олакн кавн [ва фасод]" диҳанд бо яқини софй, ки агар[217] мард[218] онро[219] пайваста[220] малҳуз дорад[221] ва агар аз хотир пӯшида ша-вад, боз оиро ба такаллуф дар тасаввур оварад[222] ва дар таъри-фи олам гуяд:[223] «Ал-оламу мо

сива-л-лоҳи таоло мин-ал-мавҷу-доти-л-хориҷияти ва-з-зеҳиияти ва мо ҳува мавҷудун фи-з-зеҳни фа хува қадимун ва мо ҳува мавҷудун бивуҷуд-л-хоричӣ фа ҳу-ва ҳодисун+», то татбиқ афтад миёпи ҳарду гурӯҳ аз қоилин ба қидам ва мусбитини ҳудус ва бад-он шакку тараддуд аз зеҳн бар-дорй,[г24] [яъне он чӣ зери арш аст аз афлок ва анҷуму апосир ва маволиди сулса аз мавҷудоти хориҷия, ки қабули сурат карда-апд, ходис бошанд ва оп чӣ дар зеҳн дарояпд аз нуфусу уқул ва маротиби олами ғайб ва муҷаррадоти рӯҳонӣ, ки мубарро аз су-ратанд, қадим буванд ва муншааб аз чавҳари фард ва зоти бахт, ки аз заҳдати сарфа таназзул намудаанд ва ба эътибори асари ранг касрат гирифта, то нагӯӣ, кн тааддуди қудамо лозим омад ва тахайюли ҳудусу қидам бад-ин тариқа малҳуз дорй.]

Ва*~он ин аст,* ки берун аз ин ҷаҳон ҷаҳопе тақдир кунӣ ва-сею фарох[225] ва фазоп беранг, ки зу-ҷихатайн бувад, тарафе ба азал мулҳақ шуда ва ҷиҳате ба абад мулсақ гашта ва онро «ола-ми зл» ва «ҷаҳопи ҷон» ном кунӣ, бе аввалу охир [ва бефавқу тахт] будаст ва бошад ва ҳамеша бувад. Ва баъзе аз муҳаққиқи-ни шуаро дар ин олам ишорат дорапд, ки:

[Б а й т]"

Осмонҳост дар «вилояти ҷон», Корфармои осмони ҷаҳон.

Ва ин ҷаҳони қадим биззот[226] аст[227] ва муттаҳид [бувад] бо зоти акдас ва партаве аз шуои ҷамоли муқаддаси мабдаи ҷаҳо-нофарин барои изҳори маротиби санъату қудрат аз осори асмо ва сифот баъд аз мурури чандин давра аз адвори сипехр, ки ҳар давра сесаду шаст ҳазор сол аст[228] ва ин адвор дар он олам ҳук-ми лаыҳи басар ва*~ турфаи айн* дорад [ва]" ба таназзулоти мутакориба ва мутабоъида. Гӯё, биёфарид мутаҳаррик ҳамчу нук-таи лоятаҷаззо ва дар соҳати ин ҷаҳон ниҳод муса^мо ба арш ва фалак-ул-аъзам ва фалак-ул-атлас мунаввар ва муташаъшаъ ва муталолй, ки Офтобу Моҳ ва хамаи кавокиб касби нур аз у кунанд ва худи арш касби нур аз

олами зот кардааст ба воситаи

217-218 А – мард агар; Б – мардум агар 2Ш-220 Б – пайваста онро

221 Б – доранд

222 АБ – оранд

223 АБ – гӯянд

224 АБ – бардорад

225 Б – фарохй

226 – 227 АБ – бУвЭД

228 АБ – бошад 80

такаддур, ба сабаби таназзулот аз мартабаи зоти бахт, чӣ нур бе воситаи [тақобули] ҷисм сурат набандад[229] [ва] ин ҷисм на ҳам-чун[230] ҷисми мураккабот аст,[231] балки ҷисми [басита бувад ва мазҳари] нур аст,* гӯи, вазъи арш дар он олам ҳамчу [вазъи] ар-зане аст дар масоҳати як фарсанг замин, [вуҷуди арши аъзам маркази он олам аст ва] чун нур ба воситаи арш ранги зуҳур ги-рифт. воҷиб омад вуҷуди зулмат, [то имтиёз бошад миёни воҷибу мумкин]. Аз барои эҷодии он* [зулмат] ҳашт гӯи дигар дар ан-даруни арш гардон сохт, то аз тезии ҳаракати [ин гӯйҳо] оташ пайдо шавад ва аз ҳиддати он – ҳаво ва аз рутубати он – об ва аз сухунати он – хок мутаваллид гардад, ки [маркази] олами зулмат аст ва аз тараккуби он[232] маволиди салоса. Ва чун маротиби из-ҳор аз натиҷаи мураккабот ба итмом расад, – ва албатта ба ит-мом мерасад, чунки маҳдуд аст боз ин гӯйҳоро аз миёна барчи-нанд, магар арш, ки восита аст миёни олами амру халқ ва мо-биҳи-л-имтиёз аз воҷиб то[233] мумкин ва фи-л-ҳақиқа аз олами зот аст. Пас, бо олами зот боқй монад. Ва он муддат, ки марта-баи кавнӣ ва шуҳудӣ ба саранҷом расад, даҳ рӯз аст,[234] аз рӯз-ҳои он ҷаҳонӣ, ки* ҳар рӯзе [аз он] микдори панҷоҳ ҳазор соли замонӣ аст[235] ва аз он ҳафт рӯз гузашта [бошад], то хилқати Абул-башар+ [Одам сафй салавотуллоҳ алайҳ].

Пас, он чи зери арш аст,[236] ба ҳайси лоюшазу ҳодис бувад[2?7] ва дар маърази заволу фано ва мазмуни «ад – дунё соатун» ва муфоди «ва мо амр-ус-соати илло ка-ламҳи-л-

басари ав ҳува аќ-рабу+», ишора ба камфурсатии ин чаҳон[238] ва бесуботии он аст*. Ва чунон ки қарори арзан дар замини мусаттаҳ ва дашти фарох кам бошаду ба насиме ба шеби адам ва маѓоки нестӣ пинҳон ша-вад, ҳамчунин ин чаҳон низ*, гӯӣ, ҷумлаест мӯътариза дар ола-ми зот, ки баёни маонии осори асмо ва сифот кунад. [Ва1 чун та-фосили саноеъ ва тақдири қодири ала-л-итлоқ ба манассаи зуҳур ва буруз расад, ин ҷумла худ ба худ бардошта шавад, ҳамон ча-ҳони фароху васеи азалӣ ва абадӣ бозмонад [ва]" бас.

Ва чун чаҳони ҷон олами анвор аст ва дар он мартабаи олӣ ва софилу баланд*⁻' ва паст* боздид набувад ва қурбу бӯъди номушаххаси ҳикмати болиѓа ин иқтизо кард, ки дар он мартаба низ рафъу ҳафз ва қарибу баъид мураттаб гардад[239] ва шаъни улуҳият бар сабили камолу истиқлол бар сокинони ҳозираи қудс ва мутаваттинони соҳати унс аз уқулу нуфус ҷилвагар бошад, то ҳар кадом мақому мартаба ва улувву дараҷаи хеш бидонанд.

229 АБ – нагирад

230 АБ – хамчу 231ДБ – бошад 232 АБ – эшон гзз А – ва

234 ДБ – бошад

235 ДБ – бошад

236 АБ – бувад

237 АБ – бошад 238АБ – ҷахон аст 239 Б – мегардад

(1 – 375

Аз ин ҷиҳат эҷоди олами таркиб лозим омад, то арвоҳи басита ба либоси кавнӣ даромада, мавриди хитоби амру иаҳй гаштанд. Ибтило ва озмоишро онҳо, ки пазирои авомир шуданд, аз уқулу нуфус ба мақоми [авло] бигузаштанд[240] ва опон," ки муртакиби навоҳи гаштанд дар асфал-ус-софилини бӯъд ва ҳирмон бимон-данд. Ва чуи ин ҳикмат чунон ки бояд ба айни аён дарояд ва маротиби арвоҳ муқаррар шавад ба ин дӯккондорӣ ҳеҷ эхтиёҷ наяфтад ва мозодаи саноеъ ва бадоеъ, ки дар олами аносир му-шоҳида меравад, хама барои ҳифзу нигохдошти арвоҳ бошад,[241] дар қолаби мураккаба ва

туфайлй бувад.[242]

[Ва] чун таназзули рӯҳ дар қаволиб ва [ҳулули нафс дар} колбад мунтаҳӣ шавад, он чи биттуфайл бувад ҳам, аз пеш бар-доранд ва бардоштапи ин олам ва барҳам додани ӯ аз (ин]' ола-ми зот, албатта, аз лавозим аст, чи будани лавси ҳудус дар ҳаз-рати қидам аз ҷумлаи манқасат аст,[243] магар то он ҷо, ки масли-ҳат донад. Ва давому бақои олами шаҳодат на мутобиқи офоқу анфус аст. Масалан, ҳакиме барои эҷоди булъаҷабӣ асбобе ду-рустй[244] кунад, ки он чиз ба осонӣ ба зуҳур ояд, бе он ки худи ҳаким дар он саъй ва иҷтиҳод ба кор барад. Чун он булъаҷаб ба вуқӯъ расад, ҳамаи он асбоб дохили лағву лаҳв гардад ва нас-ян манассияни он асбобро аз пеш бардорад ва ба об ниҳад,[245] ё [дар[1] оташ. Ва чун дар назари ӯ бе миқдор аст, доим ӯро пеши назар надорад. Инчунин чун давраи офариниш ба вуҷуди одами, ки хулосаи аркон ва маволид аст, тамом шавад ва ба воситаи вуҷуди ӯ хавосс ва осори асмо ва сифот ба зухур ояд, асбоб ва адавот, ки сабаби қайди рӯҳи ӯ бувад дар колбад [аз афлоку ан-чум] лағву бефоида гардад. Он гоҳ кор бо ҷони [у] афтад ва ма-ротиби баланду паст ва курбу бӯъд дар олами ҷон бошад: «Бе ғаш кӣ бурун ояду расво кӣ шавад»?!

Ва боз гумон набарӣ, ки шояд баъд аз адам вуҷуд' авд на-кунад ва худро барои чӣ ранҷа дорам бад-он, ки он чӣ будааст, либоси вуҷуд пӯшад ва баъд аз халъи либос вуҷуд низ бошад ва мутлақ дар зоти ӯ адам торӣ нашавад ва он чи кабули эъдом кунад, ҷисми мураккаби ӯст. Агар гӯӣ: «Қавл*⁻ аст, ки* хайвоно-ти аҷам* ва соир ҷунбандагон ба[246] ҳамин шикастани қолиб маъ-думи сирф гарданд ва агар мавҷуд шаванд, баъд аз истифои ҳаққ аз хасм боз маъдум шаванд.[247]

Гӯем, хилқати онҳо дар асл туфайлӣ будааст ва арвоҳи эшон дар азал ноқис афтода маслаҳати қивоми олами таркиброро ва дар ин рӯҳ ҳамаи зарроти коинот[248] шариканд аз ҷамодот ва на-ботот барои қабули тарбият. Ва[1] аз ин арвоҳи аъло ва асфо ва акмал ба либоси инсонӣ

дармеояд,[11] ки* мавриди таколиф аст.

240 ДБ – бозгаштанд

241 АБ – бувад

242 ДБ – бошад

243 ДБ – бошад

244 АБ – дуруст

245 АБ – - андозад

246-247 АБ – Нигаред ба илова. 248 АБ – аквон

82

Ва он чи бесафою кадир ва ноқис аст, ала тафовути дараҷот дар мароёи зарроти коинот дармеравад [ва1 назми олами аносирро. Пас, рӯҳи одамӣ будаасту бошад ва мебошад.

Ниҳоят, ду рӯзе ба либоси касифи колиб даромадааст, мар-гаш табдили либоси тааллуқ ба таҷарруд аст*. Ва низ гумон[249] накунӣ, ки чунин оламе, ки ту гуфти, набошад, чи ту_ аз оламе ҳастӣ, ҷуз аз забари[250] Замин то фалаки Қамар надони. Ва он чи болотар донӣ ва бишунавӣ, то арш [ҳама] самоъи бувад, ё кашфи, на шуҳудӣ.

Пас, бояд ки ба ҳама мункир боши ва дар шакки инкори ола-ми зот ва таваҳҳуми адами он муфзй ба инкори зот аст, балки тахайюли адами завоти собита мавҷудаи дар хориҷ аз васоит ва арвоҳи эшон низ муҳим[251] аст ба манқазати зоти ӯ – таоло, «тао-ло ан золика улувван кабиран+;» чи файзони вуҷуд дар маҷории мумкинот [басита ва мураккаба] ҳама*" аз файзи вуҷуди зоти ақдас аст ва филҳакиқат як вуҷуд аст, ки*' аз мазоҳири мутаад-дида тобон гаштааст:

[Б а й т]"252

Ману ту оризи зоти вуҷудем, Мушаббакҳои мишкоти вуҷудем.

Ва* ғоят он ки арвоҳ шарифаанд ва касифа, улвианд ва суф-лӣ. Маҷмӯъи[253] арвоҳи касифаи суфлиро агар[254] таъбир ба ҷа-ханнам кунӣ, шояд ва маҷмаъи арвоҳи шарифаи улвиро агар ки-ноя аз аълоиллийин донӣ, дуруст ояд. Агар сифати улвӣ дар зог ғолиб дорӣ, ба касби нур шабохат дар он олам пайдо кунӣ.

Рӯҳи савму салот ва азкор ба шакли ҳуру қусур ва гулзор барояд ва агар касофати суфлй бар зоти ту[255] ғолиб ояд[256] ва ҷо-ма ба ғубори кавнӣ сиёҳ карда бошй, рӯҳи ҳирсу шараҳ ва шаҳ-ват ба сурати мору каждум ва гулхан зоҳир[257] гардад[258] ва ҷовид дар ғаму кудурат гирифтор бошй.

Ва то ин ҷо он чи аз ҳақиқати матои нопойдори дунявӣ бар-шумурдем ва мавонеи тарку зӯҳдро тақрир додем, агар дар мао-нпи он нек тааммул кунӣ ва ба ғавр бинигарӣ, лобудд туро ба тарку таҷриду зӯҳд бархонад. Барои ихтиёри[259] ҷамъ ҳеҷ шоҳиду байина надорӣ, илло [доъияи] ҳирсу оз ва [ғалабаи] ғафлату ҷаҳл. Ва барои тарк суннату сирати набӣ ва асҳоби ӯ туро* са-мад бас аст. Ва агар андаке ба ҳоли худ тааммуқ кунӣ ва дар лнвалу охири худ нигарӣ ва пасу пеши қариби[260] худро мулоҳа-

2*9 АБ – тахайюл

250 АБ – зери

251 Б ■ – мутаваҳҳим

252 А – назм

I – II АБ – Нигаред ба илова. 23_254 АБ – агар маҷмӯъи арвоҳи касифаи суфлиро 25о 256 АБ – худ муставлӣ бинӣ 257-258 ДБ – дар назар дарояд 259 АБ – имтиёз 2(ю АБ – курбати

за фармои ҳам, туро батарку таҷрид даъват кунад ва ба* хито-би «мӯту қабла ан тамуту+», мухотаб[261] гардӣ."[262] {Ва] бидон, ки ниҳояти аъмори амсол ва ақрону обову аҷдоди ту шаст сол бу-дааст, то* ҳафтод сол, ки халқ аз он ба нодир таҷовуз[263] ку-нанд[264] ва он ҳам дар ҳукми ҳаёт нест:

«Маргест[265] ба номи зиндагонй».

Ба сабаби фитрати ҳавосси зоҳиру ботин, агар фарз кунӣ, ки панҷоҳ сол умр дидай, бидон, ки пеш аз ин[266] панҷоҳ сол но-му нишон аз ту[267] дар олам набуд[268] ва баъд аз панҷоҳ соли ди-гар низ [тавсиат] аз ту ному нишон дар олам нахоҳад монд. Ва фарз кунӣ, ки баъд аз сад соли дигар ой ва ба қабри худ нига-рӣ,[269] бииӣ, боло кушода

ва[270] ба замин ҳамрӯи[271] гашта ва усту-хонҳо ба рӯи кор омада. Аз ҳар кӣ пурсй, ки «ии мақбара аз кист?» Гӯяд; «Надонам», чунон ки ту худ қабри чадди аълои худ надонӣ [ва] ҳамчунин авлоду аъқоби ту аз қабри ту фаромӯш карда бошанд ва надонанд, ки қабри[272] ту дар кучост.

Пас, дар мобайни ду адами мутароким насян – мансиё хеҷ оқнл лаб ба ханда накушояд ва ғофил назияд ва дил ба нақшу алвони ориятӣ баста, моиличамъ нашавад, балки ба тарк тавас-сул ҷуста, хидмати холиқи худ ихтиёр кунад. Ва чун касе тав-фик ёбад, ки мунзавӣ шавад [ва он бе тарки андаки ҷузвӣ муяс-сар нашавад, бояд ки] давоми онро ихтиёр накунад, балки ҳар чанд гоҳе чуп ашғолу алоиқ ӯро фурӯ гирад ва рӯи дили* у бил-кулл ба ҷониби дунё мутаваҷҷеҳ шавад, ки дар тоату ибодат фу-тур воқеъ шавад ва ғафлат бар огоҳи ғалаба орад. Рузе чанд аз ихтилот канора гирад ҳам, дар манзили худ, ё дар[273] даруни шаҳ-ри худ, ё берунтар ва завода бардорад аз ваҷҳи ҳалол, ё ба карз то он миқдор, ки назди гуруснагй садди ҷуъ кунад ва ба ибодат халал наёрад. Бояд ки дар ин муддат бар хилофи васвасаи нафс меравад ва макоиди ӯро таҳқиқ мекунад ба сунан ва одоби са-лаф, чи гоҳо шайтон аз рохи хайр даромад кунад ва ба тарикч ибоҳот мардро бифиребад,[274] бояд ки ба фитнаи ӯ мағрур наша-вад ва бар тибқи он қарору ваъда, ки дар собиқ дода буд ва гуф-та: «Ло уқъуданна лаҳум сиротак-ал-мустақима, сумма лаотаи-нохум мин байни айдиҳим ва мин халфиҳим ва ан аймониҳим ва аи шамоилиҳим, сумма лауғвияннаҳум ва то таҷиду аксарахум шокирина+». Аз ҳама сӯ шайтон музоҳими аҳволи ин шахс бо-

261-262 АБ – мухотабро ба самои чон бишунавӣ, чунки ончи*"¯ аз гӯш* шунидӣ ба самъи чон нарасида; Б* – аз гӯш он чи 263 <!б4 ДБ – гузоранд 265 АБ – марг аст 266-267 АБ – он аз ту ному нишон

268 АБ – набудааст

269 АБ – ч,арнигарй

270 АБ – ё

27! АБ – баробар
272 дБ – мақбараи
273 ДБ – ба
274 Б – бифаребанд



шад ва то шахс бар сироти мустақим солик набувад, шайтонро бар ӯ васваса ва раҳзани-[275] камтар бошад, ки ӯ худ аз аъвон-уш-шаётин аст. Ва ҳамаи афъолу кирдор ва гуфтори ӯ феъли шайтон бошад.[276] Ва чун банда солики роҳи ҳаққа шавад, он гоҳ васвасаи шайтонро бидонад ва душманнии ӯро он гоҳ ташхис ку-над. Ва ин ҳол баъд аз инқитоъ ва инзиво ӯро ҳосил шавад ва маънии таҳдиди: «А-лам аъҳуд илайка ё Бани Одам илло таъбу-ду-ш-шайтона иннаҳу лакум адуввун мубинун+». Дар ин гоҳ бад-ӯ. ошкоро гардад[277] ва то чашму рӯю дил ба халқ дорад, васвасаи шайтон[278] кам бувад, зероки худи ин шуғл ҳиҷобе бузург бо-шад[279] ва нафси қудсии инсониро ба асфали софилшга" табиат мекаашдва дар шеби мағоки бӯъду ҳирмон меафканад. Ва то чашму рӯю дил ба халқ бувад, на аз роҳи ибрат дев ӯро бигузо-рад ва ба васвасаи шахси дигар биравад, ки ӯ рӯй ба ҳақҳ до-рад, то чашму рӯю дил ӯ ба ҳалқ гардонад. Ва ин[280] холро[281] вақте бидонӣ, ки ба муҷоҳадат нафйи хотир[282] купй, то лаҳзае ба огоҳӣ зикру намозу тиловат кунӣ, шайтон мутаваҷҷеҳи ту ша-вад,[283], то дар ҷамъияти ту тафриқа андозад, то надонӣ, ки дар зикр чӣ мегӯй ва аз «Қуръон» чӣ мехонӣ ва дар[284] памоз чанд ракъат гузорда[285] ва чанд [боқй] монда, ки надонӣ. Ва басо бу-вад, ки як соат бар сари саҷҷода нишастай, як дақиқа знкр ба огоҳӣ нарафта ва сад ракъат намоз хондай, як такбир ба ҳушёрӣ нагуфта ва чузъе аз «Қуръон» нахондай, як оят нашу-нидаву нафаҳмида.

Ва ҳамаи ин ибодати ту ба васваса ва аҷалат ва андешаҳои хориҷӣ сипарӣ шуда бошад. Ва ҳар куҷо бинишинӣ, гӯяд: «Дар зикру намозу тиловат ҳузури дил ва огоҳӣ шарт аст. Ва ту мар-ди ин[286] кор[287] най, ранҷи беҳуда бар худ манеҳ ва «сарҷунбонию кунҷунбонии лотоил» бигузор. Фароизи мансусаи мавқутаро агар

тадорук кунӣ, он ҳам фазли бузург аст. [Ва] аз барои ҳузури қал-бӣ қиллати таом ва ҳалолии он ва қуввати ҳоли муршид ва риё-зати шоққа* даркор аст. Ту онро [ба осонӣ] натавонӣ ва асбоби мусоид ва мувофиқ надорӣ ва он чӣ [аз] аҳволи [арбоби камолу] муҷоҳадати [эшон], ки дидаву шунидаӣ, он маҳз сухане аст, ки тарғибан ва ташвиқан бофтаанду ва худ аслан масдари он на-шудаӣ. Агар онро асле будӣ, дар шаҳр боз дигаре чун ту бад-он маънӣ руҷӯъ намудӣ ва ту бад-ин кор махсусу мутафаррид наме-будӣ, балки агар илтизоми ҳаққталабӣ ва худоҷӯӣ дорӣ, боз са-фару ғурбат беҳтар аст, ки дар мусофарат кас аз ҳама мунқа-теъ ва ба воҷиби таоло мултаҷӣ ва мутавассил бошад. Ва алҳол

275 АБ – роҳзанй
276 АБ – бувад
277 АБ – шавад
278 ДБ – деви рачим
279 АБ – бувад
280-281 Б – ИНро
282 АБ – хавотир
283 АБ – гардад
284 АБ – аз
285 АБ – гузорида 286-287 АБ – инкора



ту аз халқ мабур ва насҳу фасх дар ҳикмати маданӣ ва манзилӣ ва маунати абнои ҷинс, ки аз аъзами масолеҳи куллии олам аст ва назди басират омадан бад-он фарзи айн ва айни фарз аст, таҷвиз раво мадор, ки дар миллати муруввату одамийят гунаҳ-гор бошӣ ва дар ҳар ду ҷаҳон зиёнкору шармсор.

Ин муқаддимотро шайтони[288] лаин ба тарики дӯстӣ ва хайр-хоҳӣ назди ҳар намоз, ки қиём кунӣ ва пеши ҳар саҷҷода, ки ба-рои зикру тиловат бигустарӣ, дар назари ту тамҳид мекунад. Ва ба ҳар Кадом аз ин муқаддима назиру амсоли офоқй ва анфусй дар нафс илқо мекунад аз роҳи хайр ба ахзи ҷоддаи шаръ, ки ақли ту онро дарнаёбад, то дарҳол саҷҷодаат дарнавардонад ва аз масҷид ба бозорат

орад, то намозу тиловат қатъ кунӣ ва маҷлис орой ва сӯҳбат орй, то дар шақовати абад афтӣ ва амии дунёву охират шавӣ. [Ва ба таҳдиди] «қавлуҳу таоло, ва ман аъраза ан зикрӣ фа инна лаҳу маъишатан занкан ва наҳшуруҳу явма-л-қиёмати аъмо.+»

Ҳон, воқиф бош, ки то фиреби хасм нахӯрй, ки хасми[289] ту муаллами малакути самавот ва арз аст [ва[1] ба ҳуҷҷату далел бо ӯ барнаёӣ. Ва агар ба гуфти ӯ дарой, дигар беш бар*~ сари*' саҷчода натавонӣ нишаст ва бар хасм зафар наёбй.

Пас, тариқи хоиб ва хосир гардонидани дев бад-он бувад, ки дар ҷое, ки як соат барои зикр нишастай, ду соат бинишин ва ҳеҷ аз такрор*" мутақоид мабош. Ва агар васваса дар намоз бу-вад, онро мукаррар то се бор иода кун[290] ва агар дар тиловат бу-вад ва бар сари забон бошад, ба тазаррӯъ ва табаттул такрор ҳамекуп. Ва аз як оят ба дуввум магузар,[291] то он ки аз забон ба дил фуруд ояд ва ҳеҷ ба васвасаи хасм илтифот макун, то шай-тони ту хоибу хосир бозгардад. Ва маънии ҷиҳод ба нафс ин аст, ки ҳарчӣ хасм гӯяд, хилофи он кунӣ, [то] агар гӯяд: «бихоб», бар-хезй ва агар гӯяд: «бихӯр», тарк кунӣ [ва] аз ин ҷиҳат он сарвар салаллоҳу алайҳи ва саллам мухолафат бо нафсро «ҷиҳоди ак-

бар» хонда.

Охир надонӣ, ки ҳодиси нафсу васваса дар намоз пайғам-баропро алайҳим-ас-салом будаст* ва тафрикаи хотир авлиёул-лоҳро даст дода, [то ки эшон низ бар дафъи он камтар қудрат ёфтаанд'. Чунон ки саркардаи авлиё шоҳи вилоятпаноҳ Алии Муртазо+ «каррамаллоҳу ваҷҳаҳу+» гӯяд:[292] «Ман аладдавом хамчу шубони ҷамъият хотир меандӯзам [ва! пайваста ҷамъияти ман ҳамчу гӯсфандон мутафарриқ ва муташаттит мешаванд. Ман ба фароҳам овардаи саргардон, эшон ба гурехтан».

Пас, агар ба иғвои нафс илтизоми сафар куни, боз шайтон музоҳими вақти ту бештар[293] аз ҳазар шавад ба узри[294] ҳараҷу машаққати [роҳ]. Аввалан фароизи томмаро ба нуқсон овари, со-

288 АБ – дев
289 ДБ – душмани
290 АБ – фармо
291 АБ – бугзар 2!,2 АБ – гуфта
293-294 АБ – шавад бештар аз ҳолати ҳазар баъд аз
86

ниян барои кафофи маош агар иститоате дорӣ, туро ба тиҷорат тарғиб кунад ва агар муфлисӣ, туро ба кудяю тамаъ даъват фармояд, то роҳи фароғат бар ту масдуд гардонад. [Ва1 чун садди боби фароғат кунад, ҳаловати ибодат кай[295] муяссар ояд. Пас, саби^и ту дар илтизоми убудияти ҳазрати рубубият катъи алоик ва ихтилот бошад [харчаид, гоҳе] гӯ: «Дар сафар бош, ё дар ҳазар». Агар бар катъу тарки*' ихтилот зафар ёфтй, чашм медорам, ки растагор шавӣ ва илло ба ҳар ду ҷаҳон ги-рифтори [хусрону] идбор бошй:

[Б а й т]"

Дар бисоти қуддусй мову ман намегунчад *Е* зи мосиво бигзар, ё зи ҳақ табарро кун.

[Ва] чун мавонеи тарк[296] донистӣ,[297] манофеи ҷамъро шинох-та бошй. «Қола-л-лоҳу азза исмуҳу фӣ баёни тафосили нуъм-ид-данийят-ид-дунявийяти: «Зуйина ли-н-носи ҳубб-уш-шаҳавоти мин-аи-нисо ва-л-банина ва-л-канотир-ил-муқантарати мин-аз-за-ҳаби ва-л-физзати ва-л-хайл-ил-мусавамати ва ал-анъоми ва-л-ҳарси золика мато-ул-ҳаёт-ид-дунё.[+]»

Ин ҳама тафсили[298] неъмати дунявӣ аст, ки мардум барои он тараддуд ҳамеоранд ва охиратро паси пушт меандозанд: «Қавлуху валлоҳу индаҳу ҳусн-ул-маоби.+» Яъне валекин назди худованд аст хубии бозгашт ва он ҷуз ба тоат ва тақво ва қатъи мосиво муяссар нашавад. Ва бо танаъуми дунё айши укбо ба даст наояд: «Қавлуҳу [таоло[1]: Қул ҳал унаббиукум бихайрин мин золикум ай-мина-н-ниам-ил-фоният-ил-лати удно лакум ли-л-лазина иттакӯ ай эхтаризӯ в-аҷтанибӯ мин золик-ал-ниами ва ин танолӯ тарак-ул-лоҳа в-ахторӯ тоатаҳу ва ризоуҳу ва сабарӯ ала шадоиди-л-факри ва-т-таҷриди фа лаҳум инда

раббиҳи ҷаннотун ва азвочун ва ризвонун ва ҳум-у-л-лаззина яқулуна раббано ина-но оманно ф-ағфир лано зунубано ва кинно азоб-ан-нори ва улои-ка хум-ус-собирина ва-с-содиқина ва-л-қонитина ва-л-мунфиқина ва-л-мустағфирина би-л-асҳори. Ал-оя.+»

Пас, асҳоби ҷаннату ризвон ҳамин панҷ[299] гурӯҳанд[300-301] аз муттақиён, яъне опон, ки сабр оранд бар[302] машаққат, муҷоҳада ва риёзоту ростӣ пеша кунанд дар гуфтору кирдор ва фармон-бардорӣ дар авомир ва навоҳӣ: дар амр феъл [ва] дар наҳй тарк. Ва инфоки мол кунанд бар тақдири иститоат бар арбоби ҳуқук. Ва талаби омӯрзиш кунанд дар саҳаргоҳ, ки ҳама дар хоб бо-шанд ва эшон бедор. Ва онон, ки мутаматтеъ бошаид, ба матои дунёвӣ, аз ин гурӯҳ берун бошанд ва лошакк ҷамъи дунё[303] ва истимтоъ ба ниами ӯ бо тақво муҷомеъ набошад. Масалан, сабр

295 ДБ – куҷот

296-297 АБ – таркро бидонистй

[298] АБ ■ – тафосили

299 А – НИЭМИ

зоо-зо1 А – наҳҷ кардаанд зог ДБ – ва зоз АБ – пас



бар тоату иштиғол ба вузӯъ ва намози мавқутаи панҷгона монеи касбу тиҷорат мешавад, то ба завоид ва навофил ва авроду аз-кор чи расад. Ва сидқу ростӣ дар муомалот ҷуз аз қадри касос нарасонад. ^ ^

Пас, ҷамъи мол бе дурӯғу хидъа ва фиреб сурат набандад 1Ва] фармоибари[304] дар авомир ва адои он дар вақту махалл бо вуҷуди ҳирфа ва тиҷорат муҳоли сирф бошад. [Ва] албатта бояд ки вақтҳои адо тоатро[305] бигузоронад ва* ба тарк ё*' қазо икти-фо кунад.[306] Ва инфоқи мол дар мавриду* маҳалл бо вуҷуди мук-нат басе душвор бувад, чунон ки*~ дар одоби ҳуқуқу уқуқ до-ниста*. Ва албатта[307] бояд ки*~ мол* дар фасод зиёда харҷ ша-вад аз [он ки дар] салоҳ ва истиғфори саҳарӣ. Худ арбоби дун-ёро ҳеҷ даст надиҳад, [ки] руз саргарми муомалот бошанд, шом то нимшаб ҳисоби суд ва зиён

кунанд, саҳар то ишроқ ба фаро-ғат дар хоб бошанд: «Линиъма мо қила+:»

[Р у б о й]"

Уқбо талабӣ^ оҳи саҳар бояд кард, Дунё талабӣ, азму сафар бояд кард. Дунё талабию боз укбо талабӣ, Ин ноз ба хонаи падар бояд кард.

[Линиъма моқила+

Наими хулду қалол аст бар касе Соиб,+ Ки дасту лаб ба наими ҷаҳон наёлуда.]

Ин миқдор [калимоти арҷманд] басанда бувад касеро, ки то-либи тарку таҷрид бувад ва илтизоми тарку зӯҳд бе илм ба ҳақи-қати матои дунявӣ даст надиҳад. Ва чун касе манофеи[308] тарку ҷамъ бидонад, агар натавонад,[309] ки[310] тарк кунад, боре дар ҷамъ ҳам* дилбастагӣ наёрад ва фиреб нахӯрад. Ва гуфт: «Чизе, ки худ [қобил] натавонад ҳам, аз манфиат холӣ набувад. Чи шояд, [ки] дигаре бикунад:»

Гар мо нарасидем, ту шояд бирасӣ. «Алҳамду ли-л-лоҳи-л-лази ҳадано ли-ҳозо, оллоҳума арзуқнӣ ал-қавла маа-л-феъли.+» 1296.*+

[304] АБ – фармонбардорй

305 ДБ – тоатро

306 АБ – кунанд

307 ДБ – лобуд (д)

308 АБ – ҳақикати 309-зю АБ – тавонад кибр

ДАР ТАҲҚИҚИ ТАЪРИХИ ОЛАМ ВА ТАФТИШИ[1] ҲУДУСУ ҚИДАМ

[Чун ин таҳқиқ низ аз татиммати асбоби ҷамъ аст ва адами ҷазм ба тарафи ҳудуси олам сабаби ҷамъу касб ва эҳроз меша-вад. Аз ин ҷиҳат дар рафъи шубҳаи ин масъалаончӣ ба хотири фотир расида, дар инҷо эрод намуда меояд. Бидон, ки] тавоифи ҳукаморо дар мабдаи офариниши олам ихтилоф аст. Машҳуртар таърихи Ҳунуд ва Хито ва Фурс аст. Ҳукамои Ҳинд гӯянд: «Эзи-ди таоло бинои мурури солҳои олам бар адвор ниҳода аст. кн ҳар, давре чиҳилу се лак [ва] бист ҳазор (4320000) соли шамсӣ аст. Ва ҳар давре муштамил бар чаҳор қарн: Қарни

аввалро «Сата-чака» номанд, мудаташ ҳафдаҳ лаку бисту[2] ҳашт[3] (1728000) ҳа-зор соли шамсӣ бошад. Қарни дуввумро «Таратуё» хонанд, муд-даташ дувоздаҳ лак [ва]' наваду[4] шаш[5] ҳазор (1296000) соли шамсй бошад. Қарни сеюмро «Давонас» гӯянд, муддаташ ҳашт лак [ва] шасту[6] чаҳор[7] ҳазор (864000) соли шамсӣ бошад.[8] Қарни ча-ҳорумро «Қалчак» номанд, муддаташ чаҳор лаку сию ду (432000) ҳазор соли шамсй бошад. Ва ин карн, ки мо дар онем, қарни «Қалчак» аст ва дар санаи 1298+ ноқисаи ҳиҷрӣ соли қирони улу-вийни саврӣ аз ин қарн гузашта чаҳор ҳазору нӯҳсаду ҳаштоди чаҳор сол ва боқимонда чаҳор лак [ва] бисту ҳафт ҳазор [ва} шонздаҳ соли шамсй. Ва ҳар гоҳ ки боқии «Қалчак» тамом ша-вад, боз даври дигар ба тартиби мазкур шурӯъ хоҳад кард. Ва ба заъми эшон аз ибтидои олам як ариб [ва] наваду панҷ курур [ва] панҷоҳ[у] ҳашт лак [ва] чаҳор ҳазору нӯҳсаду ҳаштод [у] нӯҳ, (195584989) сол[9], то санаи мастураи гузашта.[10]

Ва аммо ба эътиқоди ҳукамои Хито ва Уйғур аз аввали офа-риниши олам ҳашт ҳазору ҳаштсаду шаст[у]" чаҳор ван ва дуса-ду наваду панҷ соли шамсӣ мунқазй шуда ва аз даври «Шонгун», ки охири адвори сулса заъми эшон аст, ҳафтоду шаш сол гузаш-та, то санаи мазбура (1298). Ва ҳар ван ба заъми онҳо даҳ ҳа-

1 АБ – маънии

2-з ДБ – бист

■*¯5 АБ – шаст

6-7 АБ – шаст

[8] Б – бувад

9 – ю АБ – соли гузашта то санаи мастура

89

зор соли амсӣ* аст. Ва чун давраи салоса мунтаҳй шавад, боз давраи дигар аз сар гирад.

Ва аммо ба эътиқоди ҳукамои Фурсу Аҷам ҳар давраи олам сесаду шаст ҳазор сол аст, чун мунтаҳӣ шавад, боз даври дигар сар шавад ва аввали даври эшон аз иҷтимои кавокаби Сабъа бувад дар аввали нуқтаи Ҳамал ва то санаи марқума аз солҳои олам гузашта. Назар ба эътиқоди

эшон як лаи[у]" ҳаш-тод[у]" чахор ҳазору нӯҳсад[у]" ҳаштоду ҳашт соли шамсӣ (184988) ва бақия[11] аз ин давр як лаку ҳафто-ду панч хазору дувоздаҳ сол монда,[12] то боз кавокиб дар аввали Ҳамал ҷамъ оянд. Ва ин давр низ муштамал ба фу-су.;у даврҳои суғро аст, ки* агар касе майл ба тафсили он дорад, руҷӯъ ба кутуби аҳкомй ва амалии[13] нуҷумӣ кунад. Ва мабнои ип эътиқодот дар муддати таърихи олам ҳама вобаста ба қидами олам аст ва қиёс аз ҳозир ба ғоиб ба ин тариқа, ки аз ҳаракоти авҷот ва ҷавзаҳроти кавокиб ва қиронот бар наҳҷ маҳсубу мар-суд гумон кардаанд, ки ба ҳамин ҳаракату рафтор бояд, ки дар фалон вақте дар Ҳамал ҷамъ оянд ва ё ин миқдори муддат аз инсирофи эшон аз аввали Ҳамал гузашта бошад. Ва чун дидапд, ки харакоти афлок [ва аҷром] даврӣ аст, гуфтанд: «Бояд ки ло ибтидо лаҳу ва ло интиҳо лаҳу бошад, аз он ки агар ҳаракат мустақим будӣ, мазаннаи ибтидою интиҳо дар ӯ мутасаввир шу-дӣ. Ва боз ҳаракат ба як қарори воҳид аст аз Мағриб ба сӯи Машриқ ва ҳеҷ тағиру инҳироф дар ӯ боздид намегардад». [Ва] гуфтанд: «Мустағнӣ аз муассир аст». Ва ип ҳаракат аз тақозои зот ва нафси афлок омада.

Пас, далел бувад ба қидами олам. Бинои ҳама[14] ин[15] қиё-сот бар ваҳму зан[н] аст, лузуми вуқӯи онро дар хориҷ ҳеҷ ифо-да намекунад. Масъалаи ҳудусу қидам ва илм ба аҳволу кай-фияти олам на аз он ҷумла аст, ки ақли ноқиси башарӣ, ки мам-зуҷ ба ғубори имкон аст, ҳақиқати онро дарёбад ва ибтидою интиҳои онро ташхис кунад, ки ақли маҳдуд ба қолаби унсурӣ аз дарёфти басоити мураккаботи суфлия хамоҳия оҷиз аст, то ба иҳотаи басоити муҷаррадоти улвия чӣ расад. Оре, агар мух-бири содиқ ба ҳаққ он эълом диҳад ва китоби ваҳй ва илҳом бад-он нотиқ бувад, ба ҳамон тамассук ва эътиқод бояд кард ва мозодае аз онро пучу музахраф бояд ангошт. Ва баъд аз он ки эзади субҳоиаҳу дар маҳками танзили ҳамид баён фармояд, ҳу-дуси оламро он ҷо, ки гӯяд: «"Ва ҳува-л-лазӣ халақа-с-самовота ва-л-арза фи ситата айёмин сумм-аставо ала-л-арши+». Ва ин оят мутобиқ бувад боби

аввали сифри таквини «Таврот»-ро+. Ва нодон касе бувад, ки тасаввури қидами олам кунад ва гумроҳ шахсе бошад, ки аз қадри муддат, ки шореҳ сареҳ фармуда, за-мопе ва муддате зиёда тақдир кунад, яъне осмонҳою замин, ки мо овардему офаридем дар шаш рӯз ва дар баробари арш бидош-

[11] АБ – боқимонда '2 АБ – бошад )3 Б – илмии н-15 ДБ – ин хама



тем. Пас, хилқати афлоку кавокиб ва биҳору ҷибол ва ҷонваро-ну соир ашҷору наботот пеш аз Абулбашар ба шаш рӯз ба ан-ҷом расиданд, ибтидо аз якшанбе назар ба тарҷумаи «Таврот», то ҷумъа, ки сабоҳи он Одам[16] махлуқ шуд ва масҷуди малоика гашт, соат масҷуди малоика гашт, қабили аср ба се соат ба би-ҳишт рафт, наздики ғуруб берун омад, ки тақрибан понсад соли замонӣ мешавад. Ва он рӯзҳо,[17] ки дар офариниши олам, эзади таоло баён карда, камтараш ҳазор сол аст ва аксараш панҷоҳ ҳазор сол. Ба ҳар кадом, ки туро ихтиёр афтад, ҳудуси олам со-бит аст. Пас, агар татбиқ ба қавли ҳукамо хоҳӣ ва тақдири явм ба панҷоҳ ҳазор сол кунӣ аз ибтидои халқи олам ва даварони сипеҳр то ҳубути Абулбашар Одам алайҳассалом ба насси куту-би осмонӣ се лаку панҷоҳ ҳазор сол гузашта бошаду бас. Ва ҳафт[18] ҳазор сол гузашта бувад, ки агар тақдири явм ба ҳазор сол кунӣ.[19] Ва агар таърихи гузашта аз ҳубут бар ин маблағ аф-зоӣ, то рӯзе, ки дар онӣ, таърихи аввали офариниш то он рӯз [туро] маълум шавад. Ва аз ҳубути Одам Сафӣ то соли ҳиҷрат гузашта шаш хазору дусаду шонздаҳ сол ва то муҳаррами санаи 1298+ томма ҳафт хазору чаҳорсад[у]" ҳафтоду панҷ сол. Ва*~ санаи 1298+ томмаи ҳиҷрӣ соли 1259+ шамсӣ ва панҷ моҳу бисту ду рӯзу як соату бисти як дақиқа, панҷ сония мешавад.*

Пас, аз ибтидои офариниши ҷаҳон то муҳаррами санаи маз-кура се лаку панҷоҳу ҳафт ҳазор[у]" чаҳорсаду ҳафтоду панҷ сол гузашта бошад, назар ба ахзи [муддати] аксар ва чаҳордаҳ ҳа-[30]Р 1у)" чаҳорсаду ҳафтоду панҷ сол

[гузашта], назар ба ахзи [муд-дати] ақалл. [Ва ҳар кадом, ки туро ихтиёр афтад, онро маҳфуз дор ва бар ин зиёда эътиқод раво мадор.] Ва низ ҳудуси оламро ба мисоли офоқе равшан тавон кард. Масалан, устоди саннои нодиракор сурате тартиб кунад дар зеҳн, ки ба ин асбобу ада-вот ва олот миқдори як соат то се соат дар хориҷ ба рӯи бисот ҳаракат кунад, ё гӯе бад-ин қадар нафту гӯгирд миқдори соате, ё бештар дар ҳаво ба парвоз ояд ва оташборӣ[20] кунад, чун лааб дар сурат ва оташрезӣ, [ки] дар гӯй тамом[21] шавад, ки матлаб ҳа-мон бувад,[22] ин санъат аз ҳаракату тараддуд бозмонад. Ва ин ҳаким вақте ки ин суратро ё гӯйро дар хориҷ зоҳир созад, ҳамон таҳияи асбобу олоти ҳаракатро дар у таъбня карда буваддар зеҳн, ки бе интизор[23] матлаб аз ӯ ба ҳусул анҷомад. Инчунин ҳакими мутлаки таоло ва тақаддас аз лавҳи клм медонист, ки гӯе бояд мутаҳаррик, то эҳдоси ҳарорат кунад ва аз тезии он ҳаво пайдо шавзд ва аз тарии он[24] об ва аз сухунати он хок. Ва аз тарак-куб[2Е] 1у тахлити] он маволиди сулса[+] кн хулосаи он инсон бошад

[16] А5 – Одам сафии салавот-ул-лақалайха

[17] Б – рӯз

18 – тӣ Б – агар тақдири явм ба қазор сол куий, ҳафт ҳазор сол гузашта

бувад*; * А – бошад 20 АБ – оташбозй 21-22 АБ – матлуб бувад, тамом шавад

23 ДБ – бе интизорӣ он

24 ДБ – хаво

25 АБ – таркибу

91

ва ба воситаи вуҷуди ӯ бадоеи коинот ба ҳусул анҷомад, ки дар он ҳангом олам олами зот бувад ва ҳама анвори бахт ва ғайри мумтоз ба муфоди «туъраф-уш-шайъа биаздодиҳо+» лозим омад вуҷуди зулмат, то мобиҳил имтиёз афтад аз олами зот. Ва дар ин мартаба гӯи фалаки нӯҳум, ки ба забони шаръ «арш» хонаид ва ҳукамо «фалакулафлок, ва фалакулатлас» донанд, мавҷуд бу-вад ба вуҷуди зеҳнӣ ва хоричй. Аз он рӯй, ки сатҳи

муқаари олами анвор аст ва парда пеши олами зоти мавҷуд ба[26] вуҷуди зеҳни аст[27] ва аз ин ҳайсият, ки мабдаи олами шаҳодат аст ва сатҳи^ мухаддаби олами аҷсому мавҷуд ба вуҷуди хориҷӣ бошад. Ба гуи арши кадим биззамон бувад, чунки таназзуми панҷум аст аз мартабаи зоти баҳт ва ҷирми арш аз аҷсоми баситаи нурв-ни аст. Ва миқдори ҳаракати ин гӯй барои зуҳури аркои ва нати-чаи он аз маволид, ки чӣ миқдор муддат бояд, то осори асмоъ ва сифот ба манассаи буруз ояд дар маротиби чаҳоргона ва таназ-зули арбааи зеҳпй аз зот муқаррар шудааст ва мусбат гаштз. Маса-лан, таназзули аввалро аз зоти баҳт ақли кулл ва рӯҳи аъзам ва таайюни[28] аввал ва уммулкитоб ва рӯҳи муҳаммадӣ гӯянд. Та-наззули дуввумро «нафси кулл ва лавҳи маҳфуз ва китоби мубин ва уфуқи мубин» хонанд.

Таназзули сеюмро ҳаюло ва китоби мастур, вараки мзншур шипосанд, [кн китоби олам ва катибаи азал ва абад дар он ман-қуш бувад. Ва]" таназзули чаҳорумро «табиати куллияз гӯянд, ки мабдаи асмоъ*ˉ – ва осору афъол аст.

Таназзули панчум «арши аъзам» аст, ки*" мабдаи олами ҷисмониёт аст аз басоиту мураккабот.

Пас, гӯи ҳаштумро бо гӯи ҳафтгонаи зери он ва кавокиби он ба шакле, ки таъсир орад дар аркону маволид ба ҳамон шак-лу вазъ эҷод намуда, ба ҳаракати иродии арши аъзам гардон сохт. Масалан, Офтоб дар нуздаҳуми дараҷаи Ҳамал, Муштарӣ дар поиздаҳуми дараҷаи Саратон ва Миррих дар бисту хафти дараҷаи Ҷадӣ, Зуҳал дар бисту якуми дараҷаи Мизон, [Қамардар се дараҷаи Савр, то дар маволиди сулса асароти муваддаи худро ба зуҳур расонанд]" Ва чун матлаб[29] аз гардиши ии куроти ҳашт-гона ва ҳусулу зухур расад,[30] ин кавокиб ба куҷо, ки дар сайри хоссаи худ расида бошанд. Е, масалан, дар дараҷоти ҳубути худ омада буванд, худ ба худ аз ҳаракот бозистапд, ё бозмонанд. Чунонки баъд аз тамом шудани мақсад аз лӯъбати сурат ва гуи сохтаи ҳаким он сурату гӯй аз кори худ фурӯ монад ва муаттал гардад. Ва чунон

ки лозим пест, ки ҳаким асбобу адовоти санъа-ти худро алоҳида-алоҳида тартиб диҳад дар назари тамошоиён ва эшонро мунтазир дорад, ки мурод аз таййи ин миқдор олот чист? Инчунин барои эҷоди олами зулмат ҳеҷ лузум надорад, ки авҷоту ҷавзаҳрот ва кнроноти кавокибро ба раъси Ҳамал баранд, ё боз ба раъси Ҳамал оранд барои харобию ободӣ. Ва агар эҳти-

26-27 ДБ – бувад ба вучуди зеҳнӣ 28 АБ – таъини

29-30 АБ – натоиҷи ин курроти ҳаштгона маъ кавокиб дар олами аносир ба айни аён дарояд ва давраи офариниш тамом шавад.

92

ёч ба тартиби асбообу адавот афтад ҳам, дар зеҳн кофӣ бошад, хосса дар ҷое, ки хаким чандон устод бувад ва*~ моҳир*", ки ба муҷарради хитоб ба ҳарфи «кун», сад ҳазор оламро ба манассаи зухур орад аз барои қарори маротиби таназзулоти арбааи зеҳнй. Мисоле равшан бинамоем.[31] Масалан, инсон қобилияти китобат дорад ва мустаидд аст, ки тахайюл ва тасаввури китобат кунад. Мартабаи аввал таназзул ва умулкитоб нафси натиқаи ӯст. Ва ин мартаба аз нафси ӯ ба як мартаба дунтар аст. [Ва]" чун та-хайюли китобат кунад ва ҳусни опро ва вазъи ҳуруфи онро. Дар ин ҳол расму тахта малҳузи ӯ набошад[32] ва мумкин нест, ки мал-ҳузи ӯ шавад,[33] чи аз вохиди ҳақиқи ғайри вахдат зуҳур накунад. Ва ин тааққул бар итлоқ бошад ва ин таназзули дуввум[34] бувад дар нафси ӯ. Ва ин ҳол лавҳи маҳфуз бувад назар ба нафси но-тиқаи ӯ. Ва чун тасаввур купад, ки китобатро мидоду қалам бо-яд ва коғаз[35] [барои нуқуш] мартабаи таназзули[36] сеюм бувад дар[37] нафси нотиқаи ӯ. Ва ин ҳаюло бувад назар ба нафси ӯ. Ва тахайюли ҷамъи асбоб ва ҷси нишаст маҳмул барои[38] китобат, мартабаи таназзули чаҳорум бувад аз нафси ӯ. Ва ин холи маб-даи асмоъ ва осору афъол бувад аз нафси нотиқаи ӯ. Ва ҷамъ-оварии адавоти китобат дар хориҷ ва он чи китобат бад-он мум-кнн бувад, мартабаи таназзули панҷум бувад аз нафси ӯ. Ва ин ҳол хукми арш дорад пазар ба иафси ӯ. Ва ниҳодани нуқуш бар тахта ва

аз дил ба даст овардан ва бар коғаз рехтан ҳукми фалаккулкурсн дорад аз нафси ӯ ва алаҳозо.

Пас, чаҳор мартабаи муқаддам зеҳнӣ бувад ва рӯҳонӣ мар-табаи панҷуму шашум хориҷӣ бувад ва ҷисмонй. Ва чун арш мабдаи асмоъ ва осору афъол аст ва мазҳару манбаи ҳа\:аи фую-зоти раҳмснӣ, агар дар мартабаи таназзу.;и чахсрум дорп, беҳ-тар ва равшаптар бувад. Дар ип сурат фалакулкурсӣ, ки дохили олами шаҳодат аст, мартабаи панҷум меафтад «хуз мо-сафо, даъ мо-кадар.»+

Пас, назар ба он чи тамҳид кардем,[39] ҳарчӣ зери арш бувад аз басоити улвиёту суфлиёт, ҳама ҳодисанд ва дар маъразп фа-ною завол. Ва давому бақои эшон то вақтест, ки хавосу натоиҷи мӯдаъаи аркону маволид биттамом ба зухур ояд, онгоҳ ин пар-дахо ва шабакаҳо аз пеш бардошта шавад, боз ҳамон олами ан-вор ва ҷаҳони ҷон боқӣ бошад,[40] ки кадими биззот аст* ва қоим ба зот.[41] Ва аммо ин сухан, ки пеш аз Абулбашар дар ин ҷаҳон одамиён будаанд ва табақоти салотини гузашта, ба эътиқоди ху-камои Ҳинду Хито ва Фурс, чунонки муфассалан дар дебочаи ки-тоби «Носих-ут-таворих» нақл афтода, он маҳалли эътимоду ил-

31 АБ – намоем 32-33 АБ – нашавад

34 Б – дуюм

35 АБ – сафҳа

36-37 Б – сеюм таназзул бувад аз

38 ДБ – бар

3!» АБ – кардам

40 Б – монда; А – монад

4' АБ – зот аст



тифот нест, зеро ки ҳеҷ кутуби илҳом бад-он нотиқ набудааст ва ҳеҷ мухбири содиқ ба ҳаққияти[42] он эълом надода, ки агар он қа-зияро асле будӣ, худованди акдас[43] ба расули ҳошимӣ салалло-ҳу алайҳа ва саллам ихбор фармудӣ, ё ба анбиёи собиқ дар зай-ли назоир ва амсол масал задӣ, ва инчунин нест. Ё доноёни Юнон [ва] фаранг, ки аксаре аҳли китобанд ва тараддуди эшон дар

истикшофи рамузи умури* олами аносир бештар аз ҳукамои Хито ва Ҳинд ва Фурс аст ва зеҳну закои эшон аз онҳо дар ин маънӣ ғолибтар, боистӣ, ки дар ҳақиқати ин қазия бештар та-вағғулу тараддуд кардандӣ ва аз Абулбашар пештар ба вуҷуди одамӣ қоил шудандӣ ва дар он таърих мазбут кардандӣ. Ва ам-мо ҳукамои Хито ва Ҳинд ва Фурс чун аҳли китоб нестанд ва ак-сар мушрику маҷус[44] ва оташпарастанд,[45] дар он чи бастаанд, муфтарианд, то қоидаи қидами оламро истеҳком диҳанд ва аз таҳти таклиф берун бошанд ва то ҳашрею нашре ва савобею иқо-бе дар ин миён набувад ва то ба тариқи баҳоим айш ронанд. Ва чун бимиранд, ночиз шаванд ва ё ба либоси дуввум[46] [чунончи мазҳаби аҳли таносух аст]; боз дар ҷаҳон оянд, ки агар ба ҳуду-си олам қоил шаванд, мабод, ки воқеаи растахез, ки вуқуи он дар ҳамаи кутуби самовӣ муқаррар шудааст ва ҳамаи пайғам-барон аз омадани он хабар дода,[47] рост ояд ва ба тақсиру эҳмол дар авомири[48] ҳаққаи[49] сироти мустақим бозхост падид ояд. Аз ин ҷиҳат лозим омад, ки гӯянд: «Ин ҷаҳон буд ва бошад ва ҳаме-ша бувад. Ва пеш аз ин[50] давр одамиён дар ин ҷаҳон[51] омадаанд ва гузашта ва боз хоҳанд омаду бигузашт. Ва[52] ин олам ҳаргиз набуда, ки набошад ва ҳаргиз набошад, ки набувад».[53]

Ва* ин музахрафот бофтаю сохтаи муртозони Ҳунуд ва та-хайюлоти мумаввахаи ҳукамои Аҷам аст, ки пайғамбарашон Зардӯшт[+] ва китобашон «Занд ва Позанд»+ аст. Ва аммо ҳука-мои Ҳинду Хито аз ҷиҳати инҳанои арозии эшон аз маъмураи маскун савти шариати ҳаққа бад-эшон нарасида, ва сити нубув-ват ва рисолатро нашунида, ё баъд аз таблиғи аҳком бад-он ил-тифот нанамуда, бинобар ақли ноқиси худ ниҳода,[54] ба риёзат арвоҳи хабисаи суфлияро кашф намуда, тасвилоти номарбут ва ривоёти номазбут барои исботи сонеи муҷассам ва қидами олам вазъ намудаанд ва тавоиф-тавоиф* подшоҳону одамиёнро пеш аз Одам ҳикоёт баста овардаанд, ки филвоқеъ ифтирои инчунин ҳикоёт аз адно шахсе, ки андаке фатонат дорад, бисёр осон аст. Ва вуқӯи

он дар хорич, чандоне лузум надорад ва ростию дурус-тии он зарур на, аз қабили «Ҳотамнома»+ ва «Бумуслимнома»,+ *-------~------

[42] АБ – ҳакикати

43 ДБ – қуддус

44 – 45 ДБ – мачусанд, ки отгшу офтоб нарастанд

49 АБ – дуюм

[47] АБ – додаанд

«-49 АБ – авомиру одами сулук дар манҳачи

п,_^' 4Б ~ ДавРи мо дар ин чаҳон одамиён

53 АБ – Ва ҳаргиз набувад, ки ин олам набошад ва ҳаргиз набошад, ки нооувад

[54] АБ – ниҳодаанд 94

ки ҳар кадом дафтаре бузургу ҳачиманд.[55] Сухани рост дар онҳо агар бошад, як-ду сафха беш нест. Ва ғаразу гирдоварӣ аз онҳо маҳзи тазлил ва муғолатаи авом аст, ё афсонае барои хоб.

Пас, ҳукамо он чӣ бастаанд, маҳз барои исботи даъвии қи-дам бошад, то халкро бад-он тазлил намоянд. Оре, агар қидами олам собит шавад, ба аксари мизоҷҳо мулоим ва мувофиқ аст, хосса ба касоне, ки ғараз аз зиндагй хӯрду хоб ва ҷимоъ манзур дорапд. Аз ин ҷиҳат бештари салотину ҳукком ин мазҳабро пази-руфта, ҳукамои мусаббитинро ривоҷҳо доданд, то масъалаи «ал-оламу қадимуп» ба дафотир даромад ва маъракаи байн-ул-уқало шуд. Ва хукамои исломӣ дар садади қадҳу манъи ин даъвӣ баро-маданд ба даъвии[56] нақизи ӯ,[57] ки «ал оламу ҳодисун»+. Ва он чи дар мактуботи муҷаддиди алфи сонӣ қавли ба вуҷуди одамҳо пеш аз Абулбашари Одам алайҳиссалом рафта, он масъала каш-фист ва истиғроқӣ ва дар кашфу истиғроқ саҳву ғалат ва хато меравад. Ва дигар он ки арвоҳи латифа ба сурати шахс дар на-зари арбоби шуҳуд дармеоянд [ва] вукӯи он дар хориҷ зарур не будааст ва ба фарзи таслим. Агар одамӣ пеш аз вуҷуди Абулба-шар дар олам бошад, он ноқис-ул-хилқат будааст ва таркиби ӯ аз аносир 6а тариқи эътидол набудааст, балки аз барои такмили тинати одам бошад. [Ва] чун

таассури қудрат дар маҷории афъол тадричист ва бар сабили [тааннӣ ва]˙ тарохӣ, бо он ки мумкин аст, ки ба муҷарради хитоби «кун» инсоии комил-ул-хилқату мӯътадил-ул-мизоҷ дар арсаи кавн мутакаввин шавад, мошитаи қудрат чанде ба имтизоҷи адвияи мураккабаи аносир барои им-тиҳони қалам нақшаке чанд бар тахта рехта буд, то ба камию зиёдатии лавнҳо аз ин сурат чӣ асар зояд, барои тамошои аъҷу-батарозии одамиён оварда буд, ки дар мизоҷи баъзе оташ ғолиб буд ва дар баъзе ҳаво ғолиб ва дар баъзе рутубат ва дар баъзе юбусат то мартабае, ки инсоне, ки маҳмили бори амонат тавонад шуд ва мазҳари асмоъ ва сафо[58] ба рӯи кор ояд. Пас, он муддат, ки пеш аз вуҷуди Абулбашар одамиён омада бошанд, билфарз ҳам барои тасфия ва ташвияи тинати ӯ будааст ва барои ӯ то да-варони сипеҳру тоби кавокиб ҷавҳари[59] ӯро ба эътидоли ҳақиқи оварад.[60] Назири[61] ин[62] қолаби шариф ва унсури латифи ҳазрати хатампаноҳ саллаллоҳу алайҳи ва алалоҳу вассалам аст, ки худ воситае филкавнайн аст. Ва ба эътибори вучуди зеҳни бар обову уммаҳоти улвию суфлй муқаддам, валекин тақдими обову умма-ҳот бар вуҷуди шарифи он ҳазрат маҳз барои ташвияю тасфият тинати пок ва тасвияи қомати лавлоки ӯст. Ва низ вуҷуди ҳазра-ти инсон далели қотеъ аст бар ифнои ин* ҷаҳон, чи ғараз аз ву-ҷуди ӯ изҳори дақоиқи қудрат ва тибъёни ҳақоиқи ҳикмати улум ғомизаи лавҳи илм аст. Ва он бе вуҷуди чунин шахс, ки мурак-

65 АБ – захиманд

56-57 АБ – казияи нақиз

58 ДБ – сифот

59 Б – ҷавоҳири

60 АБ – оваранд

61 – 62 ДБ – ва мисли золика



каб бувад аз нуру зулмат, мутасаввар набувад, чи нур кашфи олами анвор натавонад кард ва зулмат миёни зулмот[63] имтиёз на-бахшад. Пас инсон ба нури зотӣ кашфи улвиёт кунад ва ба зул-мат ба дақоиқи суфлиёт

бирасад. Ва чун хақиқат ва хавосси ин баланду паст [ба воситаи ӯ] камоҳӣ ба зуҳур расад,[64] боз ин би-сот дарнавардида шавад ва ип дӯкон дарчида. Ва дар ҳамин давра ҳарчӣ бошад аз маротиби офариниш дар изҳори камоли қудрати қоҳира ба зуҳур расида ва мерасад. Такрор овардани одам дар ин ҷаҳон чандоне* зарурат надорад. Чунонки баъзе ҳу-камо ақида кардаанд ва бар ғалат рафта, не-не, балки халқро тазлил кардаанд ва ба ақидаи қидами олам тарғиб карда. Умари Ҳайём+ гӯяд:

Чун даври фалак ба сесаду шаст ҳазор, Ҳар лаҳза кунад ба маркази хеш карор. Зоҳир шавад он чи пеш воқеъ шуда буд, Бе ҳеҷ тафовут зи ямин[у]" зи ясор.

«Хазо мо-тифаррданӣ биҳи ал-аллом-ул-ғуюби». 1296*+.

[6]3 АБ – зулмат

64 Б – бирасад

ДАР ИЛЛАТИ[1] НАҚБАТИ УҚАЛО ВА САБАБИ[2] ДАВЛАТИ СУФАҲО+

[Мастур намонад, ки муҳаррири сутурро вақте ки шоҳиди раъноии ҷавонӣ баҳудоройӣ буд, ҳавасҳо ва орзуҳои баланди дар димоғам мутамакингашта ба дараҷот аст, ки абнои ҷинс ба та-раддуду саъй намерасанд, сар фУРУД намеоварам ва маротиби арҷманд, ки ман мехостам, бо ман намерасид. Ва*" дар авоили айёми кӯҳл, ки филҷумла ба ҳақиқати пасту баланд огоҳиям до-данд, он дағдағҳо аз хотирам фурӯ нишаст ва ба саҳл қаноат на-муда дар кунҷе мегузаронидам ва ҳар кӣ аз аҳбоб назди ман омадшуд мекард, мегуфт. «Бо ҳама зако ва фарҳанг чаро ба нисбат гирифторӣ ва чаро ба дори ҳукком тараддуд наёрй, то туро аз ҳазизи мазаллат ба авҷи иззат бароранд?» Ба ҳар кадом узре тамҳид мекардам ва ҷавобе мегуфтам. Баъзе, ки мункири ҳоли ман буданд, мегуфтанд, ки аз аъмоли бад бад-ин тангй мубтало гаштааст. Ва илло он кист, ки тавонад, ки ба нон ва ҳалво бирасад, пушти даст афшонад, дар охир аз муколамаи «асдиқо» малул шуда, рисола дар навбати уқало ва давлати су-фаҳо навиштаӣ ва ҳар ки муоризи аҳволи ман

шудӣ, пешаш ме-ииҳодам ва худ ба паҳлӯ меафтодам. Ҳай ҳозо.]

Яке аз аҳиббо, ки дар шиддату рахо ва роҳату ано дами му-вофақат мезад, суол намуд, ки «чӣ ҳикмат аст, ки аҳли ақл ва арбоби фазл аз аҳди Одам ало набино ва алайҳиссалом дар ҳар аср гирифтори миҳан ва олом будаанд ва дар ҳар аҳду замон душманком? Ва кас нишон намедиҳад, ки дар фалон вақт, ё фалон таърих касе аз уқало ба мадоричи иқболи лобакои дуня-вӣ тараққӣ карда бошад, ё асҳоби ҷоҳу иқтидор қавлу феъли ӯро ба қабул талаққӣ намуда бошанд, магар ба тариқи истеҳзо ва сухрият ва изову хиффат, ки фалон марде димоғхушки савдои-мизоҷ аст ва аз ғалабаи чунун ҳавосе пурихтилоҷ.[3] Оре:

[Қ и т ъ а]"

Гар ҷуҳудӣ қурозае дорад,

Хоҷаи молдор[4] мӯътабарБ аст.

В-он ки дорад ҳунар, надорад мол,

Гар ҳама Буалист,+ девонаст. -------<

АБ – сабаби

2 АБ – иллати

3 А – ихтилол

[4-5] АБ – некному фарзона

7-375 97

Ва он ки[6] аз уқало[7] ба ҳукми нудрат ба ҷоҳу мукнат раси-да,[8] худ лаззату ҳаловат надида, масдари ҳазор инқилобу офат гардидааст. Афвоҳи шуаро ҷиҳати шикояти бемеҳриҳои гардун кушодааст [ва] алсинаи фусаҳо дод аз бедодиҳои фалак дода.

[Умари] Хайём+ гӯяд:[9]

[Р у б о й]

Гар бар фалакам даст будӣ чун яздон, Бардоштаме ман ин фалакро зи миён. Аз нав фалаке дигар чунон сохтаме, К-озода ба коми дил расидӣ осон,

Саъдӣ:+

Он худое, ки шебу боло сахт,[10], Е фазилат ҳамедиҳад, ё бахт.

[Ҳофиз:+

Сабаб мапурс, ки чарх аз чӣ сифлапарвар шуд, Ки комбахшии ӯро баҳона бесабабист.]"

Лисон-ул-ғайб:+

Фалак ба мардуми нодон диҳад зимоми мурод, '1у аҳли фазлию дониш, ҳамин гуноҳат бас.

Абулмаонӣ.+*

[Б а й т]

Раҳоӣ нест равшантинатонро аз сияҳбахтй,

Қи нуру сояро натвон ба теғ аз ҳам чудо кардан.

Кисро+ аз Абӯзарчмехр+ пурсид, ки «аз ачоиби рӯзгор чизе гуй». Фнрдавсӣ+ аз забони у мегуяд:

[М а с и а в ӣ] »

Бипурсиду гуфто: «Чӣ дидӣ шигифт, К-аз он бартар андоза натвон гирифт? Чунин гуфт бо шоҳ Бузарчмеҳр, Ки «яксар шигифта аст гардонсипеҳр, Яке мард бинӣ ту бо дастгоҳ, Расида кулоҳаш ба абри сиёҳ.

Ки ӯ дасти чапро надонад зи рост, Ба бахшиш фузунӣ надонад зи кост. Як аз гардиши осмони баланд, Ситора бигӯяд, ки чун астучанд. Фалак раҳнамунаш ба сахтӣ бувад, Ҳама баҳри ӯ шӯрбахтӣ бувад».

6-7 АБ – аз уқало он ки

[8] АБ – расидааст

[9] АБ – гуфта

[10] А – Он ки хат офариду рузию бахт

98

Ва сабаб чӣ будааст, ки рӯзгор дар тарбияти нокасон ва бар-доштани хасон мустаидд аст ва ба тараффӯи дунону тафаввуқи забунон мумидд. Акиффо дар инхифози маротиби эътибор на ра-зилаи собиқ доранд ва ахиссо дар иртифои мадоричи иқтидор на василаи мувофик. Ту, ки мункири аҳли эътибори ва саромади асҳоби идбор, чоҳу мансаби олӣ дар назарат чоҳи бе об менамо-яд ва «иззу[11] рутбати баланд дар чашмат офтоби бетоб», бо ҳама ифлос худро мазҳари истиғно сохтаӣ ва аз балову ғавғо худро ба инзиво андохта, ҳуккому умаро толиби мунодамати туанд ва ашрофу кубаро ошиқи мусоҳабати ту. Агар қадам пеш

ниҳи, ба маносиби арҷманд бирасӣ, ва агар ҷуръате кунӣ, ба маротиби баланд фоиз шавӣ. Қасон ба сиояту далолати ту аз хидмати ву-лот ба омолу амонӣ расиданд ва магасон ба таҳрику ҷунбонида-иат дар сӯҳбати кузот ба ширинию авонӣ:

[Б а й т]"

Ту ҳамон Аҳмади порина, ки ҳастӣ, ҳастй, Доим аз бодаи идбору хасорат мастй.

Ё он ки «ҳавсалаи танг дорӣ, ки донаи иқбол дар он наме-гунҷад» ё «палаи мизоиат хурд аст, ки пакди иҷлол намесанҷад». Ё он ки донистай, ки «ба давидан Анқо шикори кас нашавад» ва «ба даст ёзидан мева аз дарахт фуруд наёяд». Лоҷарам, тан ба хумул додай ва дар кунҷи яъс малул нишаста:

[Б а й т]"

Кас натвонад гирифт домани давлат ба зӯр, Кӯшиши бефоида аст, сурма ба чашмони кӯр.

Линъма мо-қила+.

[Б а й т]"

Кӣ гуфт пиразан аз мева мекунад парҳез?

«Дуруғ гуфт, ки дасташ намерасад бар шох». Е он ки ҳиммате баланд дори, ки сарат ба неъмати паст паст на-мешавад, чун шер, ки то аз шикори оҳу ва гавазн маъюс нашавад, ба сайди шакол[12] напардозад. Ва мутааттиш, ки ' оби баҳр дар назар дорад, ба шурби оби ғадиру корез рафъи аташ нанамояд,[13] магар ки мушриф бар ҳалок бошад. Аз ту бӯи ақл ба машоми ҷон фоиз мешавад ва тавақкӯи хирадй[14] гумон меравад, зероки бузургтар сифати арбоби ақл ва ҷалитар аломати асҳоби фазл накбату машаққати аҳвол аст, ки он* ба камол дорй. Боре дар сабаби рафъи дараҷоти аблаҳону хасисон чӣ андешидаӣ? Ва дар мӯҷиби хафзи даракоти уқало ва шарифон чӣ иллат мулоҳа-за намудаи»?

[11] А' – иззату

[12] АБ – шағол

[13] А – манамояд и А – хирад

– Гуфтам: «Халъати ғано ва хирқаи фақр агарчӣ дар кор-хонаи «наҳну қассамно байнаҳум маъишатаҳум фил-ҳаёти-д-дунё»+ бофтаю[15] сохта гардад ва ливои давлату меҳнат аз[16] маҳкамаи қазою қадар бар фарқи шоҳу гадо афрохта. Маазолик, чузви ихтиёр ба дасти тасарруф ва тамаллуки ғанӣ ва фақир додаанд, то [ҳар кадом} кадомро ихтиёр кунад.[17]

Агар шоҳ ихтиёри фақр кунад, тавонад. Ва агар гадо даст-гоҳи шоҳӣ талабад, бирасад. «Ман талаба шайан ҷиддан вачада ва ман қараа бобан лаҷҷа валача.»+,

Ғоят он ки ғанӣ агар фақр хоҳад, ҳиммати баланд бояд ва фақир агар ғано ҷӯяд, таҳаммули заҳмату газанд. Ва онон ки эҳтимоли машаққату[18] ранҷ[19] наёранд, фақр ихтиёр кунанд ва фақир бошанд. Ва онҳо, ки тааби талабро роҳат донанд ва ба ҳеҷ поя аз кӯшиш боз наистанд, ғано ёбанду ғанӣ бошанд. Дав-лат мавқуфи касбу тараддуд ва саъй аст. Ва меҳнат мавқуфи илтизом ва ихтиёри тарк:

[Б а й т]"

Ку диловар, ки кашад теғу қадам пеш ниҳад, Тоҷи шоҳӣ бирабояд ба сари хеш ниҳад?!

Ва мумкин аст, ки ба саъю касб ҳукумату аморат таҳсил ша-вад, то ба ҳусули молу манол чӣ расад. Ва бисёр касон, ки на аз хонадони салтанату аморат буданд, ба воситаи талабу тарад-дуд ба ҳукумат ва иёлат расиданд. Ва басо мардум аз ахиссо ба воситаи имсоку ҳирси ҷамъ соҳиби ҷоҳу мукнат гардиданд. Чу-нон ки Кова+ ва Яъқуби Саффор+ аз табақаи ҳаддодон ба пе-шаю ҳирфаи худ қаноат нанамуда, ба тақарруби мулук ва ҷамъ-ияти аҷомир ба қаҳру бағй ва ғалаба соҳиби амру ҳукм гаштанд. Ва аз ин ҷинс ҳуккому умаро*. фи-замонино, дар наздику дур аз билод алҳол ҳам бисёранд. Пас, аз барои тиҷорат ва ҳирфату пешаи зарурӣ маблағе хатир аз нуқуд даркор не. Ва аз барои деҳқанату зироат як ҷуфт говзамин шарт не. Бисёр касонро ди-дем ва шунидем, ки аз як дирам соҳиби ҳазор шуданд ва аз як қитъа мазрааи маҳдуд ба қадри ним таноб, ё камтар арбобу раи-си деҳ гаштанд.

Ва басе аз матбахиёну ҳаббозон бе таҳийяи тӯ-пу туфанг соҳиби аламу чавгон ва мири ҳазор.

Ғоят он ки дар амсоли ин иктисобот тули амал ва қиллати ақл ва ғафлати зафт шарт бошад, ки мард зистанро барои хӯр-дану ристан донад ва қуввати инсонийя ва малакии у бар қувваи ҳайвонийя ва баҳимӣ мағлуб бувад ва[20] худро бе муҳабо ба кор-дои мӯҳлик ва вартаҳои хатарнок андозад [ва чизе бирабояд, ё ■сар ба бод диҳад.3 Гирд овардани дунёи данӣ бо ин машаққат ва касби давлат бад-ин мазаллат ва суубат мувофиқи таври аҳ-ли ақлу ҳикмат нест. Ва касоне, ки бад-ин сахти ва уқубат соҳи-

15 Б – ёфтаю

16 АБ – дар

17 АБ – кунанд

18-19 АБ – ранчу машаққат 20 АБ – то

100

би ҷоҳу мукнат гаштанд, ҳеҷ осоишу лаззат нодида,[21] ба ҳасрат-ҳо мурданд [ва ҷон ба хазинаи ҷаҳаннам супурдаид]. Ва аммо қоиди ақл дар ҳар ҷо, ки бувад, соҳиби худро монеъ ояд аз иқдом ба корҳои хатарнок ва ба сабру сукун ва қаноат даъват кунад.

Лоҷарам, ҳама давлату ҳукумат насиби суфаҳо ва беақлон бошад ва меҳнату мазаллат нонхӯриши уқалою соҳибхирадон.

[Бале, чун ҷефае дар ваҳл сақат шуда бувад, кабку товус до-ман барчинанд ва бар ӯ набинанд ва аз роиҳаи кариҳааш таҷан-нуб оранд. Аммо зоғону каргасон аз нишот дар миёни замину ос-мон нагунҷанд ва ба шавқу ҳавас бар сараш бинишинанд. Оре, чун яке афканад, лобудд, дигарӣ бардорад.] Ва он чи шоир гӯяд:

Аклу давлат қарини якдигаранд, Ҳар киро ақл нест, давлат нест.

Зоҳири маънӣ он аст, ки эҳрози ҷоҳу давлат ва саранҷоми миҳоми тиҷорату зироат низ бе вуҷуди навъе аз ақл сурат на-баыдад, чи агар шахс муттасиф ба сафоҳату балоҳати ҷибиллӣ бувад, ҳамчу ҳайвони уҷм

зист кунад ва кораш ба хидматгории халқ гулхантобии ҳаммом оид шавад ва фақиру муфлис аз ҷаҳон бигузарад. Аммо дар ҳақиқат маънии часпони байт ин аст, ки он ки ақли маодӣ надорад, ба давлату саодати ҳидояту рушд ва ра-шоду фақри маънавӣ намерасад ва дар асфали софилини табиат ва гулхани лаззот ва ҳаззоти ҷисмоий матруду мардуд гирифтор мемонад ва дарвешу гадо ва бе зоду тӯша аз ин олам ба сарои сазою ҷазо меравад. Ва он ки ақл дорад, аз барои он рӯз захира бармедорад[22] ва давлати абадӣ ва саодати сармадӣ мeёбад. Ва аммо [худи] ақл агарчӣ ҷавҳаре басит аст ва қобили таҷаззӣ ва инқисом нест, лекин ба ҳасби маротиби инсон мунқасим ба се қисм боздид мешавад[23] ва ба сифоти салоса муттасиф мегар-дад:[24] Маодӣ ва маошию баҳимӣ. Ва боз ҳар кадом ба сабаби ихтилофи машрабҳо ва мазҳабҳо ба се мартаба зоҳир мешавад: Аъло ва адною авсат. Аднои ақли маодӣ аълои [ақли] маошӣ бо-шад. [Ва] аднои [ақли] маошӣ аълои [ақли] баҳимй [бувад]. Аднои [ақли] баҳимӣ аввали ақли ҳайвоноти уҷм бувад.[25] [Ва] нисбати ақл ба ҳама олами ҳайвон чун тоби Офтоб бар сабили умум бу-вад, заъфу қувват дар қабулу қобил бошад ва вусъату тангӣ дар маҳалл бувад, на дар зоти ақл, ки ӯ аз ваҳдати сирфа берун на-равад ҳамчу Офтоб. Аммо ақли маодӣ хоссаи анбиёву авлиёи солиҳин аст. Ақли маошй сифати ҳукамо ва азкиёи мутааллиҳин. Ва ақли баҳимӣ ақилаи авомунноси аҷмаин. Ҳикмат дар ин тақ-сим[26] маҳз ҳамон ҳикмати[27] тамаддун ва манзили аст, ки ҷаҳон-ро обод доранд ва солеҳу толеҳ ва бар* мӯъмину кофир зоҳир

21 АБ – надида

22 АБ – мебардорад

23 АБ – мегардад

24 АБ – мешавад

25 АБ – бошад

26 ДБ – қисмат

27 АБ – риоя масолеҳи



шаванд ва амру наҳй иҷро ёбад, ки баъзе қабул кунанд

ва баъ-зе радд ва баъзе тарк[28] кунанд ва баъзе ҷамъ[29] то мазҳари раҳ-мату ғазаб ошкоро шавад ва[30] сифати интиқомия ва қаҳҳория ва наъти раҳмония ва ғаффория[31] дар пардаи хифоъ мастур намо-над.

Ва чун офаридгори субҳонаҳу барои ҳубби таъриф ва изҳор ба муфоди ҳадиси қудси, ки фармуд: «Кунту канзан махфиян ф-аҳбабту ан аърифа фа-ҳалақт-ул-халқа+», эҷоди мукаввинот кард ва муаррифи ҳақиқӣ инсонро гардонид ва барои бақои навъи у лавоҳиқоту лавозимот, ки*~ мушоҳида меравад, мумаҳ-ҳад фармуд ва асбоби таайюш ва таматтӯи ӯ мураттаб кард* ва ҳирфатҳою пешаҳо барои ҷамъият ва таовун биёмӯхт ва талқин кард[32] ва ихтиёр дод, ки агар эҳтиёҷ афтадат, ба кор дор. Ва ин бисоти ғабро ва сатҳи хазроро, ки манбати ниами [номутаноҳӣ ва] номаҳсур аст, маҷҷонан барои қароргоҳаш бахшид аз натои-ҷи кироматш. Онон, ки ба ақли маодӣ мустасъид буданд ва ба саодати азалӣ мустафид, ба худ дарёфтанд, ки ин мақарр бесу-бот аст ва ин неъмат бебақо, асле, ки ин бино бар ӯст ва обе, ки ин неъмат аз ӯст, толиби ӯ шудаид ва ба ихтиёр аз сари ин хони алвон бархостанд ва аз неъматаш ба оп чи садди рамақ дорад, иктифо намуданд, то бар сари хони «мо ло айнун раъат ва ло-уз-нун самаат» садрпишин гардиданд. Ин саодат аз ғалабаи сифати таҷарруди эшон омад. Ва гурӯҳе пас аз инҳо онон, ки ба ақли маоши муттасиф будапд, ҳамчу[33] хунсо мушкили байн-ал-маизи-латайп монданд, на қуввате, ки изҳори мардӣ ва ҷалодат намо-янд [ва аз ип домгоҳи фиреб барчаҳаид ва] на заъфе, ки тан ба забунӣ ва хорӣ диҳаид [ва магасвор бар асал уфтанд], яъие ба сабаби истеъдоди зотӣ ва воситаи саъю тараддуд аз сифати та-ҷарруд баҳрае филҷумла бардошта, аммо касофати таркибашон ғолиб омада, ба нури таҷарруд ҳоли пешиниён[34] мебииаанду медо-панд ва ба фанову[35] заволи ин бисоту навола мӯътақиданд, ле-кин сиқли таркибу[36] табъ[37] аз доманашон овехтааст ва занҷири ҳавою ҳавас ба гардаиашоп андохта, то аз сари ин хони алвон бархоста наметавонанд. Ва ба сабаби тахайюли

адами бақо ва бимн завол низ роҳи нишастан намедоиаид, ҳамчу он мурғи зи-рак, ки допаю дом бар замин бинад, бар дарахт нишинад, чун абнои ҷинс ба болои дому дона мебинад, бархостанаш намеояд. Ва чун мушоҳадаи қайду дом мекунад, тариқи фуруд омадаи на-медонад. Лоҷарам, гурусиа мунтазири аҳволи ёрон бипишинадва баъд аз он ки сайёд дом барчииад, ғофилон ба худ гирифтор оянд ва баъзе серои, ки хоҳанд, аз дом бираҳанд, имтило монеъ

[28] АБ – ҷамъ

[29] АБ – тарк

30-31 АБ – то сифати раҳмония ва ғаффория ва неъмати интиқомия ва Каҳхория

[32] АБ – намуд

[33] АБ – ҳамчун

[34] А – пешинашон

35 ДБ – фасоду

36-37 АБ ■ – табъу таркиб



ояд ва ба дасту лагади сайёд бияфтанд ва он ки биҷаҳад ҳам, ба ошёна[38] нарасад, ки уқобаш бирабояд. Мурғи зираки [гурус-на] сабукбор ба хона биравад. Ва гурӯҳе пас аз инҳо онон, ки ба ақилаи ақли баҳимп пойбанд бошанд, ба сабаби заъфи қувваи малакӣ ва ғалабаи қувои сабӯъй пасу пеши корро набинанд ва* андешаи мабдаъ ва маод нанамоянд*'. Ва ҳамчу он мурғи ғофил дона бинанд ва қайду дом ва камини сайёд мулоҳаза нанамоянд. Ва аз ҳоли он рӯбоҳи гурусиа ва хирси сер ҳеҷ дар ёд наёранд, ки ҳарду Синобар[39] иллати маҷоат робитаи рафоқат дуруст кар-да, дар боғе пур аз неъмат аз рахнаи борик даромаданд. Рӯбоҳ аз фитрати ҷибиллй дарёфт, ки ин даромадро баромадест, ба қадри садди ҷӯъ иктифо намуда, росиди омадани боғбон буд. (Аммо] хирс ба гумопи он ки ин ҳама неъмати алвон аз ангуру анҷир маҳз барои ӯ дар ин боғ омода шуда, чандон бардошт, ки махраҷи нафас аз боло масдуд гашт, магар аз роҳи асфал. Аз фарти имтило боғро мулаввас карда, дар сояи дарахти аноре нолон-нолон хуш биёсуд, ки иогоҳ боғбон ҳамчуп

шери жаён бо чӯбдасте гарон давон* даррасид. Рӯбоҳ сабук аз рахна берун ҷа-ҳид ва ҷон ба[40] канор бурд, аммо хирси мумталӣ ба ҳазор талво-са ва таабу шаллоқ худро ба рахна расонида, ниҳаят сарею[41] дасте[42] [аз он рахна] берун овард, ки ин[43] даст ҳам ба*~ ҷое банд намешуд ва[44] дар* ҳаво муаллақ буд ва ба нохуни даст ҳавое[15] мепаймуду бас. Ва аз он ҷоииб писфи асфал бо ҳазрати батни аъзам ба дарупи боғ овезоп [ва дар канори боғбон] монда. Боғ-боп чандон ки ҳаракат дошт [ва аъзои қувват] чандон[46] ходими намуд,[47] ки гӯштпораҳои хобидаю резашудаи нимаи зерини хирс тӯъмаи зоғу заған гардид [ва аз он тараф таҳдиди молик ба гӯши ӯ мерасид]:

[Қ и т ъ а]"

Чун равӣ роҳи ачал з-ии сон, ки мебинам туро, Дар қафо аз бори ҳирсу оз уштурворҳо. Борҳои хешро чизе сабук гардон, ки нест Тангнои маргро гунҷоии[48] ин борҳо.

Пас, н гурӯҳи охирин ҳам дил бар ин харобаи зоҳиробод ниҳода, умри худ ба танаъуму* ҷамъ ва изихор сарф намуданд. Ва он чи ёфтаид ҳам, дар ин ҷо бигузоштаид ва орию урён бе-руп рафтапд:

[Қ и т ъ а]"

Аз он набвад ин ҷумла саргаштагӣ, Ки аз умр мӯҳлат талаб доштанд. Ду чашме, ки ҳаргиз нашуд пур зи ҳирс, Ба як дам зи хокаш биянбоштанд].

38-зэ А – ошён расад

40 АБ – ба

41 – 42 АБ – дастею саре

[43] АБ – он

44 АБ – бар

[45] АБ – боде

46 АБ – чунон

47 АБ – кард

48 АБ – гунҷоиши



Пас, аз ин тамҳид муқаррар шуд, ки он ки оқил аст, ба кас-бу ҷамъ камтар шуғл орад, магар ба қадри зарур. Ва он ки чо-ҳил аст,[49] ҳама ҳиммат сарфи касб ва саъй[50]

кунад. Лобудд на-сиби оқил[51] аз дунё фақру эҳтиёҷ бошад ва ҳиссаи ҷоҳил[52] ғa-ною иқтидор. Ва ҳарду тан дар ин касбу саъй мухторанд. Ғоят он ки яке накарду нарасид, дигар[53] карду ёфт. Дар ин ҷо на оқил-ро разилаест, ки то бад-он фақир бошад, на чоҳилро василае,[54] ки то бад-он ғанӣ гардад. [Илло разила яке он ки ба андак қа-ноат намуда, дар кунче хуш биёсудааст. Василаи дигар он ки ба ризқи муқаддар иктифо нанамуда, монанди хари кироя пагоҳ то бегоҳ давидааст]. Ва чун касбу[55] ҷамъ[56] бе суубату машаққат ва мазаллат[57] сурат набапдад ва боз он барои касон ва дигарон бу-вад, зероки як[58] нафс зиёда аз се бор итъом натавонад кард дар шабу рӯз[59] [ва] агар панҷу шаш кунад, бемор шавад [ва ҳайза афтад, ки наздик ба марг ояд]. Пас,[60] он чи аз ин зиёда ояд,[61] насиби дигарон бувад[62] [аз хидаму ҳашам] пеш аз марг ва[63] баъд аз он. Ва боз натиҷаю самараи хӯрдан р... ну хобидан аст ва то-либи ҷимоъ шудан, ки ин ҳар се амр коре [бас] хасис аст. Уқало аз ин ҷиҳат диданд, ки фоидае дар ҷамъ мутараттаб[64] нест ғайр аз хусрон ва рафтан дар ақиби сутурону говон.

Фалоҷарам, ба*" андак иқтисор карданд, ки таҳсили он осон аст. Масалак, касе, қи илтизоми пиёдагӣ дорад, мӯҳтоҷи кафш бошаду бас. Ва агар давоии саворагӣ дорад, асбу анҷоми он ва тавилахона ва бонии ои ва тараддуди ваҷҳи хӯрду хӯроки он.[65] Ва маълум аст, ки марди пиёда асбоби худ ба се дирам гузориш диҳад ва савора ба сесад дирам натавонад. Ва* аммо он ки ҷо-ҳил бувад, худ касбу ҷамъро ҳунар шуморад ва р... ну хӯрданро санъате ақида кунад ва дар ақиби гову хар давиданро ибодате донад ва саворагиро шавкате пиндорад. Пас, агар ҳар каее дар аввалу охири худ нозир бувад, ӯро ҳеҷ ҷои сар боло кардан на-бувад, то ба танаъум ва таҷаббуру такаббур чӣ расад?! Ва ил-ло ҳама ҷоҳилу оқил донанд, ки эҳрози ҷоҳу давлати фонии дунявӣ мавқуфу тамассуки асбоби он аст, ки ҳакими мутлақи таоло ва тақаддус ба лутфи омм ва маслаҳати аном ҳамаи онро пеш аз хости инсон ато кардааст ва

мухтор гардонида ва ба кар-ду нокарди он ҳеҷ касеро хитобу итоб накунанд, магар ба тақ-сир дар авомиру иқдом бар навоҳӣ. Масалан, яке аз асбоби ву-

------------------------------------1 ■

49-50 ДБ – азхору иктисоб

[51] АБ – уқало

52 ДБ ■ – ҷуҳало

53 ДБ – дигаре 5* А – василаест 55-56 Д – ҷамъу касб

57 ДБ – бе мазаллату тааб

58-59 ДБ – ҳар нафсе дар шабу рӯз зиёда аз се бор таом натавонад кард

60 ДБ _ Ва

61 ДБ – ғирд орад

62 ДБ – бошад

63 ДБ – ё

[64] АБ – мураттаб

[65] АБ ■ – эшон



сули молу муктасаб хизмати[66] мулуку ҳукком аст, ки агар мард ба ҷидду ҷаҳд кӯшиш кунад ва хадамоти шоиста ба зуҳур расо-над, ба неъмати мавфур мерасад ва ои ки нарасад, ба ҷидд кӯ-шиш накардааст.

Дигар, тиҷорат, ки агар [дар он] тариқи эътидолу инсоф* маръй дорад ва аз итлофу исроф маҳзур бошад, дар ҷоҳу ҷалол бияфзояд. Ва он ки бикоҳад, камоҳӣ риояти[67] ҷамъ[68] нанамуда-аст.

Дигар, деҳқанат, ки агар аз абвоби духули он дарояд, ба як ман сад ман бардорад. Ва он ки набардорад, дар адаби[69] он муқассир будааст.

Дигар, пешаю ҳирфаи мӯҳтоҷун-илайҳи, ки агар бад-он та-вассул ҷӯяд, асбоби маош бояду шояд таҳсил кунад. Ва он ки на-тавонад, ҷониби дахлу харҷро забт[70] накарда.[71] Ваҷҳи тақоуд уқало аз хидмати мулук мебинанд, ки дар тақарруби онҳо хата-ри ҷон аст ва дар неъмати эшон мазаррати тан. Ва камтарин хид-мат назди салотин салби ихтиёри худ аст ва ризои эшонро бар ризои нафс гузидан. Ин намебошад, магар ҳабси мухаллад ва азоби муаббад?!

Ҳукамо гуфтаанд: «Нони ҷавип хурдану дар хо-на нишастан беҳ, ки камари заррин бастану дар хидмати ҳамчу худӣ истодан»:

[Қ и т ъ а]"

Сетой ҷома агар кӯҳна аст, ё аз нав, Дутой нон агар аз гандум аст, ё аз ҷав, Ба чахоргӯшаи[72] девори худ ба хотири ҷамъ Касе нагӯяд: «Аз ин ҷо бихезу он ҷо рав». Ҳазор бор накӯтар ба назди Ибни Ямин,+ Зи фарри мамлакати Қайқубоду+. Қайхусрав.+

Ваҷҳи таҷоҳул аз тиҷорат аъзами асбоб ва авфақи адавоти ӯ сафар аст. Ва он бе илтизоми машаққат ва истиҷрои шӯру талх ва қатъи баводии махуф ва хавфи зарар аз сибоъ ва қуттоъ ва ранҷи гурбат ва нуқсопи ибодат муяссар нест:[73]

[Б а й т]

Сайёд на ҳар бор шикоре орад, Бошад, ки яке рӯз палангаш бидарад]. Мискин ҳарис дар ҳама олам ҳамеравад, Ӯ дар кафои ризқу аҷал дар қафон у.

Ваҷҳи такосул аз деҳқанат бе хидмати гову хар ва хокпошӣ бар сару бар мумкин*- не* ва бе муованати харкорону говкирдо-рон саранҷоми маҳомми он мутамашши намешавад:

6* АБ – хидмат

67-68 ДБ – одоби ҷамъро риоят

69 ДБ – забти

70-71 ДБ – муҳофазат нанамудааст

72 д, – чоргӯшаи

73 АБ – нашавад

105

[Б а й т

Маро ба рӯзи қиёмат ғаме, ки ҳаст[74] ин аст, Ки рӯи мардуми олам дубора мебинам.] Хӯрданат ҷуз барги кохе беш не, Аз барои дигарон ҷон меканӣ.

Ваҷҳи тағофул аз пешаю ҳирфат бе муколамати бозориён ва илтизоми[75] дурӯғу пифоқ ва такопӯи растаю асвок ва табодур бо мисли худӣ аз пеш намеравад:

[Б а й т

Резаи резахӯри хеш наёрам хӯрдан, Бори анборкаши худ натавонам бардошт.

Абулмаонй:]+

Зи тааллукоти ҷаҳони кадд бубаро, аз ин?б ҳама дому дад, Аф-афи саге ба сагс хӯрад, лагади харе ба харе расад.

Фалоҷарам, аҳли акл аз тараддуду талаби матои музахрафи дунё мутақоид гаштанд ва ба ои чи ҳаволаи эшон шуда аз мат-бахи қазою қадар қонеъ омадапд [ва гуфтапд:]

Ба иони хушк қаноат кунему ҷомаи далқ,

Ки бори миннати худ бас, ки бори миннати халқ.

Чи наиму лаззати дунё ҷуз ин нест, ки хидаму ҳашам ва авлод бисёр бувад ва зипату таҷаммул ва тафохур ба молу ма-вошӣ ва сутур. Ва гуфтанд: «Бо ин ҳама маҳзуроту матоиб ва масоиб мол гирд овардап ва ба хӯрди гову хар ва ҷаворию ха-дам додан чӣ маънӣ дорад ва ба одамият чӣ сарфа мебандад?!

Манофеи он дар дунё чӣ [ва] мазорри он дар охират кадом?!»

[Б а й т]

Эй шиками хира ба ноне бисоз, То накунӣ пушт зи хидмат дуто.

Ва аз барои нони дигарон ҷон капдап ва худро дар маҳолик андохтаи на кори хирадмандои аст: «Ло тулқӯ биайдикум ило-т-таҳликати+» [Ва] ҷиҳати зану фарзанд, ки «ҳум адуввун лакум ф-аҳзуруҳум+» ирзи мардумӣ ба хоки мазаллат набояд рехт, ки холиқашон мутакаффили ризқашон[77] аст. Ва ҳиммате, ки панҷа дар кунгураи арш занад,[78] онро масруфи Цэҳрози] ҷефа набояд кард.

Ва он чи кӯтаҳпазарон дар ин маслак пукта гиранд ва гӯянд: «Ин тақоуд аз коҳилӣ ва таносоист, хокпишинию узлатро ҳимами ------------1--------------

[74] А – бувад

75 ДБ – иртикоби

[7]6 АБ – к-аз ин

77 АБ – ризки эшон

78 ДБ – андозад

оли ном кардаи ва ба рамзи «ал-косибу ҳабиб-ул-лоҳ» мункир шудай». Ва гӯянд:

[Б а й т]

«Чу боз бош, ки сайде кунию луқма диҳӣ, Туфайлхора машав чун калоғи бе пару бол.

Ва аз ионати ёрону мухолатати ихвон канораҷӯ шуда, ҳик-мати тамаддуну[79] таовунро[80] бар тараф ниҳодай».

Инон ҳақиқати маънии касбу сайдро дарнаёфта бошанд ва ба ҳикмати тамаддуну таовун нарасида. [Ва] маънии касб на он аст, ки мард ҳама қувою ҳавосси зоҳиру ботинро бад-он машғул гардонад. Ва ҳикмати таовуп на он ки мард каланд бардораду ҳама рӯз ба кори гилсозӣ барояд, балки ҳадди касб то он ҷост, ки луқмаи дофеъи ҷӯъ гардад. Ва меъёри таовун он ки аз дасту забон нафъе ба[81] халқ[82] оид гардад.[83] Ва аммо инкори касбу тао-вун он бувад, ки [мард] ҳамаи қуввою ҳавоссро аз талаб муаттал гардонад ва чашму даҳон бар ҳаво кушода:

Ин накунад магар девонае, В-аз ақлу хирад бегонае.

Ва аммо маъпии байт дар ҳақиқат он аст, ки ҷаҳд кун ва ҳиммати олӣ пеш ор, ки мартабаи иисонӣ ҳосил кунӣ ва ба мао-рифу ҳақоиқи ашё бирасӣ ва халқро бад-он раҳиамой кунӣ, чу-ион ки кори муқаррабои аст аз абнои ҷинси ту. Ва ба тақлиди обову аҷдод сулук макун, ки ту ҳам истеъдоди ин маънӣ дорӣ, яъне муҳаққиқ бош, на муқаллид:

[Б а й т]

Мурғи лоҳутию маҳбуси табоеъ мондаӣ, Шохбози қудсию бар ҷефае моил чаро?1

Пас, инҳитоти маротиби ҷоҳу эътибори эътибории аҳли ақл дар зоҳир аз камоли ҳиммати баланд бошад, ки оп чи дигарон онро давлат доланд, эшон айни мазаллату накбат шиносанд ва аз ғояти сиғари қадр дар пазар паёваранд, зероки дар маънии чоху иқбол осоиш шарт аст. Пас, агар ин шарт мафқуд аст, гӯ, «инчунин давлат ҳаргиз мабош». Ва он ки таабу ранҷро дохили давлат донад, сафаҳ бошад. Ва аммо опон, ки ақли баҳимй бар мизоҷ муставлй доранд

ва ғараз аз вуҷуди эшон маҳз обод дош-тани ҷаҳон аст ва баъд аз адами[84] эшон[85] мақсуд машъалаафзоии иори ҷаҳим, ба воситаи ғалабаи қувои шаҳавӣ ва хумуди нури малакӣ тарку тақоуди пешиниёпро ба муқтазои ҳавасу орзу таъ-вилот ниҳанд ва ваъдаҳои раҳмату миғфаратро қиблаи наҷот до-

79 ДБ – таовуну

80 АБ – тамаддунро 81-82 АБ – ба абнои ҷинс [8]з АБ – шавад

84-85 АБ – адамашон

107

ниста, таколифи шоққаи амру наҳйро дар духули биҳишт бедахл ангоранд ва ин мисраъро вирди забон кардагӯянд:

Ба дунё тавон охират ёфтан.

Ва дар истифои кому лаззати андак ё бисёр онро муғтанам шуморанд ва гӯянд:

Салтанат гарчӣ яке[86] лаҳза бувад, муғтанам аст.

Лоҷарам, бе мулоҳазаи пасу пеши умур ва тасаввури аввалу охир худ ба роҳоти оҷил дил ниҳоданд. Дар хизмати[87] мулук ба вақти амал аз сахтии азл наяндешиданд ва ба вақти тақарруб ёд аз рӯзи ҳирмон накардапд ва ба[88] вақти[89] ҷамъу азхор[90] мулоҳа-заи шиканҷаи мусодара ва инзиҷор нанамуданд. Ва дар тиҷорат дар сафари Ҳинд манофеи матоъ баршумурданд ва дар Фаранг қимати дебо мулоҳаза карданд. Аммо масоиби*ˉ сафар* аз та-лотуми баҳру харобии киштӣ ва истилои ҳаромиён дар биёбон ва қатъи корвон ба хотирашон нарасид.

Ва дар деҳқанат аивои меваҳои ширип дар табақ ва хирвор-ҳои ҷаву гандум дар аибор диданд. Аммо ташвиши белу каланд ва эҳтимоли макореҳу газандн опро мулоҳаза ианамуданд. Ва дар ҳирфат мисли худеро ба таҷаммул ороста диданд ва асбобу адавоти маишат аз макрӯҳот пероста, аммо кулфати такопӯй ва эҳтимоли[91] ранҷу тараддуди онро дар назар наёварданд.[92] Ё ам-соли ин миҳану ано дар ҳини мубошарат ба ин аъмол дар замин

оварданд ва саҳл гирифтанд, ё шуниданд – бовар пакарданд ва ваҳм пипдоштанд. Ё гуфтанд: «Фалон аз нкдом ба ин шуғл ба ии офоту балия гирифтор омад. [Ва] мумкин аст, ки амсоли ин оҳот ба мо рӯй надиҳад, ё вай дар фалон мукаддима эҳтиёту ҳазм бачо наёвард ва мо ончунон накунем [ва] махлас ёбем», бо он ки бисёрҳо шуниданд, ки «фалон муқарраби султон дар зин-дон аст»; ва борҳо диданд, ки «фалон омил ба кӯчаҳо саргар-дон»; ва басо хабарашон расид, ки «фалон тоҷир дар биёбон мақтул шуд ва фалон киштӣ бо[93] молу матоъ дар баҳр шикаст[94] [ва ғарқа шуд]»; ва чапдин истимоашон афтод, ки «сари фалон деҳқон ба болои хирман бурианд ё ғарданаш дар мавриди об омадаи бишикастанд». Ва басе овоза афтод, ки «дӯкони фалон пешавар оташ гирифт ва дастмоя ба зарару тавон дод».

Билчумла, ҳирси ҷаҳонсӯз дидаи басираташопро ба ғашоваи амал бипӯшонад,[95] то худро бе муҳобо ба корҳои мӯҳлик ва вар-таҳои ҷоншикор андозанд, то набзе аз амволу матои нопойдори

86 ДБ – ба як

87 ДБ – хидмат

[88] АБ – дар

89 АБ – ҳангоми

90 АБ – зухр

[91] АБ – таҳаммули

92 Б – иаёваранд

93-94 Б – дар баҳр бо молу матоъ бишикаст 95 АБ ■ – бипӯшонид



дунявӣ ба даст овара^Д ва *анӯ3 ба Р°Хате нарасида бошанд, ки ин мол ба мусодарз-10 яғм0 РаФта е ба В0РИС гузошта ва худ сар ба харитаи кафан ^ашида ва ба ҷаҳаннам орамида:

г 33 а й т]

Кист к-ин ҷодуй*аши афсунгар аз роҳаш набурд? Кист! к-аз ҷоми фиребаш ҷуръаи ғафлат нахӯрд?

Ва аммо ёфти охи Рат- ки олами П0КУ муҷаррад аст, ба

дунёе палид аз мумта^еоти сиРФа аст- о

Зиҳӣ ғофил ки ба тавассути чефа тақарруб ба таиибот орад ва худ асло моли ҳалс?-л ДаР олам мавчуд набувад, то василаи роҳи охират гардад В *а* он чи бошад, аз садди рамақ зиёда на-ёяд Пас маънии оп[96] хМисраъ ин аст, ки барои дарёфти мароти-би қурби илохии худ,АУнё шаРт аст- ки банла ДаР он ибодати холис биёварад, на зари ДУнё «ли-л-лоҳи даррун ман қола:+»

£Н а з м]"

Чу ронад аз даРи ХУД ка*Ри Ҳакк лаимеро, Ба майли найш* амонию ҳирсу чамъи ҳутом. На сер созаду **?зи каноаташ зи ҳалол,, На дур дораду <*ИКРИ заҳодаташ9/ зи ҳаром. Гаҳези фисқ з^наД ДаР Рахи залол калам> Гаҳе зи зулм *к****тм ДаР таРики хизлон гом-Ачабтар аз ҳа»*а ин- к„ин залолУ хизл0нР° Ниҳанд кӯрдил-эн «давлату саодат» ном.

Ва аммо салтанагИ яклаҳза киноя аз ҳоли истиғроқи аҳли кашф аст. Ва илтизоз ^а лаззати мушоҳада, ки он «к-ал-барқ-ил-хотиф+ аз назари аҳли ШУ*УД бигузарад:[98]

[Ҳ и к о я т]

Яке пуооИД аз он гумкарда фарзанд, Ки «эй Р авшангуҳар, пири хирадманд, Чи Мисо ^ш бӮи пеР°Ҳан шунидӣ, Чапо лаР ч0ҲИ Канъонаш надидӣ?» БигуФт- «Мволи мо барки чаҳон аст, Дамеп"а'»%Д0Ю дигар дам НИҲ0Н аст-Гахе баС т0РУми аъЛ0 нишинем, Гаҳе ба^ пушти пои худ набинем».

Пас масали ин ч^моа ДаР надидани бозпас нек монанда аст ба гове,' ки саҳар дар 0ХУР алаФУ майда" бинад ва ба фароғат târ тановул мекунад, сах^ии ШУДГ°РУ рондани замин ва чуби_ гов-рон аз хотираш пӯшиДа бувад, ки агар илми иҷмоли дошти, ба машаққати пагоҳи *хуЛ* алаф дар гулуяш гирифти. Ва дар илти-зоми абасу ранҷ барс^и дигарон чун марде'[9]» харкори харпараст аст, ки ба маблаҕе х^тмР хаРе бармегирад ва ҳарчи ебад дар тарбияти ӯ сарф мекУнаД ва ҲаФтае ЯК„ЛУ *^ор]* ба кироя берун меорад[101] [ва] сару рӯ-и худ пур аз гарду ғубор, ба остин гард аз (-------.-------.

96 АБ – ин

97 А – зиёдаташ
98 АБ – мегузарад
99 Б – бёда.
юо Б – мардуме Ю1 АБ – меоварад
109

чашму рӯи хар бармедорад ва дирам аз мардум меситонад ва худ дар рикоби хар ҳампои хар медавад ва дираме чанд, ки бад-ин машаққат таҳсил кунад, шаб дар вачҳи коҳу чави хар сарф кунад. Ва ҳосили вай ғайр аз кӯфту кулфат ва ранчу тааб набо-шад. Пас, аз ин чо ту худ фарқ талаб миёни ду гурӯҳ, ки кадом ба саодат акрабанд ва кадом ба шақоват ансаб: ғании беақл ё фақири оқил?!

Ва аммо саодату шақовати ухравӣ бозбаста аст ба итёни амали солеҳ ва тарки он. Ва он ҳам агар дарёбад, фақири оқил-ро осонтар аст аз он ки ғании чоҳилро. Чи халқ дар дунё мусо-фиранд ва маълум аст, ки дар сафар касе, ки як хар ба зери бор дорад, агар тақарруб ба ибодате кунад ба ҳузур ва огоҳӣ ақраб аст аз он ки сад шутур ба зери бор дорад. Ва агар ин мард як фалс дар роҳи худой нафақа кунад ва вай сад дирам мадхали ин як фалс, албатта, мутаайин аст ва мадхали он сад дирам но-маълум [ва] надонӣ, ки аз кучо бошад? Чи «арзоқу ало мо қада-ра-л-лоҳу+» мақсум аст ва ҳадди он дар хизонаи байтулмоли султон[102] муқаррар шуда.[103] Пас, зиёдатӣ аз ризқи мақсум[104] ба гардани мард товон бошад ва барои дигарон бошад, яъне меъё-ри ризқи мақсум қавоми бадан аст, ки [мард] бад-оп ибодат та-вонад кард ва ба ҳавоичи [зарурии] худ тавонад пардохт. Пас, ҳарчӣ аз он меъёр зиёда андӯзад, он ҳаққи дигаре бувад, ки ба ҳирсу шараҳ бардоштааст, агарчӣ суратан ӯ худ молик бувад ва мутасарриф. Ва агар ба тааммуқ бинигарад. ба худ зиён кар-да бувад ва воситаи инфоқ бар нафси худ, яъне ҳаққи ғайр ба ғасб хӯрдааст, ё аз умру сиҳҳати хеш коста. Чи ҳукамо гуфта-анд: «Ин таркибу буня, ки инсон дорад ва ин ҳикмату масолеҳ, ки дар типати ӯ мувaддаъ гузоштаанд, биттабъ мутақозии он аст, ки ҳазор сол бизияд ва боз ин иморат ҳамчунон устувор бошад, аз оп

ҷиҳат ки одамӣ дар аклу шурб мизон нигоҳ намедорад ва ба ҳирсу шараҳ ба хӯрду хоб иштиғол менамояд, [то ки ба як чуръа об аз дупёю охират бигузарад ва ба ду луқма нон умри абадро ба Хизр бахшад]. Фалоҷарам, сиҳҳаташ муоризи мараз намегардад ва умраш ба умри табиӣ намекашад».

Мисоли офоқӣ: Марде лӯъбатбоз барои шӯъбада хоҳад, ки сурате аз зану мард барои булаҷабӣ бисозад, аз барои қавоми сурат аъмида даркор аст, то дасту пой ва қомати он рост шавад. Ва аз барои нармии*' бадан пунба ва ҷиҳати ҳифзи он суф ё лат-таи ҳарир, ки бар вай кашида ояд ва барои ҳарорати [бадан], масалан, уибӯбаҳо ва қасабаҳо, ки ба оби ҷӯш, ё оташ аъзои су-ратро гарм дорад. Ва аз барои ҳаракат симҳою риштаҳо, ки ба мавозеъ пайванд карда шавад, то бар тибқи муддао ҳаракат ку-пад. Ва албатта суратсоз дар асбобу адавоти ин таркиб ҳадди эътидол маръӣ медорад, то ин сурат чунон ки бояду шояд зоҳир гардад ва аз тарафе ифроту тафрит дар масолеҳи аҷзои ӯ маҳзур бошад.

Ҳамчунин ҳакими мутлақи таоло ва тақаддус чун таркиби

102-юз АБ – маълум Ю4 АБ – муқаддар

110

одамӣ ба адвияи аносир рост кард, ба ҳикмати болиға дарёфт, ки бақою кавоми ин таркиб бе аклу шурб мутасаввир намегар-дад, барои маводди аркони арбаа. Фалоҷарам, дар батни ин таркиб деге аз меъда бинишонид ва аз он унбӯбаю қасабаҳо дар ҳамаи аъзо бикушод, то аз кувватн атъимаю ашриба чаҳор табъ, ки асли таркиб аст, ба ҳоли худ бошад ва мутазоиду му-таноқис нагардад, ки аз он офот хезад ва бинои хона мутахал-хил ва арконаш мутазалзил гардад.

Масалан, як[105] дона гандум агар[106] дар меъда равад, ба ча-ҳор табъ мадад расонад, чи таркиби ӯ низ аз ин чаҳор бошад: хок – бояд барои моддаи ҷисм, об – бояд барои тахмир, ҳаво – барои парвариш [ва нумув], оташ«барои пухттану[107] расидан.[108] Ҷирми хоку об дар назарҳо намоён

аст, аммо қуввати ҳавоӣ аз ҷавв-ус-само ва оташ аз тоби Хуршед дар ин як дона гандум таъсир кунанд:

[Қнтъа]

Абру боду Маҳу Хуршед(у) фалак дар коранд, То ту ноне ба каф ори(ю) ба ғафлат нахурӣ. Ҳама аз баҳри ту саргашта(ю) фармонбардор, Шарти инсоф набошад, ки ту фармон набари.

Ва ин дег, ниҳоят, мазруфи дусад миоқол обу таом мешавад, ки ҳукамо дар ҳар бисту чаҳор соат як бор итъом фармоянд [ва] атиббо ба ҳар дувоздаҳ соат [ва] авом ба ҳар мақом, ки итти-фоқ афтад. Ва бояд, ки ин дусад мисқол обу таом мавзун ва му-зочаш маҳдуд бувад, то аз умри табиӣ ва сиҳҳати ҷовидӣ бар-хӯрдор бошад. Масалан, сӣ дирам нон даҳ дирам хушкӣ дорад, даҳ дирам асал ӯро гармӣ диҳад, даҳ дирам об тарӣ бахшад. Ин таркиби хӯрок мизочро ба эътидол нигоҳ дорад, лекии ҳирсу ғафлат ва шаҳват бар одамӣ гумоштанд, ки риояти авзону меъёр натавонад кард. Ва чун таом бинад, инони тамолук аз даст биди-ҳад ва беихтиёр дафъи ҷӯъ ва аташ куиад. Фалоҷарам, ба андак муддате қавоми ин бунёдро ба шикастан дихад, ки дандонҳо су-да[109] ва меъдаҳо фарсуда гардад ва ҳавос хира шавад ва амроз чира.

Пас, агар ба ахзи мартабаи [таоми] авом ба рӯзе се итъом кунӣ, ба шашсад мисқол обу таом ихроҷоти явмияи ту ба ду ди-рам нарасад, балки ба дираме тамом шавад, балки дирам низ зиёда ояд. Масалан, агар ба ним дирам пон таҳсил кунӣ, он ҳам зиёда аз* шашсад мисқол ояд ва ин пон* мисли худи об ба кор барад. Агар таоми латифтар хоҳӣ, аз шакару равғаи ва орд; – сад (у) бист дирам орд, шаст дирам шакар, сй дирам равған. Ин ҳам аз [ду] дирам ба подир таҷовуз купад ва як шабу як рӯз бад-оп бигузарад ва бо ту аз ризқ оп микдор[110] ҳалол ва беҳи-соб аст, ки қавоми бадаи бад-он рост дорӣ ва ба тарфе ифроту тафрит зиёнкору шармсор бошн ва ҳукму масолеҳи холиқи хеш-

Ю5-Ю6 АБ – агар як дона гандум 107-108 АБ – расоиидану назопидан

109 ДБ – пуда
110 АБ – кадар
111
ро бартараф дода, _чи офаридгори таоло таркибат дод, ки агар ба эътидол нигоҳ дори. Масалан, ҳазор сол ӯро парастӣ ва бандагӣ кунӣ, ту ба белу каланди ҳирсу шараҳ асоси он бино баркандӣ ва қавоми он бунёдро ба шаст сол овардӣ ва аҷзою аркони он-ро ба кӯфту тааби тараддуд ба шикастан додй. Ва агар инон ба дасти нафси аммора диҳӣ, ин дегро ба ҳар се соате ба шашсад ди-рам обу таом пур натавонӣ кард ва батну фарҷ он чи пур кунӣ, ба се соат холӣ шавад ва он чи холӣ созӣ,[111] пур шавад:

[Б а й т]" Хӯрдан барои зистану зикр кардан аст, Ту мӯътақид, ки зистан аз баҳри хӯрдан аст. [Шикам сӯфиеро забун карду фарҷ, Ду динор бар ҳарду он кард харҷ. Яке гуфташ аз дӯстон дар нуҳуфт; «Чӣ кардӣ бад-он ҳарду динор?» ■ – Гуфт: «Ба диноре аз пушт рондам нашот, Ба дигар кашидам шикамро симот. Фурӯмоягӣ кардаму аблаҳй,, Нашуд он яке пур, нашуд ин тиҳй.

Ва ҳамчунин аъмоли зишт аз фақир қабеҳ афтад ва аз ғапй ақбах. Ва итобу[112] хитоб,[113] ки бо фақир кунанд, саҳлтар бувад аз он ки бо ғанӣ. Масалан, шиддати бозхости ҷаримаи зино бо куд-рати ахзи ҷаворӣ ва зан марди ғаниро ба ҳеҷ узре тадорук наку-над, илло фақир, ки иллати эҳтиёҷро тамҳид кунад ва тахфиф бувад дар азоби ӯ. Ва он ки қодир[114] ала мо-қадраллоҳ набу-вад,[115] фақири мискин аст, накбати дунёвии ӯ муттафақ; ва фарқ бувад миёни он ки талабаду нарасад ва он ки наталабаду нарасад.[116] Ва ба мазмуни «ҳаловат-уд-дунё ли-ҷоҳилиҳо ва ма-роратуҳо ли-оқилиҳо,+» агар аз тақозои даври замон зимоми му-родот ва тавсани саодот ҳаволаи қабзаи оқиле гардад, уро аз идроки он давлат хеҷ ҳаззе сурат набандад ва ба андешаи пасу пеш айши ӯ мунағғас бошад,[117] магар ки дар сурати иқтидор со-ҳибихтиёр бувад ва нафси ӯ маҳкуми ҳеҷ касе набошад. Ва *тлл* худ асло мутасаввир набувад, ки агар нафси ӯ маҳкуми кас нест, боре маҳкуми ақл ҳаст.

Пас, насиби уқало аз давлат ҳама марорат бувад ба сабабч он ки ҳар як аз муштаҳиёт ва муталаззизоти нафсонӣ мавонеи ак,-лӣ ва шаръй дорад ва ҳар даме аз пешгоҳи хирад[118] бонги «куну макун» мешунавад. Агар кунад, замир халаҷон дорад ва агар накунад, хотир ошуфта бошаду айш тира. Балки худи оқил ҳеч ихтиёри ҷоҳу мансаб накунад ва агар кунад ҳам, барои манофен абнои ҷинс бошад ба хилофи ҷуҳало, ки баъд аз иқтидор инон ба дасти нафси аммора диҳанд, монеи*¯ шаръро ба ришва ва монеи ақлро ба ваъда фиреб диҳанд* не-не, балки худ фиреб хӯрда бо-шанд ва надониста.

П1 АБ – созй, ба се соат

112-113 АБ – ХИТОбу ИТоб

П4-П5 ДБ – қодир набувад, ала мо – қадраллаҳ, пб Б – бирасад И7 АБ – шавад П8 АБ – фитрат

112

Пас, бе муҳобо ба ^аззоту лаззоти шаҳвонӣ икдом намоянд. Фалоҷарам, дар дунё ба ҳабсу қайд ва мусодараю ғарқ ва ҳар-қу қатъ* мубтало шазанд. Ва агар истидроҷӣ бошанд, дар охи-рат ба хусрони абадӣ ва ҳирмони сармадӣ гирифтор оянд ва ба муфоди «ва би-л-адли қомат-ас-самовоти ва-л-арзи+» қиёми са-мо ва кууди арз бар искинаи адл воқеъ шуда, нахоҳанд ва нагу-зоранд, ки ахаде бе адаб пой ниҳад, ё саре бардорад. Ва агар касе аз туғёни нафс сар ба ҳаво кашад, гӯянд*"": «Мо лака ан татакаббара фи-л-арзи би-ғайр-ил-ҳақ(қ)*+», ба митрақаи қаҳр пасташ гардонанд.

Пао, аз ин муқаддимот зоҳир мешавад, ки сababи инхифози маротиби эътибори аҳли ақлу камол зоҳиран на сибқати рази-лаест ва боиси иртифои мадориҷи иқтидори* асҳоби нуқсу накол суратан на тақаддуми василае. Ва ҳарду дар идроки мартабаи факру ғано мухтораид. Ғоят он ки яке бинобар монеъ касбу их-тиёр нафармудааст [ва] дигаре бинобар дофеъи он монеъ саъю касб намуда. Ва инро ба мисоли офоқй равшантар намуда меояд.

Масалан, подшоҳе азизулқадри каримуннафс ҷамъе аз

хада-му ҳашам ва ғуломону чокаронро ба зиёфат талабид аз мутеъу осй ва ошпову бегоиа, дар боғе аризу тавил, муштамил ба онҳо-ру азҳор, мӯҳтавӣ ба ашҷору асмор, мабнӣ бар қасрҳои рафеъ ва кӯшкҳои манеъ, ки аз камоли рифъату шавкат, абвоби духулу хуруҷ маълум намешуд ва аз забари ин қусур мавзеи хосс барои мақарри салтанат. Ва мунодӣ пидо дардод, ки «ҳар кӣ салоҳия-ти мунодамати султоп дорад ва авсофи муҷоварату муколамати баркамол, дар маҷлиси султон дарравад, ки изни омм аст:

[Р ӯ б о ӣ

Шаб хез, ки ошиқон ба шаб роз кунанд, Гирди дару боми дӯст парвоз кунанд, Ҳар ҷо, ки даре бувад, ба шаб барбанданд, Илло дари дӯстро, ки шаб боз кунанд.]

Ва оп ки ин натавонад, агар ба тақаддуми хидмате, ё соби-қаи рабте писбат ба султон дуруст карда, дар ин кӯшкҳо барра-вад. Ва авоми мардум дар ин боғ раванд ва ҳар ҷо, ки гузинанд, бинишинанд ва гули мурод бичинанд. Хадаму ҳашам, ки умре дар баводию қуро саргардоп будапд ва дар амкинаи муҳиш ба сар бурда ва аз соҳиби хеш иоме шунида, чун бад-он манзили ирамнузҳат дохил шуданд, дар сафою зиёи он макон ақл ба бод доданд ва аз мабдаю маоди худ фаромӯш карданд, ба тафарру-чи анҳору азҳор ва таматтӯъи фавокеҳу асмор саргарм гаштанд. Аз ин миён ҷамъе ба сафои табиат дарёфтаид, ки ҳамаи ин па-зорату назоҳат дар ҳузури султон ҷамъ бошад, чунки муҷид ва мухтареи ии макони фирдавснишон ӯст ва дар худниз истеъдоди муҷоласати султон ёфта, чашм аз наими ин боғ пӯшида, дар на-зар наёварданд ва бар фавр ба тарафи духули бисоти қурб мус-тасид гаштанд.

Султон [аз пешгоҳи иззат] хитоб дод, ки «шумо чаро аз ис-тимтоъ канора гирифтед?» – Гуфтанд: «Мо туро бар ҳама гузи-дем ва аслро бар фаръ ихтиёр карда». Султонро ии ҷавоб хуш

«-375 ПЗ

омада, ба инъомот, ки фавқи тахайюлу тасаввур бошад,

эшонро бинавохт. Ва алҳақҚ диданд, ки ҳама рангу бӯи боғ аз шууноти ниами номаҳсури маҷлиси қурб будааст ва ҷавқе аз ин гурӯҳ низ ба таҳорату назофати ахлоқ нисбати бандагӣ ба султон ду-руст карда буданд ва собиқаи ҳаққӣ исбот намуда гуфтанд: «Ба манозили [рафеъа] сууд бояд намуд, то мизбон чӣ такаллуф дар зиёфати меҳмонон кунад. Ва дар хонаи ғайр кадхудо натавон буд [ва ҳарчӣ назди мо ниҳанд, ба эъзозу икром қарибтар бо-шад.]» Сабукбортар ҳам барҷастанд ва ба кӯшкҳо боло рафтанд. Диданд, ки хулосаи ниаму фавокеҳ ва гулу раёҳини он манзили ҷаннатойин дар ин қасрҳо ба зуруфу авонии мурассаъ кашида ва ба тоқу равоқ чидааст.

Хадамаи султон эшонро ба мавоқеи[119] махсус нишоиида, ҳар замоне аз назди султон таҳнияташон оранд ва ба танаққул ва тафаккӯҳ иброму илҳоҳ оранд ва рақсу суруд ва самоъ ороянд. Ва бархе аз ин ҷумла аз ҷиҳати сиқли табиат ва касофати тар-киб натавонистанд, ки ба боло барраванд, лекин ҳоли раванда-гон медонистанд ва назокату латофати кӯшки султон шунуда ва отифату[120] рафъати[121] камоҳӣ доииста ва дар маҷлиси унс ба ху-зур «фавокеҳун ва лаҳму тайрун мимо яштаҳуна+», назди орзу [ва] эътиқод оварда, ночор дар миёни авоми халқ дар боғ мон-данд. Ва неъмати он боғ дар чашмашон ҳақир менамуд, ба фа-вокеҳу раёҳини он илтифот ианамуда, малулу хамул дар сояи дарахтею канори обе қаноат карданду гуфтанд: «Агар ба боло рафтеме, неъмат назди мо ҳозир омадӣ ва дар ин ҷо бояд ки мо худ пазди неъмат равем ва онро биталабем». Пас, неъмате, ки барои он ранҷи талаб бояд бурд, [он] неъмат иабувад, [балки меҳнат бошад:

[Б а й т]

Неъмат он аст, ки бе хуни дилояд ба канор, В-арна бо ранҷ(у) тааб боғи биҳишт[123] 0н ҳама нест.

Ва инон мутарассид бошанд, ки шояд касе аз миёнҷиёни[12',] султон эшонро аз ин миён биталабад ва наим бе тааб бирасонад. Ва аммо авоми халқ, ки дар оп боғ рафтанд, аз шарафи сӯҳбати султон ва иззати

мустанадони ӯ ҳеҷ ёд накарданд ва он ки ёд кард ҳам, гуфт: «Дар сӯҳбати мулуку акобир коми нафс натавон дод ва айши бояду шояд натавон кард ва ба фароғи бол осоиш натавон намуд». Ба эҳрози ҷавоҳиру азхори фавокеҳ ва завохир иштиғол нанамуданд. Ва баъзе то он ҷо ҷамъу захира[125] кар-данд, ки бардоштану бурдан мутааззир буд. Ва баъзе чандон мумталӣ шуда, ки мадори ҷупбиданашон намонд, ки ба фароғат хобиданд ва боз ба доияи исҳол [ва ҳайзаи] табиӣ* саросема бархостанд ва хиёбонҳою чаманҳоро мулаввас гардониданд.

49 АБ – мавозеи

120-121 ДБ – рафъату отифати

122 АБ – султонро

123 АБ – ҶИИОН

12* АБ – миёнҷии 125 АБ – зухр

114

Ва аксаре аз касрати аклу шурби бемавқеъ ва бемуҳабо ба қӯланҷу[126] марази фавоту мамот расиданд. Дар охир ба иллати он ки хазон дар боғ афтод, ё ин ҷамоа ифсоди бисёр карданду боғро мулаввас намуданд,[127] ҳама аз боғ махраҷ гаштанд ва ба манзиле муҳиштар аз аввал мулҳақ шуданд.

Ва аммо хадамаи султон ононро, ки ҳам ба андак иктифо намуда буданд, аз ин миён барчида, ҳам ба амри султон ба кӯшк-ҳо баровbooарданд ва ба зумраи асҳобулямин дохил намуданд.

Дар ин мисол чун истимтоъи наими боғ, омматан алалихти-ёр буд. Зайд, ки эҳрози неъмат накард, аз шарафи нафси ӯ омад ва Амр, ки ҷамъ ва азхор намуд, аз хиссати табиати ӯ буд. Пас, дар ин ҷо разилаи Зайд ва василаи Амр собит нест, балки казия мунъакис аст, ки разилаи ҷамъи Амр сабаби ихроҷ шуд, василаи тарки Зайд иллати идхол. Аммо дар урф ғалат гӯянд, ки «кори фалон аз бади ба гадои кашид ва фалон аз некӣ ба шоҳӣ расид». Оре, ин ҷумла маҳмили неку дорад, ки гӯянд: «Фалон аз шаро-рату хабосат ва сарфи авқот дар маъсият садророи маснади хо-кистари ҳаммом шуд ва фалон аз камоли

таҳорату назофат ва гузориши авқот дар тоату ибодат пешво ва муқтадои аном».

Ва он чи бар итлоқ масал зананд, ғалати авом аст, чунон ки донистӣ аз ихтиёру адами ихтиёр, асҳоби зако ва арбоби даҳо донанд, ки мурод аз ин мисол чист ва кинояю истиораи ӯ далелц чӣ? Лекин абҷадхонони дабистони таълим пай ба румузи ӯ кам-тар баранд. Водӣ ва қуро ва амкииаи муҳиш аввал мағоки адам ва захру батии аббу умм аст. Ва боғ киноя аз дунёи даннст; кӯшку қаср – барзахи олами ғайб ва ҷавори қурб – мақарри сал-танати олами лоҳу ва лоғайр; мунодии амру[128] наҳй[129] – иадими анбиё ва авлиё; султон – зоти баҳт; рангу бӯ – лаззот ва тамат-тӯоти нафсонӣ;истеъдоди муҷоласат – сифати таҷарруди болора-вандагони сулаҳо ва атқиё; хулосаи ниам – аслу рубби ҳар чизе; сиқлу касофат – ғалабаи қувои шаҳвонӣ; таҳорату назофат – изо-лати разоили ахлоқи раддия ва қуввати нафси малакӣ аст; сояи дарахт ва канори об иқтисор ба андак намудан ва қадри зарур иктифо фармудан, миёнҷии лутфи азалӣ ва ҷозибаи ҳақиқӣ, фа-ромӯшии шарафи сӯҳбат – киноя аз ғафлат; коми нафс – ихтиёри хасис бар шариф; эҳрозу азхор – ҳирсу оз; қӯланҷ – марги изти-рорй; фасод – зулму ситам аз ғайри ҳақќ; талвис[130] – олудагӣ бар маосй;бурдану* талабидани марди мустағнӣ – киноя аз сабукбо-рӣ дар ҳисобу итоб бувад.* Манзили муҳиши охир[131] ба водии бӯъду ҳирмон, ё дорулбавори ҷаҳаннам бошад: «Ҳозо мо яътини ал-алим-ул-хабир. Ал-ҳамду лиллоҳ-ил-лазӣ ҳадоно лиҳозо ва мо кунно липаҳтадӣ лавлоан ҳадоно-л-олоҳу. Таммат[4]"». 1296.+

126 АБ – қӯланҷ афтода ба

[12]? АБ – гардониданд

128-129 АБ – авомиру навоҳии

130 АБ – лавс

131 ДБ – СОНИ

115

ДАР ҚИКОЯТИ ФАРОМӮШХОНА+ ВА БАЁНИ[1] ҚУРБИ СОАТ+.

[Навбате муҳаррири сутурро бо ҷамъе аз дӯстоп дар зиёфате иттифоқи маҷлисе афтод. Мизбоп ба тақрибӣ ҳикояте овард, аз он чи бар ӯ гузашта буд. Ва ман чун гӯшу чашм ба ибрат кушо-да доштам, сурати он базмро дар силки тақрир кашидам. Алосса-боҳ ба маҷлисиён кушодам, тааҷҷуб оварданд, ки оп чи навиш-та, хама рост аст, лекин мо ҳеҷ кадомро ин маънӣ ба хотир ху-тур пакарда хосса аз забони мизбони бе забоне, ки умми маҳз буд, пп қадар ҳақоиқ дар когаз писоридан бе фоиҳаи пафҳаи рӯ-ҳулкудус дар нафсат мутасоввир ва мутахайил нагардад. «Золи-ка фазлуллоҳи юътиҳи мап яшоъ ва аллоҳу зу-л-фазл-ил-азим+]».

Аз иттифоқоти ҳасана шабе тарҳи маҷлисе афтода буд, бо ҷамъе аз аъёнзодаи шаҳр ва натиҷаи ашрофи акобир, ки ҳама дар шеваи зарофат ваҳиди аҳд буданд ва дар таври зукот фари-ди аср, асбоби айш муҳайё ва адавоти ишрат муҳанно, акдоҳи роҳ гардоп буд. Бархе махмуру ҷамъе саргарон, мутриб захма бар соз мезад [ва] шоҳид такя бар карашмаву поз:

[Н а з м]"

Қандили булӯру шамъи кофур, Ҳар гӯша муфоди ояи нур. Маҷлис зи фурӯғи шамъ гулшан, Чун рӯз шаби сиёҳ равшан.

Дар фаслу боби маҷлис* гоҳе сухап аз безабтии замона ме-рафт ва душвории касби обу дона ва гоҳе аз хар...ии умаро ва динфурӯшии уламо. Лаҳте муҳовара аз аҷоиботи олам мекардапд ва баёни ихтироoту сииооти бани Одам:

[Қитъ а]'

Килки илоҳӣ чу рақам зад сувар, Маъдани фазлу ҳунар омад башар. Арсаи офоқ аз ӯ зеб ёфт,, Ҳар уқади мушкил аз ӯ во шикофт.

[Ва]" дар он асно мизбон, ки ҷавоне ҷаҳондида буд ва гарму сард чашида ва ба бисёр аз билоди русу фаранг расида ва басе

1 Б – аломати 116

молу мероси бемуоф дар шебу фарози ноф ба итлоф оварда, чуч бухори гарми маи ноб димоғашро бишӯронид

ва синаро дар ил-тиҳоб оҳе сард баркашиду гуфт: «Азизон зубдаи машоҳири шаҳ-ранд[2] ва умдаи маорифи даҳр ва ҳар як[3] бо худ гумоне аз фазлу камол доранд ва Буалию+ Фалотуне+ ба истиқлол мепиндоранд. Дареғ, ки ҷаҳон надидаанд, балки ба ҷаҳон нарасида, балки ҳа-мон аз машимаи раҳим ба ҳуляи пурпеч афтода, чашмаке бозу даҳанаке кушода доранд. [Ва] мазиқи маҳдро хона ва фазои хо-наро ҷаҳон эътиқод карда:

[Н а з м]"

То ба дӯккону хона даргаравӣ, Ҳаргиз, эй хом, одамӣ нашавӣ. Бирав, андар ҷаҳон тафарруҷ кун,, Пеш аз он рӯз, к-аз ҷаҳон биравӣ.

Донистани «фӣ»-дар «ало» – бар-ро илм донанд, тарсеъи «дар Самарқанд гурба ях нахӯрад»-ро ҳунар шуморанд. Бад-ин ду поя халқеро забуии худ гиранд ва дун пиндоранд ва мӯҳмалаке чанд*' дунболи инон гиранд ва ба камоли донишу илм мӯътақи-ди эшон. Турфатар он ки бад-ин илму ҳунар толиби ҷоҳу мансаб бошанд ва нафири «ли-ман-ал-мулк» ба гӯши ҳамгинон бирасо-нанд. Ва боз азаври осмон бинолаид, ки «ба коми эшон чаро давроп намекунад?» Бале:

[Б а й т][4]

Мурғе, ки хабар надорад аз оби зулол, Минқор дар оби шӯр дорад ҳама сол.

Дар шӯрабуме, ки буми шум маскане нагирад, зоғон худро ба шакли товус бинанд. Ва дар мавтине, ки дадгон машғала до-ранд, овози шакол замзамаи ноқус гирад.

Аҳли маҷлис, ки аз фарти истиҷроъ ҳама сар ба дӯшу ха-мӯш буданд ва ҳама тан гӯш, чуи [аз] ин суханон шунуфтанд, сар бардоштанд ва барошӯфтанд. Раги гардан бархост ва баҳсу ғулғула хост, ки «ҳай-ҳай, чӣ мегӯй ва чӣ ҳарза мепӯй?! Ва ғайр аз ин замин, ки мо дар онем,[5] ҷаҳоне мебошад?! Ва ҷуз ин само, ки дар самти мост, ба дигар ҷо осмоне [ҳаст?!] Фаранг чисту Хи-то куҷо ва Халлух кадом ва тотор кӣ ва Макка чӣ?! Ин истило-ҳоте аст, ки шуарои мутасаввифа бад-он киноя аз рӯи зулфу хо-лу хат ва ҷамъу васл гиранд. Оё ин номҳо ва маконҳо

дар хориҷ вуҷуде доранд?! Ва касе ба онҳо расида ва дида?! Мавҷуд гуф-тани ин мавозеъ аз қабили он[6] аст, ки гӯянд: «Чобулқо ва Ҷобул-со [билодони] мавҷудатони фи-л-хориҷ». Ва ин қазия албатта му-холифи нафс-ул-амр аст, чи ҳеҷ кас дар хориҷ бад-ин ду шаҳр парасида [ва надида], маазолика дар афвоҳи омма шӯҳрате до-

2 АБ – асранд

[3] АБ – кадом * Б – Фард

5 АБ – инем

6 АБ – ин

117

рад. Ва халқ аз ин ду шаҳр, монанди Анқо ба номе иктифо кар-даанд, аммо назди аҳли кашф ва мушоҳада Ҷобулқо барзахи ну-зулии арвоҳ аст ва Ҷобулсо барзахи уруҷии ашбоҳ:

[Дар ин гунбази содаи шишаранг, На тимсоли Рум аст пайдо, на занг. Зи хосияти нашъаи иттифоқ Димоғест шӯрафкани ҷуфту тоқ. Ба ҳар ҷо равӣ, гарди ваҳшатгарист, Ба ҳар сӯ назар баркушой, парист. Нигоҳе, к-аз ин шишаи эътибор Мае нест ғайр аз парӣ ошкор. Ҷунун гард дорад ба вайронае, Паре мезанад мавҷ дар хонае. Бисоти хаёле ба ҳам чидаем, Харобест, маъмура номидаем.[7]

Чӣ хонад кас аз лавҳи холӣ рақам, Нуқуши сароб аз парӣ нест кам. Чӣ рангу чӣ гул – олами ибрат аст, Чӣ аксу чӣ ойина – як ҳайрат аст.]

Пас, тақдир он ки назар ба заъми ту гайр аз ин шаҳру қиш-лоқ, ки мо дар онем, шаҳре бошад, ки ту дар он рафтаӣ, боре баршумур, ки ба куҷо расидай ва чӣ дидай?»

Мизбон аз*~ истимои ин суғрою кубро ва натиҷаи он лахте мутаҳайир шуда*", музтариб-ул-аҳвол[8] гардид ва кайфи нашъа аз сараш парид ва бо худ мегуфт: «Сухани ин азизон, албатта, бе маъхазе нахоҳад буд ва ин инкор бе ваҷҳе на. Мабод[9] ки он чи ман дидаам ва расида, хобе ё хаёле бошад?! Ва он маконҳо, ки ман рафтаам, тасаввурӣ буд [ва] ваҳмӣ?! Ва филвоқеъ мӯҳта-мал аст, ки ман худ асло* аз Бухоро набаромада бошам ва ба ҳеҷ ҷо нарасида.

Ва он чӣ бар сари ман афтода ва гузашта, та-хайюлӣ бошад ва намуде бебуд. Бо ҳама бӯъди масофат агар ин ҷо будам, чаро он ҷо рафтам ва агар он ҷо будам, чаро ин ҷо омадам?

Будем дар икроҳу надонем чӣ буд, 3-ин омадану будан,[10] рафтан[11] мақсуд.

Ва аз ин ҷинс ахбор дар қисасу ахбор[12] бисёр навиштаанд, аз қабили дар чашмае даромадан ва худро дар саҳро[13] дидан ва зан кардану бачча овардан ва солҳо дар шаҳре муқим будан ва боз дар маҳалле ба об фурӯ рафтан ва аз мавзеи аввал барома-дан, ки ин вақоеъро дар басти замон дида буд. Ва мисли золик,ч ҳадиси меъроҷ ва рафтан ба самовот ва дидани биҳишт ва аҳвр-ли аҳли дӯзах, маҳшару ҳисоб ва омадан,[14] ки занҷири дар ҳануз

[7] А – нодидаем

8Б – музтариб-ул-ҳол

9 Б – мабодо

ю-п АБ – рафтану будан

12 ДБ – таворих

13 АБ – саҳрое И АБ – бозгашт

118

меҷунбид ва боз макони истиҷоъ гарм, ки дар басти замон ин ҳа-ма вақоеъ[15] афтода[16] бошад. Ва мадори муддати ин сиярҳо ба санаи илоҳй мегардад, ки азалу абад дар он ҷо як сон аст ва мо-зию мустақбалро дар он маҳалл гунҷоиш[17] намебошад. Ва мум-кин аст, ки он чи ман дидаам ва расида, дар басти замоне бо-шад? Пас, чӣ навъ пеши иион изҳори саргузашт кунам ва баёни молихӯлиё, ки инҳо ба ҳар муқаддимае[18] эътирозе оранд[19] ва маро ҳайрат бар ҳайрат афзояд?! Ва аввал бояд ки суоле кунам, то чӣ ҷавобам диҳанд, онгоҳ агар [чӣ]" чизе пурсанд, мувофиқи он аз дидаву шунида ба маърази таҳрир меоварам[20] ва илло ҳам-чунон хомӯш [бошам]":

Ба пире расидам дар ақсои Юнон,
Бад-ӯ гуфтам: «Эй он ки боақлу ҳушӣ,
Ба мардум чӣ беҳтар ба ҳар ҳол?» – Гуфто:
«Ҳамӯшй, хамӯшй, хамӯшй, хамӯшй!»

Опгоҳ лаб ба такаллум[21] бикушоду[22] гуфт:

«Азизон турфа тақрире доданд, ки ман он чи дар дил дош-там, фаромӯш шуд ва забони баён аз нутқ хомӯш. Пас, агар ин даъвои шумо, ки ғайр аз ин замин замини[23] дигар нест, асле до-рад, ин мардуми мусофир, ки мо дар раставу бозор мебинем, аз румию фарангӣ ва хитоию теронӣ,[24] инҳо киёнанд ва аз куҷоанд? Ва аз ҳар касе пурсем, аз мавзеъе нишон медиҳанд».

Маҷлисиён аз ин суол бихандиданд ва гуфтанд: «Турфа мар-де сафаҳу беақлӣ! Надонӣ, ки дар ин замин ғайри ин ашхос, ки дар ин маҳфил[25] ҳозиранд, оё шахси дигар дар хориҷ мебошад[26] ва мутанаффиси дигар мавҷуд мешавад, ин одамакҳо,[27] ки дар назари ту дармеоянд, қуввати ваҳм дар тахайюл ба сурати шахс онҳоро[28] ҷилва медиҳад.[29] Дар ҳақиқат инҳо[30] одамӣ нестанд, ғӯ-леанд инсоисурат ва одамеанд саробсират. Муҳовара ба онҳо[31] аз қабили муколамаи нафсию[32] зеҳнӣ аст,[33] ки «ман ба фалонӣ ин сухан гӯям, ӯ инчунин хоҳад гуфт. Ва агар вай ин ҷавоб ди-ҳад, ман ин рад хоҳам гуфт». Дар ин ҷо ғайри муфаккир каси дигаре нахоҳад буд. Ва ҳол он ки ин шахс дар зеҳни худ мучо-дала ва мунокашаи фаровон ба ашхоси касира оварда».

Мизбон аз ии муқаддима мутаҳайиртар шуда, оҳ мекашид

15-16 АБ – вуқӯъ гирифта

[17] АБ – гунҷоише

18-19 АБ – муқаддима эътироз доранд

20 Б – дароварам

[21] Б – табассум

[22] Б – бикушод ва такаллум оғоз карду

23 АБ – замине

[24] АБ – теҳронй

[25] Б – маҳал(л)

26 Б – бошад

27 Б – одамҳо

28 Б – онҳоро дар

29 Б – медарорад

30 АБ – онҳо 3! АБ – инҳо
32-зз АБ – нафсй бувад ва зеҳнй
119
ва чашм мегардониду каф ба ҳам месуд. Ва наздик буд, ки сав-дои ҷунун ба димоғаш сууд кунад.
Асҳоб гуфтанд: «Ҳоло, он чӣ аз дурӯгу рост, ки дорӣ, пеш ору баргӯ, ки ба куҷо рафта, ё дар хоб чӣ дидай?»
Мизбон боз туғён карда, хост, ки аз ин миён худро ба кано-ра гирад ва аз кашмакаши ёрон халосй[34] ёбад.[35] Ҳар кадом ба доманаш овехтанд ва иброму илҳоҳ оварданд, ки «он чӣ гӯй, тас-диқ кунем ва муораза [ва мудохала] нанамоем». Ночор шуда, баъзе аз умури аҷиба ва саноеъи ғариба, ки дар Фарангистону Рум ва Рус дар ин наздикӣ шуюъ ёфта [буд], тақрир дод: аз ро-ҳи оҳанӣ ва киштию аробаи оташӣ ва телагироф [барои гирифта-ни хабарҳо] ва тӯпу туфанги ҷадид ва низоми оташхоиа ва на-мудани аъҷубҳо дар чароғони шаб ва базмхона ва рафтани сад фарсах роҳ ба бист соат ва бисёрии асокиру номаҳсурии тӯпу ғанбура, ки шарҳи ҷузвиёти ин саноеъро дафтарҳо бояд.
Аммо баёни куллиёти он низ ба ҷое барнамехӯрад, зероки анқариб диданӣ аст ва ба ҳама билод шуданӣ. Ҳарифон бар хар муқаддима аз ин тақрир инкоре мекарданд ва эътирозе болиғ меоварданд, ки «ғайр аз асокири давлати мо дар ҷаҳон аскаре[36] мебошад, ё мисли адовати ҳарбу таъни мо дар дигар ҷое асбобе омода бувад?! Ғайр*~ аз басти дор санъате*" ва ҷуз аз даври угур сӯҳбате мофавқ мутасаввир бошад!»
Мизбоп [чун аз нақизу радди сухани ёрон оҷиз буд,] дар[37] аксари муқаддимот муҳаррири сутурро ба шаҳодат мекашид, ки агар бовар надоред ва дар шак бошед, аз меҳмон пурсед, ки вай дидааст ва [хуб]" шунида ва медонад [ва дар аксари ин маорику маҷолис расида ва хуб медонад.]
Ва ман низ дар он чӣ дида будам ва яқин дописта, гувоҳи медодам. Маҷлисиён, филҷумла, аз инкор суст мешуданд ва дар тараддуд меафтоданд, ки яҳтамил мисли

ин чизҳо дар хориҷ ву-ҷуде дошта бошад ва вукӯъи ин хабарҳо имкон-ул-ҳаққи умури ғариба, ки дар диёри куффор алҳол ҳодис шуда. Агар касе аз хо-риҷ он ҷо равад, то мукаррар набинад, дар шак бувад.[38] [Ва] аз камоли аҷобат дар вуҷуди он мутайяққин набувад.[39]

Масалан, навбате, ки ба рафоқати сафорат ба пойтахти им-перотури Русия[40] иттифоқи вуруд афтод, рӯзе дар авоили чиллаи замистон таклифи сайри чаҳорбоғи[41] султопӣ карданд. Рафтам. Роҳ ҳама барф афтода* буд ба қадри се арчин[42] [ва] нафас ҳини хурӯҷу духул дар майдони ком аз ях меафсурд.

[Ва] чун ба чаҳорбоғ даромадем, дидем аснофи гулу раёҳин шукуфта ва ашҷори [бузурги] муртафеъ гул оварда, обҳои ҷори фаввора ва кӯҳсори [пур аз гулу лола] ба ҳар самте афтода, мур-

------------------------4------------------------

34-35 Б – халос монад

36 АБ – аскар

37 Б – даври

38 ДБ – бошад

39 Б – нашавад

40 Б – рус

41 Б – бОРИ

42 Б – оршин 120

ғоне хушилҳон тасбеҳу тақдиси офаридгор мегуфтанд [ва ҳар ка-дом ба сшёнаи худ байзаву чӯжа оварда.] Ва болои ин чаҳор-боғ ба ойина пушида буд ва ҳавои тобистон [ва баҳор] дар он ҷо маҳфуз буд [ва масоҳаташ тақрибан шонздаҳ таноб меомад. Ва] ман чун борҳо бад-он ҷо расида будам, худдорӣ мекардам, аммо руфақо аз дидани ин авзоъ[43] мутаҳайир[44] буданд [ва] вуқӯи хо-риҷии онрэ бовар намекарданд ва нақши саробу ашёи маснӯъ гумон мепамуданд.[45] Ва ҳар баргу[46] гулеро[47] ба даст [мемоли-данд ва] масос мекарданд, ки «оё ин ҳастӣ[48] бебуд аст, ё чизе аст, ки аз латтаву коғази рангип намудаанд?» – Воқеии баргу гул медиданд. Ман мегуфтам: «Дарахтҳо бад-ин азамат ва раёҳин бад-ии

назоҳату назокат маснӯъ набошад, балки махлуқ аст». Онҳо дар шакку яқин мутараддид буданд, чупки*ˉ аввал бор буд, ки дида буданд.* Ва ман худ низ дар дафъаи аввал ва сонӣ му-тараддид будам ва бо худ мегуфтам: «Яҳтамил, ки найранҷ[49] ва ё симиё бошад.[50] Ва чун дар ҳар бор он ашкол биайниҳи аввал маръӣ мешуд, шакк ба яқин мубаддал шуд.[51]

Дигар, мизбон ҳикоят кард, ки дар ҳамаи Фарангистон хо-наҳо омода_ кардаанд ва бар он касон муваккал мебошанд ва он-ро «фаромушхона» мегӯянд. Ва касе, ки дар ои хоиаҳо[52] дарша-вад, ба «фаромушонӣ» мулаққаб мегардад.[53] Ва ҳафтае як-ду бор касон дар он ҷо ҷамъ мешаванд барои духул ва дигар вақт[54] маъзун ба даромадан[55] нестанд. Ва ҳаркӣ хоҳад, ки дар ои хона дарравад, ба девонхонаи он ҷо касои ҳастанд, ки ба қиёфати он шахс менигаранд, агар қобилияти[56] духул дорад,[57] бароте ба дасташ медиҳанд ва диноре меситонаид. Чун дар он хопа дарояд, баъд аз ду-се соате бармеояд, вазъу хулқ мутағайир шуда. Ле-кин ба ваҷҳи аҳсан, ки баъд аз он дурӯғ намегӯяд ва пифоқ на-мекунад ва кариму раҳим ва шафиқу ҳалим мешавад. Хосса ба касоне, ки дар он хона боре даромада бошанд, агарчӣ ғайри ди-ну мазҳаби ӯ бувад, ба ҳамдигар оп ҳама исору шафқат доранд, ки агар яке аз дигаре сар хоҳад, дигаре музояқа накунад ва ба зари дигаре он дигар «кайфа яшоу+» мутасарриф бошад ва боз-хосте дар миён наёяд. Ва аҷабтар[58] он ки аз ин ҷамоа агар гоҳе ба ҳамдигар нарасида бошанд ва иадида, илло ин миқдор ки ҳар кадом дар вақте дар он хона даршудаанд, ҳамин ки ба ҳамдигар бархӯранд, ҳамдигарро бишипосанд, ки ин «фаромӯшоиӣ» аст. Ба ҳамдигар чун ёру бародар уфтаид ва сӯҳбат доранд ба навъе,

[4]3-44 АБ – саноеъ ақл ба бод дода мутуҳайир гашта

45 Б – мекарданд

46-47 Б – баргро

[48] АБ – ҳайате

49-50 ДБ – маснӯӣ бошад ба тариқн найранҷ ва симиё

[51] АБ – мегашт
52 Б – чоҳо
[53] АБ – мешавад
[54] АБ – авқот
[55] АБ – духул
56 Б – қобили
[57] Б – бошад
58 Б – аҷибтарин
121

ки гӯй бисёрҳо бо ҳам будаанд. Ва молу ҷон ба ҳамдигар маб-зул фармоянд.

Шоҳиди ин мақолро яке аз «маҷлисиён» гуфт: «Ман дар Калката дидам, ки яке аз губурнаи фаранг бар тахти мурассаъ болои фил савора[59] меомад[60] ба таҷаммуле ҳарчӣ тамомтар. Ва ба ақтоъи бисёр аз мамолики Ҳинд фармонраво буд ва худ <<фа-ромӯшонй» шуда. Дар ин ҳол[61] дар ақсои[62] кӯча «фаромӯшонӣ»-и дигарро дид, ки жӯлидаву гаргин меомад, худро рост аз болои пил андохта, бидавид ва бо ӯ мулоқоту хушпурсӣ карда, ба одо-бу эъзози [ҳарчн тамомтар] даст ба даст гирифта омада, ба болои фил дар назди хеш ҷой дода, ба қӯши худ мурочаат намуд».

Дигар гуфт: «Яке аз равофизро дидам, ки собиқ дар рафз ғулувви тамом дошта, баъд аз он ки «фаромӯшонӣ» шуд, тарк намуд. Аз сабаби он суол намуданд, гуфт: «Зиндагонро бо мур-дагон чӣ кор аст, магар дуои хайр?» Ва аҷибтар он ки ҳарки «фаромӯшонӣ» шавад, аз ҳақиқати он хона ҳеҷ хабар надиҳад ва аҷоиби онро нагӯяд. Агар суол кунӣ, гӯяд: «Худ даро ва бубин, он чӣ диданӣ аст ва бишунав, он чӣ шунидани». Бисёр касонро ба қатл расониданд ва ба куштан таҳдид намуданд, «сар бигу-зошту сир надод». Ва басе аз марду запро ба маблағҳои хатир ваъда доданд ва ӯ ҳам ҷазм намуда, ки он чи дар он ҷо бубинад, бигӯяд; чунки баромад сарпӯш аз табақ барнадошт ва зар пеши хасм бигузошт.

Ва чун ҳақиқати ҳоли ин санъат, камоҳӣ, равшан нест, мар-дум ба духул дар он ҷо ба худ метарсанд.

«Муқаддиман ричлан ва муаххиран ухро+», мебошанд ва ҳар касе ҷуръати духул наме-тавонад оварад ва дар авқоти духул гоҳе як шахс ва гоҳе ду ва гоҳе се пайдо мешавад. Ва баъзе авқот кас ба ҳам намерасад, ки дохил кунанд.

Ва аз ҳар миллат, ки касе «фаромӯшонӣ» шавад, аҳли он ҳукм ба куфраш кунанд.[63] Ва ӯ он ҷамоаро мисли гову хар пин-дорад ва дар маҳалли одамият насанҷад. Назди ӯ одамӣ касе бу-вад, ки «фаромӯшонӣ» бошад. [Ва] аз ин ҷиҳат дар ҳамаи маҳка-маҳои Ҳинд ва Фаранг агар «фаромӯшонӣ» шоҳиди даъво ва мухосамае гардад, ҳукком беғоила қабул кунанд ба эътиқоди он ки вай дурӯғ нагӯяд ва нифоқ наварзад. Ва дар маҷлиси акоби-ру ашроф азизу мӯҳтарам бошад. Ва бо он ки ғайри «фаромӯ-шонӣ» бувад, ҷуз ба амри маъқулу маҳмуд рафоқат накунад ва илло хомӯш бувад».[64]

Мизбон чун сухан бад-ин ҷо расонид, асҳоб гуфтанд: «Ту худ чаро дар он хона дарнарафтӣ?» – Гуфт: «Танҳо будам, тарси-дам, ки дар дину мазҳаб ихтилоле орад. Ҳоло шумо, ки даъвои истиқлол дар фазлу камол доред, дар ин қазия чӣ меандешед[65] ва мазмуни инро бар чӣ маҳмил мениҳед? Фарангнён дар ихти-

И АБ – нишаста

[60] Б – меояд

01-62 АБ – кавкаба дар аснои

[63] Б – мекунанд

[64] АБ – бинишинад

[65] АБ – мегӯед 122

рои ин ибдоъ чӣ фикр кардаанд ва дар эҷоди ин найранг чӣ таъ-бия ба кор бурда, манофеи он дар мулку давлат чӣ, натиҷаи он дар мазҳабу миллат кадом? Ва сабаб чист, ки ҳама донишу фар-ҳанг махсуси ҳукамои фаранг шуда? Ва иллат чӣ, ки ҳама до-поёни мо гарангу данг?!

[Н а з м]" Мо сияҳбахтон магар фарзанди Одам нестем?!

Ҳарифонро ба сабаби ҳузури гувоҳу байина чуи маҷоли ин-кор набуд, лахте ба луҷҷаи андеша фурӯ рафтанд,

гавҳари мурод ба каф наёмад ва ба ҷавобе кофию шофӣ мулҳам нагаштанд [ва] ба аҷз мӯътариф шуданд, ки «шояд ки ғайр аз шаҳри мо чунин шаҳрҳо бошад ва дар он чунин ҳунарварону донишмандон бо-шанд ва мо надонем».

Онгоҳ мизбон аз ин аҷзи ёрон ҷуръате дар забони баён ба ҳам расонида ва каф ба даҳон оварда, бе муҳобо ба тавсифи давлату шавкати расӣ[66] ва фарангӣ лаби изҳор кушода, дафтари таърифи ҳикмату санъати эшон дар миён ниҳод ва безабтии дав-лату низоми ӯзбакия ва бе вуқуфии донишварони ин билодро сармояи зиҳку афсӯс гардонид, ки маҷлисиён ғарқи арақи инфио-лу хиҷолат гардиданд. [Ва]" бо муҳаррири сутур ишора карданд, ки «туро дар идроки ҳақоиқи умур дасте аст ва зеҳни туро дар дарёфти бутупи маонӣ иишасте. Агар ба муқаддимае пеши роҳи муориз барбандӣ[67] ва шояд ба пақзе хотири мунокиз бишиканӣ, ҳама дилҳо баркушояд».

– Гуфтам: «Ҳала ҷамоаи бедину бехирадро назди азизон масито[68] ва зумраи аблаҳу нодонро пеши дӯстон мадҳ мафармо.[69] Ва ба бисёрии аскар ва тӯпу туфанг давлати куффорро бар шавкати ислом тафаввуқ мадеҳ ва ганҷковӣ ва ёфтани рамузи обу хок ҳикмати Юнонро бар миллати имон тағаллуб манеҳ. Аз падонистапи чизе маҷҳулулкайфият пуқсони ақлу[70] илм лозим на-меояд, ки уқало ба илми маҷҳулот камтар шуғл кунанд, магар ки илми биваҷҳип мо+ восита шавад. Ва моро лозим иест, ки ба шикофтани рамзи ҳикмате, ки худ надидаем, мутасаддӣ бошем».

– Гуфт: «Оиҳо чӣ навъ ии ҳикматҳоро ёфтаанд ва ба камо-лу изҳор расопида?»

– Гуфтам: «Онҳо аввалан илми «биваҷҳин мо+» дар он ҳик-мат ба воситаи ирс, ё касбу тараддуд пайдо кардаанд, [ва] сони-яп нзҳор намуда. [Ва] аз барои иттисоф ба илму ҳикмат шарт нест, ки банда илми аввалину охирин бидоиад. Ва агар билфарз ҳам бидонад, ба воситаи доғи ҳудус ва имкон боз ноқис бошад: «Ва мо утиҳим мин-ал-илми илло қалилан+».

Набинӣ, ки дар рустоқ донишмаидои ҳастанд, ки ба

бисёрии

66 Б – Русия; А – русй

67 Б – бандй

68 Б – мастой

69 Б – мафармой

70 Б – ақл дар

123

ҳикам ва масолеҳ, ки дар шаҳр аст, воқиф нестаид, [маазолика] эшонро доно мегӯем ва ба илм меситоем.

Ва дигар он ки ҳар заминро хосияте аст ва аҳолии онро қо-билияте. Ва ҳикмати ҳукамои он бар тибқи мизоҷу ҳавои* он ма-кон хоҳад буд ба андозаи маслаҳати халқ.

Ва ҳакими туркро лозим нест, ки татаббӯи ҳикмати Ҳинд ё Фаранг намояд, ё билъакс сувари илмия ба андозаи ҳикмату мас-лаҳати халқ «марратан баъда ухро+» аз олами мисол нузул ку-над ва дар миръоти зеҳни софии ҳаким баъд аз таваҷҷӯҳ мурта-сам гардад: кай ва куҷо моро ҳараҷе афтод, ки барои тадоруки он тараддуду таваҷҷӯҳ оварда бошем ва илми оп ба мо ҳосил нашуда?! Масалан, замине, ки мо*" дорем, ҳеҷ вақт дар он роҳи оҳан ва аробаи оташй барнамехӯрад, зероки замини мо маҳдуд аст ва муҳоташ маълум. Агар хоҳем, дар муддати андак ба асбу уштур онро давр хоҳем кард. Ва кори мо муфзй ба ҳараҷе нест, балки эҷоди роҳи оҳаи ба мо ҳараҷ аст. Чунки замини мо васати маъмура аст, касрати анҳору ашҷор ва бисёрии тилолу кӯҳсор монеъ аст. Бояд ки барои обод кардани роҳе замини мазореи бис-ёрро хароб гардонем.

Ва дигар, баҳр иадорем, то[71] дар он киштии оташй бакор ояд.[72] Ва он чӣ назди мост, наҳрҳо аст, ки мумкин аст, ки*" бар он ҷиср бапдем, индалҳоҷат завракҳои кафида ва киштиҳои да-ридаи мо кифоя мекуиад.

Пас, донишвароии мо чӣ гуна ба осонӣ ва тасҳили амри му-РУРУ убур кӯшанд ва куҷо барои маслаҳати он таваҷҷӯҳ ва саъй мабзул памояпд,[73] ба хилофи Руму Фаранг ва Рус, ки бастати мамолик ва вусъати баҳр ва бисёрии ҷидолу пархош ва лаш-каркашию дурии мақосид

ва харобии дашт аҳолии эшонро ба таваҷҷӯҳ андохт, то сувари ин йшоот аз макмани бутун ба ман-сабаи зуҳур анҷомид. «Назаран ило ҳозо+», фазли онҳо бар мо лозим иамеояд ба ҳеҷ боб. Ғоят он ки онҳо тараддуду талаб иа-мудапд, ёфтанд ва мо накардем [ва] нарасидем. Ва ҳар кадом дар талабу адами талаб маъзурем. Басти мулк низ мавқуфи талабу тараддуд аст ва он ҳам амре ихтиёрӣ аст:

[Б а й т]"

Нуқсон зи қобил аст, вагарна аладдавом Файзи кароматаш ҳама касро баробар аст.

Ва ҳамчунин дар саноеи ҷадида ҳол ҳамин аст, ки фаран-гиён дар ҳеҷ поя аз талаб мавқуф нашуданд, чи ғарази ободии дунё доранд. Ва қиблаи томи эшон ғафлати тамом аст. Балки ғараз аз вуҷуди эшон низ обод доштани ҷаҳон аст ва зоҳир сох-тани ҳақоиқи олами* аҷсоми касифа, [то кӯрбасиратон нагӯянд, ки «ии хоки сиёҳ барои чӣ офарида шуд?» Ва бидонанд, ки ин

71 АБ – КИ

[72] Б – барем

73 ДБ – доранд

124

туда ғабро хокистарест шуъла дар бағалу сангмайдаи зартоб дар канор ва чиркин садафе дурри ғалтон дар камар. Аз ин ҷиҳат ҳукамои Юион дар зоҳири ии хок ҷомаи сиёҳ иктифо намуданд ва тавағғул дар маони ва хавосси он оварда, ҳамаи хавосси му-ддаъи дар онро ба имтиҳоиу изҳор расониданд. Ва гавҳари ҳама ашҷору асмор ва [аҳҷору]' азҳор ва натиҷаи ҳамаи уюну биҳорро дар қайди забту сабт кашиданд ва осори эшонро дар шишаҳо гирифтанд. Масалан, мо барои исҳоли баъзе ихлот даҳ мисқол хасу хошок таҷаррӯъ кунем, эшон ба як қатра оварданд. Боз бад-инҳо иктифоъ нанамуда] аз*~ ин ҷиҳат* гуфтанд: «Чаро одамй мемирад ва ҳикмате бояд, ки намирад?! Ва чаро дар х,аво раф-тани одамй муяссар нест, санъате бояд, ки биравад?! Филвоқеъ, ба саъю тараддуд рӯҳ дар [баъзе] аҷсод [аз мурғон] оварданд[?4] ва то шаст фарсах роҳ [ба асбоб] дар ҳаво рафтаид. Ва ба

расад болои куран Моҳ ва Муштарӣ ва Зуҳал кӯҳу мағора ва чашма ва ҳайвонот исбот кардааид. Ва боз тараддуд доранд, ки ба болои кавокиби сайёр бароянд. Ва [билҷумла] ба иҷтиҳод рамузи бар-ру[75] баҳрро[76] бишикофтанд ва имтиҳон карданду ба амал овар-данд. [Ва астори асрори афлок ва анҷумро, камоҳӣ, ёфтанд.] Ма-салан, кимиё, ки дар миёни мо ҳамчу Анқо номе дорад ва он ки дар баҳри он[77] фурӯ равад, хушк берун меояд. Эшои[78] дӯкконҳо рост карда, мопанди яҳудии пилгар, ки калова аз хум [сурху зар-ду] кабӯд берун орад. Мису[79] оҳан ва оп чи хоҳанд,[80] дар хумҳо фурӯ баранд [ва] фаровон физзаи холис ва заҳаби аҳмар берун оранд, ки ҳосили якрӯзаи он маҳсули яксолаи кон бувад. Охир, тюмурдани одамӣ амри мумкин-ул-вуқӯъ аст. Ва боло рафтан дар ҳаво ба фарзи тартиби асбоб мумтанеъ не, ҳеҷ ҷои уҷобат надорад. Ва аҷаб ои ки оқил бад-он ба тааҷҷуб орад, балки аҷаб он бувад, ки ҳаким бояд ки маҷмӯи модда ва ҳаюлои олами ул-вӣ ва суфлиро кашф купад ва ҳақиқати онро дарёбад, ки инҳо барои чӣ махлуқ шудаанд[81] ва ҷиҳати чӣ*? Ва асли онро[82] бита-лабад, ки обҳо аз кадом баҳр аст ва ин гулҳо аз кадом гулзор? Ва ҷӯёи ӯ шавад ва маҳв дар асл гардад. Ва илло сувари улуми ғариба ва моҳияти фунуни ачиба ҳарчӣ азалаи ва абадаи дар сафҳаи коипот муртасиму манқуш шавад ва дар либоси вуҷуд дарояд ва ҳарчӣ дар ақли уқало даромадааст ва дармеояд, ма-водди он аз лавҳи маҳфуз доимо дар ойипаи олами мисол мурта-сим аст, «мавҷудап кона ав маъдуман+» ва шабаҳи он дар олами маҳсус иазди таваҷҷӯҳ мутаваҷҷеҳи «ло-зол+» дар ойинаи хаёл мунъакис мегардад [ва] пазди сарфи асбоб аз қувва ба феъл ме-ояд. [Ва] бодию[83] шаҳрӣ, уммию закӣ дар ахзу иктисоби ои мух-

[74] АБ ■ – даровper даровардаид 75 – 76 АБ – баҳру бар (р)

[77] АБ – ӯ

78 ДБ – ЭШ0НҲ0

79-80 АБ – эшон низ он чи хоҳанд аз мису оҳан

81 АБ – гаштаанд

82 ДБ – ЭШОНрО
83 Б – рустой ва
125
торанд, махсуси баъз ва дуни баъз нест. Олами мисол барзахест миёни[84] олами ғайб ва шаҳодат, ки рӯе ба олами муҷаррад до-рад ва рӯе ба олами муқайяд. Вазъи он маҳз аз раъфати омми ҷаҳондори таоло ва тақаддус аст, ки ҳар касе истеъдоди он на-дорад, ки ахзи илм аз лавҳи маҳфуз кунад. Истеъдоди ахз баъд аз иттисоф ба сифати таҷарруд ҳосил мешавад, ки дар ин марта-ба шахс мӯҳтоҷ ба илм нест, [балки ӯ айни илм аст] ва ҳақиқати ашё дар ин вақт[85] назди ӯ маълум аст. Ва ӯ ғарқаи дарёи ваҳ-дат бувад ва мабҳут аз нашъаи бодаи айният. Ва аммо муқайя-дони салосили таркибро бевосита миръоте қариб, ки наздик бу-вад ва олами муқайяд, ифодаву истифодаи илм мутааззир бу-вад, чи бе илму дониш олами аҷсом сурати ободӣ нагирад.

Фалоҷарам, ойина пеши олами муҷаррад ниҳоданд ва сувар-ҳои улуму фарҳанг дар он рехтанд ба сабаби муқобалаи лавҳи илми азалӣ, то ҳар касе ҳарчӣ хоҳад, аз он ахсу иктисоб намо-яд ва ба масрафи иморати ҷаҳон ба кор барад. Ва он чи муста-фидони файласуф аз он ҷо ахз кунанду ба амал оранд, аз аъҷаб-ул-аҷоиби ин ойина зарае ба нуқсон нарафта бошад. Боз ҳамчу-нон бар анвоъи мамлӯв бувад, ва ҳамчунин то қиёми растахез ончӣ аз умури аҷиба ба изҳор расад, боз аҷибтар аз он дар ин миръот муртасиму манқӯш бувад. [Васубҳона-л-лази куллу уқу-ли-л-уқолои фӣ камоли илмиҳи.]

Ҳукамои исломӣ диданд, ки бадоеъ ва саиоеъи олами ано-сир чун нақше бар об аст ва саробе бе об ва шуунотс аз олами мисол, ки партаве аз лавҳи илм бар он задааст ва дасти иҳотаи ҳеҷ аҳаде ба ҳифзу забт ва ахзи он қодир нест ва ба ҳеҷ мартаба ба мунтаҳои он расидан мутасаввир не. Ва хок аз бом фуруд овардану ба саҳни хона андудан, равиши хирадмандонае на.

Фалоҷарам, чашм аз ҳарчӣ зери арш аст, пӯшиданд ва ҷӯёи асли асл шуданд, то туғрои «ва ман юъто ал-ҳикмата

фа қад ӯтия хайран касиран+». Маншури маносиби давлат ва иқболашон омад.[86]

Ин кори давлат аст, нигар, то киро расад.

[Ва] аммо доноёни Юнон аз ҷиҳати нуқсони фитрат ва ғала-баи шаковат ба шикофтани ҳақоиқи рангубӯ гирифтор монданд. Ва ба андешаи «ин чаро шуд ва аз ии чӣ зояд ва аз он чӣ ояд?» – умри гиромӣ ба бод доданд [ва] абас корест, ки карданд ва боз минбаъд мекунанд: «Ва ман юзаллилуҳу фа ло ходӣ лаҳу+».

Ва нек монанда бувад ҳоли эшон ба ғуломе, ки мазди итоби[87] мавло мегуфт: «Эй мирзо, бигузор маро, ки фикре дорам». Хоҷа дар арзи роҳ, бинобар доияи истироҳат, ё гузориши шуғле мар ғуломро таҳдид кард, ки «бедор бош ва муҳофазати сутур [ба во-ҷибе] кун, кн шаб бегоҳ аст ва ҳаромӣ дар раҳ мабод, ки даст ёбаду асбат бибарад ва[88] пиёда монӣ ва [ҷулу ҷиҳоз ба гарда-

[84] АБ – байни

[85] АБ – ҳол

86 Б – ОЯД

[87] АБ – хитоби

88 АБ – ки



нат бор шавад, ки] ҳалок шавӣ». Ғулом аз панди мавло мута-наббеҳ нагашта, инон ба дасти ғафлат дод. Алассабоҳ, ки бар-ҷаст,[89] сутурро дар охур надид, дид, ки ҷулу ҷиҳози асб монда* [ва аҳмолу асқол истода] ва асб рафта. Ҳар тараф давид, мат-лаб ба даст нарасид, мутаҳайир [шуда] ва дар фикр афтода буд, ки хоҷа омад. Дид, ки ғулом ҷиҳози асб пеш ниҳода [ва] сар ба китф додааст.[90] Бонг барзад, ки «Ҳон, сутур чӣ кардй?» Саросе-ма сар бардошту гуфт: «Эй хоҷа, амон бимон маро, ки фикре ме-андозам[91]». – Гуфт: «Эй бадбахт, чӣ фикр меандозӣ?[92]» – Гуфт: «Дар таҳайюрам, ки неши хорро дар биёбон кӣ тез меку-над? – Гуфт:[93] «Туро кӣ фармуд,[94] ки ба коре беҳуда фикр ку-нй[95] ва сутурро ба зиён диҳӣ?! Талхии заҳри мор, тезии неши хор дар ӯҳдаи тарбияти раббуннавъ аст».

– Гуфт: «Эй хоҷа, пас писк дар рӯдаи гӯспанд кӣ метобад, ба шакли воҳид ва вазни яксон?» – Гуфт: [Эй аблаҳ,] қуввати дофиа ба ҳарорати ғаризӣ оп сурат эҳдос мекунад! [Онгоҳ муш-те дигар бар фарқаш ниҳоду гуфт:] «Эй аблаҳ,[96] ин маҳалл чӣ ҷои суолу ҷавоб аст, чӣ навъ ғафлат рӯй додат, ки аз боз шуда-ни сутур бехабар мондӣ?! (Акнун чулу ҷиҳози сутур ба гардани ту бор кунаму дар пеш андозам. Ғулом] мегуфт: [Як бори дигар] амон бимон, ки фикре дигар* дорам». – Гуфт: «Он чӣ фикр аст?» – Гуфт: «Тухм дар мақъади мокиён [ва соири мурғон] кӣ мебан-дад?» Тозиёна бар сари ғулом ниҳод, ки «Эй*~ ҳаромзода*, ман аз ту чӣ[97] суол мекунам,[98] ту[99] дар ҷавоби[100] ман саволи[101] бе-маънӣ меорӣ! То[102] он ки ҷулу асбоби сутур бар гардаии ғулом бор шуда, пиёда монд.[103]

Фикру тааммуқи фарангиён дар шикофтани рамзи ҷавоҳири баррию баҳрӣ ҳамон ҳукми тафаккури ғуломи нодон[103а] дорад, ки ба сахати мавло гирифтор омад ва гаронбор шуд ба воситаи мусоҳала дар фармони мавло.

Ҳамчунин инсонро ба дунё оварданд, ки касби илму маъ-рифат кунад ва ба ибодати офаринандаи хеш шуғл[104] гирад[105], то @а вай руҷӯъ[106] кунад ва ҳама ашёи маҳсусаро барои асоси маоши ӯ ниҳоданд. Масалан, хона доданд барои дафъи барру

89 АБ. – сар аз хоб бардошт

[90] Б – дода

[91] АБ – дорам

[92] АБ ■ – мекунӣ

93-94 ДБ – Хоҷа лагадс бар қафояш зад,

95 АБ – андозй

96 АБ – ҳаромзода

97-98 АБ – сари асб мепурсам, ту аз кӯи мокиён ҷавоб медиҳи

99 АБ – Ва

[100] АБ – саволи Ю1 АБ – ҷавоби

102-юз АБ – Онгоҳ аҳмолу асқол дар гардани ғулом ниҳод ва дар роҳ андохт

юза Б – нодонро Ю4 – Ю5 АБ – пардозад 106 АБ –

бозгашт

12?

ҳарр ва палос[107] барои нишастан, ҷома барои пӯшидан[108] ва зан барои паслу истинос ва таому шароб барои хӯрдан,[109] Онгоҳ ба хидмати мавло қиём кардан[110] нодон касе[111] бувад, ки кори хеш бигузораду фикр кунад дар ин ки «ин хона аз чӣ бино шуд ва ин палос аз куҷо[112] бофтанд ва ип ҷома чи гуна рестанд ва ин заи чи гуна махлуқ шуд ва ип таом аз[пз] куҷо овардаид.[114] Ва боз хосияти зиёда дар ипҳо ҳаст, ё нест?» Мизбон гуфт: «Он чи дар ракокати раъи ҳукамои Юион ва матонати ақидаи уламои аҳли имоп[115] тамҳид намудӣ, мусаллам аст ва тавҷеҳе бо садоду мустахкам. Боре дар ҳикмати вазъи «фаромӯшхона» чӣ анде-

шидаӣ?»

– Гуфтам: «Ихтирои ин сапъат бе асле набудааст ва [аз]" ин ҷиис амри аҷиба дар қисас мастур аст. Чунон ки дар «Хам-са»-и+ Низомӣ+ ҳикояте оварда,[116] [ки] марде сиёҳпӯш ба шаҳре расид*¯ ва* ба хопаи шахсе меҳмон шуд. Мизбон аз сабабу[117] кайфияти сиёҳпӯшӣ"[8] суол кард.[119] – Гуфт: «Дар ақсои Фа-ранг шаҳре аст, ки онро «шаҳри сиёҳпӯшон» гӯянд, ҳаркӣ он ҷо равад, сияхпӯш шавад.[120] Ин мард ба савдои молихӯлиё бад-оп шаҳр баъд[121] аз муддате расида [ва бо шахсе дӯстӣ оварда, аз кайфияти сияҳпӯшии халқи он ҷо суол кард. – «Гуфт: «Дар ин шаҳр манораест ва сабаде аз оп муаллақ. Ҳаркӣ дар он ниши-над, болои маиора барояд. Баъд аз фурсате фуруд ояд, сиёҳпӯш шуда бошад. Ин марди савдоӣ ҳам] ба иоиати дӯсте[122] дар саба-де[123] нишаст [ва] ба болои манора рафт, аз он ҷо ӯро[124] уқобе[125] даррабуд ва ба шаҳре пур аз аҷоиб расопид. Баъд аз чанд гоҳе ба иллате[126] боз худро бар сари манора дид, ба зер оварданд, вай ҳам ба либоси сиёҳ даромад.[127] [Ва он фурсатҳо, ки дар он шаҳри аҷиб буд, дар ин ҷо ба соате тамом шуда буд.]

Ва ин ҳикоят агарчӣ дар[128] сурати афсона оварда, лекин[129] мумтанеи сирфа[130] нест ва вуқӯъаш дар хориҷ мумкин аст, боре аз асле холй пест. Фарангиён чуи дар

таҳқиқи ин навъ умури аҷиба хавзе доранд, яҳтамил, ки дар ҳақиқати он қисса ва ҳак-қияти[131] он иҷтиҳоде ба камол базл намуда, мисли он шаҳре, ё

Ю7-Ш8 ДБ – палосу либос барои пӯшидапу нишастан Ю9 АБ ■ – кавоми бадан [110] АБ ■ – намудан 14 АБ ■ – банда

112 АБ – ЧӢЙ

пз-114 АБ – чигуна пухтанд

115 Б ■ – эшон

116 А – овардааст; Б – оварда шудааст И7 – П8 ДБ – сабаби сиёҳпӯшию кайфияти ҳолат.

119 ДБ – намуд

120 Б – мешавад

121 АБ – пас

122-123 ДБ – он шахс дар он сабад

124 – 125 ДБ – укобе ӯро

126 АБ – сабабе

27 АБ – даромада

128-129 АБ – афсоначӣ дорад, валекин

130 ДБ – сирф

131 ДБ – ҳақикати

128

иморате ихтироъ карда бошанд ва дар он аъҷубаҳо ҷамъ на-муда, ки ақли нозир аз иҳотаи [он] оҷиз ояд.

Масалан, вақте ки муҳаррири сутур ба ҷаҳорбоғи замисто-нии импиратур рафтам, баъд аз хуруҷ хостам, ки тасвири [он дар сафҳаи расм] кунам, [натавонистам], локин[132] ақли ман аз забти он[133] аз бисёрии уҷобат мутаҳайир шуда буд,[134] чи вақти духул дар зеҳн забти ҳудуду ҷиҳоти он мекардам, аз бисёрии ча-манҳо ва хиёбонҳои дарун ба дарун қуввати ҳофизаам лол шуда, баъд аз хуруҷ[135] ҳеҷ чиз ба хотирам[136] нарасид, илло нақле аз ғайри тартиб. Ва чунон ки Фалотун* [саркардаи юнониён буд ва] дар тадбири ҳифзи ҳаёт кӯшишҳо намуд, локин ба камол нара-сонид[137] [ва аз имтиҳон солим берун наёвард.] Инҳо дар он қа-зия иҷтиҳоди балиғ оварда, он тадбирро ба камол ёфтанд, лекин аз пешгоҳи давлат ба

иҷрою имзои он маъмур нашуданд. Ё мум-кии аст, ки фарангиён дар масали он хона асбобе ва олоте тай-ёр карда бошанд, ки бад-он олами мисол мушоҳада шавад. Мис-ли ойинаҳо ва булӯрҳо, [ки дар он аз олами мисол ашколи аҷиба аз сувари улуму фунун ва аҳволи гузаштаву оянда манкуш бо-шад.] Чунон кн [эшон] аз[138] Бухоро, масалан, Самарқандро[139] бз ҷамеъи иморатиҳи ва ашхосиҳи [ба асбобу оолт] бубинанд, [ё биайниҳи мутобиқи хориҷ хабар диҳанд.]

£ шаробе дар он ҷо таъбия карда,[140] ки чун дохилшаванда бихӯрад, кашфи маъқулот намояд. Чунон ки ҷӯгиён мании инсон фурӯ[141] баранду фол гӯянд.[142] Ва амсоли дарёфти ин ҳикматҳо аз фарангиён ҳеҷ ғаробат надорад, зероки онҳо дар он чи шеби фалаки Қамар аст, – аз ҷавоҳири арзй ва обию ҳавой ва оташӣ – дар ҳама истилою тасаллут ёфтаанд ва ба амалу имтиҳон* ва таҷриба кашида.

Ва мумкин аст, ки роҳи кашф ба ду тариқ бошад: яке шуғл ба риёзат, дигар тамассук ба асбоби исломиён.[143] Диданд, ки агар умр сарф ба асбоб кунанд, аз талаб бозмемонанд. Ва бу-вад, ки умр бад-он мусоада накунад ва худ ҳамчунон нокис бо-шанд, зероки истеъдод шарти увлост дар ҳусули камол, ки агар ойина пеши ойина дорӣ, яке ҳазор бувад ва софӣ бошад. Ва агар оҳан пеши ойина бувад, якстараф зулмонӣ бувад ва яке беш зоҳир нашавад. Пас, тариқи риёзат акмалу ақраб бувад аз тариқи ас-боб. Фалоҷарам, риёзату муҷоҳада ихтиёр карданд ва ба тарки асбобу васоит тавассул намуданд.

Ва юнониён тақаррубу тавассул ба асбоб оварданд ва ин ас-боб он чи хост,[144] ӯро низ ҳозир карданд[145] ва ӯ он чи хост, уро

132 АБ – чунки

133-134 ДБ – сурати он оҷиз шуд аз бисёрии уҷобат

135 ДБ – баромадан

136 ДБ – хотир

137 ДБ – наёфт

138-139 ДБ – масалан, аз Бухоро Самаркандро

140 ДБ – намуда бошанд
141-142 ДБ – бипӯшанд ва аз мағиботхабар дичанд.
143 ДБ – ҳукамои ислом
1^4 Б – мехост
145 Б – оварданд; А – намуданд
9-375 129
низ ҷамъ намуданд.[146] Ва басе умрҳои обову ачдод дар сари ко-ри ҳикмате ба сар рафт, натиҷа баъд аз қарнҳо ба дасти дигарӣ ба зуҳур омад. [Ва] чун куфр монеи кашфи маъқулот намеша-вад ва кашфи муртозони Хунуд то арш дар китобҳо навиштаанд ва ахбор аз ғайб ва намудани умури ғариба ба воситаи чинне, агар худ хоҳад, мумкин аст, – пас, дидани олами мисол ба ас-боб ва кашфи арвоҳи суфлия низ мумкин бошад.

Аммо вачҳи китмони сирри «фаромӯшонй», ё «сияхпӯш» он*~ аст, ки* баъд аз духул дар чунин мавозеъ, агар чизе аз уму-ри ғайбӣ мункашиф шавад, ақл аз таъбири он ба иборат оҷиз ояд. Ва агар тамошои уъҷуба бисёр кунад, қуввати ҳофиза аз забти [он] отил шавад. Ва агар ба иборате адо кунад, дар эъти-розоти мӯътариз дармонад, чунки умури кашфия диданӣ аст, на гуфтанӣ аз ҷиҳати зайқии иборат, зероки маъқул ба махсус ҳеч шабоҳат надорад. Ва он чӣ аз он ба иборат дарояд ҳам, ба кад-ри фаҳми мустамеъ бошад. Фалоҷарам, касе, ки мучовири ин шӯъбада шуда, сукутро аз ҳарчӣ осонтар бинад.

Ва дигар он ки дар истикшофи рамзи ин умур суфахо ва за-ифақлон бештар таваҷҷӯҳ оранд, зероки қоиди ақл дар ҷое, ки мазаннаи хатаре бувад, монеъ аз ҷуръат мешавад ва ваҳм ғолиб меояд, то дар коре, ки эҳтимоли макрӯҳе дорад, икдом нанамояд. Ва онро, ки ақл ноқис бувад, ваҳм камтар бошад, Фалочарам, худро бемуҳобо дар маҳолик андозад. Пас, касе, ки ноқисақл бувад, умури ғайбию ақлиро чӣ навъ таъбир медиҳад?! Пас, ло-будд сукутро бар қавл тарҷеҳ ниҳад, балки аксаре мардум аз таъбири ҳакиқати умури хориҷй низ оҷиз оянд.

Масалан, шахс аз дидани ҷамоли хубон, ё тамошои

сабзаву раёҳин, ё самои нағма мутаассир шавад ва кайфияте, ки дар зеҳ-ни ӯ ҳодис шавад, ба иборат натавонад овард. Чунончӣ,[147] нағма то вақте ки мутрибу муғаннӣ дар миён аст ва захма бар тор ме-занад ва чӯбею нохуне ва симе манзур бошад, ҳеҷ таъсире надо-рад ва ҷуз [он ки]" овози «даранг-дарангу ғингу ғинг» [диҳад,] ҳосиле дар гӯш набошад. Таъсир он аст, ки ин ҳама аз зеҳни сомеъ пӯшида шавад [ва] ҳаюлои нағмаи нафис чун ҷадвали сим, ё шири сафеди барроқ аз олами мисол нозил мешавад ва чун шуои найзаи Офтоб аз равзанаи мобайни нохуне латиф ва торе равшан мунтаҳӣ мешавад ва нолаи ҳазин аз дур, [бе ҷиҳат], аз ҳама сӯ масмӯъ мегардад. [Ва] гоҳе шабаҳ зоҳир мешавад, ки дар ин ҷо касе ҳаст, ки нохуне меҷунбонад, аммо муғаннӣ малҳуз не, лекин ҷунбонандаи дигар дар фавқ мушаххас гардад, ки гуё рӯ-ҳи Зӯҳра бошад. Ҳамин таъсир дар бисёре замоири ракиқаи нафиса ҳосил мешавад, лекин таъбиру тақрир натавонад кард, магар он ки қалам ҳам аз ин ҷинс дар даст дорад ва тахрики Аторудро дар ангуштон[148] ташхис мекунад. «Ланиъма мо-қила:[+]>

нб ДБ – оварданд

[147] АБ – чунон ки

[148] АБ – ангушти худ



[Ф а р д]"

Ту кардӣ, ман мурассаъкор гаштам,, Ту гуфтӣ, ман гуҳаргуфтор гаштам.

Ва аммо тағири хулқ ба ваҷҳи ҳусн далел бувад, ки ҳоли ашхоси гузаштагонро ва ҳозиронро аз солеҳу толеҳ муояна би-над, ки некӯкорон мубошири нозу наиманд, бадкирдорон гириф-тори азоби алим, аз он мутанаббеҳ шавад ва бад-он ҳол эътиқо-ди самимӣ орад.[149] Фалобудд раҳмату шафқати абнои ҷинсро пеша гирад.

Аммо сухан дар ин ки дар ин ҳикмат манофеи мулкию дав-латӣ ҳаст ё на? Назар ба зоҳир халали мулкӣ мазнун аст, чи агар ҳамаи мардум «фаромӯшонӣ» бошанд, низоми мулкӣ мух-талл гардад ва касе ба коре қиём накунад ва

ҳамаи умур муат-тал монад ва ҷаҳон хароб шавад. Дар ин машраб ҳар касе аз ҳа-ма кор мустағнӣ аст ва ба чизе мӯҳтоҷ нест ва ба фарзи эҳтиёч бародарони[150] ӯ[151] гузориш диҳанд.

Пас, бояд ки шуюъи ин шӯъбадаро манъ фармоянд. Ва чун манъ нафармудаанд, яҳтамил, ки мулоҳаза[152] ин[153] бувад, ки агар ин санъат иштиҳор ёбад, халқро рафоҳияти куллӣ бувад; – шо-ҳон[154] аз тараддуди ҷаҳонгирӣ, фақирон аз касби[155] нон[156] фориғ мешаваид. Ва ҳама аз [тараддуди] чӯбтарошӣ[157] ва киштисозӣ ва тӯпрезию лашкаркашӣ[158] озод мегарданд, магар ба қадри зарур. Ва азбаски зару ҷавоҳир [ҳама] ба рӯи замин омадааст, хеҷ эҳтиёҷ ба кандани кон нест[159] [ва аз барои касби маош касе мӯҳ-тоҷи кушодани дӯккон набувад], илло[160] дарёфти[161] нон ва он ба андак ғоила таҳсилшаванда аст.

Ва дар ин маслак дазди подшоҳу гадо мулку мол манзур на-бувад, илло таовуну талаттуф. Ва [ҳеч] миллате бо миллати ди-гар ва давлате бо давлати дигар ба ҳамдигар музоҳим ва мухо-сим набошанд, магар ба тариқи улфату мувофақат. Ва ҳарчӣ касбу ҷамъ кунанд, ба муованати ҳамдигар кунанд ва боз ба дигар исор намоянд. Бинобар ин иштиҳори ин ҳикмат лобуддӣ бувад, то мардум бад-ин восита кашфи маъқулот намуда, бар бе-суботии ҷаҳон ва бехирадии худ иттилоъ ёфта, ду-се рӯзе дар зиндагии мустаор ба осоиш бигузаронанд ва аз тараддуди ноло-иқ бозистанд ва ба ҳамдигар мушфиқу меҳрубон бошанд ва кад-ри ҳамдигар[162] бидонанд. Ва мисли ин навбате фарангиён дар рӯзнома набиштанд, ки «ҷаҳон, ки мақарри аркону маволид аст, ҷаҳонофарин ба одаму зуррияи ӯ маҷҷонан бахшид, ки дар он маишат оваранд ва ба тасвия ба ҳамдигар бахш кунанд ва ҳама

149 ДБ – оварад

150-151 ДБ – бародаронаш

152-153 АБ – ин малҳуз

154 ДБ – амирон

155-156 АБ – ранчя замингирй

157-158 АБ – лашкаркашию тӯбрезй ва киштисозию

чӯбтарошй.

159 АБ – набошад

160-161 ДБ – магар ба таҳсили

162 АБ – ҳамдигарро

131

алассаво [аз он] мутаматтеъ бошанд. Баъд аз Абулбашар+ авло-ди у ба ирсият [ҳар кадом) заминеро барои сукунат ихтиёр кар-данд, ба тариқи таодул ва мусоҳамат аз он мунтафеъ буданд. [Ва] баъд аз мурури аъвом авлоди Одам, ба мофи-л-яд қаноат нанамуда, ба тасаллуту ғалаба бар замини ҳамдигар тадохул намуданд ва ба ғасбу зӯр мулк аз ҳамдигар биситониданд. Дар асл Рум аз фалон ва Хито аз фалон ва Туркистон аз фалон буд, ки фалону фалону*" фалон молику соҳиб шуданд».

Шарти пизому муқтазои адл он аст, ки ҳар касе ба замини худ қаноат кунад ва пурзӯр замини камзӯрро радд[163-164] кунад. Агар касе аз ин маънӣ сар боз занад,[165] дар миллат футуввату [мазҳаби] мурувват фарз аст, ки зӯрон ба иттифоқ бар сари ӯ зӯр оваранд ва ҳаққи заиф аз қавӣ ситонида бидиҳанд, зероки ҳа-ма* дар мероси падар[166] баробаранд, то расми хунрезишу[167] ҷи-дол аз миён[168] бардошта шавад ва мухосамаю[169] пархош [дар] мо-байни шоҳон намонад, то ҳамаи халқ ба осудагӣ ба сар баранд, ки:

«Дунё наярзад он ки парешон кунӣ диле». Дар ҷавоби ин масъала баъзе давлатҳо навиштанд, ки «ву-қӯи ин вокеа боз муфзӣ ба ҳараҷи азим аст,[170] ки ҳеҷ касе ба осопй аз сари мулку мол барнахезад ва аз дил ба тарки мофи-л-яд нагӯяд. Ва аз барои қарори ин назм дарёҳои хун мавҷзан шавад, боз маълум нест, ки ин сурат ба вуқӯъ меояд, ё на?!»[17'] Аз ин ҷиҳат ин бозхост як дараҷа мавқуф шуд. Агар дар ин қа-зия нек нигарӣ, муайиди вазъи «фаромӯшхоиа» аст. Ва аз касра-ти аҷоиб ва вуфури ғароиб, ки «фи-замонино+» дар арсаи ола-ми кавн вокеъ шуда, аз ои чӣ дида шуду шунида, дар ҳеҷ замон дар таворихи олам нишон намедиҳанд. Ва агар ҳамаи онро ҷам-оварӣ карда шавад, ҳама дафтарҳо, ки дар аҷоиботи

олам на-виштаанд, мансух хоҳад шуд. Ин нест магар иишони қурби соат? Масалан, ҳакими комил дар эҳдоси ҳикмате ва ибдоъи фик-рате, ки пешниҳоди замир дорад, ҳама натоиҷу лавоҳиқ ва осори онро манзур медорад. Ин санъат баъд аз вуқӯъ дар ин муддат ин миқдор натиҷа медиҳад. Чун он натиҷа камоҳй зоҳир шавад, ои санъат мустадрак афтад ва ҳоҷат ба имтиҳону такрори амали он набошад. Чун офаридагор субҳонаҳу ба ҳикмати болиға ва кудрати бохира барри ҳубби изҳор осмону замин халқ кард, си-пехрро даварон дод ва кавокибро саярон, то инсон[172] овард[173] ва ба воситаи ӯ ҳақоиқи малаку малакутро зоҳир гардонд ва дар гавҳари ӯ куфру имонро мухаммар кард, то ба имон кашфи ола-ми малакут кунад ва ба куфр ҳақиқати олами малакро аъёи на-

163-164 Б – бикунад

165 Б – ниҳад

166 ДБ – падар ҳама

167 АБ – хунрезию

168 ДБ – миёна

169 АБ – мукоқашаю

170 ДБ – мешавад

171 Б – не

172-173 АБ – инсонро биёвард



мояд. Ва кашфи ин ду олам бе куфри сирфу имони мутлак сурат набандад. Ҳақиқати олами малакут ба шариати ҳаққаи анбиё алайҳимуссалом, хосса миллати Ҳанифаи муҳаммади~+ салал-лоҳу алайҳи ва саллам ба маъразн изҳор ва тибён расид, кн мадори он бар имон аст чун савти эҳтисоби шореъ қабл аз за-мони хатмӣ-паноҳ салалллоҳ алайҳи ва саллам. Яке баъд аз ди-гаре мутаоқиб ва мутаволӣ буд ва малакутиён ғолиб буданд, ко-ри малакиён ба таъвиқ афтода, аз таколифй шоққаи имонӣ ба кунчи ихтифо ва инзиво мутаворӣ буданд ва ҳамаи ҳиммат сар-фи муораза ва муҷодала намуда, фурсати пардохт ба шикофта-ни дақоиқи олами малак, намеёфтанд, балки дар он вакт хама саъю ҷиҳод дар болои

миллату давлат буд ва ҳамаи андешаҳо дар ҳифзу забти он мабзул ва баъд аз он ки давраи эҳтисоб хатм шуд ба муфоди «ал-явму акмалту лакум динкум» ва насси «кад табайяна-ар-рушду мин-ал-ғайи+».

Ва киштии шариати ғарро дар муҳити аъзамат ва истило қарор гирифт ва садои мунодӣ аз аршаи он то ба гӯши саканаи малои аъло расид, ки «ман тамассака би ҳозиҳи-с-сафинати фа-қад наҷо ва ман тарака фақад ҳалака ва ғарақа+». Балки ҳик-мат дар ин ихтитом ҳам изҳори рамузи олами малак буд.

Фалочарам, ба сабаби мусоҳала аҳли ислом дар ҷиҳоду ғаз-ва, [ки ғайри худро намедиданд, кам-кам душманони дин қувват гирифта, эшонро забун сохтанд.]" Ва қабули мубодала ва муфо-ваза аҳли малакро ривоҷ афтод ва малакутиёнро ба зар сухра намуда, бар ҳама мусаллат шуданд ва ба шикофтани дақоиқи олами унсур аз Моҳ то моҳӣ даст ёфтанд ва изҳор карданд. Ва расидан бад-ин матлаб ва ба ғаври он рафтан бе куфри сирф имкон надорад ва вошикофии рамзи олами аҷсом ба аҳли имои ҳеҷ часпоише надорад, зероки онҳо маъмур ба тарканд.

Ва донистани ҳақоиқи мураккабот дар дину имон ҳеҷ сарфа намебандад, илло ин.миқдор ки баъд аз муояна дониста шавад, ки ӯ субҳонаҳу ин ҳама [аз] хавоссу осор дар мизоҷи олами ар-кон ниҳода будааст. Ва ғарази онро ба воситаи инсон изҳор кар-данӣ ва аз ҳақоиқи олами малак камтар чиз бувад, ки ба кашфу зуҳур нарасида бувад ва биттамом ба буруз анҷомида. Ин ало-мати қурби соат бошад.

Ва ба мазмуни «ло тақуму-с-соату илло ала-л-ашрори+», бояд ки олам ҳама аз шарру куфр пур гардад. То аз имон заррае ва аз изҳор дақиқае боқӣ бошад, соат қоим нагардад. Ва-ал-явм [куфр бар имон ғалаба дорад, чи] аксари маъмура дар ҳайтаи та-сарруфи куффор мулҳақ шуда, гӯё имрӯз подшоҳе мустақил дар тамоми рубъи маскун аз*~ миллати исломӣ* нест. Ва он чӣ ҳаст,[174] [ҳама] мамзуҷу[175] махлут ба куффор шуда,[176] ҳама боҷу хироҷ ба куффор мерасонанд ва ҳалқаи итоату инқиёд дар

гӯши ҷон андохта, ҷуръате надоранд, ки саре боло кунанд. Ва алҳол ҳамаи манҳиёту муҳаррамот бараъло бар сари бозорхост ва аз

174 АБ – бошад

175 АБ – махруҷу

176 АБ – аст

133

аморати ислом амомаҳо бар сархост ва азон бар манораҳо, дар кирдору гуфтор тафовуте фоҳиш дар миён аст, ки ба ҳеҷ миллат ошнои надорад.* Агар дар ин миаи сесадум, ки баъд аз алф аст, мо дар онем, муҷаддиде зуҳур накунад, албатта бояд ки вуқӯи соат апқариб бошад. Ва мутава-ққеъ бояд буд зуҳури имом Маҳдӣ,+ ё нузули рӯҳуллоҳро, чи дар [кутуби] ҳадис ду ҳадис[177] муориз воқеъ шуда, дар аломати қурби соат: Яке он ки ҳеҷ хо-нае нест, ки дар вай куфр надарояд, яъне агарчи куфр сареҳ на-бувад, боре амороти куфр бошад,[178] мисли иқтило ба русуми куффор дар либосу маокилу машориб ва зинатал-явм. Мазмуни ин* ҳадис ба вуқӯъ пайваста ва мутаҳаққиқ шуда. Дигар, ҳеҷ хонае нест, ки дар вай имон надарояд ва ин баъд аз зуҳури со-ҳиб-уз-замон ба вуқӯъ анҷомад, ки дар арсаи нӯҳ [то дувоздаҳ] сол камобеш тамоми маъмураро ба таъйиди раббонӣ ба исլому имон даъват кунад ва ҳама халқ пазиро шаванд ва он ки напа-зирад, ба мукирраш роҷеъ дорапд. Ва ҳақиқати дину диёнат то ду-се қарн баъд аз он сарвар[179] салаллоҳи алайҳи ва саллам ба сабаби қурби аҳду шуои анвори ваҳй дар миёни салафи[180] «Ша-кара-л-лоҳу саъйаҳум+» зоҳир буда, «ҳасбатан-ли-марзотилло-ҳи+» барои эълои «калиматуллоҳи+ ниҳоят ҷаҳду кушиш наму-данд, то хама мухолифони дин дар зовияҳо ва гӯшаҳо мухтафи шуданд.[181]

Хулафои ислом баъд аз ин қурун диданд, ки дайёре аз куф-фор намонд, ки саре бардорад ва даъвои истиқлол орад. Онгоҳ ба хубби шаҳовот моил гаштанд ва ба айшу комроыӣ иштиғол намуданд. Ва уламо, ки қавоми миллат бо эшон аст, хам ба ҳуб-би раёсат тобеи амру ҳукми

залама гаштанд ва аз амри маъруфу наҳйи мункар дар хидмати салотин чашмпӯшӣ намуданд.

Мухолифони дин ин ғафлатро аз аҳли ислом ғанимат дони-ста, шабу рӯз ба тараддуди гирдоварии асбоб ва шикофтани баҳ-ру кон ва беруп овардани зару ҷавоҳир иштиғол намуда,[182] ба-рои интиқомкашӣ ройҳо ва машваратҳо мефармуданд, то дари-дагии домани ҷамъияти худро, ки дар аввали давлати араб аф-тода буд, руфӯъ диҳанд. Ва асбоби давлату ҳифзи онро мураттаб намуда, он гоҳ ба бозхости кинаи пӯшида бархостанд, ба макру фиреб ва қаҳру ғалаба дар тамомати маъмура даст ёфтанд ва карданд он чи карданд. Ин низ аломати қурби соат бошад. Аҳли имонро ҳеҷ умедворӣ аз ривоҷи ислом намонда, магар ки дар ин миа муҷаддиде қавӣ зуҳур кунад, балки ҷуз аз замони Маҳдӣ+ қуввати ислом ва аҳли он асло мутавақеъ намешавад, [лекин ба далоили офокӣ ва зуҳури аломоти самовӣ таҷдиди миллат мум-кин аст ва яҳтамил, ки то санаи 1313 тағиру табдили кулли дар аҳволи олам воқеъ шавад.] Ва хува аъламу [ҳоза мо алҳамани раббӣ-ил-аллом-ил-ғуюб].

177 АБ – хабар

178 ДБ – дарояд

179 АБ – хазрати

180 АБ – саҳобаи

181 ДБ ■ – гаштанд

182 АБ – намуданд

134

## ДАР ҲИКОЯТИ ҲОҶӢ ВА МАНОФЕИ САФАР ВА ХИСЛАТИ ЗАНОН

[Навбате дар зайли асфор, ки дар рикоби султон будам, бо ду-се тан ҳамқӯш буда, шабҳо ба муҳовараю муколама аз ҳар боб ба руз меовардам. Боре рафиқи ман ба бозича ҳикояте ба тақрир овард. Дидам, ки машҳун ба фавоиди сафар ва хислати занон ва одоби мулкдорӣ аст. Вақте ки рафиқ сар ба ҷомаи хоб ниҳод ва хоб аз ман гурехта буд, озод дар сатр кашидам, саббоҳ дар назараш гузаронидам. – Гуфт: «Магар ту худ дар он сафар ҳозир будаи, ё аз

забони ноқил биайниҳӣ шунудаӣ'?]"

Қозӣ Яҳё валади Бақохоҷа, раиси Бухоро, боре*" бо муҳар-рири сутур рафии сафарӣ буд. Рӯзе ба*~ такриб* хикоят кард, ки павбате яке аз сайёҳон бо ман гуфт: «Дар вақте ки аз сафари ҳаҷҷи ислом мурочаат мекардам, ҳам дар киштӣ нишаста бо ра-фоқати ҷамъе ба азимати сайри Ҳиндустон аз баҳри Ҳинд[1] [гу-зашта]" ба замини Калката ва навоҳии Кунуҷ баромадам[2], ки ақсои замини Ҳинд аст.

Рӯзе чанд дар миёни хиндувон ба сар мебурдам. Ва*" ба во-ситаи ихтилофи луғат ва забон муҳимми ман ба душворӣ каши-да, дар байъу широ бисёр ташвишманд шуда,[3] ҳарчанд тарад-дуд мекардам, ки[4] шахсе форсизабон ёбам, муяссар намешуд.

То рузе яке аз туҷҷори пишоварӣ, ки*" ба аксари истилоҳо-ти аҳли Ҳинд воқиф буд, бо ман бархӯрда, маро ба ҳуҷраи хеш[5] бурд ва гуфт: «Ҷои ту дар ин диёр нест ва ҳарчӣ зудтар худро ба маъмане андоз, ки лоақалл каломи аҳли онро бибояд фаҳ-мид». Ва дафтаре муштамил бар муфрадот [ва]" луғоти ҳинд ва мураккаботи он* набишта бо ман дод, ки дар* хариду фурӯхт ва доду ситад ва*" нишасту хост[6] онро ба кор бар. Ман ӯро дуои хайр гуфта[7] аз мақсад нишон талабидам. – Гуфт:

«Вақте ки азимати хуруҷ кунӣ, аввалан[8] туро ба Ҷалолобод бояд рафт, баъд [ба] Пишовар[ва1 он гоҳ ба Кобул».

Ва самти ин билод[9] бо ман ба даст таъин мекард. Он гоҳ бо

[1] Б – Ҳиндуя

2 Б – фаромадем

3 Б – будам

[4] Б – кардам

5 Б – худ

6 Б – бархост

7 Б – намуда

8 ДБ – аввал

э АБ – билодро

ман[10] ҳадя ва тӯҳфа[11] дод,[12] мураххас фармуд. Баъд аз он маро дар ҳар чо,[13] ки ноне боист харид, пеши хаббоз дафтар мекушо-дам ва шаб ба хар хона, ки нузул боист[14] кард, назди хасм саф-ҳа паҳн мекардам. Ва сухане, ки дар ин муомалот аз аҳолии он-ҷо мешунидам, боз аз дафтари худ ба варақгардонии бисёр ёф-та, ҷавоби нолоиқ медодам, ки мардуми онҷо ба ин*" ҳоли ман механдиданд [ва ба мазҳака мегирифтанд ва ҳамчу девона, ки тифлон аз дунболаш афтанд, мудом ба гирди ман мардум чамъ мешуданд ва аз суоле, ки мекарданд, дар ҷавоби ман механди-данд.] Аз ин ваҷҳ басе дашномҳо шунида ва басо[15] силиҳо дар қафо хӯрда, дар охир аз умр ва ҷон сер гаштам.[16] Ва* харчанд ҷустуҷӯ мекардам, [ки] қофилае ба ҳам расонам ва худро ба ра-фоқати онҳо ба замини Кобул ва диёри Туркистон андозам, ба сабаби учмати забон, ҳеҷ ба хуруҷ[17] ва[18] духули[19] корвоне пай намебурдам. Оре, сахт ҳолатест, ки касе дар миёни ҷамъе афтад, ки ба забони онҳо вокиф набувад, бисёр дар тааб ва таҳлука афтад. Аз ин ҷиҳат дар дабиристони Низомия аз ҳамаи забонҳо таламмуз мекунанд ва вуқуф бар истилоҳи ҳар тоифаро аз маво-ҷиб медонапд.

Ва ман худ боре дар пойтахти импротури рус будам дар Фе-тербурх. Шаб[20] аз хоб,[21] бинобар тараддуди мардум дар кӯча, бархостам,[22]*" дидам,[23] руфако[24] ҳама[25] рафтаанд. Сабаб пурси-$_{\text{дам}}$. – Гуфтанд: «Маҳаллае оташ гирифта, ба тамошо барома-данд». Ман ҳам хоболуд бе он ки тааммуқе ва тадаббуре формо-ям, ба кӯча баромадам. Дидам, ароба ва[26] ходими он[27] тайёр аст. Ва[28] ба ишора ва забон м-аълум кардам, ки «ман ҳам ба тамошо меравам»[29] Алалфавр маро ба[30] ароба нишонида, дар он маҳал-ла расонид. Фуруд омадам, боз ба имову ишора [ва лафзҳои ға_-лати бемаънӣ] гуфтам, ки «ин ҷо бош ва[31] маро ба манзил хоқй бурд». Қабул намуд.

Ман ба сайри иморати сухта даромадам. Дидам, ҷамъе ка-сир ба асбоб ва фаввора об аз> баҳр оварда [ва] ба дасти ҳар ка-дом обдузе,[32] ки*" аз замин ба болои манора оташро хомӯш ме-кунанд.[33] Ва ман саргарми тамошо

шуда аз руфақо низ касеро наёфтам ва бо ман мутарҷим ҳам набуд. Баъд аз фурсатҳо бз-

ю-П А – тӯҳфа ва ҳадя; Б – факир тӯҳфа ва ҳадя 12 ДБ – дода '3 АБ – чое

14 АБ – бояд

15 АБ – басе

16 АБ – гашта

17-18-19 АБ – духул ва хуруҷи

20-21 АБ – шабе аз хоб барҷастам*; *Б – бархостам

22 А – ва

23 Б – давидам

24-25 АБ – ҳама руфақо 26-27 АБ – маа ходим 28-29 Б – Нигаред ба илова

30 АБ – дар

31 АБ – то

32 ДБ – обдизае

33 Б – мекунад

137

(

ромадам, ки ҳаво абр шуда ва барфи шадид меборид ва аксар мардум ҳам мутафарриқ шудаанд.[34] Омадам, ки асбу аробаи худ-ро ёбам, бисёр ҷустам, гумтар ёфтам.

Дар охир аробае дигар[35] дидам, ки баччаи ходим дорад. Са-вор шудам ва ишора кардам, ки «суръат кун!» Вай ҳам надонис-та, асб меронд.

Вақти омадан ба воситаи маҳтоб ва софии хаво уфуқ ва ■ҷиҳот ва*" ситорагонро нишон гирифта будам. Дар мурочаат ба воситаи тарокуми барф ва талотуми ҳаво ҳеҷ самт мушаххас на-мешуд. Аммо роҳи омадагй шарқӣ буд, пас ҷанубӣ. Ин баччаи[36] ходим[37] маро рост ба тарафи шимол[38] бурд ва имову ишорати[39] маро фаҳм намекард. [Ва] ҳар ҷо-ҳар ҷо асб[40] нигоҳ дошта, бо ман сухане*" мегуфт, [ки «ман туро то куҷо мебарам»] ба лафзи русӣ. Ва[41] ман чизе[42] мегуфтам ба фурсй[43] ӯро. Маро[44] дашноме медод ва* ман ӯро нафрине мегуфтам. Ва ҳар соате[45] таклиф[46] ба фуруд омадан[47] мекард, ман фуруд намеомадам. [Вай] сақате мегуфт, ман низ ғалате

медодам. Чунки, агар фуруд оям, дигар бор бор намекунад ва агар пиёда монам, асас ҳабе мефармояд.[48] Ва миқдори панҷ соат дар болои ароба нишаста мондам ва дар ин шаб чандон барф меомад, ки ман чун қуллае аз барф шуда ■будам ва саропоям дар даруни[49] барф пӯшида [буд].

Ними шаб маро дар кӯчае монда, худ ба ҳавлие дарун рафт ва бисёр дар фурӯ кӯфт, садое барнаёмад. Ва маро чандон қув-вати вохима муставлӣ шуда буд, ки агар он дар боз шавад,[50] ал-батта маро ба дарун талабанд ва қатл кунанд ва дар чаҳе андо-занд ва агар аз ароба фуруд оранд ва ба кӯча бигузоранд,[51] аса-са"[52] ғӯл ба гардан ва занҷир дар по[53] кунад.

[Ва] чун баччаи[54] ходим[55] аз фатҳи боб маъюс шуд, боз дар ароба нишаста, асб меронд ва маро нафрин[56] менамуд[57] ма ман [хомӯш мондам ва] мачоли такаллум надоштам[58] [ба таҳти барф] ва* ба худованди [қудус] менолидам, ки «[агар] $_{ма}р_0$ аз он зиқӣ фараҳе бахшад, ки* дигар гирди ҳавас[59] ва хавои[60] хотир нагар-дам».

[34] АБ – шуда буданд

[35] АБ – холӣ 36-37 АБ – аробачӣ

38-зэ ДБ – шимолӣ мебурд ва ҳарчанд имо ва ишора мекардам, ки*" ба тарафи ғарбӣ равад, сухани [4]о ДБ – асбро 41-42 АБ – ман ҷавобе 43-44 АБ – фурсӣ. У

[45] АБ – соат

46 -47 АБ – таклифи фаромадан

48 АБ – мекунад

[4]9 АБ – андаруни

50 Б – мешуд

51 А – гузоранд

[52] ■ – асас

[53] АБ – поям 54-55 ДБ – аробачӣ

56-57 АБ – ба нафрин мехонд 58 АБ – наёфтам 59-60 Б – ҳавову ҳавас



Надонам, ки [он] ходим мулҳам шуд ё доия уро ба[61] он овард, тш маро назди мири асас овард ва шикоят оғоз ниҳод, ки «ин мард дар маҳмили ман* бор шуда ва забон

намедонад ва ман низ аз дарки истилоҳи ӯ оҷизам.ҳеҷ чора намедонам, ки уро ба куҷо барам, ки [маро] аз ҳамли у халосй руй[62] диҳад. Миршаб омада маро*" аз таҳти барф баровarда, суоле кард ба за-бони[ИЗ] худ, ман ҳам ҷавобе додам ба забони хеш, ки[64] «ин бачча қӯши маро гум кардааст ва маро ҳайрон карда[65] ва маро агар ба растаи «Балшӯй Марскӯй» барад, қӯши худро меёбам». Ва ин[6] раста – растаибузург, бисёр обод ва ороста аст ва микдори даҳ ҳазор қадам тӯл" дорад, росто аз мағриб ба машриқ рафта, дута-рафа шашошён иморати зарандуд.[67]

.Миршаб аз ин сухани ман мутанаббеҳ гашта,[67а] он баччаро

нафрин сар* кард ва гуфт:

– Ин мард мусофир аст ва[68] яҳтамил ки ҳамроҳи суфаро бо-шад; ва элчихонаҳо[69] ғолибан наздики арки султонист, дар ҳаво-шии ин растаи бузург. Ту ин мардро дар[70] ин пасткӯчаҳо чаро[71] саргардон доштай? Агар ӯро [аз]" аввали шаб ҳам дар он раста мебурдӣ, ӯ ба кӯши худ мерафт, ҳам ту халос будӣ ва ҳам ӯ. Ҳо-ло ҳам, алалфавр, ӯро [бардошта»]'" бурда, дар растаи калон ан-

доз, то халос гардй.[72]

Ходим «сичас» гуфта, асбро[73] ронда,[74] маро дар[75] растаи «Балшӯй» овард. Гуфтам: «Эй нархар, инак омадӣ ва маро ба манзил овардй». То дарвозаи кӯши[76] маи маро оварда[77] фуруд ■овард. Ва муздн [саворӣи] ароба ҳафт дирам дода, аз он маҳла-ка раҳой ёфтам, ки агар маро агар андак вуқуфе ба истилоҳи онҳо будӣ, ин миқдор кори [маи] ба таҳлука намеанҷомид.[78]

Ва билҷумла Ҳоҷпи мазкур гуфта:[79] Рӯзе аз ғояти малол ва душвории қилу қоли [чанд ҳиндувон бедор шуда] гаргин улоғе {ки] доштам, савор шуда, ба азимати он ки худро ба Ҷалолобод расонам, аз он навоҳӣ берун омадам. Бе зоду тӯша руй ба роҳе ниҳода мерафтам. Ва*" аз пеш кӯҳе бузург ва*" рафеъ ба назар дармеомад ва ҳамроҳ ва*" бадрақа надоштам, илло ду туфангчаи фарангӣ ва самте, ки точир ба ман нишон дода буд. Чун ба саҳро баромадам, он ҷиҳат аз хотирам

«1 АБ – бар [62] Б – даст 63-64 АБ – лафзи русӣ. Гуфтам: «Мая паслоник чалавик» яъне ман ҳам-

роҳи элчиам.

[65] АБ – намуда

66-67 АБ – Ва тавсифи ин раста дар ҳикояти собиқ гузаштааст

67а АБ – шуда

68-69 АБ – ва ҳамроҳи сафир омада ва сафоратхонаҳо

[70 71] АБ – чаро дар ин пасткӯчаҳо

72 АБ – шавӣ

73-74 АБ – яъие дарсоат

75 АБ – ба

76-77 АБ – сафоратхона оварда маро

[78] АБ ■ – наанчомидй

79 АБ – гӯяд

139

пӯшида шуд. «Ло ала-т-таъин+», ба роҳи борик даромада[80] бу-дам.[81] Пас аз замоне, ки масофате қатъ шуд, ба даруни кӯҳсор даромадам муштамил ба[82] анҳор ва азҳор ва ашҷору асмор [ва шукуфа] ва ҳар тараф чашмаи[83] обҳои[84] равон ва ҳама ҷо чаман-чаман сарву арғувон ва туюри хушилҳон тасбиҳ ва такдиси ҷа-ҳондори таоло ва такаддус мегуфтанд. Замини он боғи ҷаннат-нишон аз касрати шукуфа ва лола бар сатҳи фалак лофи тафав-вуқ мезад ва ҳаво аз ғояти латофат ва зиё ва мушкбезӣ бар фа-зои Ирам ҳамсарӣ менамуд:

[Б а й т]

Бас ҳавои хурраму сатҳе[8^] хуш он кӯҳсор дошт, Ҳар тараф ҷанноти тачрӣ таҳтаҳ-ул-анҳор дошт. Чун Ирам бар соҳаташ афтода аҳцори самин, Чун биҳишти а-дн аз ҳар гунае асмор дошт.

Ман, ки аз чунон дӯзахи муваҳҳиш ба чунин биҳи-ити мунақ-қаш даромадам^ аз ранҷи ғурбат ва тааби сӯҳбати он ҳама аҳли шақоват фаромӯш кардам. Бар лаби чашмаи обе нузул намуда, таҷдиди таҳорат ва такдими ибодати офаридгори мутлақ «чал-лат наъмоҳу ва азамат олоуху+» намуда, соате гирди он марғзор тавоф кардам ва аз

нуамои беминнат ва атои[86] бемазаллати ило-ҳй,* [мунъими ҳақиқӣ] он чи мебоист аз анору ангур ва мағзҳои латиф ба кор бурдам ва бахше ба захира бардоштам.

Хари мискин, ки пари коҳ дар назараш чун ҳилоли моҳ ме-намуд, низ дар он мартаъи биҳиштоин чарида, он чи тавонист, аз барои бақияи умр захира андӯхт ва ҷавдате дар рафтор ва атвораш зоҳир гашт. Он гоҳ саворӣ намуда, то ба шабҳангом дар он кӯҳистон[87] тараддуд мекардам.[88] Ва басе аз нишебу фароз қатъ намудам. Ва ба рохе борик, ки[89] такопӯ мекардам,[90] гоҳо аз касрати сабзию* раёҳин пӯшида мешуд ва*" аз вуфури аш-ҷор ва печидагии шохсор ҷиҳати мақсуд мафкуд мешуд.[91] То қа-били ғуруб ба соҳате васеъ убур[92] афтод, мафруш[93] ба[94] сабзаи мулавван ва аз ҳар сӯ ҷӯйҳо ҳамчу ҷадвали[95] сим равон буд ва аз ҳама ҷиҳот кӯҳпояҳои рафеъ, ки сар ба тоқи сипеҳр расонида, худро ба домани кӯҳ кашидам. Дидам, дар камари кӯҳ се санг ҷудо шуда ва ба болои он тахтасанге шаффофи мулаввани сига-зӣ афтода. Болои он баромада, бисоти иқомат вч саҷҷодаи ибо-дат бигустурдам ва улоғро ба чаро раҳо карда,[6]" худ ба ибода-

80-81 ДБ – даромадам

82 Б – бар

83 ДБ – чашмаҳои

84 АБ – об

[85] Б – сатҳи

86 ДБ – атоёи

87-88 ДБ – кӯҳсор такопӯ мезадам 89-90 АБ – андар он мерафтам

91 АБ – менамуд

92 ДБ – убурам 93-94 АБ – мафруши

95 АБ – ҷадвалу

96 АБ – кардам ва



ти ягонаи барҳақк ва шукронаи ҷаҳондори мутлақ иштиғол на-мудам.

Ва баъд аз он ки Офтоб [дар чашмаи об] ғуруб кард,

шаб пардаи зулмат бар фарқи мутаваттинони арсаи хок фурӯҳишт :ва олами нуронӣ чун рӯи ҳунуд кабӯд гашт, улоғро кашида, ба таҳти он тахтасанг, ки чун* сaботе мустаҳкам буд, барбастам ва барои дафъи сабъи зорра ҳима бисёр гирд оварда, оташ дар-додам. Чи шунуда[97] будам, ки*" афрӯхтани оташ дар шаб саба-би истинкор ва истиғфори дадгон аст. Чун шуои оташ боло ги-рифт, шаб либоси рӯз дар бар кард. Ман мисли бараҳмане ба гирди оташ метанидам ва аз ҳама сӯ ҳимаҳои хушк дар оташ ме-ниҳодам. Дар ин асно улоғи ман аз зери санг наҳиқ ва шаҳик,и сахт баркашид, мутаволӣ ва мутавотир, ки сирри «инна анкар-ал-асвота ла савт-ул-ҳамири[+]» дар*" ҳама*" аҷзо ва зарроти кӯ-ҳистон зоҳир мешуд[98] ва садамати савт ва садои ӯ яке бар сад аз ҳама ҷиҳот ба гӯш мерасид ба воситаи қурби ҷибол. Аз он ово-зи[99] ҳоил*" ва бонги[100] ноҳинчори хар ларза бар аъзои ман афтод. Барои тафтиши сурати ҳол бар лаби тахтасанг омада, улоғро ди-дам, [ки]" изтироб ва бетоқатӣ мекард ва бар ҳар тараф мехазид ва аз чизе [магар] мерамид «ва онан фаонан+» бавл ва равс ме-андохт. Дар[101] атрофу акнофи он марғзор назар андохтам, ҷон-варе дидам азимҷусса, мушобеҳи говмеше – сиёҳмӯй, синафарок, сарбузург, дастҳо чун пойҳои фил [ва] чашмҳо чун косаи хуршед ба шӯълаи оташ метобид,[102] бо камаре борик ва дунболаи расо, ки бар замин мезад ва меғуррид. Аммо аз [тоби] шӯълаи оташ наздик шудан намеёрист.[103] Ва аз ақиби ӯ афвоҷи даррандагоп ба ҳар тараф меомаданд ва мерафтанд, аммо наздики ӯ наме-шуданд. Ман[104] чун[105] он ҳолро дидам, бар ҷой хушк мондам, наз-дик буд, ки аз болои санг ба*~ шеб*" нишеб гардам[106] ва ба ҳа-зор хавфу ҳарос худдорӣ мекардам.[107] Ва мутамассик ба қироати Қуръон шуда, ҳарчӣ аз ҳар ҷой[108] медонистам, мехондам ва ба атрофи худ барои ҳирзи ҷон медамидам ва ба худованди ақдас[139] менолидам.[Ва гоҳхо такрори калимаи тайиба менамудам, чунки тундбоди аҷал ба рӯям мевазид.] Он ҷонвар чун самоъи оёти[110] куръонй[111] намуд, аз шиддату ғазаб[1,2] ва ҷунбиш ва тараддуд суст шуда, сина бар замин ниҳод[113] ва*" муҳозии ман ва улоғи

97 Б – шунида

98 Е----шуд

99 Б – овозҳои

100 Б – бОНГҲОИ

101 ДБ – ва

Ю2 Б – мепошид юз АБ – наметавонист Ю4-Ю5 АБ – чун ман юб АБ – шавам Ю7 Б – кардам

108 ДБ – ЧО

Юй Б – куддус

110 Б – ОЯТИ

111 Б – «ҚурЪОН»

112 ДБ – шӯриш пз Б – ниҳода

141

[ман] бар замин афтода, бар он назар медӯхт.[114] Ман чун он ҳол муояна кардам, [ва] донистам, ки каломи раббонӣ дар" он ҳай-вон асар намудааст, ба овози баланд ва адои маҳрачу талаффу-зи балиғ он чи аз сувар маҳфузи ман буд, мехондам ва гоҳҳо ҳи-ма ба[115] оташ меафкандам. Ва билҷумла он шабро ба хазор чон-канӣ ва куръонхонӣ ба рӯз овардам. Ва гоҳҳо ба он ҷонвар хушо-маде [мегуфтам] ва тамаллуқе мекардам,[116] ки «[маро бо ту коре нест], даст аз ман бидор». То он ки Офтоб сар аз матлаъи уфуқ берун кард, он ҷонвар даст аз ман ва улоғи ман бардошта, хиро-мон ба даруни беша рафт. Ман фурсатро ғанимат шумурда, раҳл бар лоша андохта,[117] хостам, ки дар роҳ дароям. Ҳарчанд*¯ саъй намудам*, хар чунбиш намекард, азбаски тарсида буд ва* сар дар миёни ду даст ҳамчу гӯе гирд мегашт. Лоилоҷ рахл бар дӯш кашида,[118] харро бигузошта, рӯй ба роҳ овардам.

Ҳанӯз курӯҳе роҳ нарафта будам, ки хар аз дунболи ман да-вон-давон [наҳиққунон] меомад. Магарам[119] аз танҳоӣ вахшат ги-рифта, ба итоати ман гардан ниҳода буд. Пас, бар ӯ[120] саворӣ карда, шабу рӯз дар даруни он кӯҳистон мерафтам [ва кадам бар гулу лолаву райҳон мениҳодам]. Ва ҳар рӯз[121] аҷоиби тоза ва ғароиби беандоза мушоҳада мекардам ва аз фавокехи алвон ва мағзҳои ширин мехӯрдам ва гоҳе ба туфангча аз мурғон

сайд мекардам[122] ва кабобе тартиб медодам.

Ва дар ин кӯҳсор навъе аз дарахт буд, мева[123] дошт[ш] ба қадри биҳӣ ва шакли обгина ва пӯсте нафис,[125] мағзаш ба кадри пиёлаи обе аз шарбати хушгувор «ҳулвун ва ҳолизун мимои ғай-ри ОСИНИН+», чун шарбати[126] сикангубин[127] ба ҷои шароб ба кор мебурдам. [Ва] азбаски наимаш[12] ғайримутаноҳӣ буд ва соҳаташ беғоят, гумон мебурдам, ки оё биҳишти барин аст, ки дар хоб мебинам. Ва аз оп ҷихат, ки чун Абулбашар* дар ҷаннат танҳо будам, вахшат мегирифтам ва аз зарари сибои[129] зорра меанде-шидам [ва] мегуфтам: «Ин маъмани биҳиштоин аз дунёст, ки дар[130] он ба бедорй[131] меравам?».

Рӯзе дар арзи роҳ бар лаби чашмасоре расидам аз камари кӯҳ, дидам тахте аз санги [мабно бар] чаҳорқоима дорад[132] дар ғояти сафо. [Ва] шахсе бар болои он ба паҳлӯ такя зада ва ли-

1>[4] Б – меандохт 115 АБ – бар Пб ДБ – меовардам И7 ДБ – андохтам 118 АБ – бардошта П9 Б – магар

120 Б – вай

121 Б – рӯза

122 АБ – менамудам

123 А – меваҳо; Б – мевадор 12* Б – ки меваash

125 Б – нафис дошт

126 АБ – шароби

127 ДБ – сиканҷабин

128 Б – неъматаш

129 АБ – сабъи

130-131 АБ – ба бедорӣ дар он 132 АБ – ва 142

ҳофе ҳарир ба болои худ кашида. Худойро шукр гуфтам, ки дар он танҳоӣ маро рафиқе ато кардааст, ё бадрақае арзонӣ дошта. Пештар рафта, саломе додам, ҷавобе нашунидам, бар[133] забаря тахт баромадам, дидам, [ки] сурате будааст, ки [устодон] аз санг тарошидаанд ва рассомони монавикирдор+ дар*~ он*" чандон санъат ба кор бурда,[134] ки гӯӣ, зинда аст.

Маъюс шуда боз дар роҳ даромадам, то рӯзе ба майдоне расидам фарох [ва] ҳама атроф дарахтони

балаидшохи мӯхтавӣ бар гулу раёҳин ва ёсумап[135] ва обҳо ҷорӣ.[136] Дар васати он су-фаи*" баланд аз санг бардошта ва харе дар пастии он ба мехе баста, рахте ва занбиле бар зери суфа гӯстурда. Дилшод гаштам, ки [магар] рафиқе[137] ёфтам. Ман низ дар он ҷо нузул кардам ва улоғро ба чаро раҳо кардам[138] ва*- хушку таре, ки дар анбон доштам, тановул кардам, онгоҳ шукронаро намозе сар кардам.*" Ва миқдори се соат дар он ҷо интизорӣ бурдам, ки шояд*" соҳи-би рахт ва маркаб бозояд. Ҳеҷ кас ба назар дарнаёмад ва осоре аз зӣ – рӯҳ мутараттиб нашуд. Ҷазм кардам, ки соҳиби манзилро даррандае рабуда. Он гоҳ занбил ва анбони бемоликро бикушо-дам.[139] Дидам миқдори яксаду[140] панҷоҳ рупияи гулдор ва ду та-пончаи фарангии тиллокӯб ва як соати тиллоқоб ва ба харитае камтар қанд[141] ва чой[142] ва ба дигаре нон ва яхнӣ. Он ашёро ба худ ҳалол дониста, бардоштам ва* дидам, ки улоғи баста тану-манд ва фарбеҳтар аст. Раҳл бар пушти ӯ кашида, саворӣ наму-дам. Дидам, ки*" дар майдон се роҳи борик маръӣ мешавад, дар он чи фарохтар буд, пӯязан шуда, мискин улоғи худро дар он майдон гузошта, масофате қатъ намудам. Боз улоғи ман аз ақиб наҳиккунон[143] медавид ва аз танҳоӣ дар он марғзор метарсид. Ва билҷумла муддати ҳафдаҳ шабонарӯз дар даруни он кӯҳ му-тараддид будам ва роҳ ба имронот[144] намекушудам. Ва ман, ки ба аксари маъмураи олам расида будам, ҷое бад-он_ нузҳат ва сафо надида, ба дил тахайюл мекардам, ки дар он кӯҳистон иқо-мат варзам ва аз ҳаракат ва тараддуд бозистам Лекин ваҳшати[145] танҳоӣ монеъ меомад ва ҳуҷуми сибоъ сабаби*" адами ҷуръаг мешуд. Ва дар он муддат, [ки роҳ мерафтам] бисёр аз дадгонро ба тиру туфанг аз худ дур кардам.[146] [Ва] рузи ҳаждаҳум ба ҷое расидам, ки роҳи [ман] қатъ шуд.[147] [Ва] худро бар забари[148] кӯ-ҳе дидам, ки Савобит ва сайёри фалак аз зери он мегузаштанд:

пз Б – ба

134 АБ – бурдаанд

135 АБ – ёсумин

136 АБ – равон ва
137 Б – рафиқ
138 А – намудам
139 Б – кушодам ио Б – саду
141-142 АБ – чою канд
143 Б – нахибкунон
[144] Б – иморот
145 Б~- ваҳшату
146 Б – мекардам
147 Б – шуда
148 Б – ба зери
14*
[Б а й т]"
Хештанро бар осмон дидам, Сари худро ба Фарқадон дидам.

Ва аз зери ин кӯҳ дарёи азими заххор аз шимол ба ҷануб мерафт ва аз он суи[149] он[150] мазраа ва ободонӣ ба назар дарме-омад[151] ва* музореон ва шубонон ҳамчу мӯре гоҳ[152] ба назар дар-меомаданд.[153] Ва ин кӯҳ ҳамчунон рост боло рафта буд, ки гӯӣ, девори қалъаест. Аз он ҷо санге ба дарё ҳавола кардам, баъд[154] аз[155] соате садои об ба гӯш омад.

Пас, дар[156] он ҷо рӯй ба шимол ниҳода, басе нишебу фароз тай намудам ва ба навбат ба ҳар ду улоғ саворӣ[157] мекардам, тэ роҳ аз кӯҳистон ба ҳомун кашидам. Шубоие дидам бар лаби ®бе нишаста ва мавошӣ бар атрофи ӯ мечариданд. Пеши ӯ рафта, ну-зул намудам. Сооте истироҳат[158] чуста, оп гоҳ аз Ҷалолобод [ному]" нишон талабидам.[159] – Гуфт: «Он савод, ки ба назар на-моён аст, саводи Пишавар аст ва Ҷалолободро[160] дар паси пушт афгандаӣ. Ва роҳе, ки аз он омадаӣ, ғайри мутаориф аст*" ва маъмани шеру паланг ва куноми хирсу хук аст ва офаридгори таоло туро муҳофизат кардааст, ки бо ту[161] барнахӯрдаанд,[162] агар туро боист, ки*" аз он ҷо, ки* баромадаӣ, аз болои Ҷалолобод ба Пишовар оӣ, панҷоҳрӯза[163] роҳ[164] катъ бояд кард. Ва басе ро-қи [дур] бо ту наздик шуда ва осон гашта ва басе биёбонҳои ма-

хуф ва водиҳои мӯҳликро надидӣ ва нагузаштаӣ».

Ман худойро шукр гуфта,[165] ӯро видоъ намуда, ба тарафи Пишовар роҳӣ гардидам ва* чун наздик ба*" шахр расидам, са-рое дидам, дар ғояти рафъат ва ниҳояти шавкат. Ҳуҷҷоб ва нув-воб бар дараш саф зада, ба либоси аҳли фаранг. Ман маркаб рост ропда, азми духул намудам. Қаравулон маро бигирифтанд ва гуфтанд: «Ҳало куҷо меравӣ [ва бо кӣ кор дори?]» – Гуфтам: «Маро бо соҳиби ин саро [корест], арзи эҳтиёҷест[166] ва мӯҳимме ба таъҷил».

Ғарази ман он [буд], ки андешида будам, ки албатта соҳиби ии саро марде бузург аст ва аз ҷумлаи ҳукком ва он ду туфанг-чаи тиллоандуд, ки назираш дар дахр набувад, пеши у ба туҳ-фа[167] барам, шояд ки моро ротиба[168] ва маконе муайян[169] гардо-над[170] то вақте ки дар ои ҷо бошам, [осудагиам бувад аз нақлу

149-150 А – Сӯе, КИ

151 Б – меомад

152-153 АБ – гоҳо дар маръй мешуданд

154-155 Б – баъди

156 АБ – аз

157 Б ■ – савора

158 Б – истироҳате

159 Б – пурсидам

160 АБ – Ҷалолобод

161-162 ДБ – сибоъ душвор намуда ва 163-164 АБ – панҷоҳ рӯз

165 ДБ – гуфтам

166 АБ – эҳтиёҷ

167 Б – ҳадя

168 Б' – рутбае

169-170 Б – таъин кунад

144

тахвил]. – Гуфтанд: «Ин сарои губурнаи фаранг аст ва фармон-фармои Пишовар аз қибали[171] Уктуриё-малика»+. Гуфтам: «Мат-лаби ман ҳам дидори ӯст ва ғараз мулоқот [бо] ӯ».

Қаравулон дарун рафта, такрири маро ба соҳиби худ арз карданд. Фармуд, то маро ба дарун бурданд. Дидам, соҳате ва-сеъ ва саҳне[172] рафеъ ва иморати олия аз атроф бардошта му-зайян ва варандуд. Саркори фарангй ба болои кастале нишаста ва ғуломони ҳиндӣ ва фарангй [пеши ӯ] саф зада. Мутарчим пеш омада, маро иазди ӯ бурд ва аз аҳвол ва мавлидам пурсид. Мач унвони сухан ба дуои ӯ мувашшаҳ гардонида[173] гуфтам:

«Марде[174] ғарибам ва мусофир ва[175] бухорӣ[176] ва аз хаччи ислом мурочаат карда ва* сити давлат ва овозаи саховати туро ба[177] хамаи билоди Ҳинд шунида, омадаам, то туро бубинам ва ду туфангча раҳоварди тӯҳфаи остони ту карда[178]. Ва ман дар ин шаҳр роҳ[179] ба чое намебарам ва ошноюю бегона намедонам. Му-тавақкеам, ки барои ман манзиле муқаррар гардонӣ, то вақте ки дар ин диёр бошам, икомат намоям». – Гуфт: «Аз ҳунарҳо ка-дом пеша медонй?» – Гуфтам: «Ҳунаре надорам, илло он ки хат-те покиза менависам». Он гоҳ ҳарду туфангча пеши ӯ ниҳодам, ба даст бардошта, бисёр хурсанд шуд ва ба ҳар чониби он на-заре[180] мекард ва* аз он чиҳат, ки моле нафис буд, маро истеҳсон намуд ва* гуфт:

«Лоиқ тӯҳфае[181] овардӣ ва муносиб армуғон додӣ». Он гоҳ гуфт: «Ту марде сайёҳй ва чаҳондида, мухторӣ, ки дар ин саро чое ихтиёр куни аз ҳар хона, ки туро писанд афтад, ё он ки аз мадраса туро чое таъии кунам?»

– Гуфтам:

«Барои хуруч[182] ва духул[183] мадраса муносибтар ва ташвиши манъ ва рухаси ҳуччоб ва наввоб камтар».

Онгоҳ яке аз ғуломонро талабида, ба забони худ супоришот кард. Ва[184] маро гирифта берун бурд ва ба мадраса овард.[185] [Ва] мударрису мутаваллиро талабида, барои ман ҳучраи бонузҳат холй гардонид.[186] [Ва] ҳам дар ин асно ғуломони дигар барои ман як даст рахт ва либоси ҳарир ва барои ҳучра зуруф ва авонӣ ва палосҳои латиф оварда, ба ман супурданд ва ба мутаваллӣ таъ-пп карданд, ки ҳарчӣ аз таому шароб ва*~ маъкулот ва малбу-

'71 Б – кабили

172 ДБ – саҳне
173 ДБ – намуда
174 ДБ – марди 175-176 АБ – аз Бухоро
177 ДБ – дар
178 АБ – кардаам
179 АБ – раҳ
180 ДБ – назар
181 АБ – тӯҳфа
182-183 АБ – духулу хуруч
184 ДБ – ӯ
185 АБ – бурд.
186 ДБ – кунонид
10-375 145

сот* «мо – яҳтоҷу илайҳй+», [ки] маро ба кор ояд, бе таъвиқу таъ-хир муҳайё доранд ва ба дафтар дароранд, ки аз саркори дав-лат сания мабзул меравад. Ва ҳоҷй кайфа яшоъ ки* зиндагонӣ кунад, офаридае мухилли айши ӯ набошад, то вакте ки дар ин шахр бошад, ҳукм ип[187] аст ва маслак ҳамин.[188] Ман, ки баъд аз таҷаррӯи он*^ ҳама*" косоти хумум ва ранҷи[189] ғурбату мусофа-рат бад-он манзили ирамнузҳат рахти икомат густурдам, ангуш-ти [ҳайрат] ба дида мемолидам, ки оё ин неъмати ғайри мутарас-сида[190] ба хоб мебинам ва ин роҳати ғайримутараққиба дар ола-ми хаёл мушоҳада мекунам. Нозанин писарони синдӣ ба даврам танида буданд ва сияҳчашмони ҳиндӣ ба атрофам печида, шаб ҳама шаб мусоҳиби канчаниҳои мохрӯи мушкиимӯй [будам ва] рӯз ҳама[191] рӯз мубоширу малоиб ба кулли писаропи фаришта-хӯй икдоҳи рох ҳама дам дар ҳуҷраам гардоп ва худ мудом а:$ ҳарорати маи ноб саргарон, аз истиобу истифои лаззот ва ҳаззо-ти ҷисмонӣ ва талаззузот ва таматтӯоти нафсонӣ соат фй соат аз барои*" бақияи умр захира меандӯхтам.

Ва ба ҳар ду рӯзе[192] саркори фарангй маро ба сӯҳбати хеш металабид ва эъзозу икром мефармуд. Ва баъзе[193] шабҳо[194] дар маҷлиси базми худ, ки занон ва духтарони акобири фаранг муҷ-тамеъ мешуданд ва ба анвои рақсу

симоъ ва ною руд, ки ба за-бони баён[195] аз тибёни[196] он қосир аст, маро мебурд ва худ ади-ли маҷ^ис мекард дафъи[197] кудурати маро.

Оре, сафар[198] агарчӣ[199] қитъае аз сақар аст, гоҳе инчунин ёвариҳо дорад ва дар хадис ворид аст, ки «мусофиру иттасаҳу ва тағаннаму+» тарғиб бувад ба саёҳат, то агар шахс бемор бу-вад[200] сиҳҳат ёбад ва агар муфлис [бувад] ғанимат. Ва ин хадис ба он чи дар шиддату тааби ғурбат гуфтаанд, муҷомеъ аст, чи мард дар ғурбат аз ҳамаи хешу ақрабо ва мусоҳибу аҳиббо мун-қатеъ бошад ва ҳама дам ба офаринандаи хеш мултаҷӣ ва мута-ваққеъ. Ба хилофи ҳазрат[201], ки ғолибан дил ба муҳаббати ав-лод ва асҳоб[202] ва сӯҳбати ихвону аҳбоб[203] машғул бувад. Ва ҳар касеро ба худ муину ёвар ва мутакаффил гирад.

Фалоҷарам, чун дар сафар ин аволиҳаи[204] ботила мафқуд мешавад ва назар бар карами мавҷуди воҳид ва маъбуди мута-фаррид меафтад, аз ҳама қурбату меҳнат зудтар фараҳ[205] руй ме-

187 Б – ҳамин

188 Б – ИН

189 Б – ранҷу

190 АБ – мутарассидаро

191 А – бар

192 Б – рӯЗ

193-194 Б – баъзан танҳо 195-196 ДБ – тибён аз баёни 197 АБ – рафъи 198-199 Б – агарчӣ сафар

200 Б – шавад

[20]1 АБ – ҳазар

202 АБ – ахбоб гоз АБ – асҳоб

[204] Б – олиҳаи

205 Б – фараҷ



диҳад, чӣ дунявӣ чӣ ухравӣ. Чунон ки маънии батнии ҳадис ҳам ин аст, ки дар сафар сиҳхат аз марази ахлоқи раддияе рӯй медиҳад ва ғанимат аз маорифу ҳақоиқи кавния ба даст меояд, агар[206] толиби ин маънӣ бувад[207]. Ва

агар ҷӯяндаи коми нафс бошад ҳам, ҳамчу[208] ҳоҷии [мазкур] ба ақсои маром комёб ме-гардад, билҷумла, ноқиле[209] гуфто:[210]

Рӯзе саркори фарангӣ маро ба худ талабид ва гуфт:

– «Ту дар ин диёр ғарибӣ ^ва боз[211] маҳзун ва мағмум набо-шӣ. Ва туро шуғле бояд, ки худро[212] бад-он машғул дорӣ[213]».

– Гуфтам:

«Аз давлати саркор*" соҳиб ҳама[214] рӯз[215] ба айш[216] ва*+ ҳама шаб ба ишрат мегузаронам».*

– Гуфт:

– «Агар туро ҳавсала ёри диҳад, барои мо «Шаҳнома»-и Фирдавси+ китобат фармоӣ дар вақте ки фароғат ёбӣ».

– Гуфтам:

«Ба чашм, ман ҳам мутаваққеам, ки* ба ту хидмате кунам ва пеши[217] ту ёдгор гузорам, аммо аз назди[218] худ ҷуръат наме-ёфтам».

Он гоҳ асбоби китобати ман фармуд, ки мухайё доранд. Дар муддати шаш моҳ барои ӯ истинсохи дафтари «Шоҳнома»[219] на-мудам. Баъд[220] аз итмом[221] се даст рахту либоси қимате ва як туфанги шашмилаи тиллокӯб ва ду ҳазор рупияи гулдор ба ман инъом фармуд.

Ва*" билҷумла баъд аз инқизои муддати ҳашт моҳ маро ҳа-вои ёру диёр ва ҳубби ватан аз замир сар барзада, он ҳама ра-фохият ва неъмат дар назарам ҳақир гардид.

Оре, чархи гарданда агар ду рӯзе ба коми яке гардад, боз хоҳад, ки чаҳор рӯзи [дигар]" ӯро [аз давр] берунтар андозад ва ба муроди дигаре равад. Бале давлат ба ҳамдигар тавъаманд ва ҳар ду фарзанди як шикам. Чун вақти накбати ман расида буд, рӯзе ба азимати рухсати инсироф ба тарафи Туркистон ва Моварооуннаҳр назди саркор рафтам. Хилвате хос карда, маро ба дарун талабид ва барои истиқоматам дар он диёр бисёр таваҷҷӯҳот ва тарғибот намуда гуфт: «Агар хоҳӣ, туро тааллуқе ихтиёр бояд кард аз хонадони бузург, ки ман мутасаддии там-шияти он мегардам».

– Гуфтам: «Соҳиб, агар маро боре рухсат диҳад, як бор

ба

206 Д – чунонки; Б – агар касе

207 АБ – бошад

208 АБ – монанди

209-2Ю Б – ҳоҷии мазкур гӯяд; А – ҳоҷӣ гӯяд

2'1 АБ – бояд, ки

212 – 213 Б – бад-он машғул бошӣ 2Н – 215 А – ҳамаи рӯзам; Б – кори хама рӯзам

216 АБ – ба айш мегузарад

217 АБ – назди

218 АБ – пеши

219 АБ – «Шахнома»

220 – 221 АБ – Баъди аз назараш гузаронидан

147

ватан рафта, қатъу қамъи алоиқу асбоб карда, пирволидаи[222] худро дида боз ба хидмат муроҷиат[223] намоям[224] ва албатта, дар ин боб такоҳул ва такосул [225] таҷвиз надорам».

Он гоҳ сухан ба харҷ ва дахли Бухоро оварда пурсид, ки «мулки Бухоро чӣ миқдор[226] замини обод ва солеҳи заръ дорад?»

– Гуфтам:

«Шарқан ва ғарбан тақрибан*" понздаҳ фарсах, шимолан ва чанубан хашт фарсах». – Гуфт: «Самарқанд?» – Гуфтам: «Сул-сони он». – Гуфт: «Насаф?» – Гуфтам: «Нисфи он». – Гуфт: «Ас-карияи Бухоро чанд аст?» – Гуфтам: «Дар айёми амн аскарияи дохнлӣ – се ҳазор, дар авқоти[227] ошӯб – аз ҳавошӣ дувоздаҳ ҳазор ва бо замми атрофи баида бист ҳазор». – Гуфт: «Мавоҷиби [ин] ҳашам чист?» – Гуфтам: «Дувоздаҳ ман ғалла». – Гуфт: «Ғалла аз куҷост?» – Гуфтам: «Аз ушр ва хироҷ».- – Гуфт: «Агар осмон на-борад ва замин надиҳад?» – Гуфтам: «Аз ҷӯъл [ва андозе], ки бар раия андозанд.[228] – Гуфт: «Агар фуқаро гадо шавад?» – Гуф-там: «Аз мусодара ва ярғу, ки ағниёро афтад». Муфрит бихан-дид ва гуфт: «Дар ин сурат фуқаро ва сипоҳ озурда бошанд ва бенаво, агар душмане қавӣ[229] ҳодис шавад,[230] муҳимми ҳарб ва ҳифзи давлат чӣ навъ

муяссар[231] гардад[232],,[ба ҳамин сипоҳу ра-ият рахти об бурда ва аз шоҳу уммол ва муқаррибони ӯ озур-да.] – Гуфтам: «Дар атрофи мо душмане қавӣ нест ва мо бар ҳа-ма ғолибем». – Гуфт: «Билфарз*, агар*" пайдо шавад?» – Гуф-там: Бино бар фарз ниҳондан ва ба ваҳм хотир пароканда кар-дан на равиши хирадмандона аст»:

Фикри имрӯз кун, андешаи фардо – фардо' – Гуфт: «Аз ҳазм ва эҳтиёт тағофул кардан на маслаки ҷаҳоқдорист ва на оини фармонгузорй, чи ҳудуси воқеа пештар* расул ва рисола надо-рад, ки [пештар] эълом диҳад, ки «ман фалон вақт зухур хоҳам кард ва дидаҳоро кӯр ва[233] халқро дар гӯр хоҳам намуд[234]», бал-ки ногоҳ ва нохост воқеа[235] афтад:

Бехе нишон, ки давлати ҷовид бар диҳад.

Давлат [ва]" салотин вобаста аст ба ободии мулк ва серии фуқаро ва рафоҳияти сипоҳ. Ин муқаддима, ки ту рондӣ сабаби харобии мазореъ ва гуруснагии фуқаро ва раоё ва эҳтиёҷмандии сипоҳ ва мӯҷиби зулм ва ситами уммол ва девон аст. Инчунин давлат дер напояд ва агар пояд, ба авлод ва аҳводи хулафо на-расад ва вафо накунад ва низоми фатҳу ратқи муҳиммоти мул-кӣ халале азим ёбад:

222 ДБ – модари

223-224 АБ – ОЯМ

225 АБ – тасоҳул

226 Б – қадар

227 Б – вақти

228 АБ – фармоянд 229-230 АБ – ҳодис гардад 231-232 АБ – даст диҳад

233-234 АБ – хохам намуд ва халқро дар гӯр 235 АБ – ҳодиса



[Байт]"

Аз раийят шаҳе, ки моя рабуд, Буни девор канду бом андуд.

Ва итлоқи давлат ва салтанат бар чунин мамлакат рост на-ёяд, балки шоҳи гадоён ва ҳокими ҷамоаи бенавоён

бувад».

Он гоҳ гуфт: «Аз шумо то Бадахшон чӣ микдор роҳ аст?» – Гуфтам: «Тақрибан ҳаштод фарсаҳ». – Гуфт: «Аз маҳкуми кист?» – Гуфтам: «Ба сари худ аст ва ба мо гоҳе итоати забонӣ дорад.» – Гуфт: «Чаро подшоҳони шумо онро дар ҳайтаи тасарруфи худ дар намеоваранд?» – Гуфтам: «Он чӣ замин аст, ҳосилаш ғайр аз санг нест». Ва дар он ҷамоаи гарангу данги одамисурату ҳайвонсират сукно доранд». – Бихандид ва каф ҳам месуду ме-мегуфт: – «Шумо турфа мардуми беақлед ва бинои ҳуқумат, ки бар зар аст, шумо бар хар ниҳодаед. Охир, намедонед, ки мар-дум зархоранд на заргузор. Аз ҷое, ки зар бояд талабид, наме-ҷӯед ва ба ҷое, ки зар бояд дод, металабед.[236] Бадахшон-мулкест, ки манзари назари офтоби рахшон аст [ва маъдани ҷавҳари ду-рахшон]. Ва хазинахонаи султони торуми чаҳорум [аст] ва дар он чаҳор маъдан[237] аст, аз [таъдил ва таъсири аркон] тилло ва ло-ҷуворд ва лаълу ёқут. Ба эътикрди мо, агар касе дар ин замин мутасарриф бошад ва ин маодинро ба даст оварад, давлаташ ба чаҳор давлат ҳамсарӣ кунад, балки пешй гирад. Ва аз мо касон рафта, ҳар яке аз ин маодинро ба назари тадқиқ ва имъон таф-тиш ва тафаҳҳус намуданд. Хабар оварданд, ки оп чӣ мардуми ӯзбак* дар муддатҳои мутамодӣ дар ин конҳо ҷон кандаанд, ҳануз ба сари матлаб нарасида, ба хазафреза ва сангмайда ка-ноат кардаанд. Ва дар таворихи мо набиштааст, ки дар солиф замон лаъле аз кони Бадахшон ёфтаид панҷ ваҷаб андар панҷ ваҷаб ва он дар хизонаи волии он ҷо буд. Чиниён вуқуф ёфта, Бадахшонро ба зери сангу кулӯх гирифтанд ва дар шаб[238] баъзе мавозеъро оташ медоданд. Асҳоби адъия ва азоим яке аз эшон-ро дида, аз он бедодӣ суол намуд, ки «матлаб ва мақсади шумо чи будааст,[239] ки дар озори ин халқ кӯшидаед?» – Гуфт: «Подшо-ҳи мо иморате дорад ва он қитъаи[240] лаълро[241], [ки дар хазинаи шумост]", мехоҳад, Агар шумо хоҳед, ки аз осеби мо эмин гар-дед, он сангро дар фалон мавзеъ дар қуллаи кӯҳ гузоред, то мо бардорем».

Ҳамчунон карданд ва аз он балия наҷот ёфтанд. Ба ғарази мо аз тасаллут дар замини Ҳиндустон ва ин ҳама ихроҷот кар-дан, пай[242] ба он замин бурдан аст ва дар он роҳ кушодан.[243] Ва моро бо давлати Расӣ бар сари ин кон гуфтугӯст. Ва алҳол миё-

236 АБ – маҷӯед

237 ДБ – КОН

238 ДБ – шабҳо

239 АБ – бошад 240-241 ДБ қитъа лаъл

242-243 Б – ба он замин пай бурдан ва дар он роҳ кушодаи аст

149

ни мо ва Бадахшон як кӯҳ восита аст миқдори серӯза роҳ. Ва та-раддуд дорем, ки аз ин кӯҳ роҳ ба матлаб бикушоем.

Ва алҳақ дар санаи 1298+ баъд аз фитрати Кобул [Амир Аб-дураҳмонхон+] фарангиён[244] дар Бадахшон бигузаштанд[245]. [Ва аз-баски фарангӣ аз забти мамолики Ҳинд билкулл фароғат наёф-та, ҳануз ба кушодани маодини Бадахшон фурсати пардохт на-дорад. Ва ин ҳикоят, агарчӣ дар оҳири ҳикояти низомия ба тақ-риб навишта шудааст, аслаш дар ин маврид аст. Агар касеро шубҳаи такрор афтад, бидонад, ки «дар гулистон шамидани як навъ гул мукаррар нашавад», балки иштиёқи истишмом бештар афтад тартиби димоғро].

Ноқил[246] гуфта: «Онгоҳ[247] аз сӯҳбати саркор рухсати ииси-роф ёфта, видоъ намуда,берун омадам. Вақти хуруҷ боз баъзе ашёи нафиса ва як хат ба дастам дод». Мазмун он[248], ки фалон ҳоҷӣ меҳмони мо будааст ва бо мо хидмат карда, бояд ки доран-дагони қилоъ ва биқои Ҳинд ва ҳофизони Суғур то хоки Балх тав-қиру эҳтиром ӯро баҷо оварда, аз амокини махуф ва ба водии ҳавлнок кас ба бадрақа дода, ба саломат бигузаронанд. Ва ба ғуломон ишора кард, то ҳарду улоғи маро маа як бағли роҳвори тануманд бо ман супурданд. Дидам, ки ду улоғи ман ҳамчу ду говмеш фарбеҳу бузург шуда буданд, ҳардуро ба қимати яксаду шаст рупия дар Пишовар байъ[249] намуда[250],

бар он астари роҳвор савор шуда, ҳамроҳи қофила то Балх омадам. Ва дар арзи роҳ ба ҳамаи билоди Ҳинд ҳуккому роҳдорон табҷилу таъзими маро баҷо оварда, вақти видоъ сад рупияву панҷоҳ рупия бо зиёдоти шарифа[251] хидмат мекарданд.[252] Вақте ки ба замини Туркистон расидам, миқдори панҷ ҳазор рупияи пақд дар анбон доштам ва ба қадри як хазор рупия амтиа ва ақмишаи нафиса[253] дар раҳл баста ва қабл аз он ки аз оби Омуя убур афтад, сездаҳ нафар аз харомиёни туркмон бар сари мо, ки нӯҳ нафар будем, тохт оварда,[254] ба [ҳазор тазаррӯъ ба] ҷон амон доданд ва* монанди он ки [касе] аз гармоба барояд, урён сохтанд, ба парчаҳои кӯҳ-на аз ҷулу ҷиҳози сутурон [будӣ], авроти худро ситр намуда, гирёну нолон, афтону хезон, гуруснаву ташна ба ҳолате, ки та-хайюли он дилро ғашӣ орад, худро ба қасабаи Каркӣ расонидем ва ба волии он ки Шодмонбек ном дошт, аҳволи худро арз кар-дем. Кас фармуда, қуттоъ-ут-тариқро ба даст овард ва амволи моро бе он ки сӯзане гум шавад, ҳозир кард. Мо[255] хушдил[256] шуда, ҳар кадом ба моли худ таоруф кардем ва истидъо кар-дем,[257] ки ҳаққи ҳар кадомро[258] ба ҳар қадом супорад.

[244] АБ – одами фарангӣ

[245] АБ – бигузашт

246-247 ДБ – Билҷумла хоҷӣ гӯяд

248 ДБ – ИН

249-250 АБ – фурӯхта

251 ДБ – нафиса

[252] АБ – менамуданд

253 ДБ – ҳарир

[254] АБ – намуданд 255-256 ДБ – моён шодмон

257 ДБ – намудем

[258] АБ – кадоми моро 150

Ҳоким гуфт: «Сабр оред, то ман хуб таҳқиқ кунам». Онгоҳ аз дуздон пурсид, ки «ин мол, ки шумо [аз инҳо] ба яғмо бурда-ед, аз инҳост, ё аз дигаре?» Онҳо* гуфтанд: «Мо инҳоро наме-шиносем, дар[259] дашт мо ҷамъеро[260] бараҳна кардем, надонистем, ки[261] кӣ[262] буданд?».

Ҳоким [бонг бар мо заду] гуфт: «Ман ин ашёро бе гувоҳу бойина ба[263] шумо дода наметавонам! Ва ба ҳазрати амири Бу-хоро арзаи инхо мекунам, то чӣ фармоянд».

– Гуфтем:[264] «Мо ҳама ба ҳамдигар гувоҳем».

– Гуфт: «Шояд ки шумо [duздои бошед ва] барои нафъи худ гувоҳй ба зӯр диҳед».

Ҳарчанд тамаллуқу тазаррӯъ намудем, ба чое нарасид:

[Қитъа]"

Шунидам гӯсфандеро бузурге, Раҳонид аз даҳону дасти гурге. Шабонгаҳ корд бар халқаш бимолид. Равони гӯспанд аз вай бинолид, Ки «аз чанголи гургам даррабудӣ, Чу дидам, оқибат гургам ту будӣ+».

Рӯзе чанд ба умеди ахзи мол дар он марз [ва буми] шум тавақ-қуф памудем. Ва ҳар вақт, ки назди ҳоким рафтем, шамотату унф шунидем. Дар охир ҷазм кардем, ки ҳоким саркардаи дуз-дон аст ва эшон ӯро чокарон [ва навкарон], ба чанд[265] воситаю рисола панҷ-шаш дирам ба кирояи роҳ аз хоким талабида, ба ҳа-зор мазаллат баъд аз ранҷу кулфати[266] фаровон, гуруснаю урён, [пиёдаю гирён] монанди гадоён дохили Бухоро гардидем,[267] ки масали ӯзбак аст: «Ҳубби ватаним, чиқди[268] кӯтаним», [дар шаъ. ни мо рост омада.] Ман низ ба ватани маълуф даромадам. Ди-дам, модарам фавтида ва кулбае мухтасар ба мероси ман гу-зошта. Солеро[269] ба ҳазор таабу таҳлука гузаронида бо худ гуф-там:

Мо озмудаем дар ин шаҳр бахти хсш Берун кашид бояд аз ин варта рахти хеш.

Салоҳи ман дар он аст, ки худро дигар бора ба диёри Ҳинд расомам ва худро аз ин саросемагй ва изтироб вораҳонам. Бар

фавр ҳавличаи худ[2] ° ба фурӯхт ниҳода, аз он ваҷҳ маркабе ва

*--------------------------------к--------------------------------.

259-адо ДБ – ҷамъеро дар дашт 261-262 АБ – киён

263 АБ – бо

[264] Б – гуфтам

[265] АБ – чандин
[266] АБ – тааби
267 Б – шудем
[268] АБ – чикорди
[26]9 АБ соле
270 АБ – худро
151

адавоти сафар ба қадри зарурат тартиб дода, баъд аз тарадду-ду таҳарруки молокалом ва иикитои шуҳуру айём ва тайи мано-зилу мақом худро ба замини Ҳиндустон кашидам ва бар тибқи ваъда боз дар Пишовар ва хидмати саркори фарангӣ фоиз шудам. Ӯ ба ман гармтар аз аввал бархӯрда[271], аз ранҷи роҳ ва савонеҳоти сафар истифсор намуд. Ман аҳволи худро мин аввала илоохира шарҳ додам. Вай ба ҳоли пурихтилоли ман раҳмат оварда гуфт: «Безабтии замини Узбакистон[272] пур маълум аст, туро боист, (ки) азимати он диёрро аз болои мамлакати рус мусаммим кард,[273] ки он ба амну рифоҳ наздиктар бувад.,[«Субҳон-ал-лоху садақа-ал-лоҳу ар-рауфу ар-раҳим ва ла-таҷиданна ашадд-ан-носи маваддатан лил-лазина оманӯ ан-насоро, золика биана минҳум қиссӣна ва руҳбонан ва иннаҳум лоястакбируна"+.

Ҷамоаи насороро[274] турфа шафқатею муҳаббатест мар аҳли исломро, ки он линату утуфат дар миёни худи эшон нест. Масалан, яке аз ахли ҳунар ё аҳли истеҳқоқ агар ду бор ба назди яке аз арбоби дувал дароянд, ба икроҳу истинкор пеш оянд ва гӯянд: «Ҳар рӯз пеши мо барои чӣ меояд ва маҷлиси моро мукаддару мунағғаз мегардонад?!» Ба хилофи насоро, ки ба ҳар боре беҳтар аз аввал бархуранд, хосса агар ҳунаре дорад, муаттал кагузо-ранд.

Ва мап боре дар пойтахти Русия будам, яке аз хавотини му-аззама ба васотати[275] мутарҷим, ки дӯсти ман буд, толси масъа-ларо пурсид. Борҳо ман радд кардам, то худи вай дар маҷлисе ба навъе тамаллуқу забоповарӣ намуд, ки лол шудам ва гуфтам: «Арзи ип вилаят дар зиҷоти мо нест. Агар ин мутарҷим кураи са-мо мавҷуд кунад, лобудд

дар масъалаи ту чизе бинависам». Вай бо мутарҷим таъин кард. Рӯзе дар қӯши худ набудам. Омадам, ки ду кураи ҷадид аз арзу само дар токча ниҳодааст. Пурсидам. – Гуфтанд: «Козим-мутарҷим овард». Ва аз кайфияти тааддуди куратайн аз мутарҷим суол намудам. – Гуфт: «Назди ноиби вазир Астромахуф+ будам, аз вақти маъхуд пештар бархоста. Пурсид, ки «куҷо меравӣ?» – Гуфтам: «Ба дӯккони Музир – фаранги, то кура бардорам ва аз фалон суоле кунам ва боз бурда ба сохи-баш супорам». – Гуфт: «Назди суфаро чизе ба орият набаранд, ки он нанги давлат аст. Ду кура бибару бад-ӯ бидеҳ ва саманашро аз хизонаи давлатӣ расонида хоҳад шуд».

Ва ман дар муқобилаи он атия чизе наёфтам лоиқ, ки муова-зат кунам магар ба ду-се байти мадҳ, ки:

[Назм]"

Астармахуф, кони маҳак, зевари улум, Дар қабзу басти амр кафи Осафи+ замон Диданд халқ шеъраму ҳеҷам надодаанд, Ӯ шеъри ман надиду ато кард бекарон. * – ------*--------*

[271] Б – вохӯрда

[272] АБ – Туркистон

[273] АБ – мекардй

[274] Б – -насориро

275 Б – воситаи 152

Аҳли карам ба ахли ҳунар симу зар диҳанд. Ӯ гирд карду дод ба ман илми «кунфакон». Яъне на дархӯри ту буд накди мулку мол, Гӯё, замин ба дастн ту бодову осмон.

Ин шеър чуи ба вай расид, назди ҳар*" мулоқот рӯю дахони маро мемазид ва илхоҳ мекард, ки «он чӣ туро ба кор ояд аз ас-боби илмия, бо ман гӯй, муҳайё медорам[276]. Ва он чӣ баъд-ул-явм аз ватап таъин кунӣ низ, мефиристонам». Ва ман аз чихати истиғ-нои зотӣ аз ӯ ҳеҷ дарнахостам. Ва*" агар маро қуввати томеа за-бун медошт, ба бахшиши ҳазор танга аз асбобҳои аҷиб ?.з ӯ ме-гирифтам, аммо дар вилояти мо аз ин ҷинс шеърро ба умеди ҳул-лаву ҷоиза шуаро ба дари ағниё ва умаро

мебаранд, ниҳоят «бо-ракаллоҳ» мешунаванд ва унфу карҳ абрӯ мебардоранд».

Ва билчумла ҳоҷӣ гӯяд: Пас[277], барои ман мақому ротиба таъин кард вакитобат фармуд. Ва ҷамъе аз куттоби хушиазис дар девони[278] у, ба китобати Қуръон ва тафсиру[279] ҳаднс[28С] ишти-ғол менамуданд. Ва бархе ба истинсохи қисасу таворих маъмур буданд ва баъзе ба забони фараигу немис онҳоро тарҷума ме-карданд. Ва ҷамъе касир аз муздуронро медидам, ки ба ароба сангу қайроқ мекашиданд ва ба денгиз мерехтанд. Ва ҳарчанд, гоҳе як газ ва* ду газ барр* аз бахр мекушоданд ва ба болои он курси {еа амуд] нихода, дӯккон ва* иморате* бармедоштанд. Ва ҳар рӯзе пацҷ рупия ба ҳар муздуре медоданд, Аз сабаби он ме-пурсидам, ки барои дукконс ин ҳама таабу ташвиш ва ихроҷот чи маънӣ дорад, ё истиқтоби кутуби исломӣ ба кеши фарангӣ[281] чӣ сарфа мебандад?» Саркор мегуфт: «Шумо ӯзбекед,[232] ақли шумо ба сирри ин умур намерасад ва* кифоят намекунад*, агар гӯям ҳам, дарк[283] натавонед намуд.[284] Ва моро овардаанд, то ҷа-ҳонро обод дорем ва баҳрҳою конҳо бикушоем. Ва аҷоиботи ола-ми арконро зоҳир гардонем. Ва моро аз лавозим аст, ки таҳқиқи милали аҳли олам кунем ва сара аз сақат маълум кунем. Ва ҳар касе муддаии сафову таҳорат[285] аст, дар мазҳаби худ онро тафтиш бояд кард, чун ҳақҡ маълум шавад, тобеи ӯ бошем ва тавоифи. аҳли милал интифоъ аз ҷаҳон бардоштанд, аммо ӯро ба ҳоли худ бигузоштанд, то наздик омад, ки ҷаҳон хароб шавад ва сукунат дар он мутааззир гардад. Набинӣ, ки токи ангур агар тарбият накуни, ҳар соле мева аз* соли гузашта* камтар диҳад, то ом ки хушк гардад. Шумо мева аз ток мехӯред, дигар ғам надоред, агар бехи[286] ӯро[287] кирм занад ва сарашро сармо.

Фалоҷарам, ҷаҳопдори қадиму қуддус[288] моро иститоат бах-

276 5 – дорам
[277] АБ – Саркори фарангӣ боз
[278] АБ – девонхона 279-280 д^ – ҳадису тафсир

[281] АБ – насорй
282 Б – ӯзбакед
283-284 АБ – дарки он оҷиз бошед
285 ДБ – кудурат
28е-287 АБ – бехашро
288 ДБ – худованди карим
153»

шида то боғи ҷаҳонро аз боғбонони нодон холй гардонем ва за-мин аз хасу хошоки монеаи заръ пок кунем[289], то қобили интифоъ ва инстинфоъ гардад. [Ва камтар нафъ, ки дар иморати як дӯк-кон аст, агар ҳама ба даҳ ҳазор дирам тамом шавад; – яке обо-дии мамлакат, дигар ҷои нишасти тоҷире, дигар фавоиди иҷора, ки агар дар соле понсад дирамӣ ояд ба даҳ сол маблағи хатире дар хизонаи давлатӣ оид гардад.]

Ва билҷумла баъд аз гузаштани соле ду боз маро дағдағаи саёхат дар замир мутамаккин гашта, аз саркор рухсати инсироф талабидам. Баъд аз муболаға дар заҷру манъ дид, ки мамнӯъ намешавам, биззарура рухсатам дод, ҳамчунон хатти муоф ва баъзе ёдовард аз ашёи нафиса бо мандода, маро видоъ фармуд[290] [ва гуфт: «Ҳар вақт, ки туро мурочиат ба ватан даст надиҳад ва дар ин замин бошӣ, бсз ой ин мақом манзили ту бошад. Ва ман] *бо* он ки дар хидмати ӯ анвои фасоду малоҳӣ мекардам ва ихро-ҷоти бисёр дар малоиб ва маноҳй менамудам, вақти хуруҷ захи-раи кисаи иститоатам ба қадри як ҳазор рупия буд. [Ва] аз он-ҷо дар баҳр нишаста, ба рафоқати қофила аз Миср баромадам ба азми он ки ин навбат аз болои мамлакати рус худро ба мав-лиду маншаъ бирасонам ва аз оворагӣ ва*"" мусофарат* худро ■бирахонам.

Ва барои тарассуди қофила рӯзе чанд дар[291] Миср рахти вқомат[292] бигустаронидам ва ҷиҳати ҳифзу забти раъсулмол, ки ба зиён наравад, рӯзҳо наъше мамлув аз собуну ангуштарӣ ва халхолу дастона[293] ва чизҳои[294] ғариба ва атриёт бар сар бардош-та, бар ҳавлии ашрофу акобири Миср тараддуд менамудам ва ба суди даҳу бист ва даҳу сӣ қаноат намекардам. Ва шабҳангом дар такяи

суфаро[295] байтута меварзидам.

Рӯзе ба одати маъҳуда раҳли тиҷорат бар сар бардошта, дар кучаҳои Миср мегаштам, ба майдоне васеъ расидам, ки дар самте аз он имороти[296] рафеъаи зарандуд буд ва бар дараш ҳуҷ-нобу наввоб қоим буданд, ба дарун рафтам. Чи дар он вилоят расм аст, ки мусофирон ва ҳаҷҷоҷ бад-ин маслак ба ҳама ҳави-лиҳои аъозиму акобир дармераванд ва касе монеъ намеояд, то он ҷӣ ба хавотини муаззама ба кор равад, байъу широъ кунанд[297], ман хам дар он саро бемуҳобо даромадам. Дидам, осори амора-ту иёлат аз ҳавошию атрофи он иморат зоҳир буд, гирди суфаҳо ва саҳнҳо тавоф менамудам ва бонг дармедодам, ки ано-ал-ҳоҷи-ул-мусофир-уд-даллолу ва ҷиъту бил-атри в-ал-халхоли ва ақнау би адно мин-ал-моли+».

Муқорини ин ҳол зане моҳсимое хуршедлиқо сар аз матлаи ғурфа берун кард, ба ҳазор ишваю дилфиребӣ гуфт: «Ҳоҷибобо, чӣ мефурӯшӣ ва дар анбон чӣ дорӣ?»

289 дғ> – дорем

[290] АБ – намуд

291-292 АБ – рахту иқомат дар Миср 293-294 АБ – ашёи

[295] АБ – мусофирин

296 АБ – иморати

[297] Б – мекунад; А – мекунанд



Ман, ки чун пайкари таовир дар нигоҳи аввал беҷон шуда будам, гуфтам: «Он чӣ маликаи муаззам хоҳад,[298] дар анбон до-рам ва аз ҷон дар ҷаҳон азизтар чиз нест, онро низ дар миёни он ниҳодаам, то майл ба кадом кунад?[299]» Он зан аз ин сухани ман завқи муфрит намуда, сар ба дарун бурд. Алалафвр, канизаке берун омаду гуфт: «Туро малика ба дарун металабад ва аз ту чизе мехарад». Ман аз ин навид рӯҳи тоза ёфта, аз ғурфа -боло рафтам, хонае дидам чун қасри биҳишт мурассаъ ба зару ҷаво-ҳир, ба дарҳо пардаҳои ҳарир фурӯҳишта ва кату кастали фа-ровони махмалгирифта[300] ба ҳар ҷо нихода ва шамъдонҳо, қано-дилаи тиллою нуқра аз ҳама ҷой овехта, зуруфу авонӣ, булӯру чинӣ ва*" симй* ба ҳама тоқу равоқ чида ва

фаршаш аз бисоти махмалу абрешимӣ, ки мӯҳтавӣ бувад ба гулҳои алвон, рашки осмон афтода ва сақфаш аз камоли нуқушу[301] тасвир ҳ,иҷолати боғи[302] ҷинон омада. Ман аз ғояти таҳайюр чашму даҳон кушода монда, ларза бар саропоям афтода (буд], он нозанинсанам ба из-тироби аҳволам вуқуф ёфта, ба лутфу ширинзабонӣ гуфт: «Ма-тои худ[303] пеши ман ор[304]». [Ман]" ба ду дасти адаб бисоти худро бурда, ба болои кастал пеши ӯ пиҳодам. Ва гуфт: «Ба болои кас-тал бинишин.» Таъзим намуда, бинишастам, аз мавлиду манша-ам пурсид, ҷавобе латиф додам. – Гуфт: «[Соҳиби]" ин сароро ме-шиносӣ?» – Гуфтам: «На.» – Гуфт: Волии Миср аст ва ман муаз-замтарин хотини ӯям». Онгоҳ ба тарики мубосатат гуфт: «Дар ватани худ зан дорӣ?» – Гуфтам: «На хайр, марде сайёҳам, ба мусофарату ҷаҳонгаштагӣ мӯлаъ ва ҷоею сукно ихтиёр накарда-ам, ки зан кунам». – Гуфт: «Бе зан чун[305] ба сар мебарӣ?» – Гуф-там: «Ба азобе, ки мо – фавқаш тахайюл натавон кард, хосса, дар ин мамлакат, ки ҳар рӯз мулоқот ба ҳазор моҳрӯй меафтад ва баъд аз дидор сабр душвор бувад». – Гуфт: «Дар вилояти шу-мо магар зан нест?» – Гуфтам: «Ҳастанд, аммо па бад-он масоба, ки шумоед, ва боз онҳо дар лихоф мастуранд. Ва алҳақ он шак-лу шамоил, ки онҳо[306] доранд, аляқ он ки онҳо мастур бошанд, то чашм ба дидори ноҳинҷори эшон наяфтад».

Бихандиду гуфт: «Онҳо бадшакланду нохушманзар?» – Гуф-там: «Бале, ки ҳама говдӯшу саргинчин[307] ва ҷомашӯю нонпа-занд». – Гуфт: «Мардон кори занон накунанд?» – Гуфтам: «На, балки хавоиҷи рӯзгори мардон ба ӯҳдаи занои аст. Ва эшон ба зебу эинати худ камтар иардохт тавонанд ва доим чиркину гар-гин бошанд»:

29» Б – мехохад
299 АБ – орад
300 ДБ – ба махмалу пар гирифта
301 ДБ – тазйину
302 АБ – касри
303 АБ – худро

304 АБ – биёр
305 Б – чигуна
306 ДБ – эшон зо? Б – чарчин
155
[Фард] Ба пешашон натавон шуд зи гандабӯи бағал, Ба пушташон натавон шуд зи бӯи[308] тунди[309] эзор.

Аз истимои ин каламот мутааҷҷиб шуда, (муфрит бихандиду] гуфт: «Занони шумо бадбахт занон будаанд. Дар вилояти мо мардон ходимони занонанд ва ғуломони эшон». – Гуфтам: «Агар дар вилояти мо чун шумо занон бошанд, мо ҳам ба бандагию чо-карӣ гардан мениҳем ва доим бар сари худ мебардорем ва марду-мак ба[310] чашми худ ҷой медиҳем». Аз ин тақрир ман хамёза каши-ду гуфт: «Агар зане пеши ту, алалфавр, фиристам, хидмати ло-иқ тавонӣ кард?» – Гуфтам: «Басе муштоқам ва то чон дар -ба-дан дорам, дар хидмат музояқа накунам». – Бархосту гуфт:: «Дар паси ин парда рав, ман назди ти канизаке соҳибҷамол бифирис-там». Аз шунидани ин сухан ҳамдони ман ҳамчу[311] самдон гашт ва чун ш'утури маст каф аз даҳон ба ҳар тараф меандохт. Бархо-стам ва дар паси парда рафтам, кате дидам[312] зарандуд *[вг]* бис-тари пар рӯяш кашида,[313], чодари шаби ҳарири сурху зардор ба болояш андохта, дар тоқчаҳо шишаҳои равғану атриёт *и* дар ҳуққаҳо маоҷини муфарреҳи мубаҳҳӣ, ки вақти мубошарат ба кор доранд.[314] Он чӣ донистаму тавонистам аз он ашё дар[3!5] са-ру риш ва қазиб тало кардам, муқорини ин ҳол он париваши хурдидор либоси ҳарири сапеди абрешимии гулдор бар тан каши-да, ки ҳама аъзо аз зери он менамуд. Ва тоқияи фарангии мутар-раз ба як шаддаи гули маснӯъи муаттару муанбар ба як гӯшаи абрӯ каҷ ниҳода, ба ҳазор ишваю ноз дар канорам нишаст. Ва ман аз ғояти шавқу камоли иштиҳо бешуур будам, беихтиёр даст ба доманаш зада, чун аждаҳо бар сари ганҷ баромадам, дидам соқе дар ниҳояти сафо, кафаш чун қурси моҳ дар ғояти зиё, ка-маре чун фикри Дониш борик, зулфе мушобеҳи бахти у чун шаби торик. Ҳамдон дар миёни ронаш ниҳодам ва чун саҳоб бар рӯи офтоб

афтодам, ба шиддате шудомад[316] намудам, ки:

[Назм] Хави317 тахарруки[318] ман ведавид то Ҷай.чун, Анини[319] нолаи ӯ мерасид то Кашмир. Б-оваҳ гуфт, ки «ин шиддат аз куҷост,[320] омад?» Ба ханда гуфт, ки «рӯят сиёҳ бод чу қир». Шутур ба чашмаи сӯзан фурӯ ҳамеорӣ! Қалода мениҳӣ аз тори мӯ ба гардани шер, «Матарс, – гуфтамаш, – осон фурӯ барам дар ту, Чунонки сӯзани фӯлодро барӣ ба ҳарир».

308-зоэ АБ – гандабӯи зю А – дар

[31]1 Б – ҳамчун

312 АБ – ниҳода

[313] АБ – гирифта

[314] АБ – баранд

315 АБ – бар 316 Б – омадшуд

317-318 Б – Чу хави шиддати

319 Б – анину

320 Б – кучо 156

Ман, ки аз фарти шаҳват машке пуроб гашта[321] будам ва гохе чанд бинобар тараддуд дар асфор муҷарраду азаб[322] буда[323], чандон оби лутф бар оташи иштиҳояш афшондам,[324] ки беҳуш гардид, Чу ба ифоқа омад, гуфт: «Ман шунуда будам, ки мубо-шарат ва мубосататро мардуми ӯзбак кунанд, филвоқеъ, чунон будааст. Ва мардуми Ироқ на дархӯри онанд, ки кас бароиэшон банди шалвор суст. гардонад.[325] Онгох бисоти муволафату муо-шарат дарнавардида, барои ман обу таом ба анвои такаллуф ба такдим расонид ва гуфт: «Туро бояд ки дар манзили ман сукно варзй[326] ва аз тараддуду кӯчагардӣ баросоӣ ва билфавр хазор дикор ба ту медиҳам ва ба даҳлези ин хона манзаре аст мушриф ба тарафи берун,ва даруни сарои амир аст, ки агар дар он би-ншш-шӣ, мутлак, фикри берун омадан накунӣ ва хама мардуми шаҳр аз занону мардон аз таҳти он манзар бигузаранд.» – Гуф-там: «Дар хонаи амир ин ҷуръат кӣ кунад ва бар пушти боми шаҳна доияи дуздӣ кӣ дар хотир гузоранд, магар он ки аз ақлу хирад тихи[327] бувад ва аз ғафлату шахват мамлӯ?![328] – Гуфт: «Аз ин мамар аидешаро ба

хотир роҳ мадеҳ. Тӯ ки амир чихил зан дора-ду сад қумош, дар мохе ба хонаи яке дарнамеояд. Агаэ ӯро ба яке аз мо майл афтад, дар хонаи хоси худ металабад ва ҳар яке аз занони ӯ ҳарифе ба хонаи худ мутаворӣ доранд ва бо вай нарди муошиқат ва муонақат мебозанд. Ту,[аз] ин бисот, ки бо худ-овардаӣ хам бо худ нигоҳ дор ва билфарз «агар ташти мо аз бом афтад» ва рози мо ба арсаи буруз ояд[329] ҳам, бад-ин бисот туро ба осонӣ махлас медиҳем. Ман сунӯхи ин воқеаро аз муғтанамо-ти азим ва воридоти[330] часим адд намуда[331], бад-ин ма-нӣ ризо додам ва гуфтам: «Алҳол амир дар кучост?» – Гуфт: «Барои му-хосиботи аскария ва забти маҳомми тӯбхона дар беруни шаҳр баромадааст.»

Ҳам дар ин асно канизакон акдаст қумоши харир барои ман оварда буданд, онро пӯшида, худро оростам. Онгоҳ даст ба гар-дани ӯ даровaрда ва ӯ дасте ба камари ман банд карда, бад-он даҳлез даромадем ва аз хона ба хучра накл кардем. Ҳучра дар ғояти латофату сафо ва нихояти оростагӣ ва бахо, дару девор ва сақфу чидор ҳама ойина гирифта (ва катхоюю каравотхо ниҳода. Ман, ки акси худ ва пайкари он зебонигорро ва муопақа ва му-софаҳа дар ҳама девору ойинахо мушоҳада кардам. боз ҳарора-ти ғаризӣ дар харакат омада,[332] оташи иштихо ду боло гирифт, барфавр[333] он гуландомро ҳамчун хирмани гул ба болои кат ка-шидам ва навбати дуввум бештар ва беҳтар аз аввал хидмат на-

[321] Б – гардида

322 АБ-ғариб

323 Б – монда

324 Б – фишондам

[325] АБ – кунад

326 Б – ихтиёр кунӣ

327-328 Д – $_0$рӣ бошад; Б – бегона ва орӣ бошад 329 АБ – расад ззс-331 АБ – шумурда 332 Б – даромада



мудам ва аз лаби лаъли майолудаш шароби зиндагӣ мечаши-дам. Вай аз фарти шаҳват гардану канори

рухсори маро мемази-ду мегазид. [Чи хуш гуфтаанд:

Байт:

Зан нагардад гирди марди некбахт, Гирди он гардад, ки дорад к . . . сахт.

Ва баъд аз фароғи суҳбат боз канизакони моҳрӯй таому ша-роб оварданд ба нуқлу кабоб ""медоданд. Соате[334] рақсу суруде[335] гуфтанд.

Дар ин асно дидам, ки волии Миср ва тачаммулу шавкати азим ба миёни саро дохил шуд. Хотун саросема сару либоси худ-ро рост карда, бо[336] ман гуфт: «Ту дилҷамъ бинишин ва ин кани-закон дар хидмати ту қоиманд ва дастгоҳи волии моро тамошо кун.»

Ва худ аз ғурфа ба зер рафт. Ман аз пушти ойина мутаваҷ-чеҳи ҳоли амир будам. Дидам, ки дар саҳни саро кастале ниҳо-данд. Амир омада, бар он бинишаст, либос ба низоми фарангӣ дар бар ва кулохи пардор бар сар. Аз ҳама хонаҳою ғурфаҳо за-нони моҳталъат баромада, таъзимкунон ба хидматаш саф бар-бастанд ва вай ба ҳар[337] кадом ба такаббуру таҷаббур менига-рист ва ҳеҷ сухан намекард. Ва занон онан-фаонан ба ҳар илти-фоташ рукӯъе[338] менамуданд.[339]. Ногоҳ шароб хост ва ба фикре фурӯ рафт. Ҳар кадом аз занон шиша аз бағал бароварда, қада-ҳе булӯририро лабрез карда, нигоҳ доштанд, баъд аз фурсатҳо ба он ширишшамоил, ки маҳбубаи ман шуда буд, ишора кард, ки биер» Ба таъзими латиф ҷомро бурда, ба* дасти адаб*"" ба дас-ти амир дод, лоҷуръа даркашид[340] ва*" ба дасташ дод. Ходими[341] раҷаъ ул-қаҳқаро бақияи ҷомро мазида[342], ба ҷои худ омада би-истод[343] ва миқдори ним соат амир дар он ҳол таваққуф намуда берун рафт. Ва маназ наҳвату кибри ӯ ва муомалоти хавотини ҳа-рамаш[344] мутааҷҷиб будам ва [бо худ] мегуфтам:

[Макру тазвиру зиштию идбор, Ин ҳама аз хисоли зан бошад.] Мард агарчӣ паланг банд кунад, Оқибат дар ҷуволи зан бошад.

Ва билҷумла то муддати чиҳил рӯз дар он манзари хуршед-мазҳар мутаворӣ будам ва аз истифои лаззоту ҳаззотӣ ҷисмонӣ он чӣ мақдури навъи башар аст, ба ақсои

ғоят комвар будам. Ле-

333 Б – филфавр

334 АБ – Ва

335 ДБ – суруд

336 Б – ба

[337] Б – хеҷ кадом илтифот намекард ва 338-ззэ АБ – сар мезаданд

[340] Б – даркашида

341-342 ДБ – бакияи чомро мазида, раҷъ-ул-каҳкарй

[343] АБ – истод

[344] Б – ҳарам 158

кин аз касрати ҷимоъ ва мубошарат рӯям чун коҳу танам чун мӯ345 гардид ва ба ҳама аъзо ва қувою ҳавос заъфу сустӣ зоҳир[346,] гашт. Аз хотуп рухсат талабидам, ки маро дар хуҷра маъҷуне муқаввӣ ва мубаҳҳӣ аст. Агар ризо диҳй, рафта худро як-ду рӯз тарбият кунам ва боз ба хидмат оям».- – Гуфт: «Магар аз сӯхба-там малул шудай ва роҳи гурез меҷӯӣ?!» – Гуфтам:

[Байт] «Гар барканам дил аз ту[34]?, бардорам аз ту меҳр, Он меҳр бар кӣ афканам, он дил куҷо барам?!»

– Гуфт: «Шояд заъфи ҳоли ту аз такрори |амал] бошад? Агар ту-ро майл ба таҷдиду табдил аст,[348] ман туро ба дигар аз хавотини малик бифиристам, бошад, ки ба сабаби таҷдиди макону табди-ли таматтӯъ қуввати аслии ту муовадат кунад, боз назди ман ой, Ва ин хам аз дақоиқи асрори[349] ҳикмат аст.»

– Гуфтам: «Ман бандаи фармонам».

Онгоҳ маро ба хонаи дигаре аз занони амир бурда, ба дасти ӯ супурд. Дидам ороиши хонаи ӯ бештар аз манзили ӯ аст ва ҳу-сни вай гулусӯзтар аз шамоили ӯ. Филвоқеъ, дар ниҳоди худ ха-рорати ғаризии мофавқи аввал ёфта, ба обпошии харами ҳари-маш шитофтам. Ва микдори як*" даҳ рӯз дар маъбади меҳроби абрӯяш мӯътакиф будам, то «корам бо ҷону корд[350] ба устухон расид» ва заъфу сустии қавӣ дар қувою ҳавосам зоҳир гашт. Рӯ-зе аз он зан пурсидам, ки «шумо бо ин ҳама кибру нихвати амир> ин ҳама ҷуръат дар истиоби лаззоти нафсонӣ [чигуна] доред

ва аз ӯ наметарсед ва аз фазиҳат намеандешед?!» – Гуфт: «Фисқу фасод аз хавоси ин замин аст, чи хаққа субҳаонаҳу дар маҳка-маи танзил хабар дода «ҳазо дор-ул-фосиқин+», аз ин ҷиҳат астг ки агар марде басалоҳ дар ин шаҳр дарояд, зӯҳду салоҳаш на-монад. Ва аммо занони ин шаҳр ба сабаби озори дили Зулайхо+ ва маломаташ ҳама аз [унф аз]" иффату салоҳ ориаид ба воси-таи он ки ӯро ба муҳаббати Юсуф+, алайҳассалом, таъну қадҳ намуданд, то муоразаро гуфт; «Ҳозол-лазӣ ламутнӣ фиҳи+». Ва аз он сарзраниш ранҷида, адами иффату салоҳашонро талабид. Эшон баъд аз дидори Юсуф+ эътирофе ба хатои худ карданд, ки фаламмо раайнаҳу ва қаттаъна айдияҳунна ва қулна мо ҳозо башарун, ин ҳозо илло малакун каримун+».

Ва билҷумла чун зани волии Мисро дид, ки сухани ман росг аст ва ранҷурии маро босвар намуд, чунки хидмате лоиқ аз дас-там намеомад, бад-ин баҳона рухсати хурӯҷ ӣфта, аз он маъмаъ, ки банот-уш-шаётин буданд, рахти саломат берун кашидам. Алалфавр рахти иқомат аз ҳуҷра бардошта, дар бахр нишастам ва ба рафоқати туччор аз болои Адес+ ба Маскав рафтам. Рӯзе

[34]5 АБ – мӯй

[346] АБ – ориз

[347] АБ – тую

[348] Б – бошад.

[349] АБ – осори

[350] АБ – кордам



чанд дар диёри рус иқомат варзида[351], басе[352] аъҷубаҳои рӯзгор дида[353], ҳамроҳи қофила ба Тошканд омадам дар вақте, ки Тош-канд тобеи Бухоро буд аз мулҳақоти давлати Амир Насрулло+, амири Бухоро. Ва ман ба васотати баъзе роҳоварду армуғон ба ҳокими онҷо тақарруб талабида, аз роҳи хатнависӣ ва ҷаҳонди-дагӣ дар хидмати ӯ рутбаи олӣ ёфтам, то он ки маншуру ёрли-кам дода ба дашти Қипчоқ ва ҷамоаи ирқаи Қазоқ то хоки рус ва Қизилҷар[354] ва*"[1] Урунбурх* ба ҳамаи илот ҳоким

гардонида[355], фармуд, ки то ҳифзу[356] забти[357] закоти савоим намоям. Ман бо маъдуде чанд баромада, ба даруни илоти қазокия даромадам ва дастгоҳи[358] аморату иёлат бигустаронидам «ано раббикум-ул-аъло+» ба ҳама атрофу акнофи кӯҳу дашт дардодам. [Ва ҳар-чанд ҷахд намудам, ки инон ба дасти хавову хавас надиҳам ва гирди муштаҳои нафс нагардам, муяссар ношуда], ҳама рӯз му-■соҳиби духтарони моҳрӯй ва писарони фariштахӯи аз тӯраҳои қазоқ буда, ба шурбу [ақли] қимизу қазй ва истеъмоли қӯзию қазз афтодам.

Одати қазоқия он аст, ки ҳар моҳе аз даште ба даште нақлу таҳвил кунанд ва ҷое, ки обу алаф бештар бувад, чанде иқомату сукунат варзанд. Ман низ ба рафоқати ҷамъе аз аъозиму акоби-ри илот дашт ба дашт ва водӣ ба водӣ мерафтам. Ва чунон сар-гарми лаззату ҳукумат будам,[359] ки аз тафовути ҷодаву манзил ва бӯъду[30] қурби[361] имронот намеандешидам, то рӯзе ба[362] дома-наи кӯҳе иттифоқ намуда[363], раҳли иқомат афкандам. Дар авоси-ти моҳи урди [биҳишт], ки замин ба воситаи шукуфаю лола ран-ги осмон гирифта буд, харҷо-ҳарҷо ҳонаҳои сиёҳмафраши[364] ба қолй вазъкарда ва ҳама духтарону занони қазоқ ба болои сабза ■бисоти рангоранг андохта, рӯзе[365] бисёр суруду рақс наму-данд..[366] Ва ман дар садр нишаста будам, пурсидам, ки «аз ин ҷо то Тошканд чӣ микдор роҳ аст?»

– Гуфтанд: «Семоҳа[367] роҳ». Ҳуш аз кохи димоғи[368] ман би-ларид,[369] [ки турфа дар ақаба афтодам, ки муовадат аз он ҷо ба Аона муяссар набошад.] Онгоҳ тӯраҳои қазоқ ва ақобири онхо гуфтанд: «Мири девонбегӣ, ахлоқу атвори ту ба мизоҷи мо дар-сохтааст, лоиқ[370] он ки ту номи аморат аз худ халъ кунӣ ва бо мо муллою имом бошӣ ва заруриёти дин ба мо омӯзй[371] ва [аз миё-ни мо] тааллуқ ихтиёр куни[372] [аз ҳар кадом, ки туро майл аф-

351 ДБ – намуда

*ъЪ1* – ^53 АБ – дар онҷо низ аз нафси аммора мутамаин нашуда зудтар.

354 д – Қизилча
355 АБ – карда 356-357 АБ – забту ҳифз
358 ДБ – бисоти
359 АБ – шудам
360-361 АБ – курбу бӯ-ди
362 – 363 АБ – иттифоқан ба доманаи нуҳе гузор афтод.
364 д – сиёҳмафраши
365-366 ДБ – раксу суруд мегуфтанд
367 АБ – думоха
368-369 АБ – димоғ парид
37С-371 АБ – Нигаред ба илова.
372 АБ – кун


тад]. Ва илтизоми ин маънӣ дар аморату бузургии ту зиён надо-рад, балки ҷоҳу рутбати туро бияфзояд». Ман* андешидам, ки аз мутовaати онҳо сар печидан ва мухолафат намудан сарфа намебандад.

– ^Гуфтам: «Истидъои шумо дуруст аст, аммо -муллоию[373] имомат[374] коре бузург аст ва халифат-ул-ллоҳ ва*~ халифат-ур-расул* ва ноиб-ул-ҳақк. [Ва] метарсам, ки шумо[375] дар хидмати ман тақсир кунед ва дар авомиру навоҳии ман наравед ва кофа-ру муртад шавед. Чи баъд аз он ки касе мулло бошад ва имом шавад[376] ва он ба таайюди ҳақк мешавад ва Ҷабраил+ бар ӯ[377] нозил мешавад ва [378] аз малак илҳом меёбад.[379]. Пас,[380] ҳамаи амру ҳукми ӯ амру ҳукми худовандӣ[381] бувад[382]».

Оиҳо* ҳама ба иттифоқ сар бар замин ниҳода[383], савганд ёд[384] карданд[385], ки «мо аз ҳукми ту гардан напечем ва амри ту-ро амри худованд донем». Пас, бар ин аҳд[у] паймон муаккад намуда, барои ман ду хонаи музайян ва панҷоҳ уштуру дусад гӯспанд ва чандин намаду қолии рангин тафвиз карданд. Ва аз духтарони аозим лке, ки беҳтар аз ҳама буд, ба издивоҷам каши-данд ва ҷамъе касир дар хидматам мутараддид буданд аз зану мард ва музоҳими аҳволам мешуданд ба сабаби духулу хурӯҷи бемавкеъ, то рӯзе гуфтам: «Имшаб[386] маро илҳом шуд,[387] ки дар хидмати худ мардонро роҳ мадеҳ ва аз

духтарони дӯшиза ва за-нони нав ба* шавҳаррасида навкар* ихтиёр кун, ки дар сафару ҳазар мулозими [рикоби] ту бошанд ва эшонро илм биёмӯз[388]. Ва агар туро майл ба ҳар кадом аз ин занону духтарон афтад, дар мутоваати ту тақсиру эҳмол раво надоранд, ки осӣ шаванд ва мардони эшон бе изн ба ҳазрати ту дохил нашаванд. Ва бар дари худ ҳуҷҷобу нуввоб вазъ кун, ки ҳоҷати ҳар кадомро бо ту арз кунанд. Пас*, ба изн дохили сӯҳбати ту шавад*».

Ҳамаи элот [дар ин муқаддимот] тасдиқ намуда, занону дух-тарони худро ба ман супурданд ва васият карданд, ки «дар хид-мати мулло эҳмолу мусоҳала накунед». Ва ман миқдори чихил нафар аз занону духтаронро, ки дар ҳусну ҷамол аз ҳама фоиқ буданд, ба навкарӣ баргузидам ва ба ҳар кадом, ки маро майле мешуд, ба хилватхонаи хосси [худ] металабидам. [Ва онро ба дастури фаранг ороста будам, ки ҳар кадом ба ҳаваси дидану да-ромадан ва хобидан бо ҳамдигар низоъ ва ҷидол мекарданд. Ва анови такаллуф дар мубошарату муҷомаат ба кор мебурдам.] Ва* шабҳангом[389] то вақти[390] хоб ба даврам саф зада, ба хамдигар

373-374 АБ – имомату муктадоӣ

375 Б – шумоён

376 АБ – бувад

377-378 АБ – вай нузул кунад, ё

37?-380 АБ – ёбад

381-382 АБ – худойтаоло бошад

[383] АБ – ниҳоданд

зве-387 ДБ – Маро илҳом шуд имшаб

384-385 АБ – хӯрданд

388 Б – омӯз

389 АБ – Шаб ЗЭО АБ – ҳангоми



таклиф менамуданд, ки «имшаб туро бояд, ки ба хидмати мулло қиём намой». [Вақти истироҳат гоҳо паич-шаш нафар ба якбора тақозои даромадани назди ман мекардалд. Якеро баргузида, ди-гронро дилдорӣ медодам,

ки «фардо навбати ту бошад».] Ва ба ҳар даште ва мақоме, ки нақлу кӯч меасртод, он духтарон ба ли-босҳои фохир[391] бар асбони роҳвор[392] савор шуда, аз пасу пешам мерафтанд ва ҷое, ки иқомат бояд варзид, пештар рафта, ба ҷое назеху босафо ва обшор хонаву бисоти маро барпой медоштанд. Ва миқдори панҷ сол дар миёни эшон будам ва бист шутур бору буна ва аҳмолу асқоли маро мекашид. То рӯзе аз мухолата-ти он сафеҳон[393] дилгир шуда ва аз лахву[394] лааб[395] сер -гашта, ҳубби*- ватану сӯҳбати аҳиббо домангири вақти ман шуда*, ро-ҳи гурез меҷустам, асло мутасаввир намешуд; чи аз русуми қазо-қия он аст, ки агар мулло дар миёни огсҳо иқомат варзад, кайфа яшо зиндагонӣ кунад. [Ва] агар орзӯи ёру диёр куиад, қатлаш кунанд ва чӯбе бар сари гӯраш аломат ниҳода мазор бардоранд ва зиёратгоҳ [ва ибодатгоҳ] кунанд.[396]. Дар ин боб фикрҳо анде-шида[397] ва*- аз* барои махласи хеш ройҳо мезадам. Рузе, ки ао-зиму ашрофи элот дар маҷлисам буданд [ва бори ом(м)дода,] гуфтам: «Дар миёни шумо баъзе аз мардон ва бисёре аз занону атфол ба сабаби осеби ҷин(н) маризу бемор мешаванд ва бо ман рӯҷӯъ мекунанд.[398] [Ва] ман таълиқею таъвизе ба ҳар кадом ме-нависаму медиҳам, ба аксаре суд мерасонад [ва] бо баъзе тахал-луф мекунад,[399], ки мӯҷиби сустии ақид.аи ӯ мегардад. Ва ин аз он чиҳат аст, [ки] маро китобест[400] машҳун ба анвои адъия ва тилисмот ва давоҳои муҷарраба. Ва он алҳол[401] назди[402] ман нест ва ман он чӣ ба шумо[403] менависаму медиҳам, аз он китоб аст. Ғоят ои ки дар мавориди амроз иштибоҳ мешавад ва хусуси ҳар таъвизе барои кадом [навъ] маразе дар хотир[404] муштабеҳ мешавад.[405] Бинобар ип дар таъсир тахаллуф[406] меафтад.[407] Ва ин китоб дар Тошканд назди касе амонат аст. Агар касе аз шумо ба Тошканд меравад, бояд ки маро ҳамроҳ барад, то он китобро ба даст оварда, боз маан муовадат намоям».

– Гуфтанд: «Меҳоҳӣ, ки бад-ин бакона аз миёни мо бигуре-зӣ?/ – Гуфтам: «Лоиллоҳ, ин доия маро дар замир ояд?!» – Гуф-танд: «Агар рост гӯӣ, хатте кун, ба ҳар ки

бошад, мо одам фар-муда, он китобро ба ту расонем». – Гуфтам: «Он китобе аст, ки ба дасти ҳар кӣ башд, ба касе надиҳад. Агар ман худ набошам,

^ – ----------------------------->- – ■ – – I

391-392 ДБ – албони ро\вор шутурону асбон

[393] АБ – суфаҳо 394-395 АБ – лаабу лаҳв

396 АБ – намоянд

397 Б – андешидам 398 – АБ – меоранд

399 АБ – менамояд

400 АБ – китобе бувад 401-402 АБ – алҳол пеши

403 АБ – шумоён

404 АБ – хотирам *[05] АБ – мегардад

406-407 АБ – тафовут мекунад

162

он китобро бадал кунанд ва овардани он фоида надиҳад». – Гуф-танд: «Албатта ҳила мекунӣ, ки худро аз миёни мо ба канор ме-барй?!»] – Ғуфтам: «Маро ин ҳама асбобу амлок, ки ба солҳо уш-ри ашири он аз касбу тиҷорат таҳсил нашавад, дар ин ҳолат[408] маро чигуна дил[409] ёрӣ кунад, ки аз ин ҳама ҷоҳу мукнат дил[410] бардорам! Ва[411] илова бар ин боз духтари фалон тӯраро ба никоҳ' хосторӣ кардаам ва ҷиҳати он гуфтушунид карда, чӣ навъ тахал-луфи ваъда сурат бандад?!»[412] Ҳам бар ин наҳҷ далелҳою хуч-ҷатҳо оварда, муаккад ба[413] савгандон намуда,[414] эшонро бар он доштам, ки маро ба Тошканд бифиристонанд ва боз оранд. Ва. ман дар он айём он чӣ аз нуқуд тавонистам бардошт, дар кисаи, эҳтиёт мазбут сохта, ҳамроҳи панҷ нафар қазоқ азимати Тошканд намудам. Ва баъд аз қатъи баводию тайи пишебу фароз дар муддати ду моҳ ба Тошканд дохил гаштам. Ва дар рӯзе, ки ру-фақо барои харидани бору ғалла баромада буданд ва маро наз-ди шутурон гузошта ва*- шутурбон карда*, аз онҷо сабук бигу-рехтам, дар харобае даромада, якдаст либоси саёҳат, ки маро дар анбон буд, пӯшида, ба либоси қаландарон баромадам ва дар бозорҳо тавоф[415] мекардам, як-ду нафар аз ҳамроҳонро дидам, ки саросема ба ҳар тараф медавиданд ва маро металабиданд ва аз ҳар

касе мепурсиданд, ки «бизгшнг мулло етдӣ, қочдӣ. Мулло кӯргон борму?» Мардум ба ҳоли онҳо механдиданд ва аз кайфи-яти изтироби онҳо истифсор[416] мекарданд.[417] Қазоқон [фурсати тақрир наёфта,] ба афсӯсу надомат нишони ман ва бепарвоии худро тақрир мекарданд. Мардум мегуфтанд: «Биз кӯрдик ким бир мулло шул кӯчада кетдӣ». Қазоқон «бӯй-бӯй» – гуён ба он самт медавиданд, [то он ки дар ҷустуҷӯи ман боз ду уштури худ-ро дуздониданд.]

Билҷумла ман бад-он либос ба доруламора шитофтам, то ба ҳоким мулоқот кунам. Дидам халке тоза бар дари амиранд ва авзоъу атвор[418] мухталиф. Пурсиданд, ки «ба куҷо меравӣ ва бо кӣ кор дорй?» – Гуфтам: «Ба ҳоким». – Гуфтанд: «Ҳоким кист? – Гуфтам: «Фалои бек». – Гуфтанд: «Қаландаре бангист ва хушкии банг димоғашро[419] мухталл кардааст ва ӯро бироиед [ва бизанед, то ба худ чунби] чӯбҳо дар[420] паҳлӯям ниҳодапд.

– Гуфтам: «Охир, он амир чи шуд ва куҷо рафт?!» – Гуф-танд[421]: «Эй девона, охир надоний, ки ин асри амир Шералихони Хӯқандӣ+ аст ва ин ҳоким фалон ном [дорад] аз умарои давлати ӯ дар фалон таърих омада, ба қаҳру ғалаба Тошкандро фатҳ намуда. Ва он амир, ки ту гӯй[422], вай аз умарои амири Бухоро

408-409 АБ – ҷо омода аст, маро дил чигуна 4Ю АБ – даст

4П-412 ДБ – ин накунад, магар девона ва аз худ бегона

413-414 АБ – намудам ва савганд дода

415 АБ – тавф

41с – 417 АБ – мепурсид

418 Б – атворашон

419 АБ – димоғи инро 420 АБ – бар пушту

421 Б – гуфт

422 Б – мехоҳй



буд. Вай дар он балво шаб[423] аз девори қалъа худро ба зер ан-дохта, бо маъдуде чанд гурехта, ҷон ба саломат бурд, ё не?! Су-ханони ту рост ба саволи асҳоби рақим

мемонад. Ҳоло, то пой дорӣ, бигурез ва ба хуни хештан маситез, ки мабод ба иллати ҷасусӣ ё номи манқитият ғӯл бар гарданат ва занҷир дар поят ка-шанд ва гӯсфандвор бар дорат бардоранд». Ва ман аз он ҷо са-бук ҳаракат намуда, онҳоро дуогӯй гуфта, ба рафоқати баъзе аз сайёҳон пиёдаву савора азимати Бухоро кардам. Ва алявм миқ-дори сесад динори зар дар камар дорам ва ният ҷазм карда, ки дигар сар ба ғурбату мусофират наниҳам ва гӯша гираму тадо-руки завоеи авқоти гузашта намоям.

Интиҳои самараи ин ҳикоят* машҳун ба фавоиди сафар ва хислати занон ва одобӣ[424] мулкдорӣ бошад[425]. Тамм.*

423 Б – худро

424 – 425 АБ – назми мамкакатдори ва ҷаҳонбонист

ДАР ҲИКОЯТИ АБУЛҚОСИМ-Бӣ ВА САФАРИ РУСИЯ+

Навбате[1], ки ба масҳуби Сайид Абдулфаттоҳ-тӯра[2] ва рафо-қати Абулқосим-бӣ ба сафорати Рус иттифоқи вуруд афтод, расм аст, ки* дар он ҷо элчиёнро барои изҳори ҷоҳу дастгоҳи дав-лати хеш ба маҷолису маҳофили бузург ва тамошохонаҳою имо-роти олия ва хазоину дафоин мегардонанд ва бад-он[3] тафохуру мубоҳот мекунанд. Ва дар ҳар шахре базмхонаҳо омода карда-анд, ки ҳар шабе аз ишо[4] то соати дувоздаҳ аз* шаб дар он ас-нофу анвои рақсу самоъ ва нағамот мутараттиб аст, ки занони моҳрӯй ва қавволони сунбулмӯй маҷлисорой мекунанд ва анвои шӯъбадаю найранҷот зоҳир мекунанд. Ва ман ярғабу+, ҳар кӣ хоҳад, дар он ҷо ҳозир мешавад ва фарохӯри ҳоли ҳар касе[5] дар он маҷлис ҷое муҳайёст, ки менишинад.[6]. [Ва] вақти хуруҷ кирои манзили худ медиҳад.[7] Ва ҳамчунин аз ҳар ҷинс ашё хазинаҳо мураттаб доранд, то ки аз ҳайвоноти мурдаеу зинда, аз дарран-даву парранда ва аз анвои тухми ҷонварон, ҳатто аз нутфаи ин-сон ва ашколи ҷанин, ки* сиқту лақтшуда ва сурате баста, дар шишаҳо ба даруни равғани (софе ва*~ тезоб* гирифтаанд, то фо-сид нашавад.

Ва билҷумла шабе мутарҷим аз қибали вазир омада, моро ба маҷлисе «сурония» ном таклиф намуд. Бо чахор

иафар дар он базм рафтем. Ва он маҷлисе будааст мӯҳтавӣ бар машохири хавотини муаззама ва маҳфиле муштамил бар маориф [ева]" ха-вотини муҳтарама аз руасои Русия ва маҷмаъе пур аз занони моҳрухсору дӯшизагони тазарврафтор ва ҷавоиони сарвкадду [гулъизор ва]" гулписарони хуршедхад. Дар иморате рафеъ [ва]" манеъи олии зарандуд даромадем, мабнӣ бар хонаҳо ва ҳуҷа-роти бисёр ва дарҳои ойина[корӣ]" ва аз ҳама дарҳо пардаҳои ҳарир фурӯҳишта, муштамил ба[8] кату каровати зарнигор >ва зу-

[1] Б – Дигар, вакте

[2] Б – Абдулфаттоҳхон

[3] Б – бар он

[4] Б – хуфтан

[5] АБ – касро

[6] АБ – бинишинад

[7] АБ – бидиҳад

[8] Б – бар



руфу авонии[9] тилло ва нуқра, касталу*- санодили махмалгириф-та; ва ба ҳама хонаҳо қанодили тиллою нуқра* ва булӯрӣ овех-та ва ба ҳар деворе аз муқобилу паҳлӯ шамъдонҳое чандсара ва ойинаҳои ситабри бузург баробари қадди одамй ниҳода. Ҳама деворҳо ва сақфу фарш мусаввару музайян ва накшҳои аҷиба еа суратҳои ғариба. Ва дар ин маҷлис зиёда аз ҳазор шамъи мумию бухорӣ афрӯхта ва дар маҷомири зарандуда адхинаи латифа сӯхта, аз касрати чароғон шаб сурати рӯз дар бар гирифта буд. Дар он маҷмаъ дидем[10] моҳрӯёни садафтинату сарвқадони офтоб-талъат ҳамчу товуси нигорин ба ҳар тараф мехиромиданд ва чун ғазолаи маст ба ҳар самт[11] мечамиданд. Ва ҳар кадом чандии либоси ҳарир пӯшида, ки бадани нозанини эшонро ҳоил намешуд ва худи баданҳо низ аз ғояти назокату шаффофй[12] ба дигаре со-тир намегашт. Ва баъзе либосҳои сиёҳи нафис ва пардаҳои му-шаббак ва тӯрҳои алвопи ҳарир бар қомати худ гирифта будапд*, ки акл аз мушоҳадаи ҷамолу

нозукии[13] онҳо лол мешуд,ва хирад дар васфи ҳусн[14] ва латофати[15] онҳо мутаҳайир. [Беғоила рӯ-хе буданд аз олами ғайб ба шаҳодат расида, ё ҳуре аз биҳишти барин ба рӯи замин манзил гузида.] Аз камоли сафоюю зиё чун*-ҳури биҳишт* шаш бадан ба ҳафтум ҳоил намегашт. Не-не тири нигоҳ аз пушти якум то синаи садум рост мегузашт, ки ба ҷое банд намешуд. Гӯё, эзади[17] таоло пайкари онҳоро[18] аз оби соф, ё обгинаи шаффоф сиришта:

[Қитъа] Ҳама бутони сияхпӯши моҳваш, ки худой Чу оби зиндагӣ андар савод бинҳодаст. Ба ҳар тараф зи камингоҳи ҳусн моҳрухс Барои бурдани дил тездаст сайёд аст.

Ва мо ҷамъе даҳон кушодаву чашмҳо боз монда мутаҳайир, ки «Ин[19] чӣ ҷосту куҷост[20]?! Ва ҳолӣ, ки мо меомадем, шаб буд ва ҳаво тираву нам, чӣ шуд, ки алҳол рӯз аст ва офтоб. Аз фарти чароғон тамайюзи шаб аз рӯз нмаекардем ва гоҳо ангушт ба ди-да мемолидем, ки «оё ин машғала[21] дар олами руъё[22] мумассал*-гашта*" ва ин уъҷубаҳою парихона дар хизонаи хаёл мусаввар[23] шуда.» Он паривашон мутааҷҷиб, ки «ин ғӯлон дар [ин] маҳфили рӯҳониён чӣ навъ даромадаанд[24] ва деион бо париён чи шакл .-------------(

[9] Б – адавоти

[10] Б – даромадем

[11] Б – тараф

[12] АБ – латофат

[13] Б – нозукиҳои ч АБ – хубӣ

[15] АБ – ҳуснӣ

[16] Б – мутаҳайир шудан

17-18 Б – пайкари онҳоро эзади таоло 1С-20 ДБ – ин чо куҷост ва ин ҷо чӣ ҷост

[21] Б – машъала

[22] Б – рӯъёст

[23] Б – мутасаввир

[24] Б – омадаанд



мумтазиҷ гашта?!» Ба рӯи мо тез медиданд ва ба

аҷобати[25] ли-босу[26] ҳайати[27] мо механдиданд. Ва мо ҳамчунон мутаҳайир ва бешуурона қадаме пеш мениҳодем[28] ва ҷои рафтунишасти [худ]" намедонистем. Чунки мутарҷими мо ба яке аз он нозанинон ба муҳовара ва муколама машғул гашта, аз мо вопас монда буд.

Дар он асио дасте булӯрӣ ба синаи мо меомад барои дурбош ки )«ҳала, эй ифритиёни одамисурат ва эй одамиёни ҳайвонсират, дониста пой ниҳед, ки домапи нози мо ба ранги чатри товус бар замин кашон аст. Ва мо ҳар яке ба шакли товуси[29] маст хиромон, то домани моро ба пои ноҳанҷори худ магазед ва ба қудуми шу-ми худ маёлоед!» Тавозӯъкунону ларзон қадаме чанд ақибтар мекиҳодем,[30] хам дар ин ҳол мушти нозанине[31] ба пушти мо ме-хӯрд, ки «ҳоп, эй бехирадон, таваққуф варзед ва воқиф бошед, ки бари симгуни мо ба барги гул ноз дорад, то ба хори макда-ми[32] нуҳусаттавъами худ мадаронед!» Саросема ба ақиб мени-гаристем, иҷолат-ул-вақт ба тарсу[33] ларз пое пештар мебурдем[34] ва ба ранги бӯзинагон тамаллуқе мекардем, ва ба даҳону забон ба ангушт ишора медодем ки «мо безабононем ва аз саҳро раси-да говон ва ба русуму[35] услуби шаҳри шумо нодонон[36], маъзура-мон доред!»

[Байт]

Зи дашти турк меоему аз вазъи адаб дурем, Ҷунуне гар кунем, эй шаҳриёни ҳусн, маъзурем.

Аз ин тамҳиди узри мо мерамиданд ва ба риши мо механди-

данд.+ То он ки мутарҷими мо даррасиду дасти мо бигирифт ва аз он ҳайронию саргардонӣ бираҳонид ва ба садри маҷлис бурду ба болои кастале чанд ба нишастан ишора кард. Хомӯш нишас-тем ва аз [зарбати] мушти пешу пушт бирастем. Ва дар пешгоҳи ин хона шаҳнишине буд муртафеъ аз фарши[37] хона ба қадри >яку-ним газ. Ва аз он пардае ҳарири мусаввар андохта ва аз ақиби он қандиле бузурги булӯрӣ овехта ва зиёда аз сад шамъ бар он афрухта. Ва ҷамъе аз духтарони моҳталъати зӯҳратабиат[38] дар он буданд, ки худро барои булачабӣ

меоростанд ва менишастанду бармехостанд. Ва аз паси парда ба сӯи аҳли маҷлис медиданд ва интизории ҷамъияти маҷлисиёнро мутарассид буданд, то шӯъ-бада ороянд.

Ва аз зери ин шаҳнишин суфае нимдавр ба қадри ду ваҷаб аз фарши хона бароварда, ба болои он кастале бузург ва бар

[25] Б – ачоиби

26-27 ДБ – ҳайати либоси

[28] Б – ниҳода

[29] АБ – тазарв

[30] Б – мемондем

[31] Б – нозанин

[32] АБ – кадами

за-34 Б – тарси бисёр пештар мерафтем

[35] Б – расму

[36] АБ – нодон

[37] АБ – саҳни

[38] Б – зӯхраҷабин

167

забараш самтуре+ азим ва музайян ниҳода, аз ду бараш ду шамъи бузург дар шамъдони тиллоандуд афрӯхта. Ва баъзе аҷ-зоҳо, ки дар он усули заработу нақорот аз нағамоти русию фа-ранги набишта буд, бар он ҷо ниҳода [буданд]. Ва ҳар кадом аз моҳруёни аҳли маҷлис, ки ба соз [ва] нағма вукуфе доштанд, ё хикояте ва базлае медонистанд, ба болои он суфа бармеомаданд ва ба сӯи аҳли маҷлис таъзимею тавозӯъе латиф баҷо оварда, ба болои кастали пурмахмал, ки дар пеши он самтур ниҳода буд, менишастанд ва фасле аз нағма ба ноҳун адо мекарданд ва қав-лею ғазале мехонданд. Ё он ки агар ҳикояте мекарданд, рост ис-тода, ба овои дилфиреб ба забони худ ба назм, ё наср адо мена-муданд. Агар нағмаи аҷиб, ё ҳикояте ғариб ба самъи мустамеон расонанд ғояти тааҷҷуб ва нишоти аҳли маҷлис он аст, ки каф бар каф мезананд, мукарра то се бор, яъне «ин нағма ва ҳикояти ту писанди мо афтод, боз аз сар гир, ё сози дигар бинавоз».

Ои маҳлиқои хуршедсимо ба ҳазор ғанчу далол мутабассиму мубта-ҳиҷ шуда, бо изҳори ҳаё рукуъоти мутаволӣ ва таъзимоти мута-вотир ва тарафи маҷлисиён аз ямину ясор мекунад, ки дили мус-тамандон[39] ба ҳам меларзад ва хамёзаи орзӯ [ва] об ба даҳани нозирон[40] мегардонад ва боз фасле дигар иншо мекунад. Пзс, агар дар хатми базлаи сонӣ, дигар бор садои каф бар каф мута-вотир гардад, фасли сеюм ибтидо менамояд ва дар чаҳорум бо тавотури сақафот ба нозу карашма таъзимкунои аз суфа фуруд меояд ва ба ҷои худ рафта менишинад. Онгоҳ дигаре аз нозани-нон ба ҷои ӯ бармехезад ва дар он бисот ранги тоза мерезад аз навохтани нағамоту пардохтани ҳикоёт.

Аз онҷо, ки либоси занони он диёр то камар танг аст ва аз камар то доман фарох, то ба ҳадде, ки агар аз дари хона дарун шаванд,[41] доман аз даҳлез берун бувад. Ва аз таҳти камарбанди худ аз риштаи ҳарир миёнбанде дигар доранд ва аз ои шохчаххж ҳилолӣ аз пай ва шохи борику нафис таъбия карда [бувад], ки ба нишасту хост[42] нашиканад. Чун он риштаро сахт баркашанд, он шохчаҳо аз даври миён бархоста гардад ва ақмишаи ҳарир, ки пӯшидаанд, бардорад ва шақли онҳо дар хориҷ чун қуббчи тилло мурассаъ ва марворид бар сари гунбази тӯлонии муҳандас зоҳир гардад. Ва аз болои он тӯрҳои сиёҳу [сафед ва]" сурху ос-монӣ аз сару китф ва миён овезанд ва бар сари худ шаддае гули маснӯъ, ки гӯё нав аз гулшап овардаанд ва шабнамаш гулобу атр, ки бар он зоҳир аст, аз канору абрӯ барбанданд. Ва бар гӯш овезаи алмосу дурр ва булӯру тиллоӣ тулонӣ ба қадри донаи хурмо мусайқал биёвезанд, ки дар шаб ва[43] шӯълаи[44] шамъ чун қитъаи оташи тӯлонӣ, ё моҳ тобанда намоянд ва сафҳои бано-гӯш, ки аз ғояти сафо раг ва ҳаракати хун аз таҳти ҷилди он ди-да мешавад, чун шуъои овеза бад-он зам гардад, гӯё, шамъе дар муқобили ойина аст. Бад-он зебу зинат чун бархезанд, ақл аз

зэ АБ – мачлисиён

[40] Б – иозирин

[41] Б – даршаванд

[4]2 Б – бархост 43-44 АБ – шуои



кохи димоғ ба парвоз ояд ва чун бинишинанд, ҷон дар ҳуҷраи дил хомӯш гардад.

Субҳони қадириболиғқудрате, ки аз қатраи обе палид, ки манбаъаш аз чашмаи кухи куфр аст, чунин гулҳои бадеъ бар тахтаи хок менигорад ва аз камоли бениёзӣ чуи уд бар оташи ҷаҳаннам мегуморад. «Фа зарҳум наҳва заво ва ялаъбу ҳатто юлоқу-л-явм-ал-лазй фиҳи язифӯна».+

[Ва]" билҷумла ин маҷлис то вақте ки духтарони мушъабид дар паси парда худро биёроянд ва олоти шӯъбадаи худро мурат-таб гардонанд. Онгоҳ занг аз ақиби парда овоз медиҳад, ки «ғои-бон ҳозир шавед ва мутафарриқот ҷамъ гардед ва мутарассид бошед, ки мо луъбату санъат менамоем».

Пас, парда бардошта шавад, барало дида мешавад осмоне васеъ ва моҳи равшан бар уфуқи шарқӣ, ё ғарбӣ ва исторагон[45] ва соҳате фарохи сабзу хуррам ва дарахтони бузургу кӯҳсору имороти олия ба назар дармеояд. Ва ин духтарони моҳрӯй худро ба сурати фаришта тартиб дода, баъзе болҳо кушода, сар дар ҳаво муаллақ, гуи, соиди осмонанд. Ва баъзе сарнишебу болҳо мутафарриқ, гуи, нозили маркази хоканд ва баъзе ба як пой ис-тода ва як пои дигар рост ба ақиб кашида, ба шакли занаб бол-хо афрохта ва даври домани мутарраз кушода, дасте ба болои сар хам карда ва дасте ба сӯи замин ирсол дошта, гӯӣ, товуси нигорин мутаваҷҷеҳи самте аст. Ва ҳама ба ҳамдигар ва ба маҷ-лисиёни нозиру хомӯши мулаббас ба қумоши [латифа <ва]" нафи-са, ки сотири [танҳои]" узви ниҳонии*" онҳо намешавад. Ва анн-вои зевар ва ҳулию ранг бар рӯю гардан ва соиду сина карда ва ҳошияи гиребони онҳо аз болои тукмаи садӣ ва сари бозую зери китф ва шона давр гашта бувад, музайян ва мурассаъ ба ҳаво-шии шабака ва гулҳои маснӯъ, ки ақл дар ташхиси ҳусну ҷамоли онҳо мутаҳайир [шуда]" бошад, ки он латофати ҷисму таркибро бар ҷӣ ҳамл кунад,[46] аз одамӣ

;ва парӣ, ё рӯҳу фаришта.

Пас аз соате пардаро фурӯҳишта боз ба навъи дигар худро мероянд[47] ва шакле дигар дар фазои ин шаҳнишин зоҳир меша-вад аз рехтани барфу тагарк ва раъду барқ*" ва боду борон ва соиқаву зилзила, ки он иморот ба ҳам меларзад аз тумтуроқи он ошӯб ва ҷараёни дарёхо ва рафтани киштиҳо ва ғарқ шудани суфун ва ба об фурӯ рафтани аҳли он ва ғиреву нолаи эшон, ки об дар чашму раҳм дар дили ахли маҷлис меояд. Боз парда фурӯд андохта шавад. Ва аз [48] паси[49] фурсате худро ба тағири либос ороиш дода, зоҳир шаванд ва рақсу самоъ ва лааб намоянд ба наҳче, ки куввати мутахайила мухталл гардад [аз забти он. Ва] ба як пой чанд* давра*" ба саҳни ин шаҳнишин чарх мераванд ва аз замин ба қадри ду газ ҳарду пойро ба ҳамдигар печ дода, монанди чархи раққоси соат, балки аз он [низ]" тезтар бармеҷа-ҳанд. Ва ҳамчунон печдарпеч фурӯ[50] меоянд ба усули заработ ва

[45] Б – ситорагон

[46] Б – кунанд

[47] Б – биёроянд 48-49 Б – пас аз 50 Б – фурӯд



нақора[51]. Хубтарин рақси эшон ба[52] назари мо ва нақраи «бумму бакк, бакку бумм» бошад, ё «бакку бумм,бакку бумм». Ва гоҳе дар ин маҷлис оташбозӣ ва мушаку тарф+ мезананд. Ва гоҳо су-рати ҳайвоноти мӯҳиба бармеангезонанд, мисли деву аждаҳо. Ва бисоти ин базм дар соати дувоздаҳум аз шаб дарнавардида ме-шавад. Ва дар ин маҷлис ба ҳама ҷо ва ҳама хонаҳо касталҳою катҳо ва шамъҳо ниҳодааст[53] ва ҳама шаб чою қаҳва ва арақу шароб ва кабоб ва анвои ҳулвиёту нуқлиёт омода.

Вазъи ин маҳфил барои он аст, ки чун дар он вилоят ситру хиҷоб нест, мардону занони акобир ва дӯшизагон ва ҷавонони аъозим ба ҳамдигар волаву дилдода шаванд ва маъшуқ ба хона бурдан, бинобар моней тааззур дорад, чунки дар шариати эшон мард зиёда аз як зан ба никоҳ натавонанд авард ва зан то шав-ҳар намирад, шавҳари

дигар натавоиад кард. Ва дигар ба ҳеҷ ваҷҳ талоқу тафриқ муяссар нашавад.[54] Ва он чи эшонро истим-тоъ аз [шаҳвати]" муошарат ва мубошарат даст диҳад ба тариқи зино ва ҳаром бошад. Ва насаб дар он ҷо ба зан собит мешавад, на ба мард. Масалан, агар шавҳар даҳ сол ғоиб бошад, ҳар фар-занде, ки зан аз ҳар ҷо пайдо кунад, ба номи шавҳари ғоиб бошад. Масалан, Колзакуф пом сипоҳ муддати даҳ сол дар Туркистон ба тасхири мамолики [Туркистон] маъмур ва*~ номвар* буд, ҳамроҳии мо ба пойтахти имперотур рафт, зани худро бо ҳамро-ҳии се-чаҳор[55] баччаи сесола ва панҷсола ва ҳифтсола ба ҳузури мо овард ва ба рӯи эшои шодмону мубоҳӣ буд [ва ҳар кадомро ба фарзандии худ нисбат медод]"

Билҷумла аз занону[56] мардон[57] он ки ба ҳамдигар ишқбоз ■бошанд, дар ин базмхона мувоада ва муоҳада мегиранд ва дар ин ҷо ҳамдигарро меёбанд. Ва ба фарз агар авлиёи эшон низ дар ин маҷлис ҳозир бошанд ва ҳоли ҳарду дилдодаро муояна би-нанд, ба назари иғмозу иҷҳол дармегузаронанд. Пас, ҳар кас аз толибу матлуб ба ҳар кадом аз ин хонаҳо ва нишеманҳо даст ба даст, ё дасте ба камару дасте ба гардани ҳамдигар сипар меку-нанд ва ҳар куҷо хоҳапд бар забари кастал менишастанд ва тао-му шароб он чи хоҳанд, тановул мекунанд. Дар ин иморат хил-ватхонаҳост музайян ба кату каровати махмал ва латтаи ҳарир ва дару девори музайян ва мусаввар ва аз дарҳо пардаҳо андох-та. Чун самои руду рубоб ва тановули нуқлу кабоб ва ҳарорати маи ноб тафхими ҷигарҳои решу таншири асаботи кофаркеш ку-над, занон ба мардон, писарон ба духтарон волаву шайдо шуда, чашмҳо аз фарти иштиҳо сурх гашта, ҳар касе бо дилдодаи худ дар ин хонаҳо дарравад ва дарро муқаффал гардонад, то[58] касе-ро дигар[59] маҷоли татарруқу тадохул набувад, то он ки онҳо баъд аз истифои коми худ*" берун оянд.

51 Б – нақарот

[52] Б – дар

[5]3 Б – ниҳодаанд

[54] Б – намешавад

55 Б – чор

56-57 Б – зану мард 58-59 Б – ё каси дигарро



Билҷумла маҷлисиён дар соати устуво аз ними шаб аз ин маҷлис берун оянд ва ҳар кадом ба манзили хеш раванд. Вақти хуруҷ аз панҷ тангаи[60] русӣ, ки бисту панҷ тангаи мо мешавад, то бисту панҷ тангаи русй[61] [ба маҳфилоро]" бидиҳанд ғайр аз ихроҷоти матъумот ва машрубот, то маҳфилоро аз ин мамарр ву-ҷӯҳи ихроҷоти хеш ва мо-яҳтоҷи он маҷлисро доимо мураттабу муҳайё дорад.[62] Ва маазолика маблақе хатир ба хизонаи подшоҳ оид гадонад.[63] Ва мо низ баромада, ба қӯши худ муроҷаат наму-дем. Интиҳо.

ДАР САФОРАТИ АБДУЛҚОДИРБЕК ВА БАЁНИ АҶОИБОТИ БАЗМ ВА ҶАШНИ РУСИЯ

Навбате ба масҳуби Абдулқодирбеки Додхоҳ дар мавриди тӯи импиротури[64] Рус ҳам ва ҳукми давлати Бухорои [шариф]" ва пойтахти давлати Русия ба расми [таҳният ва] сафорат бо тӯ-1 ҳаф ва ҳадоёи лоиқа иттифоқи вуруд воқеъ шуд. [Баъд аз раси-дан дар Фетербурх] дар[65] манзили муносиб моро[66] нузул дода, бояду шояд эъзозу икром фармуданд. [Ва] мутарҷим, ки*-они-фан мазкур шуд, марде* хушманди хушнавис Козимбек ном қаф-қозӣ[67], [ба хидмати мо маъмур] буд ва бо муҳаррири сутур ҷиҳа-ти иттиҳоди машраб садоқате ва муҳаббате дошт. [Чунки пеш аз ин ҳам як-ду бор дар он дарбор[68] бо ҳам мулоқот афтода буд]. Рӯзе ба тақриб овард, ки фалон [Туроббек] ном элчӣ аз Кошғар [дар ин давлат] омад[а буд.] [Ва]' дар таърифи Фетербурх чанд байте иншо кард [номазбут ва номарбут.[69]]" Ман онро тарҷума карда ба шоҳ гузаронидам, бисёр* хушдил гардид. Бо*- ман гуфт*: «Агар ту ҳам чанд байте фароҳам орӣ, ки номи духтари подшоҳ ва домодаш дар он дарҷ бошад ба тарики мувашшаҳ ва боз таърихе дар он таъбия кунӣ, ман онро мутарҷам[70] сохта, ба подшоҳ маъруз дорам, дар рисолати шумо тавқире[71] [ва тавфир] бахшад,

чунки тӯи подшоҳ наздик аст [ва] бисёр хуш оядаш. Ва боз [бад-ин восита] баъзе «ӯзбакиҳои» [сафири] шуморо ҳусни[72] он шеър мепӯшонад».[73]

Ин сухан барои он мегуфт, ки салотинӣ Бухоро дар боби су-фаро одамони камтаомул ва бедонишро ихтиёр мекунад[74] ба эътиқоди[75] он ки асрори давлатии мо фош нашавад.[76]. Ва мегӯ-

6С-51 Б – тангаи бузург, то бисту панҷ танга

[62] Б – медорад

[6]3 Б – мегардонад

[64] А – инпиротури

66-56 ДБ – моро дар манзили муносиб

[67] АБ – марди кафкозӣ

[68] А – диёр

[69] Б – номарбут ва номазбут

70 Б – тарҷума

71 АБ – тавқир

72-73 ДБ – мастур монад [74] АБ – кунанд [75] АБ – гумони 76 АБ – нагардад

171

янд:[77] «Элчӣ бояд, ки агар суоле кунанд, қодир бар ҷавоб набо-шад. Агар*- тавонад ҷавобе гӯяд ва кодир бар тақрир ва таҳрир набувад.* Мабод ки безабтии салтанати[78] мо назди хасм зоҳир гардад». Ва ҳол он ки [ихтиёри] ин маслак айни безабтӣ ва бе-назмии давлат бошад. Ман бинобар кӯфтагии тааби роҳ ва та-ғйири манзил ва мақом ду-се рӯзе дар [ҷавоби] ин масъала эҳмол доштам. Ва ҳар боре, ки мутарҷим бо мо мулоқот мекард, аз ман мепурсид, ки «охир агар шеъре бастаӣ,дар назар ор, то би-нам, ки чӣ [мазмун] гуфтаӣ?»

Ман гумон кардам, ки мабодо[79] маро имтиҳон кунад[80] ва[81] оҷиз ёбад. Дар охир номи домод ва номи арӯс пурсидам. – Гуфт: «Алфред ва Морӣ. Ва Морӣ [мураххам ва] мухаффафи Марям[82]. исми[83] духтари подшоҳи Рус буда ва Алфред номи пйсари Укту-риё+-малика,подшоҳи Фаранг. [Маҷмӯъ нӯҳ ҳарф буд]. Пас,[84] ҳар нӯҳ ҳарфро[85] ба аввали нӯҳ байт мувашшаҳ намуда, ба дас-таш додам,

ва* ин аст:

Моҳи бурҷи шараф, эй духти шаҳи оламгир, Кард бо муштарии саъд қирон аз такдир. Ин на он аҳди никоҳ аст, ки ақли даррок, Ҳусни анҷоми варо кард тавонад тақрир. Рангҳо ҷумла намуданд зухур аз макман, Бӯйҳо ҷумла гирифтанд буруз аз тастир. Як ҷаҳон ҷамъ шуда ҳуру парӣ дар маҳфил, Ҳама дар ҳусну сабоҳат дуввум бадри мунир, Чашми ан.ум зи хами тоқияи чархи масир.[86] Лаби соқӣ зи маи лаъл шуда шакаррез, Чашми шоҳид зи карашма ба ҷигарҳо зада тир. Фалак анбошта аз бахри муборакбодӣ, Зи савокиб ба сари халқ гуҳарҳои хатир. Рафт овозаи ин базм ба ақтои ҷаҳон, Кард кар гӯши фалак ғулғулаи ною нафир. Дида бар қомати ӯ дид саводи[87] таърих, Худ куҷо рафт аз он қадди фатонаттахмир.

Яъне бар қомати маҳбуб саводе аз таърих менамуд ба саба-би вуфури ҳусн гоҳе ба назар дарнамеомад. Истифсор намуда, ки* он савод куҷо шуд? ва куҷо рафт, ки намебинам. Ба таъмия куҷо аз қадди фатонаттахмир» исқот шуда, мобақия санаи исавӣ мебошад. Пас, ин таърихҳ[88] ва тавшеҳро[89] мутарҷим[90] ба лафзи

■ ' <

[77] АБ – гӯянд

[78] АБ – давлати

[79] АБ – яҳтамил

[80] А – мекарда бошад*;* Б – бошанд [8]-1 АБ – то

82-зз ДБ – исми Марям

84-85 АБ – КИ

[86] АБ – пир

[87] АБ – савод аз

88-89 А – тавшеҳу таърих 90 Б – тарҷума



русия мутарҷим сохта, дар назари подшоҳ гузаронид. Бисёр истеҳсон намуда ва дар силаи он ангуштарии аз алмос ва тилло мукаллал ба сию чаҳор дона ба вазни се мисқол ирсол фармуд. Ва дар шаби арӯсии д^хтар моро дар маҷлиси акд биталабид ва эъзози вофир намуд. Ва [п]к ҳафта дар Фетербурх ва се рӯз дар Маскав ҷашни чароғон

фармуд. Ва* ба навъе дар ин тӯй шӯъба-да ва*ˉ аъҷубатарозӣ* ба кор рафт, ки ақл ва муҳосиби фикр аз забг ва хифзи он оҷиз гашт. Аз он ҷумла шабе, ки моро дар маҷ-лиси %кд биталабиданд[91] дар урдӯи салтанат. Ва он иморатест шарқан ва ғарбан дусад[у] чиҳил газ, шимолан ва чанубан ду-сад[у] бист газ, чаҳорошёна, муштамил ба хонаҳои зарандуда[92], дару девор аз берун ва дарун музайяну мусаввар ва шаффоф ва ҳама дарҳо[93] ойина [кардагӣ]". Шимолии ин пморат баҳрест [азим] аз Мӯҳити Аъзам муншаиб гашта, ба ҷониби Маска^в ва Самар ва Макариё меравад ва дутарафа[94] аз ин дарё ба сангҳои сафеди муҷалло рост* бардоштааст[95] ва ҳар ҷое[96] ба зина фаро-мад[аГ] дорад барои об гирифтан ва ба дарё рафтан. Ва шабу рӯз чандин ҳазор киштии оташӣ[98] ва бодӣ[99] бар ин баҳр ҷорист, ки аз [Рум ва] Фарангистон меояд ва мегузарад. Ва ба ҳар понздаҳ газ ҷои пилпоя ба қадри ду газ санги муҷалло, мудаввар ва му-самман ва мусаддас баровarда[100] [ва миёни ҳар ду пилпоя] бар он панҷара хулаи муҷалло ва мунаббат ва гулдор банд[101] карда-анд,[102] ки ба қадри панҷ ваҷаб иртифоъ дорад, то муҳофазати оянда ва раванда кунад ва бар он пуле*~ ва* ҷисре бастаанд ба қадри чаҳордаҳ хона. Ҳар хона тақрибан бист газ меояд ва ду хона [аз] он ҳамчу ду табақаи дарвоза аст, ки назди ҳар[103] ома-дани[104] киштӣ кушода[105] мешавад ва*" боз чун*~ киштӣ бигуза-рад, фароҳам меояд.*' Ва ин ҷиср ҳама аз санги рухом [ва]" шаф-фоф аст, ки акспазир аст. Ва ба навъе часпонкорӣ намудаанд, ки мобайни қитъаоти аҳҷор як мӯяк ҷадвал гоҳе маръӣ мешавад, Арзаш такрибан бист[у]" панҷ газ мунқасим ба чаҳор роҳ; – ду роҳ ароба, ду роҳ пиёда аз ояндаву раванда, ки ҳеҷ кадом ба ҳамдигар[106] музоҳим нашаванд ва ҳар кадом ба роҳи худ мегу-заранд ва аз ду сӯ[107] ип ҷиср ҳам мазбут ва маҳфуз ба панҷара-ҳои хула, [ки] мусаффо ва муҷалло аст. Самти шимолии[108] имо-рати арки подшоҳӣ[109] [ҳама] саркӯб ба ин дарёст, [ки баҳр бе-

91 Б – талабиданд

92 Б – зарандуд

[98] А – дарҳо; Б – ҷониб
[94] А – тарафа
[95] АБ – бардоштаанд
96 Б – чо
[97] АБ – фаромаде 98-99 Б – обию оташӣ [100] АБ – баровардаанд Ю1-Ю2 АБ – сарбанд карда юз-104 АБ – омадани
ю[5] АБ – фароз
106 АБ – он дигар
[107] АБ – тараф
108-юэ ДБ иморати шимолии арки подшоҳ
173
восита аз таҳти ӯ мегузарад] ва ҷониби* ҷанубии арк ҷилавхо-наи аскария[110] аст.[111] Соҳати фароҳ ва васеъ, ки дар*~ он* миқ-дори панҷоҳ ҳазор аскар дармеоянд[112] ва асп медавонанд.[113] [За-минаш мусаттаҳ ва ҳамвор ҳамчун замини ҳашр]. Ва наздики дарвозаи арк манорае бародштаанд аз як қитъа санги сумоки мулавван ба қадри панҷоҳ арчин[114]. Зери сангаш қитъаи хулае мусамман [ва] мунаққаш [ва] мусаввар [ва мунаббат]. Бар сари манора сурати малике қоим аст, болҳо афрохта, интизории мақ-дами[115] рӯҳуллоҳ мебарад [ва] он ҳам аз хулаи муҷаллост.

Ба самти шарқии арк ошёнаи таҳт аз хишти пухта [саисхо-наи подшоҳист], болояш саросар боғча аст. Анвои гулу раёхин дар он шукуфтааст[116] муштамил ба* сабзаву оби равон ва [анвои] мурғони[117] хушалҳон [ва дарахтҳои гулкарда ва мусмир чун фин-дуқ ва бодом]. Қаддаш ба қадди[118] иморат баробар рафта, бараш бисту" панҷ газ [муштамил ба раста ва кӯҳсорҳои маснӯи сабзу хуррам]. Таҳти[119] ин боғча саисхонаи шоҳист ва иморати шарқӣ ҳама дарҳояш ба даруни[120] ин боғча фароз мешавад,[Болояш ба ойина пӯшида ва ҳавои баҳорро доим дар он ҷо маҳфуз дошта-анд ба ин боғчаи бехазон доим сабзу хуррам бошад] ва об аз[121] баҳр доим ба фаввора дар ин боғча дармеравад[122] ва боз ба баҳр фуруд[123] меравад. [Ба муояна ва мушоҳада биҳишти муҷассам аст. Ва] самти ғарбии арк кӯчаи бузург аст, (ки он тарафаш му-

ҳандисхона аст ва дар он аснофи мардони донишвар ба ҳар илм доим муҷтамеъанд ва дар салоҳи мулк ва давлат раъю машва-рат мезананд ва баъд аз имтиҳон ба амал меоранд). Ва*" бил-ҷумла, чун дохили ӯрду шудем, моро[124] ба[125] хонаи бузурги муҷал-ло ва муталло қадд[126] саду панҷоҳ газ, бараш сӣ газ аз зинаҳо ва ғурфаҳо баровroutинанд[127] ва ба ҷои муносиб нишастан доданд.

Ва ин хона, гӯй, чаҳор айвоне[128] буд муқобили ҳамдигар ва*~ миёна пӯшида, муштамил бар шаст устувонаи сангии шаффоф ва* мусаффо [ва муҷалло]. Зеро сутун мураббаъ ва мусамман, за-бари сутуп мудаввар ва мунаббат. Ва аз васати ин хона аз*-сақф* ҳашт қандили [бузурги] булӯрӣ ва муталло овехта, ки ба ҳар кадом то сад шамъ афрӯхта шавад [ва*' дару девор музаҳ-ҳабу мусаввар ва гулдор]. Маҷлиси ақд дар ин хона қабили аср

110-Ш Б – аскарист П2 Б – дармеояд

[113] АБ – метозанд

[114] Б – аршин

45 Б – ба кадаме

46 ДБ – шукуфта

[117] АБ – туюри

[118] АБ – кадри

пг-120 ДБ – ки дарҳои иморати шарқй ҳама дар

121 – 122 ДБ – он давом* ба фаввора аз оаҳр меояд ва аз он мегузарад» * Б – доим

123 АБ – фурӯ

124 ДБ – аз зинаҳо* ва ғурфаҳо баровroutинанд ва;* Б – зина

125 АБ – дар

126 АБ – қаддаш

[127] А – даровarданд

128 Б – иморат



ба ҳузури қиссисин ва рӯҳбонин ва ҷамоае аз сараскарӣ ва мао-рифи шаҳр ва шуҳуд [ва] сурати Исо+ ва Марям-алайҳумасса-лом* тамом шуда буд, [ки мо низ дар ин маҷлис ҳозир будем]. Аммо дар шаб ин хонаро[129] чароғон

карда буданд* ва аснофи гу-лу раёҳин ва анвои ашҷор ва азҳорро ва чалакҳо ва гулдонаҳо дар ин хона оварда,[130] ба*⁻навъе ороиш дода буданд, ки ақл лол гашта буд.*

Ба* ҳамаи устувонаҳо як қатор гули печон [шукуфта] то сақф печида бароварда[131] буданд.[132] Ва як қатор шамъ морпеч дода ва аз забари устувонаҳо дар[133] рӯтаи сақф ба як вачаби арзи шамъҳо ба шамъдончаҳои тиллоандуда, давродаер чида[134], мо-байни ҳар даре оинаи бузург баробари қадди одамӣ ниҳода [ва] аз ду бараш ба шамъдони сесараи деворӣ шамъ[135] ниҳода[136] ва аз тахти ойина кастале [ниҳода]. Ба болои ои низ* шамъдони мач. лисии [мусаввари] шашсара[137] [ва ҳаштсар] бо шамъи гиронида[138] ва[139] чандон гулу гулбун дар фарши хона оварда вазъ карда бу-данд, гӯӣ чамане буд, сабзу хуррам шуда, ва растаҳои бандур-мй бар он пайдо карда буданд-ки аз ҳар тарафе бо ҳар самти хона тавон рафт. Ва ба як девори ин хона миқдори ҳафт газ бар[140] ва қадд[141] хонае бардошта буданд. Се девор ишқпечони[142] шукуфта маа сақф ва таҳташ тахта, ки аз фарши хона як газ бардошта буд ва як девораш[143], девори[144] хона, балаидиаш ча-хор газ сақф ва ҷадор пур аз гулҳои шукуфта ва чароғоп карда ва дар[145] он ҷамъе аз муғанниён нишаста, аивои руд ва рубоб-ро[146] ва нақротро ҳамовоз менавохтанд ва кавлҳо мегуфтанд. Ва як сулси ин хона кушода буд, ки занони акобир маа мардон даст ба камару гардани ҳамдигар рақс мерафтанд ва чарх мезаданд ва пой меқӯфтанд. Ҳама дар ғояти оростагӣ ва [ниҳояти] зебу зинат ва либосҳои [фохири] нафис аз сафеду сурх ва сиёҳ ва* ос-монгуиӣ[147] ва* [то панҷ қабат, ки баданҳои эшонро ситр намекард ва аз болои он] тӯрҳои ҳарири [мушаббакаи] алвон [кашида аз сар то китф ва миёни эшон, ки ҳамчу хол ба рӯй ва мӯй ва либоси эшон дида мешуд.] Ҳошияи гиребон ва даври домон ва ду бано-гӯш ва фарқи сар мутарраз ба гулҳои хушранги маснӯъи муат-тар, ки назди хиромидани эшон хирмане аз гул пур аз ситораи Зуҳра ба ҳар тарафе равоиу [ҷунбон] буд, [ки дар гардану гӯш

'29 ДБ – Нигаред ба илова

130 д – даровярда
131-132 ДБ – баровардаанд
33 АБ – бар
[134] АБ – чидаанд
13Е-136 ДБ – мумӣ афрӯхта
137 АБ – шашсар
138 ДБ – афрӯхтаистода
[13^] АБ – Нигардед ба илова 14С-141 АБ – қад/д/ вя бар
нг-143 ДБ – маъ сакф ва ишқпечонн шукуфта гирифта, фарши тахта, ки аз як газ аз фарши хоиа; * Б – ошиқпсчон
144-145 ДБ – иртифо дорад ва бар
146 АБ – рубоб
[147] АБ – осмонгун



карда буданд.]" Яъне, шуои овезаҳои тилло ва алмосу марворид [ки дар гӯшу гардан карда буданд], дар шуои чароғон ҳамчу[148] исторагони дурахшон дар назар дармеомад.[149] Ва шамими атру анбар димоғи савдоиёнро хушк мегардонид. Ва азбаски доман-ҳои фарох [ва кашон] доштанд, хадамаи баъзе занони аъозим доманҳои эшонро аз дунбол бардошта мебурданд, то ба ҷое банд нашавад ва таҳти пой намонад. Дар ин асно худи импиротур низ бо ҳамроҳи [аёл ва] занони хешовандони хеш* аз миёни маҷлис[150] мегузаштанд ва боз меомаданд [ва мукаррар давр мезаданд ва томошои фукарои хеш мекарданд ва ба ма.лисиён табодур мена-муданд, ки «хуш бошед ва вақт хуш кунед»].

Боре ҳамроҳи духтараш даст ба даст ҳамоил карда меомад [ва] бо мо бархӯрд [ва] ба ман хитоб кард, ки «он тавшеҳе, ки ту дар васфи малика кардай, дидам [ва аз ту] бисёр хурсанд шу-дам, басо[151] маъниҳои[152] баланд дошт. Аммо ҳайф, ки мо лафзи оиро намедонем, то сара аз сақат маълум кунем».

– Гуфтам:

«Алфоз қаволиби маъниҳост, то лафз хуб наёяд, маънии ба-ланд аз вай сар барназанад».[153]

– Гуфт: «Туро дар ҳазрати мо бисёр мадҳ карданд, ки

до-нишвар аст ва ду-се бор дар ин вилоят[154] омадааст. Чаро забони моро наёмӯхта ва намедонӣ?»

– Гуфтам:

«Ҳар вақте ки маро дар давлати ту омадшуд афтод, шабу рӯз моро ба гашту сайр фармуданд ва ба тамошохонаҳо[155] ва корхонаҳо[156] тавоф доданд. Маро дил надод, ки тамошо ва сайр-ро гузошта, ба таҳсилу хондани азбукӣ[157] машғул шавам, яъне «алифбо». Ва боз гумон кардам, ки мабод[158] дубора муовадат дар ин балда даст надиҳад ва мушоҳадаи аҷоиботи давлати ту аз ман ;фавт ;шавад».

Саре биҷунбонид ва истеҳсон фармуд.[159]. Ва баъд аз он [ки] дар кӯчаҳо ҳамеша бо духтари худ гашт[160] мефармуд[161], чунки наздик буд, ки ҳамроҳи домод ба Фаранг бифиристонад[162], дил-дории ӯро. Ва ҳар ҷо, ки моро медид, ба духтари худ ишора ме-кард, ки ин он мард аст, [ки] туро мадҳ гуфтааст [ва гавҳари[163] маонии[164] ақди тӯи туро ба алмоси назми обдор суфта]". Вай ҳам* мутабассим шуда, бо ман тамаллуқе мекард ва саре ме-

[48] АБ – ҳамчун

[149] Б – меомад

150 АБ – маҷолис ! 151-152 ДБ – азбаски маонии

153 АБ – барнамезанад

15[4] АБ – диёр

155 – 156 АБ – корхонаҳо ва тамошоҷоҳо

[157] Б – русӣ

158 Б – мабодо

159 Б – намуд 16С-161 АБ – мегашт 162 Б – фиристад

163-164 А – маонӣ гавҳари



ҷунбонид. Одати[165] асоғг^ бо акобири [ои ҷо] дар таъзим он аст, ки чун мулоқот афтад, тоқия аз сар бардоранд ва сар бараҳна кунанд. Муомалати акобир[166] он*- ки* саре биҷунбонанд ва он изҳори ризо бошад.

Ва билҷумла то соатн ёздаҳ аз* шаб бад-ин ранг рақсу суруд ва* самоъ намуда:;д. Он гоҳ мардумро ба хонаи дигар барои та-наққул ва татпарруб ва танаъум таклиф[167]

намуданд.[168] Хонаи[169] бузургтар аз аввал ва се қатор ба қадди хона касталҳо[17*0] ниҳода ва сандалиҳо вазъ карда, ба болои касталҳои[171] ҳонҳои сафеди[172] суф[173] гашида, ба ҳар ду газ шамъдони чандсараи[174] муталло гиро-нида[17E], дар мобайн аснофи ҳулвиёт [ва нуқлиёт] ва мағзиёт ва ас-нофг арақҳо аз*- сурх ва* зарду сапед дар шишаҳои булӯрӣ карда, [бо] пиёлаҳои булӯрӣ ва табақчаҳои чинӣ ва анвои фаво-кеҳ аз ҷамеи билод* кашида ва мобайни[176] ҳар шамъдон як гул-дони пур аз гули шукуфтаи [муаттар ниҳода]. Ва дутарафа[177] му-қобили ҳамдигар занону мардон бинишастанд ва ба ҳар касе як корди[178] тилло ва чангча[179] ва қошуқи симӣ[180] ва се дастмоли са-фед[:8!] таслим иамуданд. [То якеро болои рони худ вазъ кунад, то ҷома олуда нашавад ва ба яке дасту сибиллат пок кунад ва ба яке корду чангак масҳ намояд]. Он гоҳ хадамаи маҷлис* ба қобҳои чипӣ ва симӣ мутаоқиб анвои таом меоварданд. Ҳар касе он чӣ майл дорад, ба табақчас, ки пазди*- ӯст, бармедорад ва тапозул мскунад. Ва аз* аснофи шароб, ки дар хон ниҳодааст[182] ва ҳар шиша[183] аз* он то бисту[184] панҷ[185] тангаи русӣ қимат до-рад, ташарруб мефармояд ва боз ходиме мустаидд аст, ки назди ҳар олудагӣ зуруф[186] бармедорад ва [аз] шуста ва покизакарда оварда меиниҳад.

Ва худи подшоҳ дар радаҳо[187], ки хон ниҳода [буданд] ва мардум нишастаанд, пиёда[188] давр* мегузарад [ва ба таҷаммуле ҳарҷӣ тамомтар ша пӯстини қимате, ки онро рӯзи ҷулус пӯшанд, бар китф андохта ва таъликот ва бандҳои заррин аз китф ва зе-ри бағал гузаронида, кулоҳи пардор бар даст] ва[189] ба ҳар ҷамоа-те[190] ба даст ишора мекупад ва таклиф менамояд, ки «таом би-

, ________________V,

165 Б – ОДОТН
166 Б – акобнрӣ
167-168 ДБ – цақл фармуданд
169 Б – хонае
'70 Б – устулҳо
;7' Б – устолҳо

5 72-173 АБ – сапед ва суф

174-175 дБ – шашсараи муталло ба шамъи мумӣ афрӯхта

[576] АБ – миёни |

[177] АБ – ду тараф

178 АБ – даста

[176-180] АБ – ба қошуқи симй ва як чангаки фӯлод

[!81] АБ – сапед

[!82] АБ – ниҳодаанд

[183] АБ – шишае

Н4-185 А-панҷ

[!Г]6 АБ – зуруфро

187 А – раҳу растаҳо; Б – растаҳо

!88 д – гоҳо танҳо, гоҳо бо асси худ

чве-190 АБ – аз миёни ҳар ҷамоате, ки бармегузарад

12-375 |77

хӯред ва хуш бошед». Ва чун аз гашту гард кӯфта шавад, пеши он[191] ки аз занону мардон, заифу ранҷуру пиру[192] маъюс аст[193], менишинад ва бо ӯ[194] муҳовара [ва муколама] мекунад[195] [ва] дилбарии ӯро[196] [менамояд}, то хушнуд шавад.[197]

Ва билҷумла дар соати дувоздаҳ аз шаб мураххас шуда, ба қӯши худ муроҷаат намудем [ва сурати ин маҷлис биайниҳӣ дар силки назм даромадааст, ки дар охири ин ҳикоят мастур шуда].

Дигар дар айёми ҷашни импиротур зани муғанния ва мут-риба ва қавволаро[198] аз Порич[199] оварданд[200] Поттӣ+ ном ба ки-рои як лак тангаи русӣ.[201] Бисёр мутарраҳу соҳибҷамол ва басе кушовоз, ки савту садои[202] ӯ[203] аз[204] ҳанҷараи ҳеҷ башаре мута-саввир намешуд, то ки ҳукамои фаранг [ва аҳли ташреҳ] мур-дани[205] ӯро мутаррасиданд, ки чун бимирад, ханҷараи у бишко-фанд ва бубинанд, [то бидонанд] ки ин овози хуш ба чӣ сабаб дар ӯ ҳодис гашта. Ва дар базмхонае, ки ӯ бошад, ғайр аз [у ва] хониши ӯ халқ ба чизи дигар назар намекарданд ва табақҳои гули маснӯъ, ки то сад тангаи русй* қимат дорад, бар ӯ исор мекарданд. Ва ҳар касе то* ҳазор тангаи русӣ бар у

инъом[205] менамуданд[207]. Ва ӯ худро[208] ба навъе дар шабҳо[209] ороиш ме-додд, ки акл дар ташхиси қолиби унсурии ӯ мутараддид мешуд. Гӯё, рӯҳе[210] ё фаришта аст* аз ғайб омада[211].

Масалан, дар тамошохона чун парда аз рӯи шӯъбадахона бармедоштанд, осмони кабуд [ва] шаффоф маръи мешуд [ва мох бар уфуқи шарқӣ ё[212] ғарбӣ] ва пеши шабгаҳ сабзу хуррам ва гулҳо[213] шукуфта ва ба ҳар самт рафта[214], чун ишқпечон[215] ва аз миёни баргҳо ва гулҳо [аз васати айвои муаллақ дар ҳаво] шахси соҳибҷамоли мунавваррухсори сапедҷома соқҳо ва китфу бозу бараҳна, сару гардан мутарраз ба гулҳо ва лаолии обдор [зоҳир мешуд]. Ва аз ду бари рухсорааш ду моҳи равшан метобид, ки худи ин моҳ дар ақиби парда [ниҳода] буд[216] ва дида намешуд, магар нурашро, ки бар рӯи он гуландом мунъакис буд, муаллак*[1]-

– ■-------------------V----------------------------------.

'91 АБ – онон

192-193 АБ – маъюс ва пир гаштаанд

'94 АБ – онҳо

195 ДБ – меандозад

196 АБ – ЭШОН

197 АБ – шаванд

[1]98 АБ – қаввола

199 АБ – Порис

[200] АБ – оварда буданд

201 АБ – бузург

202 А – сафои овоз; Б – овози

203-204 А – ва

205 АБ – вафоти - 206-207 АБ – дар маҷолис ба инъом медоданд*; * Б – медод 208-209 АБ – дар шабҳои мачлис худро ба навъе 2Ю АБ – руҳест

[211] АБ – расида

212 Б – ва

213 Б – гулхое

[214] АБ – овезон шуда

215 Б – ашака

216 Б – буданд
178
бар ҳаво истода* ва ба шуои он моҳҳо саропои ӯ метобид[217]. Бад-ин ранг ва* зебу зинат сафир мекашид ва алҳоне ба кор мебурд, ки ғирев аз тамошоиён ва аҳли маҷлис бармеомад ва ҷонҳо ни-сори [ӯ] мекарданд ва мутавотир каф бар каф мезаданд ва хомӯш шудан намемонданд. Дар нолаи зераш булбул ва саъва хомӯш ме-шуд. Дар савти бамаш овози най сурати карно мегирифт ва дар фасле, ки пардаро меандохтанд,[218] то ӯ худро ба навъи дигар биё-рояд ва соате нафас рост гирад,[219] мутаволӣ сафқот[220] мезаданд,, то берун меомад[221] ва ба тарафи маҷлисиён таъзимҳои латиф [ва нафис] мефармуд[222] ва табассум мекард[223], [боз дар паси парда ме-рафт ва фиғон аз аҳли маҷлис бармехост ва мутавотир сафқа[224] мезаданд, барои он ки берун ой ва рӯи худ мапӯш ва маҷлис оро.[225]] Ва*~ боз нақши дигар иншо мекард.*

Ва билҷумла баъд аз [як] ҳафта як лак* ҳафтод ҳазор тан-гаи русӣ[226] ба дасташ дода, ба Амриқо талабиданд. [Ба истидъои ӯ] дар тавсифи ӯ [ин чапд байт] гуфта[227] шуда,[228] [чунки тавшеҳи малика аз газет хонда ва дониста буд ва маро пурсида ва ши-нохта]:

[Назм]"

Потии поричӣ[229] он сарвқадн зӯҳраҷабин, Дар табассум сӯи доман зи даҳап гул мерехт. Зулфи пурчимн хам андар хами ӯ дар буни гӯш, Обрӯи тарӣ аз ҷабҳаи сунбул мерехт. Диданаш он ҳама кайфияти ҳайрат медод, К-ӯ зи саҳбои нигаҳ дар кафи ҷон гул мерехт. Лаҳну овози вай он сон, ки ба гӯши ушшоқ, Гаҳ ҳуши саъваву, гаҳ чаҳ-чаҳи булбул мерехт. Аз Фетербурх азимат чу ба Амриқо кард, Нолаҳо аз сару в-аз[2]зо по[231] ҳама гул-ғул мерехт.

Ва за ҷумлаи аҷоибот, ки дар он тӯй[232] буд, яке чорағопе тартиб дода буданд дар болои яхбанди дарё, ки тақрибан шаш ҳазор қадам масоҳаташ[233] буд[234], иморатҳо ва айвонҳо аз ях ба-роварда ва за оп тоқчаҳо, равокҳо[235] муиаббат карда [ва] ба ҳар

[217] АБ – медурахшид

[218] АБ – фурӯ меандохт
[219] АБ – кунад
220 Б – қарсакҳо
[221] Б – меояд
[222] АБ – мекард
[223] АБ – менамуд
224 Б – қарсақ
225 Б – биорой
226 АБ – бузург
227-228 АБ------иншо шуда буд
229 Б – ПОрИСӢ
230-231 АБ – аз по [232] АБ – ба мушоҳида овардапд 233-234 АБ – масоҳат дошт [235] АБ – равоқчаҳо
179

тоқу равок, шамъҳо[236] ба шамъдонҳои яхӣ шӯъла дода[237] ва ма-еоҳати ба қадри бист[238] таноб гулзор тартиб дода [ва] ҳама барг-ҳо ва гулҳо аз ях [таъбия карда] ва дар баргҳо шамъҳо дар булӯ-ри сабз гироиида ва дар гулҳо шамъ дар булӯри зард[239] ва сурх[240] ва осмонӣ гирифта, ба тахти ҳар барг ва гул ниҳода буданд ба навъе, ки худи* шамъҳо дар назари рой намоён нест. [Ва] акси он дар он яххо афтода, ҷаҳоне гул-гул шукуфта [ва] чаман-чаман сабзу хуррам рафта, локин* ҳама аз ях бувад. Ва миқдори се соат чандон мушак ва тарфи ранга[241] дар ҳаво сар дода буданд, ки рӯи осмон пӯшида буд[242] ва ҳаво ҳама аз моҳҳои сурху зард ва сафеду[243] зарнигорӣ дар гирифта[244] ва[245] заррахо бар рӯи за-мин маръӣ мешуд. Ва халқи касир аз зану мард дар ин иморат ва чаманҳои [аз ях] сайр мекардаид.[246] Ва ҷамъе ба[247] рӯи ях худ-ро мероиданд ва лаъбҳо[248] мепамуданд ва мо ҷамъе аз[249] ҷои[250] муртафеи [саркӯби дарё] иишаста, тамошо мекардсм. Ва ин их-тироъ хос аз донишваропи рус буда, ки дар вақти ҷулуси импи-ротур эҷод карда будааид[251] ва бад-он мубоҳот мекарданд.[252]

Дигар,[253] найранҷӣ аз фаранг омад, дар тамошохона будем, се кастал ииходанд,[254] ба ҳар кадом шишаи шароби рапга нимн буд. Ба даст[255] еа чӯб[256] ишора мекард, бо оп

ки миёни ҳар кадом масофатс буд, обҳои ҳар кадом ба дигарӣ худ ба худ иақл мекард.

Дигар, шишаи холии булӯрӣ ба дасти яке аз тамошоиён до-да, фармуд, то сари шишаро мазбут дорад ва худ аз[257] масофате ба дасти худ чанд танга ба мардум менамуд. Он гоҳ[258] якеро ги-рифта, ба сӯи шиша имо мекард аз дасти ӯ ғоиб шуда, ба даруни шиша, [ки ба дасти он кас мазбут буд] мерехт, бо он ки даҳони шиша маҳфуз буд ва овози[259] он ба гӯши ҳама мерасид[260] [ва аф-тоданашро дар қаъри шиша медидапд.] Ҳамчунин ҳамаи танга-ҳоро [ба даруни он шиша апдохта, онгоҳ] аз дарупи[261] шиша ба-ровард,[262] ки халқ мутаҳайир шуданд.

Дигар, тоқияи якеро аз сари ӯ* бардошта, ба маҷлисиён пи-шон дод, ки «бубинед, ки ҳеҷ чиз андар[263] ӯ[264] иест» ва даст ва

23С237 ДБ – ва девор бо шам«донҳо аз ях тарошида шамъҳо афруӯхтанд

[238] АБ – даҳ

239-240 АБ – сурху зард

[241] АБ – рангин

242 АБ – шуд

[243] АБ – сапеду

244-245 ДБ – мамлав шуда ногаҳ

[246] АБ – менамуданд

[247] АБ – бар

[248] АБ – лаабу санъатҳо 249-250 АБ – бар иморати

[251] АБ – буданд

252 – АБ – менамуданд

253 Б – ки дигар

254 Б – ниҳода

255-256 ДБ – дасти худ чӯбе дошт ва ба ҳар кадом

257-258 АБ – чанд танга дар даст дошт, ки ба мардум нишон медод ва теъдод мекард ва худ аз масофати баида истода ва тангаҳо бар рӯи каф ни-ҳода

2о9->2бо А – овоз медод, ки ҳама мешуниданд

261-262 АБ – аз дасти он мард шишаро гирифта, тангаҳоро берун рехт

263-264 АБ – дар он 1.80

остин ва бағали худро низ фаро намуд, ки «ҳеҷ надорам». Онгоҳ даст [то соид бараҳна карда], ба даруни он тоқия андохта, миқ-дори як оғӯш пари мурғ, ки қаддаш се ваҷаб бошад, кирмизи-ранг[265] берун овард ва он парест, ки умаро [ва] сипоҳ дар[266] сар насб кунанд.

Дигар, баъд аз нишон додани дасту бағал аз он тоқия як шаҳкосаи булӯрӣ пур аз об берун кашид, ки ақлҳо мутаҳайир гардид. [Ва он об ба ҳар тараф метаровад, аз миёни об бухорот мебаромад.]"

Дигар,се лӯла коғази ба ҳам печидаро[267] дар шамъ гирони-да268 азге9он се мурғи паррон ба*~ ранги мусича* берун овард, ки дар канори маҷлис медавиданд[27;0].

Дигар, рӯмолеро[271] аз яке бардошта, дар шамъ сӯхта, назди мутолабат як* рӯмоли[272] дигарро афрӯхта, аз миёни оташ[273] рӯ-моли[274] шахси аввалро биайниҳӣ баровtotally, ба дасташ дод.

[Дигар дабақи пур аз хоки сиёҳ ба мардум менамуд ва ме-гуфт: «Ҳамин замон сабз хоҳад шуд ва гулу лола берун[275] хо-ҳад[276] омад». Алҳақ, медидем, ки хок ба худии[277] худ[278] медамид ва аз он сабзаҳову гулҳо зоҳир шуд[279] тару тоза]. Дигар, саги муаллам оварда буданд. Ҳарфҳо[280] бисёр навиш-та дар лагане рехта. Муаллим мегуфт: «Номи Зайду Амр[281] пай-до кун»- Мерафт ва аз он лаган як-яки ҳарфҳо биайниҳӣ мео-вард[282] ва мениҳод ба тартиб, ки номи Зайду Амр[283] хонда мешуд..

Дигар, бар[284] забари[285] тахтае аламҳои бисёр аз подшоҳони Фарапг ва Рум ва Италия ва Немиса барафрошта буд[286] ба[287] қадри ду ваҷаб[288] ва латтаҳои он* аламҳо* кушода ва нишонҳо бад-он навишта буд.* Муаллим мегуфт: «Бирав ва[289] алами сул-тони Румро аз миёни аълом ёфта[290], берун ор». Саги[291] муаллам мерафт ва ба даруни [он] аламҳо дармеомад[292] ва бар ҳар кадом ташхис ва тааммуқ намуда[293], алами султонро кашида, аз тахта берун меовард. Ва халқ офарин мегуфтанд. Ва ҷамчунин ҳар ала- – ----------------------------------к-----------------------------------■.

[265] АБ – қирмизй
266 АБ – бар
267 АБ – поида ва
268-269 АБ – дошта, афрӯхта, аз миёни
[270] АБ – медавиданд ва шакли мусича дoштанд ё фохта.
271 АБ – рӯймоли сапеду гулдор
272 АБ – руЙМОЛИ
273-274 АБ – хокистар рӯймоли 275-276 Б – хоҳад берун
277-278 Б – худ ба худ
279 Б – мешуд
[28о] АБ – Ва ҳарфе
281 АБ – Бакр
282-283 АБ – бармеовард ва ба тартиб мениҳод,ки ии номҳо
284-285 Б – ба зери
[286] АБ – буданд 287-288 ДБ – қаддаш як газ
28£~*290 А – аз он миёни он аламҳо алами султони Румро, Б',: – аз/ он миёш алами султони Румро 29! АБ – Он саги
292 А – дармерафт; Б – мерафт
29[3] АБ – менамуд, то
Г8Й
ме, ки муаллим хоҳад, онро ёфта*~, ба даҳон гирифта*", дар[294] маҷлис мебаромад.[295]
Дигар[296-297], аспбоз ва асптозе аз Фарангомада буд дар тамо-шохона, дар масоҳати бистгазии[298] мудаввар асп метохт ва ӯ дар ҳини тохтани асп ҳам дар асп менишаст. Аз дум то гӯши асп ду пой ба як тараф ирсол дошта, бе он ки даст ба ҷое банд кунад, {ё инони асп бигирад, ба ҳама ҷои асп нишаста], як[299] давр ду давр[300] мегашт ва ҳамчунин [дар този асп ба болои асп] ба як лой рост меистод ва ба пои дигар ва даст бозй мекард, ки ақл-д0эо1 хира мегашт. [Ва] гоҳо дасти духтаре ба даст ва ҳар ду пои духтар [ё як пои вай] дар камари ӯ[302] устувор карда[303] ва худ рост [истода ҳам] дар този[304] асп ба болои асп мерафт*" ва гар-дишҳо ба коғази [ҳарир] гирифта, дар

раҳгузараш медоштанд |дар ҳини този асп]'

Аз ҳар кадом ҳамчу тир меҷаст[305], ба[306] болои[307] асп рост ме-истод ва[308] пеш аз он ки рост шавад, дигарӣ медоштанд ва аз он низ коғазҳоро даронида меҷаст ва ба болои асп менишаст, дига-рӣ медоштанд ва аз он низ мегузашт[309] сумма ва сумма ҳамчу-ион*~ асп дар тоз буд*. Ва дар пушти асп[310] ғайр аз[311] пуштан-гузаре чизи дигар набуд.

Дигар, дорбозе омада*" буд дар**- гунбази фарохи сигазии[312] мудаввар[313]*" се ҳалқа ресмон ба қадри ду газ аз сақф[314] овех-та, баландии*" сақф ба қадри бист газ.* Худро аз[315] яке аз он ҳалқаҳо овехта, анвои бозиҳо[316] мекард[317] ва ба ангушти нари* пой онро гирифта, худро сарнагун меовехт[318] ва боз сарболо ме-шуд[319] ва ба даст худро меовехт ва [бозӣ мекард. Дар он асно] ресмонро ҳаракат[320] дода, худро сарнагун меандохт[321], чун касе, ки худро сарнагун дар об андозад, чанд печутоб ёфта, ҳалқаи дуюмро мегирифт[322] ва дар он низ лаабҳо[323] намуда[324],худро бе муҳобо меандохт. Гумон мешуд, ки ҳамин соат[325] бар фарш[326]

I--------------«-------------;

294 – 295 АБ – берун меоварди*; *Б – меомад

296 – 297 АБ – Ин абзац пас аз паиҷ абзаци дигар омадааст.

[298] АБ – сигазии

299_зоо А – як-ду ду*" давр

[301] АБ – ақл

зо2_зоз АБ – мард устувор буд

[304] АБ – тохти

305 ДБ – мегузашт 306,307 АБ – ва аз

зов-зоэ АБ – ва мутаоқиб аз дигаре мегузашт ва*-боз рост меистод* ЗЮ-Л1 АБ – аспи ғаро

.312-313 А – чаҳорошён, ки муҳоташ чиҳилгазӣ буд зн АБ – сақфи баланд 315 АБ – ба 318 АБ – лаабҳо

317 АБ – менамуд

318 АБ – овезон мекард

319 АБ – мегирифт 320 АБ – печ

321-322 АБ – мегирифт, ки дар васати сақф буд 323-324 АБ – бозиҳо карда 325-326 АБ – лаҳза дар замин

182

фарш хоҳад шуд ва* баъд аз чанд печутоб[327] [хӯрдан] боз ҳал-қаи сеюмиро мегирифт ва дар он низ шӯбадаҳо намуда, дар айвони [дигар] мегузашт, [ки ғирев аз мардум мебаромад]. Ва боз аз он айвон ба ҳамин дастур дар ин айвон меомад ва ба[328] болои сими нафис мерафт ва[329] ба дасти ӯ се гӯй аз биринҷ[330] буд, ки* онро мутаволӣ [дар ҳаво] меандохт ва [ҳам] аз ҳаво ме-гирифт. [Ва лангари истоданаш ҳамон гӯйҳо буд].

Дигар[331], сагҳо[332] буд, бозигар аз гурҷӣ ва тозӣ, ки ба нард-бони[333] мӯтаоқиб аз пешу пушти нардбон бармеомаданд[334] ва фурӯаз5 мешуданд ба акси ҳамдигар, гӯё эшонро дар нардбон бофтаанд.

Дигар, тахтаи дароз ба қадри панҷ газ сарбаланд ниҳода, аз фавқи чалаке чӯберо сар медоданд.[336] Аз ин сагон яке ба бо-лои он ба[337] чаҳор пой меистод ва[338] чобук даступо мезад [маъкус] ва то чалак бар замин ояд,[339] ҳеҷ аз фавқи чалак мунҳанӣ ва мунҳариф намешуд.

Дигар, се сагро[340] ба сурати асп либосе[341] ороиш дода, гӯй*"" аспчаест* бо зину лагому даврӣ, се[342] саги дигар ба либоси мар-думи ҳабаш, сиёҳчеҳра ба болои он аспҳо савора бармеома-данд[343] ва ба ду даст ҳар кадом ду чӯб ба усули нақороти русу[344] фаранг чӯбак мезаданд, ки одамӣ[345] ончунон натавонад.[346] Ва наз-ди фароғи ҳар лаъбе ба маҷлисиён таъзимҳо[347] намуда, [сар ме-заданд ва] ба болои кастали [худ] баромада менишастанд, ё гар-дани худро ба тавқе, ки бо ресмон ба девор банд карда буд, да-роварда, мунтазири фармони муаллим буданд.[348]

Дигар, аспи сафеди[349] бузургро муаллам карда буданд, ки ба ду пой чанд давра мекард [ва] ба усули нақора пой мекӯфт. Гоҳ як даст бардошта, ба[350] се пой ҳаракатҳо ва лаъбҳо мекард, гоҳо як пой аз ақиб бардошта,чанд давра бозӣ менамуд.[351]

Дигар,[352] анвои масхарабозӣ ва санъатҳое,[353] ки намуданд[354], ақл аз забт ва ҳифзи он оҷиз гашт. -------*

327 АБ – муаллақ

328-329 АБ – Нигаред ба илова

330 Б – туранҷ

331 АБ – Ин абзац пеш аз даҳ ҷумлаи болоӣ омадааст 332-333 ДБ – Нигаред ба илова.

334 АБ – мебаромаданд

335 АБ – фуруд

336 АБ – доданд

337-338 АБ – баршуда ба чаҳор пой

339 Б – меомад

340-341 ДБ – саги дигарро ба либоси асп

342-343 АБ – оварданд, он ба либоси мардуми ҳабаш ва занг ва шакли эшон ба болои онҳо савор шуда, ба даври маҷлис тавоф намуда, асп меро-данд

344 А – рунак; Б – рум

34Е-346 А – инсон онҷунон натавонист* навохт; Б – натавон

347 АБ – таъзим

348 АБ – мебуданд

349 АБ – сапед ва

350-351 АБ – чанд давр бозӣ мекард

352 АБ – Ин абзац аз чаҳор абзац болотар омадааст 353-354 АБ – санъатҳо дар он тӯй намуданд, ки

183

Ва[355] дар вақте ки аз Фетербурх ба Маскав меомадем ба та-қозои мутарҷим дар арзи роҳ, ки наваду ду фарсанг буд, ба ча-ҳордаҳ соат қатъ кардем[356] сурати базми тӯи импиротур дар риштаи назм даромад ва онро ба лафзи русӣ[357] тарҷума наму-да, ба ҳамаи Фарангистон дар рӯзномаҳо бурдаид. Матлааш ин

буд.[358]

М а с н а в й[359]

Ҷаҳондор додори кавну макон, Ҳама вокифи ошкор[у] ниҳон. Ҷаҳонро ба мизони адл офарид, Ба адл он чӣ буд буданӣ шуд падид.

Шаҳи адл дар мулк ноибхудост, Шаҳонро ба ҷуз адл миллат куҷост, Зи шоҳон ҳамин адл пурсанду бас, На аз

дину тоат,[360] на аз дастрас. Ба адл аст афзунии мулку ҷоҳ, Итооти халқу вуфури сипоҳ, Ҷаҳонро ба ҷуз адл натвон гирифт, Амирии бо зулм бошад шигифт. Дар ин асру овон шаҳи мулки рус, Ки то кард бар тахти шоҳӣ ҷулус, Ҷуз3б1 аз* адлу раъфат шиораш набуд, Ҳама рубъи маскун мусаххар намуд. Александр он шоҳи хуршедфарр, Хидеви ҷаҳон ҳусрави баҳр [у] барр. Чӣ хушку чӣ тар зердасти туанд, Сари сарварон ҷумла пасти туанд. На тегн ту мулкн Сикандар гирифт, Бал аз Бохтар то ба Ховар гирифт. Сазад, гар ба афлок сой кулоҳ, Ба ҳукми ту андар равад меҳру моҳ. Аносир, ки олам бад-ӯ қоим аст, Қавомаш па аз зоти худ донм аст. Ҳама зердасти худоанду бас, Ҷуз ӯ нест дорандаи ҳеҷ кас. Чунин чор давлат ба ту қоиманд,

Ба зилли давомат ҳам[а] доиманд.

Дар ин чор аркон тӯй панҷумй,

Ба тадбиру таъсир чун анҷумӣ,

На анҷум, ки хуршеди бо фарру тоб,

.---------------*1*---------------,

355-356 ДБ – дигар, вақте ки тӯи духтарро подшоҳ ба Маскав нақл фар-муд, моро низ таклиф намуд, ҳам дар аробаи оташй нишаста, наваду ду фар-сангро ба чаҳордаҳ соат буридем, дар арзи роҳ ба тақозои мутарҷим

357 АБ – рус

358 АБ – аст

359 Б – назм

360 АБ – давлат

361 АБ – -Ба ҷуз

184

Ба пеши ту н-орад дигар нуру тоб. Ҷаҳон они туст, ончӣ хоҳй бикун, Наёрад касе бо ту тоби сухун. Фетербурх то пойтахти ту шуд, Бнҳишти ирам аз забонҳо бишуд. Замин нест ӯ-вожгуна самост, Ки дар ҳар қадам ахтари пурзиёст. Дар ин шаҳр кас[362] хур[363] набинад ба рӯз, Зи бисёрии ҳусни оламфурӯз. Зи чӯши чароғои ба шабҳои тор, Замин чун само,[36]* осмон чун губор.[365]. Хусусан дар ин ахд, к-аз амри шох, Муқорин ба ҳам гашта Бирҷису Моҳ Маҳи бурҷи иззат малика(и) замон, Буд ӯ дурри

яктову шуд тавъамон, Ба акдаш фалак акди Парвин бирехт, Ба сураш ғам аз пеши мардум гурехт. На[366] Қайвон дар он[367] базм буд посбон, Буданд ахтарон ҷумла чашмакзанон. Ба Бирчис аммома аз сар ниҳод, Ки Бахром ҳам лаб ба ханда кушод., На Хуршед машъал ба даст омадаст, Ки, Ноҳид бс хешу маст омадаст. Зи дасти Аторуд қалам уфтод, Маҳи пуштхам даст бар дар ниҳод. Ҷаҳони кӯҳан ёфт ранги навӣ Ки ҷуз нағмаи уду най нашнавй. Дарун дар имороти шашошён, Муғаррақ бар айвоии зарустувон. Қанодили зар фаршҳои ҳарир, Таҳи по хаззу шол ҷои ҳасир. На шоле, ки дар бар гадоён кунанд, Аз он ҷома[ю] чатр шоҳон кунанд. Чунин ҷо, ки дорад зи фирдавс ёд, Набошад магар боги зот-ул-имод Наёбӣ бад-ин хубию бартарӣ, Дар ӯ саф-саф андар ҳазорон[368] парй. Ҳама гулизорони бо ранг[у]" бӯп, Ҳама мохдидору хуршедрӯй. Ҳама тӯрҳои мушаббак ба бар, Ҳама гул ба домону кокул ба сар. Зи гул ҳар яке хирманн сабзшоҳ, Гиребон кушоданду домап фарох. Мпёне на, чуи фнкрн Доннш+ паҳиф,

.,, ■---------------------------------*

362-363 А – хур кас 364 Б – сано

365 Б – фабор

366 Б – Зи

367 АБ – ин

368 А – ҳазоро



Вале поктабъанд[у] посух латиф. Нишинанд, чонҳо бихезад зи ҷой,[369] Чу хезанд, дилҳо барафтад зи пой.[370] Дар ин базм кавволу раққосу соз, Ҳама дилфиребу ҳама сарви ноз Чу ойинаи софу оби сапед, Тане бо тане манъ/н-орад зи дид. Ту гӯй, ки базми пур аз ҳур буд, Қи саҳну саро ҷумла пурнур буд, Аз[371] ин ранг[372] созу самоъу суруд, Фетербурхро сур як ҳафта буд. Пас онгоҳ шоҳи раиятнавоз, Ба Маскав кашид олати базму соз. Чӣ шаҳре, ки боруш шаш фарсах аст, Ба боғи ирам ҳамсару[373] ҳамнах аст. Се рӯз[ӯ]" шабон шаҳр оростанд, Зи хошоки ғам хона перостанд. Чароғони алвон ба гардун расид,

Рухи ахтару маҳ се шаб кас надид. Зану мард фавҷи сипоҳу амир, Паи дидани шаҳ ба ҳам дастгир Саф андар саф аз ҳар тараф сад ҳазор Ба иқболу дидори шаҳ интизор. Ҳама сарбараҳна тавозӯъкунон, Ғиреви дуо рафта то осмон. Бад-ин ҷоҳ[у]" изз то ба урду расид, Ба давлатсаро рахти иззат кашид.

Дар он дам, ки*' суре[374] чунин жарф буд,
Шито, фасли сарду замин барф буд.
Ба саҳро зи сардӣ нафас аз гулӯ
Чу берун шудӣ худ нагаштӣ фурӯ.
Вале хонаҳо буд хуррамбахор,
Зи лола раёҳин, зи гул кӯҳсор.
Ба ҳар сӯ[375] зи[376] фаввораи обшор,
Зи тӯтиву булбул сад андар ҳазор.
Ба ҳам оташ[у] об ҷамъ омада,
Ба дидан ҳама нури шамъ омада
Дар ин ҳонаҳо суфраҳо ду қатор,
Бари ҳам кашида сад андар ҳазор.
Ба болои ҳар як зи ҷому қадаҳ,
Музили ғам асбобҳои фараҳ.
Авонии зар косаҳои булӯр,
Табакҳои чинӣ зи сим обхӯр.

369 Б – ҶО
370 Б-ПО
371 – 372 Б – Зи найранг
373 Б – ҳамбар
[374] Б – шури
375-376 Б – СӯЙ

186

Ҳама меваҳо тоза оварда буд,
Ҳама нуқлҳо мушкпарварда буд.
Нишаста ба давр аз ду сӯ гулрухон,
Ҳама норпистон[у]" ширинзабон.
Зану мард бо ҳам назарбозу маст,
Ҳама ринд[у] озодаву майпараст.
Шаҳе бо чунин мулку ҷоҳи азим,
Ҳамерафт чун мизбони карим.

Пиёда миёни[377]*' ҳама[378] «ҳону ҳон»,
Ки «фурсат равандааст хуш бигзарон.»
Ишора ҳамекард: «Дил х(в)аш кунӣ,
Мабодо ки хотир мушавваш кунӣ».
Чу ин базм берун буд аз таври ақл,
Қи тақрир[379] душвору[380] мушкил ба нақл.
Вале фикри Дониш, ки мӯ[381] мешикофт,[382]
Ба таҳрири иҷмолиаш роҳ ёфт.
Ғараз то ки ёбад ризои шаҳӣ,
Суханро диҳад бо дуо кӯтаҳй,
Худоё, ту ин хусрави бурдбор,[383]
Басе бар сари рус поянда дор!
Тамм тамм*.

Аз+ ин ҳикояту ривояти собиқ, ки онифан[384] мазкур шуд аз маишати» куффори насронӣ ва муомалати онҳо дар умури маош баъзе тйбои салимаро гумон афтад, ки онҳо дар дунё бағоят маҳзузу масрур бошанд ва ҳеҷ ғаму ҳамм гирди хотири онҳо[385] нагардаД ва доим ба рафоҳу танаум ва**- талаззуз* зист дораид, то ки ба,ъзе орзу оранд, ки баъд аз он ки шахс ба дуздаҳ равад, боре дар» дунё чунин зиндагии[386] матбӯъ дошта бошад.

Ва лнчунин нест, балки ғамею ҳузне, ки куффоррост, ашри ашири он аҳли имонро нест. Ва роқими ҳуруф дар сафари аввал дар бодл-ур-раъй лағзиш ёфтам ва[387] чун[388] назари ман бештар ба ибра* боз буд, ҳузну яъс, ки дар акобиру асоғири он диёр му-лоҳаза гзамудам, таабу машаққати исломиён ҳама ночиз менамуд.

Пас, ба мазмуни «ад-дунё сиҷн-ул-мӯъмини ва ҷаннат-ул-кофири»[+] ба ғавр нигаристам. Муқаррар кардам, ки дар дунёи {зиндагӣ ва ҳаёти мустаор] ҳеҷ роҳату осоиш нест аҳли имонро, агар боиад, кофиронро аст, ки биззот[389] мункири ҳашру нашранд на ба с^вобу иқоб имон надоранд, Ва ҳол он ки эшонро ҳам ро-ҳат несГ, ба воситаи тахайюл ва тасаввури баланду пасти маро-тиби худ дар амри маош давом маҳзуну маъюс бошанд.

*)---------------------.-----------------------1*

377 Б» – ҳамерафт

378 р3 – бо

379-3 -80 АБ – душвор тақриру 381_з*2 АБ – мӯҳо шикофт

383 ^Б – номдор

384 ДБ – иттифокан

385 ^Б – ЭШОН

386 *рБ* – зиндагонии 387-3*8 АБ – чунки 389 ДБ – билмарра

Г 187

*Ва* он ки аҳли китоб бувад чун яҳуду насоро, масалан[390] ба кеши худ менигаранд*, ки ба сулуки Мӯсо[391] ва Исо[392] алаиҳумас-салом ҳеҷ ошноӣ надорад[393] аз ҷиҳати тааддӣ дар ҳудуд доимо дар ҳарос ва ларзу хавф бошанд. Ва [дар] ин тарси динӣ бошад ва аммо дунявӣ ҳар кадом ба мофавқи худ мутассиб бошанд ва ба мотаҳт мубоҳӣ.

Ва кас дар дунё набошад,[394] ки ба ҳамаи муродоту мушта-ҳиёт комёб бувад. Ва албатта аз яке дун ва аз дигаре фавқ бошад. [Пас],доим ба ҳасаду ҳасрат[395] маъюсу маҳзун гардад. Масалан, дар маҷлиси[396] базми[397] импиротур дар ҷашне, ки та-саввури гирдоварии он аз муҳолот менамуд ва тавон гуфт, ки ҳеҷ як аз салотини гузаштаю ояндаро ин ҷинс[398] дастгоҳ камтар даст дода бошад ва дар ҳеҷ ҷузву рукни он[399] маҷлис кусурею футуре мутахайил[400] иамешуд,[401], биҳиште муҷассаму музайян мамлув*" ба ҳур ва машҳун ба қусур ба назар дармеомад. Мап [дар ин маҷлис] ҳамаро медидам, ки малулу маъюс буданд ба воситаи он ки дар*^ шариати эшон мардонро ҷуз аз як зан никоҳ раво нест. Ва занон натавонанд, ки аз мард ифтироқ ҷӯянд ва то намиранд он яке ниқоҳ натавонанд кард. Ва аз ғайри изни шаръ заноп ба ҳаркӣ хоҳанд, бираванд. Ва мардон ба ҳаркӣ хо-ҳанд ояпд, чуики ситр нест. Ва ин рафтомад ба тариқи китмон ва хуфя воқеъ шавад. Аммо дар кӯчаву бозор, агар зане бо мар-ди бегона биравад ва муколамаю муҳовара кунад, айбе ва маҳ-зуре надорад. Чуп* дар ин маҳфил асбоби нишот ба камол буд [ва] заиу мард маст буданд, ҳар марде мехост, ки ба ҳама занон ояд ва ҳар зане вола буд, ки ба

ҳамчу ҳайвоноти уҷм бизи-

[58] АБ – аскар

5Г-50 АБ – ошиқу толиби

61-62 АБ – чорасозу

63 АБ – ба хидмат қоим

[64] АБ – набувад

65-66 ДБ – Нигаред ба илова

67 Б – бисёр

68-69 АБ – ҳасру қаср

70 АБ – бошад

71 АБ – маслак

14-375 209

яд[72] [ва ба тариқи маҷонину маҷозиб зиндагони намояд.] Тайи муаддамот ва ҳалли ишколоти ин максадро ақлу хирад бояд.

Пас, агар нек дарнигарй, асли ишку муҳаббат аз ихтилот бо ҳалқ нисён[73] кунад ва баъд аз ихтилот лобудд садди роҳи ҳавосс номумкин бошад. Ва чун роҳи ҳавос кушода бувад, чашм-ҳою дилҳо мо-юлоими худро чӯё бошад:

Хоҳй, ки ба кас дил надиҳӣ, дида бубанд.

Оре, аз ин пеша иҷтиноб муяссар мешавад, агар инзиво ва узлатро ихтиёр кунад. Дар ин сурат садди роҳи ҳавосс мумкин мегардад, лекин ба муфоди «ло-раҳбонията фи-л-исломи+» ин-қитоъ ва гӯшагирӣ аз абнои ҷинс дуруст наёяд, магар ба шурут, то роҳи муованату ҳикмати тамаддуну манзилиро муроот карда бувад ва ба насси «таъовану ала-л-бирри ва-т-тақво+» амал

намуда.

Ва бояд, ки ионати халк ба тариқи некуи ва парҳезгори бо-шад. Ва муованат бе ихтилот суратпазир набувад ва ихтилот бе муҳаббат мутасаввар нагардад. Пас, муҳаббате, ки муфзи[74] ба фасод шавад, хилофи маслаҳати тамаддун бошад. Ва майле, ки дар амри ғайримашрӯъ[75] сарф гардад, албатта, нафсро ҳалок гардонад:[76]

Рӯбоҳбачча бо модар гуфт: «Маро ҳилае биёмуз, ки чун ба кашокаши саг дармонам, раҳой ёбам». – Гуфт: «Онро

ҳила фа-ровоп аст. Беҳтарии ҳилаҳо он аст, ки беҳтари*~_он он аст, ки* дар хонаи худ нишинӣ, на ӯ туро бинад ва на ту уро бини».

[Аммо ишқ чун ба маонӣ тааллуқ гирад, маҳмуд бувад чун дарёфти ҳақоиқи умур ва майл ба улуму маориф ва шавқи ру-ҷӯъ ба мабдаъ. Чун ишқ ба сурат тааллуқ гирад ва аз мазаммату кудурат холй пабошад, лоақал аз маломату шамотат ногузир бу-

вад.]

Пас, аз ин муқаддима муқаррар шуд, ки то расми тговун малҳуз аст,[77] ихтилот[78] бошад[79] ва бо[80] ихтилот аз ишқу ошиқӣ ногузир.[81] Ва баъд аз таҳқиқи ишқу муҳаббат аз фасоду фисқ чора[82] пабошад, «илло-мо-исмуллоҳ+». Оре,агар қоиди азалӣ мӯ-ин бошад, тавонад, ки худро нигоҳ дорад, ё он ки тарафайн аз аҳли риёзат бошанд ва хӯрду хоб кам доранд,[83] мумкин аст, ки сабр оранд, балки он ки хӯрду хоб кам кунад, аз ӯ мутлақо май-ли ишқбозӣ наёяд. Балки агар нек тааммуқ кунӣ, асли ҳама ма-илҳо аз давоии хӯрду хоб нашён кунад, чи хӯрд бе дастгоҳи во-

[72] АБ – зист кунад

73 АБ – нашён

74 Б – мунказӣ

75 АБ – ғайришаръ

76 Б – кунад

77 АБ – бувад

78-79 АБ – аз ихтилоти сувар чора набошад 80 АБ – ба 81 Б – гурез* набувад; * А – гузир

[82] А – камтар

83 Б – кунанд

210

фи муяссар нашавад ва хоб бе фароғати куллӣ таҳсил[84] нагар-дад.[85] Ин ду мартаба асбобу адавоти беададро[86] мехоҳад. Аз ин ҷиҳат ҷаҳондори ҳакими* таоло >ва тақаддус шаҳвати ақлу шурб бар одами ниҳод, то боиси тараддуди ӯ шавад дар ободии ҷаҳон. ки87 тараддуду такопу ҳамекунад, то вачҳи маош таҳсил купад ва неку бихӯраду хуш бипӯшад ва бихусбад. Ва чун бихӯрад, пас

аз ҳазми чаҳорум шаҳвати никоҳ бичунбад, пас дар тарад-дуди халои авъияи манӣ тараддуд ҳамеорад, – ба ваҷҳи шаръ заи бояд ва ҷиҳози хона ва ходиму хидматгор ва боғу бӯстоп ва иморату тиҷорат ва зироат. Ва ба ваҷҳи ғайришаръ-ҷамъоварии содазанахон ва мутрибу муғаннӣ ва нуқлу кабоб ва маю рубоби ло-ило ғайр-ин-ниҳоят+, то он ки нафси худро дар таҳийяи асбо-би ин ду роҳ ҳалок гардоиад. Ва агар ӯро осоише даст диҳад ҳам, дар ҷаҳаннам бошад, зероки даррафтан дар ин ду роҳ рӯв [у] ба ғайр аст ва аз маслаҳати офариниш канораҷӯ аст:

[Мусарраъ]

Тарсам, нарасӣ ба Каъба, эй аъробй, К-ин раҳ, ки ту меравӣ ба Туркистон аст.

Зероки ҳикмат маҳз дар хилқати ӯ иллати «лияъбудӯна» бувад, вай бар «лияъкулӯна» ва ли-яшрубӯна+ оварад. Ва аз ин миён он киро[88] хоҳанд,[89] [ба тавба ва инобат] баргузинанд ва он киро[90] пахоҳанд,барои кишоварзию ободии ҷаҳон бигузоранд:

То ёр киро хоҳаду майлаш ба кӣ бошад.

Пас, муҳаққақ шуд, ки дар роҳи ишқбозӣ ва муҳаббатпе-шаги аз фасоду[91] фисқ[92] иҷтиноб мутаассир афтад. Ва баъд аз он ки дар ин варта афтад, илоҷи ин ғайр аз тавбаю инобат ва истиғфор набувад. Ва нагузорад, ки руҷӯъ еа надомат [ва истиғ-фор] ба соати дуввум таъхир ёбад ба муфоди «ат-тоибу мин-аз-занби ка-ман ло занба лаҳу+». Шояд ки тадорук афтад ва ба ваъдаи «ва ман яъмалу сӯан ва юзалиму нафсаҳу сумма ястағ-фир-ул-лоҳа яҷид-ул- лоҳа ғафуран раҳиман*», бувад ки ба фало-ҳу наҷот бирасад:

[Байт

Маъсият саҳл аст, Нозим, .нопушаймонӣ балост,

Тавба гар бошад, намонад гардани тақсир кач.]

Ту саъе кун, ки дар домаш наяфтӣ,

Чу афтодӣ тапидан маслаҳат нест.

Ва аммо мухолафату мувофақат, ки миёни тарафайни му-ҳиббу маҳбуб меафтад, мувофақат аз мушокала ва мумоссалаи

84-85 АБ – ба ҳусул наёяд
86 АБ – бениҳоятро
87 АБ – ва
88 Б – онеро, ки
89 АБ – бихоҳанд
90 Б – онеро, ки
91-92 АБ – фиску фасод
211

куввати табиати ҳарду бувад. Ва[93] мухолафат аз адами он ношӣ шавад, яъне мухолафат аз он бувад, ки қуввати шаҳавийя[94] дар яке ба эътидол бувад ва дар дигаре ба ифрот ё тафрит, то*~ охири кор ба мухолафат ва низоъ кашад. Ва иттифоқ дар сура-тп мувофақати мизоҷ бувад дар қуввати шаҳавийя, ки ҳарду ба эътидол қариб бошад, ё ҳарду ба ифроту тафрит.* Ва гоҳо ба аво-ризи хориҷӣ [низ] муҳаббат ба зиён равад, чун заволи ҳусн ба сабаби гузаштани синни ҷавонӣ, ё амрози баданӣ, бад-ин иллат давоии талаб аз ҳарду тараф кам шавад.

Пас, агар силсилаи итоату инқиёд аз ҳарду тараф дароз бо-шад ва молу ҷон дар миён [мабзул] доранд, ҳеҷ вақт ин нисбат бурида нагардад ва то марг боқӣ бувад [ва ба заволи ғараз зо-ил нашавад.]

Ва[95] агар[96] дар тариқи муомалаи дӯстӣ[97] музояқа раво до-рапд, ба қадри каме дӯстии эшон нуқсон пазирад.

[Он дӯсти ман] гуфт: «Ин муқаддимот, ки дар ҳақиқати иш-қу муҳаббат тақрир додӣ, мусаллам аст. Аммо баргӯ, ки марди ишқпеша маъшуқ аз куҷо талабад ва бо кӣ ишқ варзад? Ва ӯро дар ин роҳ, ки меравад аз силоҳу асбоб чӣ бояд, то саломат бе-рун ояд? Ва маъшуқро кадом хислат аз лавозим, ки дилдори ошиқ тавонад кард ва мувосою мудоро тавонад намуд?»

– Гуфтам: [«Дар роҳи ишқварзӣ саломатӣ набувад, илло маломат. Ғоят он ки агар ақл ба кор барад, бисёр зиёнзада на-шавад ва] ҳукамо дар асбоби роҳи таваддуд ва муҳаббат шарт-хо ниҳодаанд [ва мурооти он ҳама аз лавозим не будааст]. Аммо шарти аъзаму ақдами он* он аст, ки марди ишқпешаро зар бояд ва ҳиммати олӣ, ки

зару хок наздиӯ як сон бошад, то агар маъшуқ сар хоҳад, филҳол, ба даст барканад ва дар назди маъшуқ ни-ҳад, то дили маҳбубро ба зару инъом ва эҳсон сайд тавонад кард:

[Фард]

Ҳаркӣ зар дид, сар фуруд орад, Дар тарозӯи оҳаниндӯш аст.

Дигар [шарт аст, ки ошиқ] марде донишманд бувад ва аз ҳама улуму фунун бохабар, хосса, илми[98] тағаннӣ ва алҳон ва[99] кисасу таворих ва мусаввирӣ ва наққошӣ ва заргарию хайётӣ ва ҳаттотӣ,[100] ки агар [дар сурат, ки]" маъшуқ майл ба[101] ҳунар[102] дорад, меомӯзад ва* ба хидматаш қиём менамояд,* ё назди кӯф-тагии дилдор ба базлҳои ширин ва ҳиқоятҳои рангин ва нуктаҳои

эз-94 АБ – Нигаред ба илова 95-96 АБ – аммо

97 АБ – дустӣ агар

98 АБ – улуми

99 – 100 АБ – ва заргарию хайёти ва наққошию мусаввирӣ

Ю1-Ю2 Б – бештар 212

намакин занги малол аз табиати маҳбуб тавонад зудуд, [ё ба та-ғаннӣ ва алҳон масрур тавонад кард].

Дигар, [шарт аст, ки] бояд ки [ошиқ] аз маорифу[103] машоҳи-ри[104] мардум бувад ва соҳиби эътибор ва обрӯ, то дар масоибу иавоиб ва зӯр [ва зар] ё ба тавассут маъшуқро аз балиёт тавонад раҳонид, [аммо агар аз арозил бошад,[105] маҳбуб бадному тӯҳ-матзада шавад ва назди акобир хору бемиқдор бошад].

Дигар, [шарт аст, ки ошиқ] бояд ки марде ваҷеҳ бувад ва зо-ҳири сураташ аз уюб мубарро бошад, то табъи маъшуқ аз ӯ та-наффур накунад ва халқ ӯро ба сабаби дӯстии ӯ сарзаниш на-намояд.[106]

Дигар, [ошиқ бояд ки] марде асилу наҷиб бувад,[107] то риоя-ти муруввату утувватро ба поён тавонад расонид ва ҳуқуқи дӯс-тию муҳаббатро муроот тавонад кард.

Ва мулоҳазаи ин шарт ҷониби маъшуқро аҳамму алзам аст, ки дониста ошиқ ихтиёр кунад. Ва он чи маъшуқонро аз[108] ла-возим аст,[109] авло ва ансаб [ва ақдам] он ^увад,

[ки] маҳбуб* афиф бувад ва бо ағёр камтар ихтилот кунад. Ва агар кунад ҳам, аз ошиқи худ ҳатталимкон мастур дорад, ки*" ишқу ошиқӣ бе ғайрат ва ҳамийят камтар бошад.

Ва дар назари дӯст чунон намояд, ки ман ғайр аз ту дӯст на-дорам. Филвоқеъ, [ки] маншаи ихтилот [ва]" дафъи ваҳшати тап-ҳой аст, аз барои он як шахс кофӣ бошад.[110] Ва дар мазҳаби ншқ то се кас агар ба ихтилот ихтиёр купад, муоф аст. Ва чун аз се мутаҷовиз шавад, ошиқро ҷои бозхост ва эҳтисоб бошад ба шарт, ки дар ин се тан низ ошиқ ризо диҳад ва дар мо – фавқи се ал-батта лавозим, ки маъшуқ китмон кунад ва эҳтиёт фармояд. Тариқ он ки ба узре айёми хафтаро тақсим кунад ва гӯяд: «Дар ин ҳафта як шаб беш[111] ман[112] пеши ту иатавонам буд». Ва бад-ин ҳила дилҷӯии дигарон кунад.

Дигар, шатр аст, ки маъшуқ олиҳиммат бувад ва иаҷибу ясил, ки агар лаъимзода бувад,*" даниҳиммат бошад ва ба ҳар кас рафтуой кунад ва фармонҳои бемавқеъ диҳад ва ба холи ошиқ напардозад. Ва агар ҳиммати баланд дорад, ба дахлу хар-чи ӯ[113]пазар ҳамекунад[114] ва мувофики он фармоп ҳамедиҳад, то сармояи дахли ӯ ба зиён наравад ва қарздору мӯҳтоҷ нашавад[115], ки он сабаби бадномии маъшуқ[116] гардад[117] ки «фалон дар му-хаббати фалон харобагузину[118] гулханнишин шуд.»

ЮЕ-104 Б – МуШОҲИру МЭОрИфИ

105 д – бувад

106 Б – накунанд

107 Б – бошад

Ю8-Ю9 АБ – шарт бувад

по АБ – бувад

Ш-П2 Б – ман беш

пс-114 ДБ – ошиқ нозир бувад

I'[5] Б – нагардад

П6 АБ – маҳбуб

п[7] Б – шавад

[118] АБ – гармобагузину

Дигар, шарт аст, ки маҳбуб[119] ба балоғат расида бувад ва тамизи неку бад карда, чи:

[Байт]

Маъшуқи хурдсол надонад тариқи ишк, То ғунча нашкуфпд, ба касе бӯ намедиҳад.

Пас, агар касе маъшуқи хурдсол дорад, то ҳадди булуғ аз ӯ таваққӯъи дӯстӣ накунад ва нуқсону ҷароими ӯро муоф дорад ва наеиҳату таълим ҳамедиҳад ва одоб, кг. мурооти он ба турф[120] ошиқу маъшуқ[121] лозим аст:

Яке он ки ҳатталимкон дар кӯчаю бозор ва ҳар тараф чашм «фароз надорад, то дил ба ҳар тарафе майлоп паёрад.[122] Ва агар[123] ин натавонад[124], бояд ки ба яке аз маъшуқ[125] қаноат ку-над,'[26] [яъне як ошиқу як маъшуқ] ки теъдоди он дар дину дунё .халале куллӣ орад ва сармояи ҳеҷ касбу дахл бад-он кифоят на-. кунад.

Ва чун дил ба касе майлон кунад, аввало ахлоқи ӯ бисан-ҷад ва бубинад, ки муҳаббат бо*" ӯ ба саранҷом мерасад, ё на ва аз ӯҳдаи кафофу бозхости маъшуқ мебарояд, ё на, пас ба ӯ дилбагстагӣ кунад. Ва чуп муддати дилдорию дилбастагӣ ба охир расад, онгоҳ талаби дигарӣ кунад. Ва ҳамчуинн маъшуқ низ чун ба туғёни ҳусн доияи дилбарӣ дорад,ба як ошиқ икти-фо кунад. Ва агар харидорон бисёранд, то се тан ихтиёр кунад ва ба зиёда толиб нашавад ва тан дариадиҳад, ки маломати шо-хидӣ ва манзурӣ ҳар чӣ камтар беҳтар, ки вақ^е ояд, ки мӯҷибч хиҷолат гардад, масалан, агар* ба ҷоҳу мукнате бузург расад, таҳқираш кунанд ва дар назарҳо башукӯҳ нанамояд ва он мар-табаро лоиқ ба ҳоли ӯ надонанд ва амру ҳукмаш дар замирҳо нофиз наёяд.

Ва агар ошиқ кам дорад, бувад, ки дар ин вақт онҳо набо-шанд ва агар бошанд ҳам, аксаре надонанд. Ва бояд ки аввал ҳама харидоронро[127] ягон-ягоп бисаыҷад ва ба нифоқ муомала кунад ва ахлоқи ҳар кадомро бидонад ва ташхис кунад, ки аз он мард ин миқдор манфаат дар аҷалу оҷил мутасаввир аст аз мол ва илму ҳунар – кадом[128] ки[129] мувофиқи табъи ӯ ояд, онро ба дӯстӣ гузинад. Ва бидонад,

ки ҳар яке аз толибон назди ӯ худро дар мол Қоруне+ адд кунанд ва дар илм Буалӣ+ ва Фа-

1'9 АБ – маъшуқ 120 Б – тарифи [521] Б – маъшуқро 122 Б – наёварад эгг – 124 АБ – ҳар кадом

5 25 АБ – Дӯст

[126] АБ – кунанд

[127] АБ – харидорон

128-129 АБ – КИ КЗДОМ

214

лотуне.+ Ҳоли ҳар кадоуро аз дигаре тафтиш кунад. Ва хол он ки ҳар як аз ушшоқ оп дигарро қадҳу ҷарх, гуянд, онро эътибор накунад .балки ба нифоқ радд кунад. Ва_ гуяд: «У дар ҳаққи ту чунину чунон ақида дорад ва ҳасаноти ту[130] бармешурад[131] ва ту ӯро тазъиф мегӯй», то он касро хиҷлат[132] ояд. Ва ҳоли рақиб биайниҳӣ адо кӯнад. Ва бад-ин тадбир сирри ҳамгинонро дарё-бад.

Ва басо бувад, ки аз ушшоқ яке дигареро бисёр мадҳ _гу-яд ва таъриф диҳад, бинобар сохтагй ва маслаҳатею ғаразе ӯро ҳам ба муғолата андозад. Ва гӯяд: «Субҳоноллоҳ, ту ӯро мидҳат мегӯӣ,[1] " ӯ туро иафрат медиҳад». Он гоҳ мо – физзамири ӯ низ маълум гардад.

Пас, аз ин маҷмӯъ ба ду-се тан тарҳи мусодақат андозад ла ба тарки мо-бақия бигӯяд. Чи агар ғарази ӯ илму ҳунар ва мол [ва зар] бошад, аз як тан то се тан мумкин аст, ки ба ҳусул расад. Ва агар дар тақдири ӯ ҳеҷ аз инҳо нест, уро аз ошноии[134] ҳазор кас ҳам ҳеҷ нарасад ва беҳуда худро малум ва матъун нагардонад.

Дигар, ошиқро аз лавозим аст, ки чун маъшуқ аз имтиҳо-ноти ӯ солим беруи ояд, асбоби маошу интиоши ӯро мувофиқи ҳоли ӯ мураттаб дорад ва чашму дасти ӯро аз кисаи ағёр бас-та дорад ва ба қазои мо-яҳтоҷи ӯ қиём намояд аз маскану хавилӣ ва зан ва таҳнйяи асбоби илмӣ, ки мубошири оп барои омӯхтан мешавад.

Пас, агар аз ғайри имтиҳон ӯро аз худ мустағнӣ гардонад, сах-тӣ кашад ва дуруштӣ бинад, чи синни маъшуқӣ ва дилрабои ав-вали шубоб аст ва овони таҳсили ақлу камол. Ва дар он вакт ақл дар мнзоҷи ҷавонон хому

порасида ва ноқис бошад ва ба таҷрибат надида. Лошак ҷун ба худ истиғно бинад, нафси ӯ туғ-ён кунад ва [саркашӣ намояд ва] аз ҳоли ошиқ ёд наёрад. Ва гӯяд: «Ин инчунин кард ва дод, дигарӣ беҳтар аз ин кунад ва диҳад». Ва ақли ӯ ин таҷвиз накунад, ки бошад, ки дигарон ҳеҷ на-кунанд ва надпҳанд. Ва тавонад, ки*[1]- бо ӯ мисли ин ошиқ даст надиҳад ва* бувад, ки ишқи дигарон мисли ӯ набувад, ё бошад ва ӯро ба онҳо мулоқот наяфтад.

Пас, муфоди «кало инна-л-инсона лаятғо ан раоҳу истағ-по»+ ба зуҳур анҷомад. Ва лобудд миёни ошиқу маъшуқ хилофу низоъ афтад. Пас, тариқи асламу эмин он ки маъшуқро ба вази-фа ва ротибаи муайян бо худ мӯҳтоҷ дорад, ки назди талаб ме-расонад. Ва чун маҳбуб мумтаҳан шавад,[135] сабил он ки тақрир рафт, то роҳи футуввату мурувватро риоят карда бувад, «ҳал ҷа-зо-ул-эҳсони илло-ал-эҳсону+.»

Дигар, аз хубрӯён, ки ҳуснро василаи роҳи фасод кардаанд ва аз ошиқию маъшуқӣ ҳамин истимтои «мо-тахтал-изори+» ақи-

13С-131 Б – ту бар ту мешумурад

132 Б – хичолат

133 АБ – мефармоӣ

[134] АБ – дӯстии

135 Б – мешавад

215

да карда ва ин шеваро касби худ намудаанд, албатта мӯҳтариз ва муҷтаниб бошад, ки зуд кори ӯ ба бесаранҷомӣ кашад* ва ба бадномӣ оид кунад. Чи шавоҳиде, ки дар бозорҳо нишинанд, ё дар гармобаҳо ба кори даллоқӣ қиём доранд, ҳифзу маҷолашон набошад. Агар ба муқтазои хотири онҳо равад, суд ва сармоя дар сари кори онҳо талаф шавад. Ва агар ба ваъдаю фиреб му-омала кунад, ба ҳар кӣ вохӯранд, сирри ӯро дар миён ниҳанд, анқариб дар мобайни халқ тӯҳматзада ва матъун гардад, ки дар тамоми умр тадорук натавонад кард.

Пас, агар ба хоҳиши нафси аммора равад, вай ба ҷое тақар-рур надорад ва дар ҳеҷ поя қаноат накунад [ва

бонги нафири «ҳал-мин мазид+», ҳар замон ба гӯши ҳирси ӯ мезанад.] Ва ҳа-меша аз ин ба он ва аз он ба вай майл орад. Агар мувофиқи хо-ҳиши ҳар кадом сулук кунад. Ҳеҷ мол [ва] касб ва ирсу давлати Қорун+ бад-он мусоадат накунад[136] ва доим дар ранҷу ғам ги-рифторояд.

Ва ҳол ом ки матлаб аз қиём ба давоии нафс беғамию хотир-машғулист[137] ба тариқи мурод. Ва ин[138] бад-ип шева ба даст[139] наёяд[140]. Чи агар имшаб маъшуқе ба панҷ дирам аз бозор овар-дааст, фардо бишунавад, ки он маъшуқро[141] дигарӣ ба ду дирам ба зер оварда,[143] талхком шавад, хосса бидопад, ки он шахс дуни ӯ бошад.

Пас, агар ба ваъдаю фиреб нарди ишқ бозад, чун бо ду-се маъшуқ гадру макр оварад, бувад, ки ҳама гулрӯёни шаҳр би-шунаванд, дигар ба фиреби ӯ мафтун нагарданд.

Ва пас аз он ба ҳар қӣ толиб шавад, радд[143] кунанд ва ӯро дар маҳалли одамият насанҷанд.

Пас, сабили ишқу муҳаббат ои аст,[144] ҳар кадом аз муҳ-иббу маҳбуб сӯҳбати ҳамдигарро толиб бошанд ва ғарази дунявӣ дар миён[145] набувад ва агар бошад, худ биттабъ ҳосил ояд, чи баъд аз он ки муҳаббат устувор гардад, ошиқи бечора «сар[146] дар каф, зар дар табақ[147] пеш ояд. Ва бояд, ки дӯсти манзур бувад ва рафоқат. Ва ифсод, ки[148] воқеъ шавад, биттабъ бувад.[149] Ва ҳар-ду биттабъ мутанаффир бошанд, то*- тавбат* ва инобати тадо-руки он тавонад кард ва он аз камоли шавқи муфрит иашён кар-да бувад, ки беихтиёр аз ҳар[150] тарафи[151] ӯ сар барзанад. Ва чун ҳушёр шаванд, боз нодиму пушаймон бошанд.

136 ДБ – нанамояд

137 АБ – хотирмашғулӣ бошад

138 АБ – ОН

139-но АБ – таҳсил нашавад

141 АБ – маҳбубро

1[42] АБ – овардааст

1*з АБ – раддаш ;

Н4 АБ – бувад

145 Б – матлуб; А – манзур

нс-147 АБ – зар дар табаку сар дар каф

148 АБ – агар
149 АБ – бошад
150-151 АБ – ҳарду тараф
" 216

Ва он ки майл ба бозорӣ дорад, мақсуди аввалии ӯ ифсод аст ва дӯстӣ манзур ие. Ва ин муфзӣ ба ҳалоки дину дунё меша-вад ва аз мачорию мадхали[152] ӯ[153] эҳтироз бояд намуд. Ва ошиқ – ро бояд, ки дар хузури маъшуқ ҳусну ҷамоли дигаре аз дилра-боёнро таърифу тавсиф нафармояд ва хулқу дилҷӯии эшонро тақрир накунад, илло барои таълим, на он қадар,ки маъшуқро рашк ояд, балки ғарази ӯ он бувад, ки маҳбуб он шеваро бипа-зирояд, чи ҳамчунон ки муҳиббро рашку ғайрат аст, маҳбубро зиёдтар бошад, зероки ниёзу фурӯтанӣ ва хушомаду нармзабонӣ ба ҳама ашхоси инсонӣ мулоими табъ аст. Ва истиғноъ ва беил-тифотию дуруштӣ ва дуруштгӯй ба ҳар касе мунофири майл. Ху-бон аз ҷиҳати дағдағаи ҳусн ва нахвати ҷавонӣ ба ин шева беш-тар майл доранд, то ки тазаррӯъ ва тазаллули [ошиқ эшонро ба кайди тасхиру итоат мекашад. Агар донанд, ки ошиқ майл ба дигаре оварда, гумон ояндашон, ки он тазаррӯъ ва тазаллули ӯ] кам шавад ва истиғноъ орад ва тоату фармонгузорӣ[154], ки пеш дошт, баъд аз ин накупад, ё ҳиҷолат оядашон, ки «кадом шева аз мо нописанди [табъи] ӯ аст,[155] [ки дигариро бар мо гузида], ё нуқсоне дар нн ҷамол ҳаст ва ӯро не, ки ӯро бар мо тарҷеҳ ме-ниҳад?!» Пас, дар қоидаи видоди ҳарду ҳалал афтад ва сӯҳбат бемалол ба интиҳо нарасад ва бошад ки ба ҷудоӣ анҷомад. Ё маъ-шуқ низ ошиқи дигарро бар ӯ тарҷеҳ ниҳад. Пас, агар маъшуқ ба снини охири дилбарӣ расида бувад, валекин бо ошиқи хеш[156] дилбаста бувад, ба наҳҷе, ки дар ҳаросу еаҳм афтад, ки «дареғ, синни ҷавонӣ ба охир расида ва ин мард аз ман хоҳад бурид ва дигариро бар ман хоҳад гузид ва ин тазаллулу тазаррӯъ, ки бо ман дошт, ба дигарӣ хоҳад кард.»

Дар ин сурат агар ошиқ маъшуқеро биситояд, ки аз ақра-бои ӯ бошад, ё аз мустанадони ӯ, ки бе тавассути ӯ

он маъшуқ бад-ин маъшуқ[157] тан дарпамедиҳад, бояд ки маъшуқи қадим дар нн сурат рашку ғайрат наёрад [ва тарҳи ҷудой наяндозад.] Чи ға-рази ошиқ аз тайи ин муқаддима ин бувад, ки ту хотир парокан-да макун ва андеша мадор, «ки фалонӣ ба ҷои ту қоим аст ва ошноии ӯ бе воситаи ту мутааззир. Ва чун ӯ дар ин миён бошад, маро аз бандагии ту гузиру чора набувад». Агар дар ин му-қаддима дили маъшуқ ором нагирад, ду-се имтиҳон кунад, бал-ки[158] агар [ошиқ] ии сухап ба дуруги макр гӯяд,[159] алалфавр дар феълу қавл *ва**>- амалн* ӯ худ ба худ тафовут зоҳир шавад. Он-гоҳ ошиқ дар мазҳаби муҳаббат маъхузу мардуд бувад ва маъ-шуқ мухтор бувад[160] дар қатъу манъ. Ва ҳамчунин агар маъшуқ аввал аз дилбарӣ бар карона ояд ва толиби салоҳу садод шавад

[152] АБ – мадохили

153 АБ – он

154 Б – фармобардорй

155 АБ – омада 15« Б – худ

157 АБ – ОШИҚ

1[58] АБ – пас

159 АБ – мегӯяд

[160] АБ – бошад



ва боз дар мухаббати ошиқ устувор бувад ва пахоҳад, ки ишқ бегона шавад. [Ва] муомала он аст, ки тақрир рафт.

Ва агар яке аз ошиқу маъшуқ ба тавбаю инобат моили роҳи ҳақк шавад [ва] чун ҳаққийяти тавба назди яке аз ду собит ша-вад, он дигарро муоф дорад; – агар ошиқ аст, аз маъшуқ [тала-би] истимтоъ накунад ва он чи аз роҳи муҳаббат дар миён ниҳода, истирдод нафармояд. [Ва] агар маъшуқ аст ва ношикебо ошиқи дигар талаб куиад ва илло шарти дустӣ ба поён расонад. Оре, ҳусни хубро бе таошуқ ҷамолею таровате зиёда пабошад ва та-ваҷҷӯхи ушшоқ ҳуснро ба камол расонад ва дар пазарҳо биёро-яд. Ваҷҳи ғайрати аҳли ҳусн ин аст, ки ошиқ[161] паздн маъшуки оқнл[162] ҳукми неъмат дорад. Хосса, ки ошиқ аз кубаро ва

фуза-.ло бошад, агар ӯро аз худ манъ кунад, ё радд кунад, гуй «нон пушти по зада ва бар пеъмат даст афшонда [бошанд».] Ва бит-табъ нахоҳад,[163] ки касе ба ин нон шарик шавад ё насиби бего-нагон гардад.

Ва маъшуқро лозим бувад, ки чоҳу мақоми ошиқ ҳамеша дар назар дорад ва ба тазаррӯъ ва фурӯтании ӯ мағруру фиреф-та* пагардад ва таъзиму табҷилп ӯро фурӯгузошт накунад, то ногоҳ дар амре воҷиб-ур-риоя аз ҷиҳати таҳқири ошиқ мулоҳа-за муроот пакупад. Ва ин шеваи қавоиди муҳаббати чандинсола-ро аз бех баркапад ӯ мӯҳтоҷи узр гуфтану тавбаю инобат кар-дан шавад. Чи ҳукамо гуфтаанд: «Сухан бо дӯст ва муомала бо ӯ чунон куи, ки эҳтиёҷ ба истеъфо[164] [ва] узр наяфтад.» [Хосса, вақте ки ошиқ аз умаро ва ҳукком бошад. Чунон ки Ҳорунарра-шид+ аз фарти муҳаббат сар ба пои Ҷаъфар ниҳодӣ ва бӯса бар гулӯяш додй. Ба як тарки адаб теғ бар гулӯяш ронд.]

Ва[165] бидонад, ки[166] ошиқ агар ҳама Буалй+ ва Фалотун+ бошад,[167] дар ҳузури маъшуқ ба ранги тифлон барояд.

Мулоҳазаи риояти ҳоли маъшуқро [фаро дорад] ва илло сӯҳ-бат ба малолат анҷомад.

Пас, ҳоли ошиқро аз муомалаи халқ бо ӯ, ки дар кадом поя месанчанд, бишиносанд. Ва ба ҳамон равиш эътнбору риоя фар-мояд. Масалан, агар худро ба сурати гадо ва мӯҳтоҷу бемол на-мояд, бо он ки аз арбоби мукнат бошад, [маъшуқ] бо ӯ равияи гадоёну мӯҳтоҷон накунад. Ва агар аз ҷумлаи донишмандон бу-вад ва худро нодону хор ва беэътибор нишон диҳад, бо ӯ муома-лае аблаҳону нокасон раво надорад:

Тариқи дилрабоӣ сад ҷаҳон найранг мехоҳад, Ба ҳусни маҳз натвон пеш бурдан нозаниниҳо.

Ва аммо истиғнои маъшуқ дар умури маош аз либосу ма-шориб ва маокил мустаҳсан аст, на дар умуре, ки муҳаббату ви-

161-162 Б – назди эшоы; А – ошиқ назди эшон

[163] АБ – нахоханд

[164] АБ – истиғфор 16Е-166 АБ – дигар,
[167] Б – бувад; А – дорад
218
додеро[165] бияфзояд; – аз қабили сар ба канорӣ ӯ ниҳодан ва даст бар ғардани ӯ халқа кардан ва аз тақбили пушти дасту пой манъ нокардан.

Ва аммо истиғнои ошиқ ба ҳеҷ ваҷҳ раво нест, магар аз ма-возее,[169] ки маъшуқро малол оварад[170], чун ноҳангом ва бемав-рид пеши ӯ даромадан ва гоҳу бегоҳ аз маъшуқ талаби тамат-тӯъ намудан ва аз қарори воқеъ таҷовуз намудан, яъне марди ишқпешаро[171] аз мавоҷиб аст, ки давом васли маҳбубро ҷуён на-бошад,балки дар ҳафта ба як-ду иктифо кунад, то дину дунё дар сари кори ишқбозй талаф нашавад. Ва он чи фаҳшу лағв, ки дар сӯҳбати маъшуқ даст диҳад, дар авқоти фароғат тадорук тавонад* кард ба тоату ибодат ва истиғфор._ Чи одами барои ишқбозию ҳавастозӣ махлук нагашта, балки ӯро барои тазкияи*-нафс, ё* [барои] таъмири дунё о^вардаанд.

Дар мудовамат [ва мулозамати] ин пеша ин ду матлаб фавт шавад, магар ки аз аҳли ҷоҳу ҳукумат бошад. Он замои маъшу-қон бо асҳоби иқтидор ҳукми мамолик ва хадам доранд.

Пас, агар доияи иттисол аз ҷониби маъшуқ бувад ва_ толиби истимтоъ, ошиқ бояд ки истиғноъ накунад ва дар ризои у равад, ки нози ошиқ борид бувад, ё аз рафтан назди ғайр монеъ наёяд:

[Қитъа] Дар ҷаҳон даҳ чиз душвор аст иазди Огаҳӣ, К-аз тасаввур кардани он мешавад дил беҳузур: Нози ошиқ, зӯҳди фосиқ, базми мумсик, ҳазли разл, Шеваи маҳбуби бадшаклу назарбозии кӯр, Лаҳни савти беусулон, баҳси илми аблаҳон, Меҳмонии батақлиду гадоии базӯр. Маҳалли ишкол дар ин байти шоир зӯҳди фосиқ аст ва меҳ-монии батақлид ва гадоии базӯр. Фосиқе, ки тавба кунаду зоҳид шавад, мустаҳсан аст, аммо қабеҳ он ки ба либоси аҳли салоҳ[172] фасод кунад. Меҳмонии батақлид аз дунболи ҷамъе ба зиёфат рафтан, ё ба ағниё таассуб намуда, меҳмон овардан ва худро қарздор кардан. Гадоии

базӯр он ки ситри гидя кунад ва аҳво-лаш шаҳодат диҳад.

Пас, агар ошиқ аз аъоли бошад ва дар қарори воқеъ низ ис-тиғно дорад ва мехоҳад, ки доияи [талаб ҳама вақт] аз ҷониби маҳбуб[173] бошад, маъшуқро лозим аст,[174] ки[175] истеҳкоми қоидаи видодро низ[176] истиғно накунад, балки кас бифармояд ва дар ҳузур талабад,[177] ё аз ғайри талаб[178] худ[179] ҳозир шавад, агарчӣ

168 Б – видодн ӯро

169 АБ – мавзее 1™ АБ – орад

171 АБ – ошиқпешаро

172 АБ – зӯҳд

173 АБ – маъшуқ

174 –,175 АБ – ки чун гузир надорад ва

176 АБ – ҳам

'77 АБ – бнталабад

!7»-)179 Б – талаби ҳузур

219

худ низ аз аъолӣ бошад. Ва филҳақиқат ин истиғно аз ин ошиқ истиғно мабошад, балки мулоҳазае «мабодо» дорад, ки «шояд табъи маҳбуб аз ман нафрат гирад, бинобар ҳодисаи доҳилӣ ва хориҷӣ ва чун ман биравам, яҳтамил, ки ба карҳ иқбол куиздю» Ва агар талаб аз ҷониби маҳбуб бошад, сӯҳбат беғаму хадша[180] афтад, ва илло ишқбозӣ бо истиғною такаббур муҷомеъ нест. Ва билҷумла риояти забти нисбати муҳаббат бо маҳбуб алзам аст аз муҳибб, ки дилдор[181] бояд ки забти дили дилдода куиад, то ба гайр напароканад. Аммо муҳиббро агар дил бошад, дилдор бисёр афтад ва ӯро муроoти дили хеш камтар лозим бошад,[182] балки худ асло натавонад:

[Байт] Одамӣ бо ҷумла аъзо подшоет, Ин раийят иест дар фармони ӯ.

Ва барои мулоҳазаи ақди улфату мусодақати турфи ошяқу маъшуқро лозим бувад, ки муҳаббат бо арбоби фазлу насаби [олӣ] ва асилу наҷиб пеш ораид. Ва дар насабу ҳасаб хонадони ҳамдигарро муроот доранд, вазеъ бо вазеъ, шариф бо шариф,

Ва он ки дар муҳаббатварзӣ шарифро ихтиёр кунад,

рӯй ба саодат дорад ва он ки вазеъ[183] ҷӯяд, дар шақоват афтад.[184]

Ва басе аз бузургзода ба ихтилоти ҳаромиён дар вартаҳои ҳалок ва зулли бандагӣ афтоданд, ё садророи маснади хокиета-ри гулхани ҳаммом шуданд. Ва басе аз ашроф ба имтизоҷи ҳаром-зодагон дар шиканҷаи асасу ҳабс ва қайд даромаданд ва дину дунё ба бод доданд. Ва дар ин боб эҳтиёти балиғ бояд кард ва мумозаҷату мушокалаи мизоҷи худро бояд талабид. Ва албатта марди ишқпеша аз сӯҳбати маъшуқи данизода ва айтом эҳтиро-зу иҷтинобро лозим шумурад, ки инчунин маъшуқ ҷоииби ошиқ-ро камтар риоят купад гаа бе сабабе ба андак иллате ҳуқуқи со-биқро фаромӯш намояд.

Дар ин боб[185] яке аз ошноёни[186] ман ҳикоят кард,+ ки яке аз маорифи[187] Шероз [шахсе] бо ман сари улфат ва мувофақат дошт. Ва дар маҷлисе ёронро ба тариқи насиҳат мегуфт, ки «Ҳар ки бо сифла ишқ варзад, ҳосили вуҷуди ӯ ба як ҷав наяр-зад, чи данизодагонро бо ғанизодагон улфат муҳол аст ва сӯҳ-бат вубол. Ман ипкор кардам ва гуфтам: «Агар кашфи асрор кунӣ ва маҳалли изрор бозгӯй, ба савоб наздик бошад»'[88] – Гуфт: «Вақте сар ба каманди иродате ниҳода будам ва инопи дил ба дасти сифлазодае сода дода, ки рӯи мунаввар дошт ва муи му-анбар, ғӯрае обдор ва турраи тобдор, дар дандонаш дурри уммо-

180 5 – худъа

[181] АБ – дилдорро 1*2 ДБ – ояд

183 184 ДБ – майл ба вазеъ кунад, руй ба шаковат >[85] АБ – маънӣ 1*6 ДБ – дӯстони '*[7] АБ – маорифзодагони 188 ДБ – бувад



нӣ, лаъли хондонаш лаъли бадахшонӣ, чандон ки аз хирмани васлаш хӯша хостам ва аз бӯсаи лабаш тӯша гӯша гирифтӣ. Ва борҳо, ки дар маҳофили[189] бузург ва сӯҳбати[190] акобир[191] ба худ даъват мефармудам,'[92] нафрат намудӣ [ва агар мурофақат наму-дӣ, дар сӯҳбат мухолафат овардӣ ва назди саису сорбон баромадй. Шабе

маҷлисеро ороста будам ва ӯро ба садророӣ хоста. Ибо намуд,] то шабе чандон сим афшондам, ки ром шуд ва асири дом. Бисоти нишот густурдам ва муқаддамоти айшро аз ҳаргуна фа-роҳам овардам. Бодаи хулларӣ, гуфтӣ, лаъли Бадахшон аст ва соғари булӯрӣ, гӯп, меҳри дурахшон, сурию супбул табақ бар та-бақ рехта, раёҳину гул варақ ба варақ [ба ҳам] омехта, гул ба хирману сунбул ба доман, раёҳин даста-даста шақоиқ баста-бас-та, миҷмари афрӯхта, анбари сӯхта, таронаи уд, замзаи рӯд, нағ-маи чанг, нолаи занг, бодаи мусаффо, бодоми мунаққо, ромиш-гари кобӯлӣ, бозигари кашмирӣ, шамъу равшаи, ҷамъу гулшан, кабоби тайҳу ва дуроҷ буд, ки бар бобзан чун дили ошиқ бир-ён шуда ва чун чашми мазлум гирёи:

[Назм]

Каидили булӯр, шамъи кофур, Ҳар гӯша муфоди ояи нур, Маҷлис зи фурӯғи шамъ гулшан, Чуи рӯз шаби сиёҳ равшан.

Билҷумла асбоби фараҳ соз [буд] ва абвоби тараб боз. [Ва] бо ин ҳол маро назар вақфи шоҳид манзур буд ва вайронаи дил ба хаёлаш маъмур, лекин чандон ки бодаи талх ба ширинӣ пеш бурдам, тунд шудӣ. Ва борҳо, ки нуқли шаккарӣ ва лавзи мисрӣ паздаш овардам, турш нишастӣ ва талх гуфтӣ ва шӯриш кардӣ. Ва чандон ки мутриб дар масонии уд ва масолики рӯд алҳони довудӣ ба кор бурдӣ, рӯй дар ҳам кашидӣ. Ва дамдамаи кӯс ва замзамаи маҷусро таҳсин гуфтӣ ва бар наиби зоғу наиқи калоғ ва*[1]- шаҳиқи улоғ* офарин гирифтӣ ва басо, ки мурғи машвӣ ва кабки бирёнаш пеш ниҳодам, аз гипо ва рӯда сухан рондӣ ва орзӯ бурдӣ. Бо ин ҳама чун муҳаббаташ ғолиб буд, мутобааташро воҷиб менамуд, то вақте ки бода дар уруқи ёрон асар кард ва димоғи ҳарифонро хабар овард.

«Даври шароб даргузашт, навбати хоб даррасид».

Аҳли маҷлис ниме хуфта ва ниме бедор, ҷамъе маст, бархе ҳушёр. Бархостам ва гадозодаро ҳуҷрае хос тартиб додам ва аз дебои Тустар бистар кардам ва аз атласи хитой даввоҷ овардам. Ногоҳ дидам, ки писар таҳийяи

рафтан соз кардааст ва бо ёрон арбада оғоз ниҳода. Остинаш бигирифтам, ки бинишинад, ба му-нозаа бархост. Ва чандон ки гуфтам: «Шаб бегоҳ аст ва асас дар роҳ,» – чеҳраро харошидан гирифт ва ашк аз дида пошидан,

189 ДБ – маҳфили

190-191 ДБ – маҷолиси аъзом

192 Б – менамудам

221

лахте фарёд кард ва савганд дод, ки «нанишинам, то ҳазор фит-на барнахезад».

Ва чун чунонаш дидам, остинаш раҳо кардам ва гуфтам: «Ба тарки як фитна гуфтан аа бе ҳазор фитна хуфтан, беҳтар аст.» Онгоҳ дунболаш гирифтам, ки то дупболаи ин корро дарнаёбам, инони тараддуд барнатобам. Ӯ ҳамчунон мерафт, то ба чаҳорсӯи шаҳр даррасид[193], ки посбоне хуфта ва поси омадани ӯ медошт. Чун овози пояш шунид, сар бардошт ва гуфт:

«Эй ҳаромзода, ба кадом харобот рафта будӣ ва дар зери кадом бангӣ хуфтаӣ!» Ва ин бигуфту сар дарпечиду бихуфт. Ва писар чун шамъе ашкбор бар сараш истода (буд),_чун лахте би-гузашт, посбон барҷасту лагаде чандаш бар пахлӯ зад. Онгоҳ сар ба осмон бардошту дастҳои мурдор барафрошт, ки «худован-до, маро аз чанги ин данизода озод кун ва аз чаҳли ин ноаҳл халосӣ фармой!»

Пас, бе ҳеҷ тамҳиде ва тақрибе ба болои хоку санг бо хар-зеҳи хартумранг [чунон] дар вай сипухт, ки дилам ба[194] анини ӯ[195] бисӯхт. Дар ин асно, ки посбонро оташи шаҳват муштаил буд ва ба шудуомад[196] муштағил, пеш рафтам ва гӯши писар ги-рифтам ва гуфтам: «Рост гуфтаанд, ки сифлагонро раҳмату оти-фат нашояд ва данизода бо озода барнаёяд:

[Қитъа]

Нафс бо ақл ошно нашавад, Зоғро нафрат аст аз тӯтӣ, Сифларо гар ҳазор ганҷ диҳӣ, Нашаванд ром ҷуз, ки бо лӯтӣ.

Пас, дар тариқи ишғбозӣ мулоҳазае куфот ва иттиҳоди та-бақа шарти аъзам бувад, то созгорию мухолафат даст диҳад. Ва билъакс кор ба надомату ғаромат кашад. Ва агар касе хоҳад, ки худро аз ин маҳлака дар канор дорад, дар аклу шурб ва ихтилот ба қадри зарур иктифо кунад ва то абвоби хӯрду хоб фароз бу-вад ва дарвозаи ихтилот боз, иҷтинобу эҳтироз аз ин пеша му-таассиру мутааззир бувад. Ва онон,ки бо вуҷуди ихтилот аз ин сифат бар каронаанд ва иқдом бар ин маъниро[197] гуноҳ медо-нанд, масдари ҳазор кабираву сағираи дигиранд, намедонанд. Масалан, барои ҷамъу зухр[198] ва касб ҳазор дурӯғу нифоқ меку-нанд. Ва ҳаққ-ул-абдро ба зиён мебаранд, аз қабили ақли моли ятим ва нони вақф ба ғайри ҳаққ ва ҳиёнат дар кайлу паймона |ва ғадр дар ҳақоиқи аҳли истеҳқоқ ва тараддуд ба дари арбоби дунё ва ғайризолика, ки гуноҳи ишғварзӣ назди мубошарат ба ин аъмол ҳукми сағира ҳам намегирад.

193 Б – расид.

194-195 Б – бар ВЗЙ

196 Б – омадушуд 97 ДБ – водиро 198 АБ – захира

222

Оре, агар[199] назар[200] ба асли кор бошад,[201] ба ғайри хок шу-дан, ҳарчӣ ҳаст, беадабист.

Ва баъд аз он ки банда рӯй бо халқ дорад, даъвии покӣ [ва тақвои] муҷаррад, пиндору ғурур бошад:

[Байт]

Покдомаи чун зияд, бечорае Уфтода то гиребон дар ваҳал.

I

Бароат аз исаму исён [канораҷуи аз зиёну хусрон][202] агар муяссар шавад, аҳли факру таҷридросту бас, ғайри[203] эшон агар даъво кунад[204] онро зӯҳди хушк гӯянд, чун кофир муфлис бувад, на дунё, на дин. Тамм, тамм. [Ва маънии «ҳадис-ад-дунё, сиҷн-ул-муъминин ва ҷаннат-ул-кофири+», эътиқоди авом он аст, ки кофирон дар дунё бисёр осуда ва беғаманд ва сахт мутараф-фиҳ ва мутанаъим. Инчунин нест.

Дар ин боб он чӣ аз рафоҳияти куффор ба назар даромада буд ва кудурати эшон мушоҳада шуда, ба тариқи ҳикоят такрир меравад.]

199-200 А – налар а.ар

201 АБ – дорн

202 А – к-у фитода

203 – 204 АБ – Ва агар га;":рн лпоп мудданм нп м.тыш шазад

ДАР [ТАҲҚИҚИ] ОДОБИ НИКОҲ ВА[1] [ВАҶҲИ]' ХУСУМАТИ МОДАРШӮ [ВА ШАРОИТИ ТАЗАВВУҶ]»

Яке аз аҳиббо, ки солики роҳи таҷрид буд ва толиби бодаи[2] тафрид ва аз қайди издивоҷ ва*- тааллуқ*" канора меҷуст, рӯзе ба воситаи муҳаррики қазо дар боби ихтилот ва имтизоҷ ва их-тиёри зан аз муҳарирри сутур истихораю истишора мехост. Ва аз |қайди] фавоид ва офоти пикоҳ набзи машрӯҳ металабид, ки агар*" дар ин маънӣ сафҳае тасвир созӣ, дастуруламали абнои рӯзгор бошад; чи дар мутуни кутуби шариат, ахбору аҳодиси мухталиф дар мадҳу замми касоне, ки дар ин амр икдом наму-данд ва ононе, ки инкор фармуданд,[3] ворид аст. Ва агар ин мо-омира биҳи фй-нафсиҳи+» мустаҳсан аст, сабаб чӣ будааст, ки ҳеҷ як аз уқало ба ҳусни занон эътироф накардаанд ва дафтар-ҳою авроқҳо дар мазаммати онҳо сиёҳ гардонида? Ва он чи ба нудрат дар хубии онҳо хикояте овардаанд, мӯътадун биҳо+» на-буда ва низ бар нодир иҷрои ҳукм натавон кард.

Басо шеронро дидем, ки аз нохунашон хун мечакид, аз ин маърака ба шакли рӯбоҳп муҷарраб зоҳир гаштанд. Ва бисёр забоноварон, ки дар ин варта фурӯ шуданд, гунгу лол берун омаданд. Охир он чӣ сароби беобу гирдоби ғавраш ноёб аст, ки кас аз ҳақикати он хабар намедиҳад. Ва аз ҳар кас, ки мубо-шир ин маънй[4] шуда, агар суол кунӣ,[5] мегӯяд, [ки:

[Мусарраъ] Ҳалвои] бодиспӣ то нахӯрӣ, надонӣ, Завқи ин май иашиносӣ, ба худо, то начашӣ.

Ва аз ҳамгинону акрон, ки ба шавқу талаб ихтиёри тааллуқ намудаид, то соле осори баҳҷату анвори*"

масаррат аз атвора-шон лоеҳ гашта,ба ҳар кӣ мерасиданд, тарғиб мефармуданд ва таассуф[6] [бар] айёми «мофота+» мехӯрданд. Ва баъд аз соле ди-да мешуд, ки чун гурбаи зол ва кӯчаҳо хазида мерафтанд ва қуввату қудрати мулоқоту такаллум надоштанд.

[1] Б – беақлии занон ва

[2] АБ – бодияи

[3] Б- – фармудаанд

[4] АБ – амр

[5] АБ – мекунам

[6] Б – мутаассуф

224

Ту, ки машрабе вассъ дорӣ ва дар идорки ҳақоиқи умур по-яи рафеъ, худоро, ба муқаддамоти ақлию нақлӣ шубаҳоту муғ-лақоти[7] ин масъала аз дилам бардор[8] ва ба нохуни уқдакушой парда аз рӯи ин тилисм баркушой,[9] то даст бар дилу пой дар гил намонам ва ҳамчу он тасвири марди қадхудо санг бар сар набо-шам.

– Гуфтам: «Он чӣ сурат будааст ва бар чӣ кайфият?»

– Гуфт:[ю] «Яке аз сайёҳон хабарам дод, ки дар Хито ба му-савзирхона будам, дидам дар қитъае ҳарири бузург рассомони нодиракор се сурат кашидаанд, ки гӯё зиндаанд: Яке марде сар ба зону мутафаккир* нишаста, дигар марде бар даст гӯё бар[11] сао лезанад, дпгаре марде аст мубтаҳич, даст бар ҳаво ва пой мекӯбад, гӯё рақс мекунад. Ва ба[12] таҳти ҳар кадом хутут набиш-та[13]. Аз яке пурсидам, ки «ин чӣ сурат аст ва аз кист ва [кай-фийяту]" ихтилофи вазъу ҳайат ба сабаби чӣ?» – Гуфт: «Ҳукамои Хито[14] хулосаи аҳволи марди кадхудоро бад-ин суратҳо боз*" намудаанд. Чун дидаапд, ки тафсили сафоҳат ва зиштхӯии за-нон на бад-он мартаба аст, ки ба авроқи лайлу наҳор гунҷад ва ба дафтарҳо мураттаб карда ояд, асароти онро дар ваҷоҳати су-рати мардои ихтисор дода,[15] то ҳар касе аз он ибрат гирад ва дониста дар ип варта қадам ниҳад, ки мунҷар ба қаъри ҷаҳим аст ва азобаш сахт алим ва ҷасим ва бидоыад, ки «ин дона дале-ли анбор аст ва ин қатра аз баҳри заххор.»

Тасвири аввал, сурати мардест муҷаррад,[16] ки[17] тасаввури таъаллуқ дорад ва ҳанӯз мубошир ношуда, ғубори ғам бар сару рӯяш нишастааст. Дуввумӣ, шахсест ба қайди зан пойбанда[18] шу-да ва ҷон ба ҳанҷар[19] расида ва пушаймон гашта, роҳи махлас намедонад ва санги надомат бар сар дорад. Сеюмӣ, аз ҳабси та-қайюди зан растааст ба талоқ ё ба марг, шодӣ мекунаду пой ме-кӯбад, ки ([алҳақк] аз бало растаам.

– Гуфтам: «Алҳақ, таҳқиқ ин аст ва муомала ҳамин. Ва ил-тизоми амри издивоҷ бе иртикоби таабу кулфат ва ғаму надомат сурат набандад [ва]" соири халқро, магар салотин, ки занон эшон-ро ҳукми ҷаворӣ доранд, балки эшон[20] низ аз тақаммули ранҷи беақлии занон чора надоранд,[21] чунон ки Абдулло бинни Ҷаъфа-ри Тайёр+ гуфт: «Навбате ба манзили Муовня,+ разиллоҳу ан-

[7] Б – мутааликот

[8] АБ – бизидой

[9] Б – бардор

ю Б – гуфт, ҳикоят

[11] АБ – ба

12 Б – бар

[13] Б – навиштаанд; А – навишта

[14] Б – Хитой [15]_АБ – додаанд

[16 – 17] АБ – ки муҷаррад

[18] АБ – пойбанд

[19] Б – ҳанҷара

[20] АБ – эшонро

[21] АБ – набошад

15 – 375 225

ҳу, рафтам. Чун ӯ дар ҳарам буд, лаҳзае таваққуф кардам, то берун омад гиребони даридаву мӯи жӯлида. Чун маро дид, хи-ҷил шуд ва осори тағайюр дар башараи ӯ[22] зоҳир гашт, мубосата намудам ва гуфтам: «Медонам, ки сабаби ин ҳоли халифа аз*~ чист, магар аҳли ҳарам туро бо канизе[23] дидаанд ва бо ин сафо-ҳат мубодират намуда? Маро низ чунин ҳоле пеш омадааст». – Бихандиду гуфт: «Ҳикоят кун».

– Гуфтам: «Шабе бо канизаке ваъда карда будам, ки «шаб назди ту хоҳам омад.» Чун нимшаб шуд, ба ҳотирам омад, ки завҷаам ба хоб рафта. Бархоста, мутаваҷҷеҳи хонаи канизак шудам, иттифоқо зани ман бедор буда. Бархост ва аз ақиби ман равон шуда. Чун аз омаданӣ ӯ иттилоъ ёфтам, роҳ бигардони-дам ва ба ҷониби тавила шитофтам. Ва чун ба ғоят тарсида бу-дам ва саросемаю музтариб гашта,бар шутуре гаргин, ки рав-ған бар ӯ молида буданд, савор шудам ва онро барангехтам. Ҳа-мон лаҳза зан даррасид ва маро аз шутур фурӯ кашид ва гире-бонам дариду гуфт: «Эй фосиқ, мехостӣ, ки бо канизак равӣ ва бар ӯ савор шавӣ, бар[24] ғалат бар шутур менишинӣ! Ва илло ин ҳаракати ту бо афъоли уқало чӣ нисбат дорад?!» Ва наълайн аз по берун оварду чандон бар сару рӯям лат кард, ки маҷрӯҳ шу-дам. Бо худ мегуфтам[25]: «Ҳукамо гуфтаанд: «Мардуми карим-муннафс забуни занон бошанд ва эшон заифуннафс ва нокису-лақл[26]», сазовор он ки сафоҳати эшонро ба ҳилму афв муқобала намоям ва ӯро ҳеҷ намегуфтам.» Муовия, разияллоҳу анҳу, бис-ёр бихандид ва ба ҳарам рафт ва занро узрхоҳӣ кард ва ҳикоя-ти маро тақрир намуд.

Чун ба хона расидам,ду канизак дидам*" Ҳар як бадрае зар дар табақе ниҳода,[27] даромаданд ва гуфтанд: «Бонуи малик ту-ро салом мерасонад ва мегӯяд, ба сабаби сухани ту халифа аз ҷаримаи мо даргузашт ва ин музди қадами туст.»

Ва чун занон аз мабдаи хилқат заифмизоҷу ноқисулмоддаанд ва мардон қавиулмизоҷу комилулмаводд, фалоҷарам, занон дар сӯҳбати мардон мубтаҳиҷу масрур бошанд ва мунтафеъ ва мар-дон [дар маҷлиси эшон] малуду заиф ва мутазаррир гарданд, чун-ки табъи* зукурат гармтар аст ва он саъду улвӣ ва моҳияти уну-сат сарди ёбис ва ин наҳсу суфлй.

Ҳакими мутлақи таоло ва тақаддус ин ду табъро ба ҳамди-гар муқобил офарид: улвии саъд аз рӯи қадри баланд мубоҳӣ ва муфохир ва аз ваҷҳи* тақобули наҳс мудом дар ранҷ бошад; ва суфлии наҳс аз ҷиҳати[28] пастии

манзалат ҳамеша дар кулфат бу-да, ба сабаби мувоҷаҳати саъд давом дар роҳат бошад. Чи си-фати улув аз зоти саъд омада, роҳате ба нисбати ӯ мутасаввир нест ғайр аз ранги муқобалаи наҳс- Ва аммо суфлӣ ба зот наҳс

22 АБ – муборакаш

23 Б – канизаке

24 Б – ба

25 АБ – гуфтам

26 АБ – ноқисулақланд

27 Б – ниҳодаанд

28 Б – рӯи



аст ва роҳат ҳама бад-ӯ оид аст аз Ҷиҳати мувоҷаҳати саъд. Гӯё саъди улвӣ мегӯяд: «Ман ба ту маҳмулам», Наҳси суфлӣ мегӯ-яд: «Ман бо ту ҳомилам». Ва ин ду ҳамеша забуни ҳамдигар-ро[29] мехоҳанд, чунки ба ҳамдигар зндлонанд. Ҳоҳиши яке бар ҳақҳ бувад*- еа*" дигаре бар* ботил; даъвои суфлӣ барои исти-ло аз нуқсони фитрат аст ва муҷарради гумону орзӯ бувад, зе-роки суфлй ба ҷои улвӣ қарор натавонад гирифт. Пас, самараи ин давъо ҷуз хусумат ва ғавғо беш набувад[30]. Ва дар ҷое, ки ду табъ ба ҳамдигар «мин кулли вучуҳин+» зиддон бошанд, рафо-қату улфат сурат набандад ва осоиту роҳат мутаҳайил нагар-дад. Ва имтизоҷи суварӣ ва издивочи зоҳирӣ аз тахлити таркиб аст, ки ба воситаи мумозаҷати аноснр дар ин ду ҷавҳар ҳодис гашта ва он сабаби муқорапа ва иттиҳоди зоҳирӣ шуда, то на-гӯй, ки: «аз-зиддони ло-яҷтамиони+»:

[Рубой]

Ин халқ, ки дарҳам асту[31] аҷзои ҳама, Ҳарчанд оғӯши ҳам бувад ҷои ҳама. Биттабъ ба ҳам чу тавъами бодоманд, К-аз якдигар аст дур дилҳои ҳама.

Пас, мувофақат ва мурофақат, ки миёни заношавҳарй[32] боз-дид мегардад, оризӣ аст, на зотӣ. «Ва лайс-ал-хабару к-ал-муоя-на.+» Набинӣ, ки ба як сухан зан ба канори марди дигар равад ва мард зани дигар ба хона оварад. Ва миёни ду мард муҳабба-ти биззот мумкин аст ва миёни

марду зан муҳоли сирф.

Агар гӯй, «ин тақрир мухолифи воқеъ аст, ки дар ҳориҷ бис-ёр занон ба шавҳарон муҳиббу мушфиқанд», – гӯем: «Он муҳаб-бат ва итоат низ оризи аст ва агар онро ба маҳаки имтиҳонзанӣ, сақату музахраф барояд. Масалан, батариад имтиҳон бо зане бегона мазоҳе куни, ё ба амраде ихтилот, ки зан воқиф ша-вад,[33] онгоҳ туро ҷои сар*" хазидан дар манзил намонад. Ё ба имтиҳон як ҳафта дар либосу маскан ва нафака ба тариқи фу-қаро сахт гири, фарёду фиғон ба бому дар боло равад ва кор ба маҳкамаи қози кашад. Ва ба фарзагар дар ин имтиҳонот солим барояд, доияи тазвиҷи дуввум кунӣ, ҷаҳонро бар ту тира гардо-пад. Агар гӯи: «Бе собиқаи ҷарима ва тақаддуми разила бечора занонро аз неъмати ақл маҳрум сохтан[34] ва ба нуқсони дин[35] мавсум намудан[36]» ба муфоди ҳунна ноқисот-ул-ақли ва-д-диыи+», ҷабри маҳз ва зулми баҳт бувад. «Ва ма-л-лоҳу юриду зулман ли. -л-ибоди+». Чи бо вуҷуди нуқсони ақлу дин роҳи наҷот баста бо-

[29] Б – ҳамдигар

[30] АБ – набошад

[31] АБ – аст

[32] Б – зану шавҳар; А – зан, шавҳар

[33] Б – аст

[34] Б – намудан [35] АБ – ақл

[36] Б – сохтан



шад >ва низ дар ҳадис ворид аст, ки аксари аҳли дӯзах занон бо-шанд.

– Гӯем: «Зулм – тасарруф дар мулки ғайр аст», ӯ, субҳонаҳу[37] моликулмулк аст ва дар афъоли қодири мухтор, шоибаи зайъату зулм ва таваҳҳуми хатову абас нест ва ҳар чӣ дар арсаи коинот мушоҳида меравад аз хайру шарр ва нафъу зарар ҳама аз осори адолату қонуни ҳикмат аст. Ва феъли ҳаким бе ҳикмату масла-ҳат набошад.

Ва агар занон ҳама аз аҳли дӯзаҳ бошанд, чӣ истиҳола орад, чи шояд ки аз*" барои дӯзах махлуқ[38] гашта бошанд;

ё ҳама мар-дон низ, чунон ки дар ҳадис ворид аст, ки рӯзи қиёмат мар Одам алайҳиссаломро хитоб ояд, ки «дӯзахиро аз биҳиштӣ ҷудо кун аз авлоди хеш». – Гӯяд: «Илоҳо, чӣ гуна [ҷудо] кунам?» Фармон расадаш,[39] ки «аз ҳар ҳазор нафар* як нафар [аз]' барои биҳишт ихтиёр кун, мо-бақӣ аҳли[40] нор[41] бошанд».

Пас, занон, ки мазруфи вуҷуд ва офаринишанд, ҳамчу ҷил-ди донаю пӯсти байза аз мартабаи эътидоду*" эътибор соқит бо-шанд, аз ҷилд ҳамон дона матлаб аст ва аз байза ҳамон чӯжа. Ҷилди*- дона ва пӯсти байза ҷамоде беш набувад, илло он ки равнақафзони матбаху гулханро ба кор ояд*". Ҳамчуиип ҳикмат дар вуҷуди занон ва матлаб аз буди эшон такаввуни вуҷуди шарифи инсон аст. Он чӣ нар ояд, мақсуд биззот аст ва он чи мо-да ояд, боз мазруфи вуҷуди дигаре мешавад, то он вақт, ки ма-ротибп изҳор ва ихтироъ тамом шавад.

Пас, заион, ки ҷилду қишри вуҷуданд, шоистаанд, ки шӯъ-лаафзои иори ҷахим бошанд. Андохтани ҷилду пӯстро дар оташ касе зулму ҷавр иагӯяд, балки дар мавқеъ[42] ва мавзеи[43] хеш бо-шад. Бале, агар [заноп]" ба наҷоту фалоҳ бирасанд ҳам, ба дуои писарон[44] ё ризои шавҳарон бошад.* Агар гӯӣ, «саодати занон ва тақвою тоати эшон дар китобҳо навиштаанд ва мо мебинему мешунавем,ки дар миёни заион мутеъ ва муттақй бисёр аст ва он чи гуфтй, хилофи мӯътақади ҷумҳур [аст]».

– Гӯем: «Он чи дар дафотир навиштаанд, он нодир аст ва дар хар қарнею[45]*" давре[46] аз ин ҷинси занон яке ё ду-се зуҳур кунанд, ин ҳам аз шарафу қурбати мардони ҳаққ бошад, ки дар он давру қарн зуҳур кунанд. Ва иксири ҳиммати эшон ба миси ҷамме[47] ғафир аз мардумони[48] он аср бирасад ва[49] зари холис гардоиад.[50] Дар он асио ба баъзе аз занони солиҳа низ сироят кунад. Пас, агар тақвою тоат он аст, ки салафи солеҳин кардаанд ва

37 АБ – таоло

[38] Б – махлухта

[39] Б – ояд

^с-[4]' АБ – аҳланнор

42-« Б – мавзеи; А – мавзеъ ва мавкеи
44 А – писарон бошад; Б – писарон бошанд
4Е-46 А – даврею қарне
47 Б – ҷамъи
48-49 АБ – мардумон баршуд
50АБ – гарданд
228
васият фармуда, мардони мард аз итён ба[51] он[52]оҷизанд ба шар-ти узлату хилват ва таҳорат [ва риёзат] .бечора занон бо ҳама олоиши суварӣ ва маънавӣ ва*- нуқсони фитрию ҷибиллӣ*" кучо тавонанд?! Ва шакк нест, ки тақвою тоат бад-ин нуқсон каффо-раи фаҳшу[53] лағви онҳо накунад, то ба рафъи сағираву кабира чӣ расад?! Агар гӯй, «занон муттасаф ба камоли ақлу дин бо-шанд еа боз мазруфи вуҷуд гарданд, ҳеҷ маҳзур набошад?»

– Гӯем: «Роҳи таволуди таносул баста шавад, чи муқтазои ақл тафаввуқ ва тараффӯъ бошад ва муқтазои диёнат-таҳорат ва назофат. Ақлашон пӯшиданд, то маҳкуму забуни мардон бо-шанд ва диёнаташон ноқис карданд, то бар олудагию наҷосот сабр оранд, ки ҳифзи алоқа ва ҷанин ва забти тифлу разеъ бо вуҷуди ин ду чароғи равшан сурат набандад ва табъи олию му-закко аз он нафрат гирад. Аз ин ҷиҳат ҳакими[54] мутлақи таоло ва тақаддус[55] аз даҳ ҷузви шаҳвати баҳимӣ нӯҳ ҷузвро ба қисми занон дод ва бад-он дилшоду мубоҳӣ гардонид, то ба мардои тан дардиҳанд ва ҳамл бардоранд. Ва беақлтарини занон зане аст, ки бо мард тафаввуқу тағаллуб ҷӯяд ва худро воситаи фи-л-ву-ҷуд донад.

Дигар, агар занон муттасаф ба ақлу диёнат бошанд, бо мардон мувофақати суварӣ ва маънавӣ даст диҳад ва муолафа-ту муонасати том сурат бандад, ҳама аз фикри мабдаъ .ва маод боз монанд ва доим дар айшу ишрат ва хӯрду хоб ва ҷимоъ би-гузаронанд ва истифо ва истимтоъ аз ҳамдигар иллати вуҷуд гар-дад. Фалоҷарам, ба ҳар оқиле як лояқилеро муқорана доданд, то савти азобу мояи эҳтисоб бошад. Ва ҳар кадом зудтар огоҳй ёфта, руҷӯъ ба мабдаи хеш кунанд ва бар айшу танаъуми фония дил

набанданд ва роҳату лаззатро ба охират мавқуф доранд, ки дунё ҷои оромишу осоиш нест ва бинои он бар кавну фасод аст, ки[56] фасод доимо ғолиб бар кавн бошад, яъне «ду нафас ғам* дарояд ва як нафас шодӣ ояд». Аз ин ҷиҳат аст, ки давлат бо накбати шадид тавъам аст ва масаррат бо кулфати сахт ва роҳат бо меҳнати зафт, ободии андак бо харобии бисёр. Надонӣ, ки деҳқон шаш моҳ камобеш меҳнат кунад, як ман нон ба танӯр пухта бошад. Ва аҳли танаъум сафарҳо[57] дар[58] шӯру талх кунанд,[59] то шакаре дар табақ резанд.[60]

Ва чун ҷимоъ алаззи ниами[61] дунявист, кулфаташ низ ашад-ди ниқами дунявӣ бошад.[62]

Ва ҳакмат дар таволию таоқуби меҳнатҳо ва роҳатҳо ҳамон забти масолеҳи тамаддуну таовун аст, ки ободии ҷаҳон мавқуф бар он аст. Набинӣ, ки идроки марорати мазаллату меҳнат бо-

5!-52 А – бад-он [53] АБ – ҳашв 54-^5 АБ – ӯ-таоло 56 АБ – ва 57-58 Б – дар сафар

59 Б – биёмезанд

[60] АБ – рехта бошанд

[61] АБ – неъмати

[62] АБ – Ин ҷумла пас аз се ҷумла омадааст.



иси тараддуди дарёфти роҳату неъмат мегардад. Ва хавфи за-воли неъмату роҳат сабаби истиқомати роҳи рост мегардад[63] ва меҳнату ғурбат ва фардият маншаи тараддуди мунокаҳат ва завҷият мешавад[64] ва лаззати мунокаҳат мустаидди ҳазор ма-шаққату офат.

Оре, нӯши[65] бе неш ва неъмати бе меҳнат, худ касе ёд надо-рад:[66]

[Байт]"

Ба шаб санги болой, эй хонасӯз, Чаро санги зерин набошй ба рӯз?!

Агар гӯй, зуммоми тарбияти хулосаи аркону маволид^ чаро ба дасти ноаҳлон доданд ва саранҷоми маҳомми парваришй зуб-даи коинот ба чӣ сабаб ба қабзаи беақлон супориданд, ки ҷав-ҳари сафоҳату балодат[67] аз фитоми ин

ноқисон ва каломи эшон дар ин тухми шариф сироят кунад, то ки баъд аз рушд ба сол-ХО ба риёзату муҷоҳадат аз худ боз кунанд ва баъзе худ асло натавонанд ва баъзе қатъан мутаваҷҷеҳи қалъу қамъи он на-шаванд ва дар мартабаи «улоика к-ал-анъоми бал-ҳум азаллу+» бимонанд.

Е чаро тааҳҳуд ва тимори авлод баъд аз вазъи занон ба уҳ-даи мардон наниҳоданд, то камол дар тинати эшон ҳам аз[68] си-ғари ҳол реша гирифтӣ ва нақс дар табиати онҳо роҳ наёфти. Ва низ мумкин аст, ки роҳи вуҷуд ба тариқи дигар бошад, на ба воситаи занон «из-арод-ал-лоҳу шайъан фа яқулу лаҳу кунфа якун+».,

– Гӯем: Инсон мазҳари қаҳру ғазаби илоҳист ва манбаи лут-фу раҳмати номутаноҳй. Ва бе вуҷуди инсон мумкин набувад, ки сифати қа'ҳҳорию раҳмонӣ ошкор шавад. Ва дарахти вуҷуди одамӣ маҳз барои он аст, то сидраи аъло иллийин+ бошад, ё ҳи-маи нори сиҷҷин ба мантуқи мансуси «ла-амлаанна ҷаҳаннама мин-ал-ҷи-ниати ва-н-носи аҷмаъина» ва каримаи «ва вуқудуҳо-ан-носу ва-л-ҳиҷорату уидат ли-л-кофирина+_».

Пас, агар сифоти малакӣ бар вуҷуди у ғолиб афтад, зерни-шипи алами «лавлока ламо халақту-л-афлок+» бошад. Ва агар ба самти баҳимй мутассаф гардад, зовиянишини мавтани «фа-яв-маизин ло-юаззибу азобаҳу аҳадун+» бошад. Аз ҷавоҳири муҷар-рада онон, ки ба маҳзи хитоби «кун-фа-якун» мавҷуд шуданд,[69] чунон ки малоикаи кином ва нуфуси аҷром ба як қарор воқеъ .монданд мартабаи қурбу бӯъд ва нақсу[70] камол дар он машҳад (боздид нагардид, чи он олами анвор аст ва дар он ҷо олию со-фил ва қарибу баид намебошад ва ин мадориҷ аз хавосси олами таркиб аст.

63 АБ – мешавад

-64 АБ – мегардад,

ь-66 Б – Нӯш бе неш сурат набандад; А – Нуш бе неш ва неъмат Ое

меҳнат худ сурат набандад

67 Б – балоҳат

68 Б – дар
69 Б – шуд
70 Б – нуқсону 230

Фалоҷарам, баъд аз басти олами аҷсом мušте аз гил биёвар-данд ва қабзае аз ҷавохири муҷаррада дар он тамзиҷ карданд ва Одамро офариданд, то ба воситаи ӯ маротиби*- қурбу бӯъд ва аълою асфалро муайян гардонанд. Ва олами аълою ақраб худ муайян ва муқаррар аст ва мақсуди биззот тақаррури олами ас-фалу абъад бувад маротиби изҳорро. Ва*" имтиёзи дараҷоти ҳа-ма маротиби баланду пастро дар ӯҳдаи Одам ниҳоданд, то муд-дате муайян дар илми ҳаққ, на дар илми халқ; ва ғафлатею ти-раги бар[71] у[72] мусаллат карданд ба асбоб ва васоит, то аз ин домгоҳи ваҳшат канора нагирад ва олами кавнро обод дорад, то мартабаи зуҳур ба саранҷом ояд. Ва аз хориҷу дохил бар ӯ му-ваккалҳо гумоштанд, то тухми ғафлат дар ниҳоди эшон корад ва ба амали кишоварзӣ дарорад.

[Ва]" васоиту асбоби дарунӣ-кувои[73] нафсонӣ ва шаҳвони-анд,[74] васоиту асбоби берунӣ – аввал модар бошад, он гоҳ сур-ху зард ва*" оростагии ҷаҳон аз талаззузоту танаъумоти ҷисмо-нй. Набинӣ, ки модарон, ки мураббии таркиби ҳайвонианд, то ба ҳадде тарғиб ба хӯрдану р . . дан ва пӯшидани фарзандон ме-кунанд, [ки] аксари авлод ҳамин аз зиндагӣ р . . . ану хӯрдан эътиқод намуда [ва] ҳеҷ ба мақсуди офариниш нарасида, ҳамчу-нон ба хӯрду хоб аз ҷаҳон мегузаранд ва ҳимаи ҷаҳаннам ме-гарданд, магар ки андаке ба саодати азалй ба ҳақиқати кор пай бурда, тубои ҷаҳони тубо мешаванд.

Пас, агар тарбияти ин ниҳол дар ӯҳдаи мардон бошад,[75] эшон ҳама талқини худопарастӣ ва худодонӣ дар обишхӯри ин ниҳол кунанд ва ғайр аз салоҳу садод аз мизоҷи халқ чизе зоҳир наша-вад ва сифати интиқомия ва қаҳрия[76] ҳамчунон дар пардаи хафоъ мастур монад. Балки олами кавн*" низ намонад ва ҷаҳон хароб шавад ва мартабаи қурбу бӯъд ва олию софил номушаххас монад.

Пас, зарур афтод, ки занон иоқисулақли волидайн*

бошанд. [Ва ноқис волидайн, то фарзандонро беақлу бедиёнат гардонанд, магар аз ин миён онро, ки офаридгор бигузинад, ба ҳидояту тав-фиқ муваффақ созад.] Ва[77] иттиҳоду муқоранати эшон бо мардон оризӣ ва ориятӣ бувад[78] ва мабнӣ бар фавоиду ағроз, то мардон дил ба дӯстии онҳо нанихҳанд ва аз мабдаю маоди хеш[79] ғофил набошанд, Фалиҳазо, мард дар имтизоҷу издивоҷ, ки ба авориzу давоӣ меафтад, дар моҳи аввал аз ақд ҳеҷ ба сирри кор пай на-бурда[80] бошад.[81] Мебииад, ҳама хона ороста ва саҳну саро аз гарду ғубор пероста, обу таом тайёр ва сарви ноз дар канор. Мо-дарзан ҳамчу ходиме хидматгор, таассуф бар вумри гузашта мехӯ-

71-72 Б – дар вай

7:-74 АБ – қувваи нафсонианд ва шаҳвонй

75 Б – бошанд

[76] Б – қаҳҳория

77 АБ – Пас

78 АБ – пас

~* АБ – бошанд

8° АБ – худ

[81] АБ – набарад

231

рад, ки «эй дареғ, зиндагонӣ дар таҷрид[82] ба бод додаам[83] ва аз ҳар нафасе ком нагирифта!» Ва бар ҳар кӣ мерасад, таҳрису тарғиб мекунад, ки «ҳало, рӯзгори худ зоеъ мекунед ва тазвиҷу мунокаҳат ихтиёр кунед, ки зиндагони ин аст ва самараи умр ҳа-мин.» Бо лабе хандон ва хотире шукуфон тақрнрн фароғат ва осоиши худ мекунад.

Дар ин моҳ кадбону низ ба хулалу ҳулии ороста ва ба хид^ мат бархоста ва ба ҳаёву озарм сулук мекунад, чи вай ҳам дар амри [имтизоҷу] издивоҷ мутаҳайир бошад ва гӯяд: «Муомалаи занон бо мардон ин аст», то моҳи дуввум. Дар ии моҳ ақрону[84] амсоли[85] зан омада бошанд ва мепурсанд, ки «шавҳар бо ту чи муомала кард ва чӣ овард ва чӣ гуфт?»

– Гӯяд: «Муомала ину гуфтор ин, – Мардон ба заноп

чӣ ме-оранд?

– Гӯянд: «Ҳалвиёту нуқлиёт ва ақмишаи ҳарир ва перояи латиф_»

Гӯяд: «Охир шавҳари ман низ хоҳад овард, агар ин тааммул бувад.»

– Гӯянд: «Магар ту худ нагуфтӣ?»

– Гӯяд: «Маро шарм меояд ва чӣ навъ ин матолиб ба забон орам?»

– Гӯянд: «Агар ту бад-ин навъ ороста гарди, мард дилҷамъ гардад.» Ва гӯяд: «Алҳол либосҳои нави арӯсӣ муҳайё дорад ва ба ҳоли ту напардозад ва ин ҷомахоби ту бубинад, ёди_ лиҳофу бистари ту накунад[86] ва дар таҷдиду[87] табдили[88] он накушад.»

Ва ғолибан ип талқинот аз модарзан ояд. Ва дар ин моҳ бе-чора мард мебинад, ки ҳама асбобу адавоти хона ба зиён рафта ва пероя ва ҳулий аз сару рӯи [он] зан бардошта ва либосҳо му-тавассит гашта ва ходим,[89] ки модарзан буд,[90] низ ба тағофул пеш меояд ва гумон мебарад, ки он ашё ба тоза кардан бар-доштаапд, ё ба шустан бурда ва обу таом ҳам ноҳангом мерасад. Ва дар моҳи сеюм бегонагиҳо ба ягонагӣ расида бувад ва ҳаёю ҳиҷоб аз пеш бардошта.

Мард мепурсад, ки «охир ип ашёи хона куҷо шуд ва он па-лоси рангин куҷо рафт ва он ҳулию зевар, ки дар гӯшу гардан доштӣ, чӣ шуд ва он қумоши_латиф, ки дар бар дошти, чи карди? Ва чӣ шуд, ки ии хона имрӯз ба ранги хонаи мусибатзада сиёҳ ва пур аз дуд аст ва рангурӯи ту чаро зарду кабуд оза сабаб чи, ки имрӯз бӯи таоме ба машоми иштиҳо намеояд?»

Зан оҳе [сард] баркашад[91] ва[92] гӯяд: «Палоси раигин аз ба-родарам буд ва ҳулию зевар аз хоҳарам ва он кумош аз мода-рам, ки ҳар кадом бозхости орият карданд ва гуфтанд: «Ту шав-

[82] Б – таҷарруд

83 АБ – додам

84-85 АБ – амсолу икрони

8[6] Б – напардозад

87-88 Б – табдилу таҷдиди

89 Б – ходима

90 АБ – бошад 91-92 Б – кашида,

232

ҳар дорӣ, набояд, ки хона ба кироя орой». Собуну оҳак[93] набу-вад, ки ман худро шустушӯ диҳам ва на орду равған ва ҳима, ки ба хурди ту чизе омода гардонам», лоҷарам мо низ ҳама гурус-на нишастаем, то ту ой ва чӣ фармой?!»

Аз истимои ин сухан нафас дар гулӯи мард банд шавад, алалфавр ба тараддуди вахҷи маош афтад ва ду-семоҳа ваҷҳи хурду хӯрок муҳайё гардонад. Пас, ба тараддуди ҷиҳози хонаю зан афтад.

Ва дар ин моҳ ба ҳар кӣ аз аҳиббо ва ақрон бармехӯрад, на-фас сусту забон гирифта бошад. Ва гӯяд: «Дар коре мустаъҷи-лам ва фурсати муҷоварату муколама надорам».

Ва дар моҳи чаҳорум он чӣ аз ҷиҳози хонаю зан фароҳам оварда бошад, албатта, он фавқи баъз аст ва дуни баъз. Зан ба аҳзи мартабаи дун эътирозҳо оварад ва гӯяд: «Ин палос, ки ба хона овардай, палоси аҳли рустоқ аст ва ин либос, ки барои ман овардай, дирӯз духтари фалона ходим бар лаби бом омад ва за-ни фалон обкаш аст, беҳтар аз ин либос дар бар дошт. Ва ин овезаи гӯш, ки ту гирифтай, ба даҳ дирам намеарзад. Ва фалон ки дуни туст, ба сад дирам барои зан оявеза гирифта».

Аз шунидани ин музаҳрафот ақлу хиради мард ва мунта-ҳои кохи димоғ мутаворӣ гардад ва қуввати муфаккира[94] дар ҳуҷраи мутахайила хун гардад, зероки эътирозоти заноп ва да-лели ақлию нақлй муртафеъ намегардад. Ва ҳарчанд ваҷҳу да-лел гӯй, шубҳа[95] ва эътирози[96] эшон зиёда шудан гирад, магар ои ки сокит бошӣ ва муҷомалаю мудоро кунй.

Ва дар моҳи панҷум ба узри гармоба рухсати хуруҷ тала-бад, агар монеъи шаръӣ гӯй, узри шаръӣ оварад ва агар дар манъ ҷозим бошӣ, айшат тираю мукаддар бувад.[97] Фалоҷарам, ба таъвилу ба шарти рафоқати маҳорим иҷозат фармоӣ.»[98]

Зан дар рафтан ҳамчу рӯбоҳ рафта бошад ва дар омадан аждаҳо[99] гашта, чин бар абрӯ ва гиреҳ дар[100] ҷабин. Агар суол кунӣ, ҷавобе нашунавӣ, илло ба дуруштӣ, ки «ин чӣ қисмати[101] баду[102] толеи забун буд, ки ба дасти ту гирифтор шудам! Зани фалон, духтари фалонаро дар ҳаммом дидам, кн даҳ зан ҳам-роҳи ӯ буданд ва аз ақибаш се қоб таоми қандӣ ва чошниҳои шарбат ходимонаш оварданд ва атбоаш пои ӯро дар замин ра-сидан намемонданд ва чандин ҳуққа собуну шишаҳои атр ҳам-роҳи [ӯ]" доштанд. Ва фалона зан ин либос пӯшида ва фалона ин ҳулӣ баста. Ман монандп зани гадоён дар кунҷе хазида, ки кас аз занони ҳаммомӣ ба ман илтифот накарданд[103] ва тар раф-та, хушк берун омадам. Марди бсчора, ки ҳолӣ ду-се дирам ба

93 АБ – нура [94] АБ – мутафаккира 9С-96 Д5 – эътирозу сафохатм

[97] АБ – шавад

[98] Б – диҳй

[99] Б – аждарҳо юо АБ – бар 101-102 АБ – кисмату 103 Б – накард



ваҷҳи гармоба дода буд ва дилаш бар он месӯ.хт, ин ҳама сар-занишу тавбих бишунавад. доғи он дирамҳо аз*-дилаш*" бира-вад ва* бузургтар ҷароҳате ба ҷояш бинишинад.

Ва билҷумла агар дар як рӯз ба муқтазои табъи зан ҳазор динор сарф кунӣ ва шабҳангомро[104] дар амри сахле мухолифи[105] раъи ӯ бошӣ[106], он ҳама кардаи ту нокарда шавад ва*~ гӯяд: «Ман аз ту чӣ дидам, ғайр аз кулфату коҳиш?! Ва мардон аз ин пеш дар ҳаққи занон кардаанд* ва ин ба таҷриба расидааст.»

Пас, агар зан карим-ун-нафс в-ал-асил бувад то яксолсирри мухолафат аз парда барнаёяд[107] ва агар лаима бувад, то шаш моҳ мурофақат ба мухолафат анҷомад. Лекин турфа сиррест, ки гуфтан натавон. [Мард аз баёни ин мухолафат пеши ҳамгинон маҳҷуб гардад, чи дар аввал надониста тарғибу тавсифи та-аҳҳулу тазаввуҷ карда буд.

Ва баъд аз он ки ҳақиқати ҳол дарёфт, ақл мухталл шуда бошад ва надонад, ки ин маънӣ ба чӣ иборат адо кунад, то бовар доранд, балки худ асло бовар на-кунанд. Балки бо вай худ ин миқдор фурсати тақрир ҳам набо-шад аз вуфури ашғол.[108] Ва дар ин ҳол агар аз вай суоле кунанд, ниҳоят он чӣ бар забони вай ояд, ин аст, ки гӯяд:

«[Ҳалвои]" бодиёнӣ то нахӯрй, надонӣ.»

Ва агар зан баъд аз соле фарзанд оварад, хосса нарина> рӯз ба руз ашғоли мард мутазоид[109] мегардад ва риштаи идбор ба саропояш мепечад,[110] чун магаси нимҷон, ки ба тори анкабӯт гирифтор монад> ғайр аз он ки нолае кунаду дасту пое биҷунбо-над, макдураш набошад. Маазолика, захми анкабӯт мутаволӣ ва мутаоқиб бар аъзояш мерасад, магар ки собиқаи азалӣ лутфе орад, тӯфоне ё соиқае биҷунбад, ки [ин] торҳо бигусалад, ё офа-те ба анкабут расад то*" магасакро умеди раҳоӣ ва наҷот бо-шад ва илло ҳамчунон дар он балия ҷон дода бошад.

Пас, зан* аз барои ҷиҳози нарина басе ичрои ҳукмҳои[111] мумтанеъ,ва дағдағаҳои муҳол кунад ва назирҳои нолоиқ ва эътирозоти номувофиқ пеш орад, ки агар мард бад-он мутасад-дӣ шавад, маҷмӯи суду зиёни касбу дахлаш мусоадат накунад. Ва агар ин фарзанд модина бувад, зан филҷумла хиҷил бошад ва фармон камтар диҳад, лекин аз тору пуд ва дахли хона изҳори беш* орад. Ва мард ҳар чи аз пӯшиданӣ ва зинат ба хо-на орад, ба андаке «намуду рабуд» гардад. Агар[112] таҷассуси ба-лиғ кунад, гӯяд: «Охир дар ҷиҳози духтар инчунон чизҳо бакор нест. Падарон дар ҳаққи духтарон чунину чунин ихроҷот[113] аз асбобу адавот кардаанд. Ман, ки ҳаққи худ барои ӯ мениҳам, ту манъ мекунӣ?!»

[104] Б – шаб ҳангоми хобро 10^106 Б – мухолиф кунй

[107] Б – барнаёрад

108 Б – иштиғол

109 Б – тазоид 1 ю Б – печида I'[1] АБ – ахкоми

П2 АБ – Ва ягяр "[3] Б – харочот



Ва билҷумла худ доим либоси гаргин пу.шида ва

фаршу би-соти хона дарида, он чӣ тозатар ёбад, дар анбон пинҳон мекунад.

Ва мард ҳама вақт дар тараддуди тозагии асбоб ва адавоти хона бошад. ки мабод меҳмоне шариф даррасад, ё мавриде афтад, ки ин ашё нолоиқ бошад. Зан дар фикри харобии он бошад, ки ба марди кадхудо меҳмон чӣ кор ва рафтуой чи муносиб?! Тимо-ри фарзандон аз муҳиммот аст ва тарбияти онҳо аз қурубот.[114]

Пас, агар ин фарзандон ба ҳадди рушду булуғ наздик оянд, муҳолоти зан афзунтар ва та_аби мард бештар аз пештар гардад, ба воситаи тазаввуҷу танокӯҳи онҳо, дар нарина барои занаш, дар модина ҷиҳати шавҳараш. Дар силсилаи мумкиноти қатъу қамъ тахайюл тавон кард, аммо дар ин силсила чандин шоху шуаб аст, ки ҳар яке мувозию муоризи силсилаи мумкинот аст.

Ва ин офоту оҳот дар мобайни[115] заношавҳари аст, ки ба ҳам-дигар мувофиқ бошанд. Ва агар носозгор бошанд, ҳама ғавго бар сари бом бошад ва асрор дар миёнаи роҳи омм. Аз ип ҷиҳат аламкашидае гуфта:

[Байт]

Эй бародар, зино куну зан не, Ин сухан кӯҳна аст, аз ман не.

Дар сурати мувофақат нуқсони дину дунёи мард мутасав-вир аст, балки муқаррар, чӣ марде, ки бад-ин наҳҷ дар кулфат бошад, аз вай тоатею ибодате ба сидқу ҳузур наёяд. Ва он чи ояд, бе васваса ва аҷала набошад, [ин зарари динӣ бувад] ва[116] дунёи мард[117] бе ихтиёр аз дасти ӯ ба тариқи изтирор дар раф-тан аст ва дар номувофиқ «хасир-уд-дунё в-ал-охират+» бошад «золика ҳува-л-хусрон-ул-мубини+».

Ва чун ашғолу алоиқ мардро фурӯ[118] гирад ва касбу моли ҳалолаш, албатта, вофӣ набошад, лобудд дар талаби шубҳа ва ҳаром афтад. Пас, ҳар чӣ аз ҳар ҷо ёбад, ба нафақоти иёл сарф кунад ва ин сабаби ҳалоки дини вай ва иёли вай бошад. Чи дар хабар ворид* аст, ки мардро назди тарозу бидоранд. Вайро аъмол некӯ бувад, ҳар яке чун кӯхе. Пас> бипурсандаш,[119] ки «иёл аз куҷо нафақа додӣ?»

Ва вайро бад-ин ҷарима бигиранд, то ҳама ҳасаноти ӯро ғурамо бибараид ва вай орӣ бимонад Мунодӣ нидо кунад, ки «ин он мард аст, ки иёли вай ҳасаноти вай бихӯрд ва ӯ гирифтор омад.» Ва аввал касе, ки дар қиёмат бо банда ове-зад, иёли вай бошад ва инсоф -талабаду гӯяд: «Худовандо, до-ди мо аз вай биситон, ки моро таоми ҳаром дод ва мо надонистем ва он чӣ донистанӣ буд, ёди мо надод, то ҷоҳил бимондем».

Дигар, сабр бар муҳолоти эшон ва муҷодалаи эшон ва ба тад-бири кори онҳо қиём намудан натавон магар ба хулқи некӯ. Ва

[114] Б – лавозимот П5 АБ – миёни пб АБ – аммо П7 АБ – вай худ [118] Б – фаро п[9] АБ – пурсандаш



ин ҳар касе натавонад ва бошад, ки эшонро[120] биранҷонад, ё зоеъ ФУРӮ гузорад ва бигурезад. Ва ҳар кӣ аз иёл бигурезад, чун бан-дае гурехта бошад, тоаташ напазиранд.

Ва дигар он чи ғараз аз таволуду таносул ва эҷод маъри-фату зикр бувад ва он мутанаффир шавад ва чун дили мард ба кори иёл мустағрақ гардад, аз сохтани зоди[121] охират бозмонад. Ва ҳарчӣ дилро аз зикри ҳаққ машғул гардонад, сабаби ҳалоки абадӣ бошад: Ли – қавлиҳи таъоло: «Ё айюҳа-л-лазина оманӯ ло тулҳикум амволакум ва ло авлодакум ан-зикри-л-лоҳи+.»

Пас, ҳаркиро моли ҳалол аз мерос, ё касбе ҳалол набувад, ё хулқи некӯ надорад. ё медонад, ки агар никоҳ накунад, дар фисқ намеафтад, ё донад, ки агар никоҳ кунад, аз ибодат мемо-над, ӯро адами издивоҷ фозилтар бутад.

Ҳазрати Абдулло Ахрор фармуда: «Эй фарзанд, никоҳ макун, ки толиби дунё шавӣ ва дар талаби дунё дин ба бод диҳӣ ва дугона намози саҳариро аз ҳазор зану фарзанд афзал шуморӣ:

[Байт]

Эй гирифтору пойбанди иёл, Дигар осудагӣ[122] мабанд хаёл. Шаб, ки акди намоз мебандам, Чӣ хӯрад бомдод

фарзандам?!

Орои мардон ва ағрози эшон дар амри издивоҷ мутафовит ва мухталиф бошад; баъзе барои айшу дилхушӣ ва шаҳватронӣ зан хоҳанд, бархе барои молбахшӣ ҷиҳати фарзанд, ҷамъе ҷи-ҳати сиёсати дин, ҷавқе барои такаффулу тимори хона. Ва чун ин матолиб хама аз хавосси таркибу қуввати ҷозибаи шаҳвонист ва ҳадди он* ва меъёри он дар замоири ин ҷамоат мутаайин[123] ва муқаррар набуда, балки «муҷаррад-риши гов ва ваҳм аст,[124] ки тахайюл кардаанд, баъд аз он ки ба тазвиҷ мубодарат ку-нанд, ҳеҷ аз ои андешаҳо ба ҳусул наёмада[125] бувад,[126] балки ҳамаи қазоё маъкус ва натиҷаҳо манкус афтад. Масалан, марде моли вофир дорад ва асбоби таҷаммул[127] ба камол, табъи ӯ ай-шу ишрат мехоҳад, бад-ин тахайюл ихтиёри тазаввуҷ мекунад. Баъд аз он ки зан ба хоиа оварад, мебинад> ки кӯҳи ғам ба хона кашида ва фараҳу нишоти собиқ аз хона ба бом давида. Сабаб он ки одати[128] абнои рӯзгор он аст, ки зан аз ҷойгоҳи баланд ва абнои ағниё талабанд ва ба аслу насаб ва шарафи нафс ва хис-сати он кор надоранд. Пас, ин зан низ мунъима ва мутамаввила бошад. Ва басо бувад, ки амсолу ақрони ӯ ба асҳоби ҷоҳ ва иқ-тидор нздивоҷ ёфта бошанд ва ин зани ҳолат-ут-таҷрид мофавқи

120 Б – ОНҲОро

121 АБ – КОр

[122] АБ – озодагй '[23] АБ – муайян 124 АБ – бошад 12ГЦ126 АБ – нарасад

[127] АБ – танаум

128 5 – ОДОТИ

236

онҳоро барои заноншавҳарӣ тахайюл ва тасаввур карда; яъне фалона анбозу амсоли ман, ки дуни ман аст, зани вазир шуд, шояд ки ман ҷуфти амир бошам

Пас, ин мард ба воситаи он ки фавқи баъз аст ва дуни баъз, ҳеҷ феълу қавл бар тибқи марзои зан натавонад кард, зероки дар ҳар мартаба тасаввур ва тахайюли зан дар мофавқи ин мард бувад. Фалоҷарам, айши мард

мухталл бошад /ва кор ба гуфтугӯ кашида, ки «ту чӣ будӣ ва ман кӣ будам?!»

Пас, ишрату дилхушӣ, ки мардро собиқ буд, ба зиён рафта бувад. Ва аммо он ки ба тамаъи мол иртикоби тазаввуҷ намуда. бад-ин тахайюл, ки «агар мувофиқи мизоҷи зан муомала кунам, ҳамаи амволу амлоки худро бо ман тафвиз кунад.» Ва ин аблаҳ надонад, ки яке аз он чӣ мувофиқи мизоҷи зан аст, он аст. ки мард дар моли ӯ тамаъ накунад ва ӯро ба ҷамеъи мо-юмлаки худ мутасарриф ва мутамаллик гардонад, балки барои хидмати ӯ ҷаворию каниз оварад ва барои нишасти ӯ хонҳои ороста омода кунад. Ва ҳар рӯзе либосҳои тоза ва ҷадид муҳайё кунад. Ва ҳол он ки ғараз аз тазаввуҷи зан низ ҳамин аст, ки мард ба тааҳҳуд ва тимори ман мутасаддӣ гардад ва моле, ки дорам, ба зиён на-равад, ё ба моли ман тиҷорат кунад, ки дар рибҳ[129] афзояд ва сармоя накохад,[130] аз зариаи дарзудӯз ва ҳидмати халқ халоси-ам бошад.

Пас, агар мард аз ӯ таваққӯи молу хидмат куиад, ё дар ҳо-сили касбу кори ӯ чашм дорад, душмани ӯ бошад, ё он ки як фалс аз моли зан бе мазаллат ситадан муҳоли сирф аст.[131] Ба фарзи мурофақат ва мувофақат агар дирамею диноре биситонад, ба андак муддате кори ӯ ба бесомонӣ ва хорӣ кашад ва ба гид-яву тамаъ анҷомад.

Ва онон, ки аз моли зан таматтӯъ бардоштаанд ва барме-доранд, нодиранд >ва мавқуф ба чанд муқаддима, ки камтараш тағаллубу тасаллути зан аст бар мард. Ва ҳол он ки ӯ, субҳо-наҳу, ахбор ба акс фармуда, ки «ар-риҷолу қаввомӯиа ала-н-ни-сои+», на ки «ан-нисоу қаввомӯна ала-р-риҷоли+». Чи биттабъ зан тамаввули мардро намехоҳад, ки мабод[132] ба болои ӯ зани дигар оварад,[133] ё ҷаворӣ бихараду қуммо куиад.

Ва аммо оп ки барои фарзанд доияи танокӯҳ дорад, меби-над, ки акиффо ва ақрони ӯ фарзандони солеҳ доранд, аз ҷиҳа-ти ҳубби нафс, ки аксар ҷуҳалоро сабаби ғафлат ва тараффӯъ мешавад ва қабоеҳу шурури худро памебинанд ва ҳама кирдору гуфтори худро мустаҳсан

мешуморанд. Ин мард низ тасаввур ме-кунад, ки ман ба ин ақлу фатонат ва зеҳну заковат агар зан ку-нам, фарзанди манраиси шаҳр ва Буалии+аср хоҳад буд, чунон ки аз фалон аблаҳ чунон писаре зирак омада. Ва чун никоҳ кунад, фарзанд шуму дузд афтода бувад ба сабаби тахлити шубаҳот ва муҳаррамот дар нафақот; ё мубошарат ва мусоҳабати ноҳан-

12СЧ|13о ДБ – ранҷ,* ва сармоя афзояд; *А – рибҳ >[31] АБ – бошад

132 Б – мабодо

133 Б – хоҳад

237

гом, ки мард вақте маҳмуд барои сӯҳбат мехоҳад, дар он ҳол зан ба муқаддимае собиқтар аз мард ошуфта бувад ва тан дарнади-ҳад ё узре шаръй оварад; ва ба вақте манҳус, ки аз рӯи шариат ва одобу ҳикмат маҳзур дорад ва марди мутанаффир дар он амр тарғиб медорад. Фалоҷарам, хоҷабаччагони мақбул, ки адам аз вуҷудашон[134] беҳтар бувад, дар канор оянд. Ва ғолибан шақова-ти авлод аз адами таҳорати абавайн бувад:

[Қитъа]" Солҳо бар ту бигзарад, ки гаҳе Накунӣ ёди турбати падарат. Ту ба ҷои падар чӣ кардӣ хайр, Ки ҳамон чашм дорӣ аз писарат!

Ва аммо он ки дояи ибодату таҳорат дар никоҳ дорад, мар-де бошад оғушта ба лаҳву[135] лаъб[136] ва фисқу фуҷур-гумон ме-кунад, ки ин фасод дар табиати ман аз ҷиҳати безанӣ бошад. Агар маро зане мувофиқи маром бошад, ҷуз аз* ибодату салоҳ аз ман коре наёяд. Ва ҳол он чӣ ман дар он оғуштаам, маъзуру маҷбур. Ва баъд аз он ки зан кунад, фисқи сағир[137] ба кабира мунҷарр шавад ва гуноҳе, ки бад-он камтар кудрат меёфт, беш-тар қодир шавад, чи марде, ки волеҳу мулаъ ба фисқу фасод бо-шад ва аз он носабур,тавбаи аразй,[138] ки аз ҷиҳати тазвиҷ ояд, ои ба андак ғоила бишиканад.

Пас, табъи мард гоҳу ногоҳ мутақозии сӯҳбат бошад ва иш-тиҳо ҷозиб. Зан, ки тааҳҳуду тимори хона дорад аз пухту сохт, аксаре меафтад, ки фурсат надорад, ё ба

ашғоли авлод гирифтор аст, ки дар вақти тақозои мард худро сохта наметавонад.

Фалоҷарам, кина дар дили мард афтад, ки бо ман итоат на-медорад ва ризои ман[139] маръӣ[140] намедорад. Ва басо дар ин ма-ҳалл ғавғою шӯр бунёд афтад ва низоъ ва ҷидол хезад. [Ва] чун табъи руҷулият биззот олӣ аст, забунию маҳкумӣ намехоҳад ва ба тамаллуқу лобаҳ гардан намениҳад. Ва агар ниҳад, умури манзилӣ мухталл мешавад ва мағлубу маҳкури зан мегардад. Пас, аз нахвати мардӣ ҳифзи тавба ва инобат натавонад кард, лобудд дар талаби фисқи ҳаром афтад ва шабҳою рӯзҳо дар манзил пабошад. Ва баъд аз ин зан дар тазкия ва таҳқиқи аҳволи мард афтад. Агар донад, ки имшаб мард мубошири[141] қаҳбаест, ё мусоҳиби амраде, аз он фасоди азим таваллуд[142] кунад ва ғав-ғою шааф[143] аз дару бом боло равад. Ва бувад, ки зан низ ба рағми мард «илло мо-асамоллоҳу+» ба фисқу фасод афтад ва муфоди «аз-зонӣ ло яикаҳу илло зониятан ва-з-зонияту лоянка-ҳуҳо илло зонин+», ба вуқӯъ анҷомад.

134 Б – вуҷуди эшон 135 – 136 ДБ – лаибу лаҳв '37 АБ – сағира 38 АБ – ғаразӣ 139 – 148 АБ – маро муроот [141] АБ – мусоҳиби ■42 Б – тавлид '43 Б – шааб

238

Ва аммо он ки ба таваққӯи осоишу оромиши авлод ва забту сиёнати амвол ихтиёри тазаввуҷ кунад, баъд аз танокӯҳ меби-над, ки амволи хона бештар аз аввал талаф мешавад ва авлод мучаркану[144] гаргинтар аз аввал мегардад,[145] ба иллати он ки ди-ли мард доим нигарони фарзандон[146] бошад ва муҳаббат бо зани дуввум ба ду нима бошад, аз ин ҷиҳат зан ба ғайрат ва муҷона-бат авлоди ӯро шум гирад ва камоҳӣ ба ҳоли онҳо напардо-зад. Ва чун эҳмоли зан дар ин маънӣ бар мард зоҳир шавад, бу-вад, ки гӯяд: «Ман туро ба воситаи инон хостаам, ки тимори _ав-лоди ман кунӣ». Зан агар фарзанд надорад, ба ҳасад амволи уро ба зиён медиҳад ва агар дорад, ба таассуб азхор мекунад. Ва билҷумла амри маош ва манзили мард доим[147] мухталл бувад ва ҷамъияти авқот

мутафаррик.

Пас, ҳар кадом аз ин ҷамоа, ки бархури ва аҳволпурси ку-нӣ, кафи афсӯс ба ҳам занад[148] ва гӯяд: «Эй вой, беҳ нашуд, |[ки]" батар шуд!»

Он дӯст гуфт: «Ин ҳама таҳқиқот, ки ҳама муқаддимоташ мудаллал аст ва мусаллам овардӣ ва қазоё, ки дар «Офоқу ан-фус» мутобиқ аст, тақрир додӣ, «назаран илло ҳозо» боби таво-луду таносул баста мешавад ва риштаи издивоҷу имтизоҷ аз ҳам бигусалад. Кист, ки баъд аз истимои ин ҷумла ихтиёри зан ку-над ва баъд аз мутолааи ин намиқа ҳаёли кадхудоӣ дар хотир гузоранд, магар он ки чун баҳима ҳама ҳимматаш хӯрдану шаҳ-ват ропдан бувад ва аз одамийят ному нишон надониста ва ил-лати ҳаёт ҳамин ҳубби шаҳавот ақида карда. Боре дар далоили қотеъа аз аҳодиси соҳиби шариат салаллоҳу алайҳи ва саллам чӣ вуҷуҳ андешидаӣ ва мадлули онро ба чӣ қарор додаӣ, мисли «ат-тазаввуҷу баракатун»; ва «ан-никоҳу суннатӣ»; ва аҳаббу илайия мин дунёкум салосун: ат-тӯбу в-ан-нисоу ва қуррату айнӣ фӣ-с-салоти»; ва «лияттахизу аҳадикум лисонаи зокиран ва қалбаш шокиран ва завҷатан мӯъминатан марзиятан ва кас-сирӯ авлодакум би-н-никоҳи+».

– Гуфтам: «Ин эътирози ту нарасад, чи онифан имо рафт, ки ҳар ки мутахаллиқ ба ахлоқи набавӣ[149] набувад ва молу касбе ҳалол надорад, ё сабуру мутаҳаммил набувад, зан накунад, ки дину дунё ба зиён дода бошад.

Ва чун нузули «Қуръон» ва ваидоту тахвифоти он бар тибқи ақоиду таомули аъроб воқеъ шуда, чаро ҷоиз набувад, ки аҳо-диси тоҳира бар вафқи ахлоқи* занони аъроб бошад, зероки иф-фату ҳаё ва покӣ дар ишқу муҳаббат ва таҳорати ахлоқ аз си-фати занони араб аст ва бо он ки дар он замон ояи ситр нозил нашуда буд, исмати «Лайли ва Маҷнун», «Ҷайидо ва Бишр» ҳи-кояте машҳур аст ва дар кутуби [таворих] мастур. Ба хилоф за-

[144] Б – чиркину

145 АБ – ба назар дармеояд

146 Б – фарзанд

147 Б – ДОИМО
148 АБ – сояд
149 АБ – марзия
239
нони аҷам, хосса билоди турк. ки заиу мардон обрӯи исмату иф-фатро ба хоки хабосат ва наҷосат рехтаанд ва хокистари ноҳи-фозӣ ва бетаҳоратӣ бар фарқи ҳаё ва закоъ афшонда, балки ишоати фисқ дар соҳати ақолим аз тараддуди мардуми турк аст, ба воситаи он ки билоди машҳураи Туркистон дар тарбияти Мир-рих аст ва маволиди онҷо ба фисқу фасод биттабъ моил бошанд. Ва аз ин мардум ҳар ҷо, ки раванд, ин дӯккон бинишонанд. Ва дар ин умр, ки мо дар[150] онем[151], аз аҳди шабоб то ин боб шуну-дем ва дидем, ки дар ҳар диёр, ки аз ин мардум омад-шуд[152] на-муданд,[153] фисқу фасод яке бар даҳ боло гирифт ва қабл аз их-тилоти онҳо бад-он[154] масоба пабуд.+ Пас, ин фасод дар табиа-ти занони ин диёр низ ба сабаби истеъдоди зотӣ ва моддӣ ғолиб-тар бошад ва дар издивоҷи занони аъроб баракат аст ва дар км-тизоҷи инон накбат.*

Ва қавли он сарвари саллаҳ алайҳи ва саллам, ки «хайр-ун--нисои ракибна-л-ибила+» муайиди ин тақрир аст. Ва он нашу-нидаӣ, ки яке аз ушраи мубашшира* Абдураҳмон [ибни] Авф+, разияллаҳу анҳу, дар бадви ҳол бисёр бе баргу наво[155] буд ва қодир бар иктисоби қути явмия не. Пеши он сарвар, салаллаҳ алайҳа ва саллам, истишора бурд, ки дунё маро фурӯ гузошта аст, бо он ки зап дошт. Он ҳазрат'[56] фармуд. ки «зан кун» – Наё-рист гуфт, ки «ман ба яке дармондаам, чун кунам?» Аз сафои ақидат донист, ки он хитоби «ин ҳува илло ваҳюн юҳо»+ аст, зани дигар овард. Ташвиши ваҷҳи маош аз аввал ҳам зиёдтар шуда[157] дигар бор* истиғоса намуд. Он сарвар фармуд, ки «зан кун, «лианна фӣҳи баракат-ул-ҳаққи+», занони ӯ ба иттифоқ бе мухолафату нифоқ яке пашм мечид. дигар мересид ва дигаре бе-рун меомад ва дар маротеъ ва мазоҷеъ уштурон[158] медид ва пашмҳо гирд меовард ва ба хона мекашид. Ва бад-ин наҳҷ моя

андохта,[159] рамаҳо аз гӯсфанду шутур ба ҳам оварданд, то кор бад-он ҷо расид, ки баъд аз он сарвари [олам]" салаллаҳ алай-ҳа ва саллам, умм-ул-мӯъмина Оишаи+ сиддиқа, разияллаҳу ан-ҳо рӯзе аз пагоҳ то шом овози тараддуди маркабу сутур ва ҷа-лоҷили шутур мешунид, пурсид, ки «охир он чӣ ғавгост, магар асҳоб тараддуди ғазвае доранд?»

Хабар додандаш, ки «гумоштагони Абдураҳмони Авф+ аз Шом расида[160] ва матоъ ва қумоши (фаровон] оварда[161].»

– Гирён шуду гуфт: «Сидқи расулуллоҳ алайҳа ва саллам ҳадисе аз он сарвар, салаллаҳ алайҳа ва саллам ёд дорам, [ки] аз пайғамбарон охир касе, ки ба биҳишт равад, Сулаймон+, ал-

150(151 Б – ДОрем

152 – ^153 Б – омаданд

154 Б – бад-ин

155 Б – бенаво

156 Б – ҳазрат, салаллаҳ алайха ва саллам

157 АБ – ШУД

158 ДБ – шутурон

159 АБ – андӯхта

160 АБ – расидаанд

161 АБ – кашида

240

айҳассалом, бошад ва аз саҳобии ман, разияллаҳу[162] анҳум, охи-рин[163] марде, ки ба ҷинон дохил шавад, Абдураҳмони Авф бувад ва барои ҳисобу китоб бидорандаш».

Ба хилофи запон. фи замонино ва диёрино, ки агар коре қабл аз тазаввуҷ доштанд, баъд аз тазвиҷ[164] ба тарки он бигӯ-янд. Ва агар ахснан коре дар зимма гиранд, ки ба дираме расад, се дирам аз мард ба исроф итлот кинанд. Масалан, хоҳӣ, ки то-қияе аз дасти зан бипӯшй,[165] [ки] ба як дирам бирешим ва ба як дирам нону равған ва чароғ ва ба як дирам таом ҳозир оварӣ, то тоқияе аз дасти зан бипӯшӣ. Ва агар худ он тоқия аз бозор ҷӯӣ, ба дираме

таҳсил шавад:

[Мисраъ]" «Бубии, тафовути раҳ аз куҷост то ба куҷо».

Ва агар имтисолан ли-л-ҳадиси ба болои ӯ зани дигар хо-ҳӣ, онгоҳ туро ҷои сар хазидан дар манзил набошад, балки ба тасаввури он ки мабод зани дигар орй, пеш аз вуқӯъ ба солҳо низоъ ва ғавғо бунёд ниҳад аз бими он ки мабодо дигаре соҳи-би фирош гардад ва ба широи ҷаворӣ розӣ[166] набошад.[167] Ва агар аз ӯҳдаи ман барнаёяд, ситами беҳад ба ҷаворӣ ҷорӣ дорад, то ма-бод,[168] ки тамашюи фироши хоҷа дар хотир гузаронад.

Ва агар на маслаҳати омм будӣ ва садди абвоби таволуду таносул гаштӣ, соҳиби шариат. салаллоҳу алайҳи ва саллам, манъи издивоҷу имтизоҷ* фармудӣ, чи аҳволи уммат, то нафха-ти сури растахез дар ойнаи ҷаҳоннамои нубувват би-аҷмаъиҳо ва тафосӣлиҳо.+ Фалоҷарам, бар итлоқ гузошт ва тақайюд ба вақти дун вақте накард, то уммати ӯ такассур пазиранд.[169] Ва низ зоҳири аҳодис ба тариқи тахайюр ва истехбоб аст, ифодаи вуҷуб надорад. Ва агар аз таҳдиди «фа-ман рағиба ан-суннатӣ+ тарсо, надоий, ки ин суннат мусталзими чандин суннати дигар аст. Масалап. сабр бар бадхӯии занон ва эҳтимолоти хашму му-ҳолоти эшон ва мазоҳ [ва кушодарӯй] ба онҳо ва ғайрату эҳтиёт [дар муҳофазати онҳо] ва тавсиъаи нафақоту таълими илми зару-рӣ ва тасвияи байн-уз-завҷатайн ва ғайризолика. Ва ҳеҷ як аз ин суннат чунон ки, ҳаққи он аст, ба ҷой наёрй*"" ва*" натавонӣ овард. Чунон ки дар фароиз, масалан, дар «насси кулӯ в-ашра-бӯ ва таматтаъӯ+» ба ҷону дил иқбол кунӣ ва дар хитоби «саллӯ ва заккӯ в-аъбудӯ+» гаронҷону касалманд пеш ой .

Пас, суннати никоҳ аз он суннатҳост, ки иртикоби он муф-зӣ[170] ба чандин муҳаррамот бошад[171] ва ту надониста бошӣ, чу-нон ки гуфтем.

162^163 АБ-ИН

164 Б – тазаввуҷ

165 АБ – пӯшн

166 – 167 ДБ – ризо надиҳад

168 Б – мабодо
169 Б – напазиранд
170 Б – муктазй [!71] АБ – гардад
16 – 375 241

Он дӯсти [ман] гуфт: Тамҳиди муаддимоти матинат рафъи
шубаҳот кард ва тақрири калимоти ширинат кашфи муғлақот на-
муд:
[Байт
Имрӯз кас нишон надиҳад дар басити хок Монанди фикри софи ту ҳаллоли мушкилот.]

Ва муҳаққақ[172] шуд[173], ки иртикоби заношӯӣ бе илтизоми ғаму кулфат муяссар намешавад[174] ва иқдом дар тариқи кадхудоӣ бе таслими коҳишу кудурат мутасаввир на[175]. Боре мизонею меъёре таъин[176] кун, ки мард чун бад-он поя ояд, толиби тазаввуҷ шавад ва ҷое муқаррар гардон, ки зан аз он ҷо талабад ва фавоиди ни-коҳу одоби баъд аз онро тасвир кун, то тасвияю таъдил ҳосил ояд. Ва шояд, ки бад-ин зобита тақлили ҳамму[177] ғам ва фараҳе филҷумла аз никоҳ сурат бандад.[178]»

– Гуфтам: «Шурути ихтиёри таалуқ назар ба вазъи замону макон ва он чи ба мо гузашта ва он чӣ аз ҳамгинон ба мо раси-да ва он чӣ аз наздику дур шунидаему дидаем, шарти аъзам он аст, ки марди кадхудо модар надорад ва агар дорад, бояд ки ман-зили зан аз модар дур дорад, дар сурате, ки модар дар иёли ӯ бошад. Ва асбоби маоши модар, фй нафсиҳи, ба тариқи истиқ-лол мураттаб дорад> ки агар ба узри адами иститоат дар як ма-кон дорад, сахтӣ бинад ва ташвиш кашад ба воситаи носозгории зан ва модаршӯ, то мулоқоти ин ду дар моҳе, ё ҳафтае ба тари-қи меҳмонӣ афтад ҳадди мулоқот, то он ҷо, ки ба ахлоқ ва ав-зои ҳамдигар воқиф нашаванд, алалфавр бисоти маҷлис дарна-вардонад. Ва ин боби аъзам аст дар ифсоди заношӯӣ ва вайро-нии саранҷоми маҳомми манзили мард.

Ва лобудд минаттафсил. Ва он чи ба таҷриба ва ҳадс ба мо ҳосил шудааст[179] «нафъан ли-л-омма+» тақрир[180]

медиҳем,[181] зе-роки мазаллаи иқдоми бисёре аз аҳли тааллуқ дар ин ҷост, ки хеҷ касе ба ҳақиқати хусумати зану модаршӯй камоҳӣ пай на-бурда ва он чи аз нукоту ишорот, ки дар ваҷҳи он мегӯянд ва меоранд нақлан, ташаффии хосир намекунад ва мӯътадди биҳо набуда.[152]

Бидон, ки мабнои ин адовату хусумат бар ду даъвӣ аст, ки яке бар хаққ бувад ва яке бар ботил. Ва чун асли даъвӣ мар ҳарду тарафро аз инбиоси хоҳиши нафс аст ва ҳудудаш номута-айин бошад ва микдораш номуқаррар ва ҳусули натиҷа номаъ-лум ба ҷиҳати он ки ин ҳарду аз ақлу дин дар пояи нуқсон аф-тодаанд ва забти ҳадд кардан наметавонанд ва на фавоиду офо-ти хусумат шумурдан «ло-ала-т-таъин+ ба ҳамдигар уфтанд ва

172<-,173 ДБ – ба таҳқиқ расид

[174] АБ – нашавад

175 АБ – нагардад

176 Б – МУЭЙЯН

1774178 АБ – ғам ва ҳам(м) фарахӣ, филчумла, даст диҳад яз никох

[179] Б – шуда

180-)181 ДБ – тафсил медиҳам ва такрир мекунам

182 АБ – набудааст

242

ҷидол бунёд ниҳанд, то ғояте, ки ба далоили ақлӣ ва нақлӣ рафъи шубҳа ва дафъи низои онҳо карда нашавад, балки худ ҳам ваҷҳи хусуматро[183] надонанд. Ба ҳамдигар муқобил шудан ҳамон ва раги ғайрату[184] ҳасад[185] ҷунбидан ҳамон. Чунон ки, гур-ба сагро бинад, алалфавр, дум бипароканад.[186] Агар хусумати гурбаю сагро ташхис тавонӣ кард, ҳам*- туро* ваҷҳи низои зану модаршӯ[187] маълум шавад, яъне саг гумон дорад, ки гурба ус-тухон аз ман бибарад ва гурба дар ин ҳасад,[188] ки саг нону май-да аз чанги ман бирабояд.

Фалоҷарам, назди мулоқот изҳори адоват ва мубоянат ку-ианд, дар ин ҷо низ аз фаҳвои маром ва тақозои мақом*" назди басорат зоҳир мешавад, ки ин ҳарду даъвӣ доранд ва забунии ҳамдигарро[189] мехоҳанд. Модар

муддаии ин аст, ки фарзанд қитъ-аи гӯште заиф ва оҷиз буд, ки ба саъю таваҷҷӯҳ ва тарбияти ман рушду камол ёфта ва[190] басе айёми мутавотир ва аъвоми му-таоқиб шабҳо ба рӯз ва рӯзҳо ба шаб овардаам ва дар тарбия-таш хунҳо ошомида ва барои талабу хавфи талафи ӯ басо ба кӯча [ва] бозор[191] давида. Ҷазои ин эҳсон ҷуз ин нест, ки саран-ҷоми фатқу ратқи маҳомми[192] фарзанд ба дасти ихтиёри ман бошад ва ӯ бе савобдиду маслаҳати ман иабояд, ки дами об биё-Шймад.

Ва зан муддаии ин, ки домани ин мард ба чанг овардаам ва худро ба забунию ходимӣ ба хидмати вай дода ва аз ҳама хешу ақрабо ҷудо гашта ва ба тарки ҳама гуфта ва савдою муомалаи умри ихтиёр намуда,[193] сазои ин тафвизу таслим ғайр аз ин нест. ки калиди ҳаллу ақди абвоби дахлу харҷи мард дар қабзаи иқ-тидори ман бувад.

Ва чун ин ду даъвӣ ба ҳамдигар муориз аст еа асли хусумат аз ин ҷост, [ки ҳеҷ кадомҳадди он таъин_намудан натавонанд.]

Ва чун асл бишинохти, бидон, ки фурӯот он ҳама ғавғо бо-шад. Модар мебинад, ки дар садри хона зане бегона нишаста ва дар аҷзою аркони манзили фарзанд қаҳрамон ҳодис гардида. Ва ҳол ои ки ӯ худ муддаии ин маънӣ бувад, ки дар манзил фар-занд қаҳрамон бошад ва фармонкузор, чун нақс дар табиаташ фитри аст, бе ғоила ва тадаббури[194] пешу пас дар авомиру наво-ҳи ва қабзу баст ва доду ситад тадохул намояд ва тариқи наси-ҳату давлатҳоҳӣ маслук дорад.

Зан мебинад, ки золе гаргини гиреҳ дар[195] ҷабин дар канори би-соти шавҳар нишаста, мухилли ороиш ва монени фармоиши ӯ ме-

[183] АБ – хусумати худро 184-185 АБ – ҳасаду ғайрат

186 Б – пароканад

[187] АБ – модаршӯ туро I[8]» Б – ҳад/д/

189 АБ – ҳамдигар

190 Б – КИ

191 Б – бозорҳо

[192] АБ – мӯҳиммоти

193 Б – карда
194 Б – табдири
195 АБ – бар
243
шавад ва дар амри маошу интиоши хона мусоҳамату мушоракат меҷӯяд. Ва ҳол он ки ӯ худ муддаии истиқлол бувад, ки хидмати хонаи ӯро ҷаворӣ ва ҳадам кунанд, на золи мучаррик[196], ки*~ муддаии иморату иёлат бошад.* Пас, аз ин ваҷҳ гарди малолу вубол бар носияаш бинишинад. Чун мард ба хона дарояд, осори {ғаму] кудурат бар ҷабҳаи кадбону мушоҳада кунад, ба воситаи ҳубби заношӯй тафтиши сурати хол кунад. Баъд аз чандин қаҳру ноз, ба лобаю ноз таҳқиқ кунад, ки ин гарду бало ангехтаи му-ҳаббати бадтар аз аддовати модар аст. Аз ҷиҳати ҳурмати модарӣ илтиҷо ба модар барад, ки «ту дар амри саранҷоми хона кулфат мабар ва ба як ҷо бинишину осуда бош ва ба тоату ибодат шуғл гир ва шукр баҷо ор, ки як фарзанд ду кардӣ. Акнун вазифаи ту як ҷо нишастан аст ва ибодату дуо кардан. Ва маҳомми мап-зил ба кадбону гузор ва худро ранҷа мадор?»

Ин талқини мард аз пешгоҳи сидқу садод ва таъзиму таво-зӯи модар аст. Чи вай ҳам дар ин ҳол ба даъвии тарафайи во-қиф нест. Чи аксари издивоҷи мард ба саъю таваҷҷӯҳи[197] модар ба вуқӯъ меанҷомад ва майдони амали модар то он ҷо вусъат дорад. ки ба мазмуни «ал-абду ва мо фи-ядиҳи кона ли-мавло-ҳи[+]».

Чун фарзанд аз ӯст зани ӯ низ аз у ва ходими у бад-он ҳақ-қе, ки опифан имо рафт. Агар хоҳад, ин ходим пеши фарзанд ме-фирнстад ва агарна, не. Ва агар хоҳад, ин нон ба ӯ медиҳад, ва илло не. Ва гумони фарзанд низ ин аст, ки ин муҳаббат, ки мо-дар ба ман дорад ва маро ба тазвиҷ оварда, албатта, ин меҳнат дар ҳаққи зани ман [низ] дорад барои хотири ман. Агар ҳикояте аз вачҳи носозии зан ва модаршӯ шунида буд. онро ваҷҳи дигар мениҳад ва бар тибқи муҳаббати модар таъвилот меорад: «Ин инчунин нахоҳад буд.» Аз ин ҷиҳат аз роҳи линату*" шафқат са-лоҳи ҳоли модарро талқин мекунад. Модар, чун ин сухан

муво-фиқи ақидаи ӯ нест, гумон мебарад, ки зан [писари] ӯро аз рох бурда, шаѓаф бармедорад, ки «ман туро ба ин умед бузург кар-даам, ки ба гуфти зан дарои ва маро аз сари косаю навола манъ фармой ва маро зердасти зан кунӣ[198] ва ба даста нон диҳи ва дар ҳар кӯю манзил модарон бар сари хони фарзандон соҳибихтиё-ранд ва занону ходимони эшон чокарону мутеон!» Марди бечора мутаҳайир гардад, ки «оё ин чӣ зоду ин ғавғо аз куҷо афтод?» Ва гӯяд: «Шояд ки* рох ин бошад ва қоидаю зобита хамин». Пеши зан равад ва ба насоеҳу латоифи дилфиреб ӯро аз роҳи шафқату муҳаббат талқин мекунад, ки «ту аз ин ваҷҳ андуҳгин[199] мабош ва ба худо шукрона ор, ки модарам ба саранҷоми маҳом-ми хона аз пухту сохт мутакаффил бошад ва ту осуда нишинӣ[200] ва ба зебу зинати худ пардозй ва обу таом назди ту тайёр ояд ва ту аз ҳама ташвиши нишасту хост[201] фориғ боши». Зан, ки

196 АБ – мӯҳтоли мучаррик муваррам

197 Б – тараддуди

198 Б – бикунй

199 Б – ғамгин

200 АБ – бинишинй

201 Б – бархост



ҳоли ин ғавғо шунида буд ва кинаи зол ба дил гирифта, агар лаима бувад, шӯру низоъ бунёд ниҳад ва гӯяд: «Ман бо мода-рат нанишинам ва ӯро аз ман ҷудо кун ва ҳавилию нафақаи ало-ҳида барои у тартиб[202] дор. Ва чун аз модари худ метарсидӣ, ча-ро зан кардӣ?! Дар хонандони мардон хизмати занонро ҷаворӣ ва ҳадама кунанд, на золони залама!» Ва агар карима бувад, бо он ки мухолифи[203] мутаманнои[204] ӯст, аз ҷиҳати ҳубби шавҳар маррае дил аз тасарруфи том бардорад. Ва низ медонад, ки агар ин сурат мутаҳаққақ гардад, оромишу осоиши ӯ дар он бошад, ба фарогғи бол дар саҳни хона биёсояд ва зимоми мӯҳиммот ба дасти модаршӯ гузорад ва ба кинаи пӯшида ва қазийяи «бииа.м чӣ кор мекунад», ба ҳеҷ кори хона даст назанад.

Модар, ки аз фарти нодонии худ бало бар сари худ хоста бувад, имрӯз ё ду рӯзи дигар, ниҳоят то се рӯз таҳийяи пазу созк беруну даруни хонаи фарзанд мекунад. Дар рӯзи аввал, ё дув-вум ва албатта дар сеюм назди ҳар таом, ки пеши зану писар ме-ниҳад, меноладу мегӯяд: «Ман пир шудаам ва аз кор монда ва дар амри саранҷоми кори хона касе ба ҳоли ман намешардозад ва нигоҳ намекунад ва ҳама ба ҳузур хоб мекунанд. Ва ман аз пагоҳ то бегоҳ медаваму метапам». [Ва] ҳолӣ, [ки] ин сухан мегӯ-яд, мушорунилайҳ зани писар аст, зероки дар хона ғайри ӯ каси; дигар нест, ки ба ҳузур бихобад. Ва таоми латифтару оростатар пеши фарзанд мениҳад ва муболаға мекунад, ки «шумо инро та-вул фармоед, чунки ба растаю бозор тараддуд доред ва дигар-ҳо ҳар замон чиз мехӯранд ба кунҷи хона- ё даҳлез!» Дар ин тақрир мушорунилайҳ зани писар бошад. Ва ин зол надонад, ки мард дар бозор таом ёфтааст, ё аз зиёфат расида ва ин таом маҳз барои онҳо фармуда. Зан дар ин ҳол аждаҳое ҳазорзабон гашта бувад ва аз он таом ангушт иаёлояду лаб тар накунад, фалобудд бар сари ин хон ғавғою фиғон бархоста бувад. Пас, мард ба ғазаб равад ва ихтиёри тамшияти умури манзил ба қаб-заи зан диҳад.[205] Ва модарро ба қаҳр бинишонад.

Ва чун муҳаббати зан бо мард аразӣ аст, бад-он муқадди-мот206 ки собиқан тамҳид кардем, ва муҳаббати модар [ба]' нис-бати фарзанд зотӣ – коре, ки модар ба танҳоӣ мутакаффил шуда бувад ва ба худ зӯр оварда, зан онро ба гардан нагирад ва низ натавонад. Лоилоҷ дар гузориши муҳиммоти манзил илтиҷо ба ходиму ҳамсоя барад ва аз зарару суди шавҳар парво надорад, балки толиби зарари шавҳар бошад. Чунон ки гуфтем, боз модар мебинад, ки дар моли фарзанд итлофу исроф меравад ва бар са-ри ҳар обу таом занон ҷамъ мешаванд еа қисми ӯ ба коса ме-диҳанд, ҳамчунон ғавғою шӯр афканад[207] ва айши зану фарзанд талх гардонад ва обу таом магасолуд, ки давом дили фарзанду

[202] АБ – мураттаб

203H204 ДБ – мухолафати* муддаии; *А – мухолифи
205 Б – ниҳад
206 Б – муқаддимоте
207 АБ – мекунад

зан дар ғашён бувад ва ҷон[208] дар фикри[209] ҷаҳидан аз ошён, то вақте, ки офаридгор кор осон гардонад ва якеро ё ҳардуро бардорад, ё[210] ҳарсеро.

Оре,[211] саранҷоми маҳомми манзил ба ақлу кифоят тамом шавад. Пас, дар ҷое, ки кор ба дасти беақлон афтад, самара пу-шаймонию надомат ва хусумату ғаромат бувад. Ва маазолика зан дар ин даъвӣ муқиққ бошад ва модар мубтил. ки агар мо-дар дар иёли фарзанд аст. Агар фарзанд мӯсир бошад ҳаққи модар ҷуз қутти явмия ва палосу либос ва маскан нест ва бар мозода аз ин агар муддаии истеҳқоқ бошад,[212] мубтил аст.[213] Ба ҳилофи зан, ки агар фарзанд дорад, ба ҳамаи амволу[214] амлоки[215] мард, билқувват молик аст[216] ва сазовор аст ба нафақоти шоиста. Ва мардро намерасад, ки зиёда аз зан бар нафси худ инфоқ кунад. Ва агар кунад, ғодиру хоин бошад, чунон ки дар одоби маишат баъд аз ин тақрир диҳам.[217] Балки дар «ҳолат-ул-уср+» низ ҳақ-қи зан аз ҳаққи модар қавитар бувад ва дар тақдим аҳаққ. Ма-салан, агар қодир бар иктисоби се нон бувад, ду азони зан бувад ва яке аз модар. Аз ин ҷиҳат дар уқуқи фарзанд бо волида дар ин боб «инд-аш-шаръи в-ал-ақли+» чизе собит намешавад ва дале-ли қатъӣ на, зероки ақоқу шақоқ, ки миёни зану фарзанд аз ин мамарр мехезад, ҳама мабнои фосид бар фосид аст ва боиси он ҳама зиёдаталабӣ ва ҳавои нафс аст. Балки агар базаҳ ва исме агар мутаваққеъ бошад ҳам, оид ба модар мешавад, на ба фар-занд. Масалан, мард баъд аз издивоҷ ба ҳазор таҳлукаю тааб таҳийяи нафақа ё либос мекунад ва ба хона меорад, ки зану фарзандро шод гардонад, «имтисолан ли-л-фарзи ва-с-суннати+».

Пас, агар барои таъзими модар, бо он ки дар он ҳаққ надо-рад, «ало мо-қаррарно+», он ашё пеши модар барад, бошад ки модар онро ба зану фарзанди ӯ*" нарасонад ва

агар расонад ҳам, ба қадри ҳаққи онҳо набошад. Ва агар бошад ҳам, хотири онҳо озурда бувад, зеро ки онҳо ба тақдим аҳаққанд, барои он ки соҳиби ҳаққанд. Пас, агар зану фарзандро тақдим кунад, мо-дар ба ғайри ҳақҷ озурда бошад. Мард агар ба ризои модар ра-вад, бояд ки доим дар озори зан кӯшад. Ҳатто, ки модарон ба та-лоқи занон бисёр розианд ва аз ғояти ҳасаду рашқ, агар мӯсир бошанд, ҳама амволи худро сарф кунанд, то фарзанд ин зан ва талоқ диҳад ва зани дигар хоҳад. Ва ҳамчунин ба вай кунанд ва ҳамчунин баъд аз вай, то панҷу ҳафт тағиру табдил дар амри никоҳи фарзандон карданд, ки шунудем. Ва ҳеҷ аз ин хусумат, ки гуфтем, кам нашуд, балки дар ҳар мартаба зиёдатар гашт. Ва худой доност, ки вуболи ин ҳама бедоди ва шикастани низо-ми хонаи фарзанди худ ва озори дили* фарзанди дигаре ба гар-

208 – 209 ДБ – ҳамон метарсад 210 АБ – балки 2П АБ – Бале

212 АБ – кунад

213 АБ – бошад

21*М15 Б – аҳволу амвол

216 АБ – бувад

217 АБ – хоҳам кард

246

дани кадом як бошад, фарзанд, ё модар?! Ва албатта дар ӯҳдаи ҷавоби модар бошад. Ва ҳадди ҳуқуқи абавайн ва меъёри уқуқи волидайн пеш аз ин ба баст навиштем![218] Агар касе толиби ҳақ-ғузорӣ бувад, аз он ҷо истинбот кунад ва риояти аҳволи ҳар кадомро маръӣ дорад.

Пас, бояд[219] ки марди кадхудо модар надорад ва агар до-рад дар иёл надорад, илло дар иёли падар, ки он ба амну рафоҳ наздиктар бувад[220] ва фитнаю фасод камтар.

Дигар, шарт аст, ки марти мутааҳҳил дахли муайян дорад дар соле ва муқаррар аз понсад то ҳазор дирам, хоҳӣ ба тариқи касб [ва]" хоҳӣ аз роҳи идрор,[221] ки агар дахл номушаххас бу-вад, бисёр таабу сахтӣ бинад ва чашм ба моли зану дасти вай дорад, ё дар зуллу тамаъ афтад, ё «абд-уз-завҷа+» гардад ва қалби мавзӯъ шавад.

Дигар, шарт бувад, ки мард соҳиби амлоку асбоб бувад, ло-ақалл, бояд ки манзилаш муқаррар бувад аз ғайри хонаи зан, ки агар мард манзиле муайян надорад, лобудд дар хонаи зан гу-заронад. Ва ин мӯҷиби истило ва забоноварии зан мегардад, ки «ту кистӣ?!.Гадои бе сару по ва бе манзилу ҷо, ки ба воситаи ман соҳиби хона ва фирош гаштӣ! Ва ба кадом пояи эътибор тафав-вуқ ва иқтидор меҷӯй ва даъвии мардӣ мекунӣ!?»

Ва агар ин сухан ба забон нагӯяд ҳам аз носияаш ба муояна хонда шавад.[222] Ва агар дар хонаи зан набувад, умре кӯй ба кӯ бар гардан кадую сабӯ[223] тавф мекунад. Ва ҳамчу гурбае бачча дар даҳон ба кӯчаҳо давон мешавад. Аз ин мамарр ҳама бисоту ҳасир дарида ва косаю табақ тарқида ва назди мардум [ба ҳар маҳаллате хору] беэътибор бошад.

Дигар, марди кадхудоро шарт бувад, ки ваҷеҳ бошад ва су-рати зоҳираш аз уюб холй бувад. Ва агар маъюб бувад, авлою авфақ он аст, ки зане маъюб биталабад рафоқату улфатро, чи агар мард кареҳ-ул-манзар бошад ва зан ҷамила бувад,[224] саба^ би таҳқири мард мешавад ва боиси нуқсони улфату муонасат. Ва басо бувад, ки муфзӣ ба фасод гардад. Чи ҳусни хуб ғуруре дорад ва бувад, ки зан ба пинҳон толиби сурати ҷамила гардад ва даллолаю мӯҳтола дар мобайн тадохул ёбад.[225]

Ва куфот дар ҳасабу насабро муроот бояд кард. Ва аммо шурут,[226] ки дар боби занон маръӣ бояд дошт:

Аввал он ки зан аз ҷое талабад, ки асле шариф дорад, на яасабе хасис, ки шарафи нафсу асл сабаби ҳаё ва виқору таҳам-мул, ранҷи хонадорӣ ва итоати шавҳар ва сабр бар тундхӯии ӯ ва ба хона нишастан ва фармонбарй[227] кардан[228] мешавад.

-------'

218 АБ – навиштаем

219 АБ – шарт бувяд

220 АБ – бошад

221 Б – дигар

222 Б – мешавад

223 АБ – сабӯе
224 АБ – бошад
225 Б – намояд
226 Б – шарт
2274228 Б – фармонбардории ӯ намудан
247

Ва хиссати насаб боиси бому дар давидан ва ба кӯчаҳо раф-тан ва адами итоат ва ношукрию[229] ноҳифозӣ ва қаноат нанаму-дан ба нафақоти[230] шавҳар ва зиёдаталабӣ ва худсарию нофар-монӣ кардан ва овоз бардоштан бар шавҳар мегардад.[231]

Шарти дуввум он ки зан* ҳеҷ авлиё надорад. на падару[232] иа модару на бародар, магар хоҳар, ки хоҳари[233] мушфиқ ва ходи-ма бувад. Ва тарки авлиё ба ҷиҳати он[234]ки рӯзгори мард бе[235] тал-ху шӯр мумкин набувад, ки[236] сипарӣ шавад; чи ба сабаби вуфури ашғол ё инқилоби аҳвол, лобудд дар амри инфоқу имсок, ё дар боби ифтирошу изтиҷоъ бинобар маслаҳате ё монеъе мусоҳала ва эҳмол раво дорад. Пас, аз ин сабаб миёни завҷайн кор ба гуфтугу ва низоъ кашад, то ба ҳадде, ки мард дар садади иф-тироқ ё зарбу манъ аз фирош ояд. Зан аз ин маънӣ ба авлиёи хеш огоҳи диҳад, эшон ба воситаи ҳамийяти асабат ва муҳабба-ти силаи раҳим аз ғояти ҳамоқату ҷаҳолат каф бар даҳон ова-ранд ва дасту остин барчинанд ва бар сари мард гирд оянду гуянд: «Ту худ кистй, ки бад-ин мусоҳарат розию шокир набошӣ ва фарзанди мо, ё хоҳари мо чунину чунон гӯй ва ҷомаҳоб[237] ҷудо кунӣ, ё ба зарб икдом намоӣ, ё аз нафақа бозгирӣ?! Бад-ин ҳол. ки дорй, чаро зан кардӣ ва обрӯи мардон ба хок рехтй?!

Ва чун аксар мардум аз ин таҳқиқот ва тадқиқот, ки ишора кардем, ғофиланд, ба таассуб бо мард уфтанд ва рӯзгори вай тира гардонанд, бо он ки медонанд, ё намедонанд, ки хусумати занои бо мардон аз шабу рӯз таҷовуз намекунад ва ба як хор-хори пасу пушт ва молидани буни рон ҳазор падару модар ва фарзандро дар тоқи нисён мениҳанд. Ва ин фасод вакте тавал-луд[238]

кунад. ки авлиёи зап мутамаввил бошанд. Ва агар мутавасситул ҳол бошанд, бо аъмоли худ гирифтор оянд. Ва агар дунмард[239] буванд, беҳтар ки ба хидмати қиём кунанд ва муроот фармоянд. Ва, албатта, бояд[240] ки зан[241] модар надорад ва агар дорад, боре[242]" дар иёли шавҳари худ*" бошад, на дар иёли до-мод, ки бисёр вайронии мапзили мард аз талқнни модарзан хе-зад, ки агар модарзан шавҳар надорад,ба ҳар сифат, ки бошад ва ба ҳар куҷо, ки доранд, назди мулоқоти духтар харобии аҳ-воли мардро тамҳид мениҳад,[243] ки «ҳои, ҳозир бош, ки либоси шавҳарат мутааддид нашавад! Ва ин колоҳ ки дорй, ба вай ма-намо, ки бифурӯшад ва ба болои ту зан оварад! Ва магузор, ки аз хона берун хуспад, то шоҳид орад.[244] Ва манъаш кун. ки ба

:>29 АБ – носозию гзо Б – нуқсоноти !31 АБ – мешавад 232-233 Б – падар, на модар, на бародар, на хоҳар, ки

234 Б – ИН

235 – 236 Б – мумкин набувад бе талху шур

237 Б – ҷомаи хоб

238 Б – тавлид

239 АБ – дун

240-1241 АБ – ЗЭН 60ЯД, КИ

242 А – 60ЯД, КИ

243 Б – медиҳад

244 Б – оварад



халқ рафтуой накунад, ки аз он бало хезад ва меҳмон ораду ис-рофу итлоф кунад ва ту лабхушк бинишинӣ, ё талоқат диҳад, ки урён берун ой. Ва аз барои он рӯз азхорро лозим гир, ки бар муҳаббати мардон эътимод нест ва улфати эшон на мабнӣ бар сидқу садод.

Ва ин талқиноти ӯ аз он муҳаббати зотӣ ва даъвии ноҳаққ, ки исбот кардем, ношӣ шуда бошад, яъне чунон чи модар дар ҳаққи фарзанди нарина он даъво дорад, дар модина низ ҳамчунин ки чун духтар аз ӯст шавҳар [ва]' духтар низ аз ӯ. ё ғуломи ӯ. На-донад, ки агар духтар мутамаввил бувад ба моли[245] бамерос[246], на ба моли

шавҳар, бар[247] ӯ ҳакқ-ут-тарбият[248] ба қадри садди ҷӯ» дорад ва ӯро дар мол, ки аз ҷиҳати шавҳари духтар* бувад, ҳеҷ ҳаққе нест, магар ҳуқуқи муруввати ва одатй. Ва сафоҳати модарзан. то он ҷост[249], ки ҳаққи духтар аз ирс «ала фаро-из-ул--лоҳ+» ба*~ духтар* нарасонад, мабод ки ба шавҳараш диҳад.

Дигар, шарт бувад, ки зан муфлиси ҳақиқй бошад ва ҳеҷ мулку асбоб надорад ва ранҷкашу сахтидида бувад. Риояти ин шарт аз лавозим аст, ки зан бад-ин восита мутеъ ва мунқод бу-вад ва ба ҳар чӣ аз мард расад дар инфоқу[250] имсок[251], шокир ва розӣ бошад ва дил бар шавҳар баста бувад ва мушфиқу[252] меҳрубон[253] бошад, чи аз ҳабсу қайди масоиб раста бувад ва ба неъмату лаззат расида, ба хилофи он ки неъмату ҳаловат ёфта бувад. Агар баъд аз тазаввуҷ тараққй бинад, шокир бошад ва агар таназзул насипосу забоновар гардад.

Дигар, шарт аст, ки зан пештар аз булуғ биталабад, ё дар ҳадди булуғ расида бувад, ки он ба салоҳу садод ақраб бувад. Хосса бо касе, ки ғараз аз тазаввуҷ таҳорату иффат ва сиёнати дин дорад; чи духтар[254] чашмбаста[255] бувад ва ба неку бад нора-сида ва он сабаби ҳаё ва дилгармии тарафайн ва боиси мазиди муҳаббат ва иффат мегардад ва адами фаҳшу забоноварии зан; чи агар зан болиға бошад ва аз муддати он соле, ё*~ солҳо*" гу-зашта бувад, бом [ва дар] давида ва зану мард дида ва парда дарида бошаду басо ҳикояти заношӯӣ шуиида ва бисёр ҳован ва ҳоваиҳо суда ва басе шабҳо дар канори занон, ё афтол наздик ба ҳулм осуда. Набинӣ ва* надонӣ,* ки қувои шаҳавӣ дар мар-дон яке аз даҳ ҷузв[256] аст, чун ду амрад[257] бо марде ва амраде дар як ҷое бихуспанд,[258] илло мо-исамуллаҳ фитнаю фасод то ба ку-ҷо анҷомад?! Пас, дар ҷое, ки зане ва духтаре, ё ду духтар хам-лиҳоф бошанд, бо он ки қуввати шаҳват ба камол доранд, кор ба куҷо кашад?!

[Рубоӣ] Дндам ду ҷалаб, ки бод мепаймуданд, Аз зарбати к. . . шаб ҳама шаб нағнуданд.

245 – 246 АБ – моли мерос _ „.

247-Н248 АБ – ҳакқ-ут-тарбият бар ӯ

249 Б – ҶО
250 – 251 Б – и.мсоку иифок
252 – 253 Б – мехрубону мушфик,
254 – 255 Б – чашми духтар баста 256 Б – чузъ 257-7258 АБ – мард яке амрад дар якчо .хуспапд
249
В-ин нодиратар, ки ҳар ду ҳован буданд, Бе даста чигуна зафарон месуданд?!

Балки дар аксар маорик ва маҷолис модарон худ боис ва муҳаррики ин фасод мешаванд, ки «ҳон*" фалона. бархез ва дар миённ мо манишин, ки бешарм шавӣ ва дар канори фалона ан-бозу амсоли худ биёсой.» Ва ин ду ин маъниро аз худой бихо-ҳанд ва шаб ҳама шаб лиҳоф биҷунбонанд ва ҳар ду пой сӯи ос-мон ва сармасти исёну хусрон, модарон дар маҷлис хандону шу-куфон.

Пас, аз музоваҷати ин чунин кадбону хеҷ салоху садод су-рат набандад, ғайр аз шӯхчашмию беҳаёӣ ва адами қаноат бо мард ва ба кӯча давидан.

Дигар, шарт аст, ки зан уммй ва бесавод бувад ва таламму-зи хатту иншо нокарда ва китоби «Лайлй ва Маҷнун» нохонда, ки агар зан аз аҳли қалам бувад, ҳикояти ишқу муҳаббат мехо-над ва ашъори он забт мекунад. Ва ин мӯҷиби тасаллут ва му-боҳот ва ифтихор бар мард мешавад, хосса, ки мард уммӣ бу-вад. Ва бошад ки соҳиби рақима ва рисола шавад ва ба толибо-ни хеш равона кунад ва биситонад. Ва албатта ҳикоёти номар-бут ва аҳодиси номазбут, ки дар [ҳаққи]' ҳуқуқи модарон баста-анд ва ифтиро карда, ҳифз мекунад, агар соҳиби фарзанд ша-вад, аз барои даъвии ноҳаққи худ, ки собиқан имо рафт, санад мегардонад. Ва надонад, ки ҳуқуқи абавайн маҳдуд аст ва ба чандин муқаддима машрут ва он ҳикоятҳою ривоятҳо ҳама аз ҳавои нафс хостааст. Ва аксари онро падарону модарон мисли у сохта ва пардохтаанд ва дидаанд. ки фарзандон[259] ба воситаи бадии онҳо[260] ба ҳоли онҳо намепардозанд, аҳодиси мавзӯъа иф-тиро кардаанд ва ҳикоёти козиба иншо карда. Ва бино бар зо-ҳири нусуси қотеъа ниҳода. фарзандонро кофир

гардонанд ва худро муртадд гардонида ва* ҳар нафасе гӯянд:

[Байт] Ҷаннат, ки ризои модарон аст, Зери кафи пои модарон аст.

Надонанд, ки ҷаннат агар бувад, дар ризои модаре мисли Марям+ [разияллоҳу анҳо], бувад. Ва ризвон агар ҳосил шавад, дар қадами бибие, ҳамчу Робиа,+ [раҳматуллоҳи алайҳо][261], на он ки писар ба раққоси супораду духтар ба қаҳбатӣ ва боз му-таваққеи эҳсон бувад, ки «ва би-л-волидайни эҳсонан+».

Дигар, шарт аст, ки ҷамоли зоҳири ӯ аз уюб холӣ бувад ва ихтиёри камоли ҷамол накунад, ки ихтиёре абас бошад.[262] Ва бар тавассути ҳусн иқтисор фармояд, чи камоли ҷамол мустав-ҷиби ҳазор офат аст, аднои такаббуру тафаввуқ бошад ва бар мард фахр орад ва аъзами таваҷҷӯҳи мардум бувад ба дидану бурдани у, магар ки исмати қавӣ муҳофизат кунад. Балки худто-либ бувад, ки мардон чамолӣ ӯро бубинанд. Ва иртикоби абас он ки ниҳояти ҷамоли зан то як сол бошад ва баъд аз он ки фар-

25£^бо Б – ба воситаи бадии онҳо фарзандон

[261] Б – раҳматуллоҳи таоло

[262] АБ – карда бувад 250

занд орад, он ҷамол ба зиён равад, ба воситаи он ки дар қурби ниҳол навбоваи бех ҷаст, обкаш бошад ва аслро хазон гардо-над. Ва дар ин ҳол эҳтиёҷ ба ғозаю машшота афтад. [Ва] агар сурате аз панбаю гил бисозию мулаббасу музайян гардони ва ба рангубӯ биёроӣ. дилрабо[263] шавад.

Пас, агар зан бе ҷамол бувад, худро худ биёрояд ва зебо

шавад:

[Фард]"

Машав мағрури ҳусни моҳрӯён, Ба зулфи дилкашу рӯи нигорин. К-аз инон гирадат дил соли дигар, Чунон, к-имсол аз хубони порин.

Он дӯсти [ман] гуфт: «Турфа тақрире[264] додӣ,[265] ки модар-шӯю модарзан ҳарду ба як либос баромаданд ва ин

хилофи мӯъ-тақиди мардум аст, ки мегӯянд: «Модарзан ба домод меҳрубон аст ва баъзе ба иттифоқи модаршӯ низ муттафиқанд». – Гуфтам: «Бинои ин ҳама* муқаддимот бар аксару ағлаб аст ва дар олами кавну фасод аз шарру[266] хайр[267] гузир набувад,[268] илло он ки шарр ғолибтар бошад. Вагарна дар миёни мардон мардон бо-шанд, ки дар хиссату хасорат аз занон бадтар бошанд ва занон ҳастанд, ки ба иффату таҳорат аз мардон беҳтар.

Пас, агар модарзану модаршӯ аз онҳоанд, ки шавҳар до-ранду соҳиби амлоку[269] асбоб[270] ва авлод, аз онҳо ҳеҷ макрухе ба нисбати домод оид намешавад, магар рафоҳияту атуфат. [Ва] агар ба ҷуз ин бошанд, ыестанд, магар балои дамону аждаҳои кушодадаҳон. Ва масдари ҳама офоту оҳоти арбоби тазвиҷ ин ду бошанд, зероки савъати ахлоқи онҳо мизоҷи мувофақати зано-шӯиро ботил мегардонад ва иғвою васвасаи эшон ба талоқу фи-роқ ва хонавайронӣ мерасонад. Ва ба шумии онҳо занони бечора бадном гаштаанд ва дар забони хосу омм афтода. Савоб он аст, ки бутуни кутуб аз бадии инон пур бошад. Лекин ба иллати ада-ми вуқуф ба муқаддимае, ки собиқан ишора кардем, мардон гу-мон кардаанд, [ки] ин бадиҳо[271] ҳама[272] аз зан аст, на модаршую модарзан, ҷузъиёти хасорат ва ҳамоқати ин ду на бад-он поя аст, ки ба дафтарҳо ҷамъ карда ояд, ё дар маърази тақриру таҳ-рир дарояд «ман лам язуқ лам-ядрӣ.+» Аз ин ҷиҳат аст, ки ҷу-ҳало бад-ин тамҳидот хосса касоне, ки зан надорад, ё доранд ва модар надоранд, ё модарзан надоранд, ё инҳо дар иёл надоранд, эътирозоти ракику номуваҷҷаҳ бо ғайр расонад. Ва гӯянд: «Фа-лон забуни зан аст ва маҳкуми модарзан ва ба модари худ осию

263 5 – дилбаре,'

2б< – »265 Б – тақрир овардй

2661-1267 ДБ – хайру шар/р/

268 Б – набошад

266-670 Б – асбобу амлок

271Ҷ272 АБ – ҳама бадиҳо

оққ аст: охир. зан чи қадр дошта, ки ӯро назананд ва ё наку-шанд ва ё ба тарку талоқаш нагӯянд?!»

Инон надонанд, ки зан низ мисли эшон нафсе дорад ва худ-ро адили мард мепидорад. Ва он заъфу забунӣ бад-ӯ[273] ба сабаби авориз афтода.

Ва ҳадди зарбу шатм ва қатлу талокро шореъ мизоне ниҳо-да; – ё модарзанро натавон зад ва ба иғвои ноҳаққ модаршӯй занро натавон ранҷонид. Ва дар ин боб ақоқею шиқоқе мутасав-вир нест. Ва басо аз ин арбоби эътироз чун дар ин маҳлақа[274] дарафтанд, хусронкортар [аз ҳама] ва забунтар берун оянд.

Яке уқало «холат-ут-тасвид+» масале некӯ ёдам дод ва гуфт: «Ҳоли асҳоби тазвиҷ нек шабоҳат дорад ба аҳволи мавто ва аҳ-ли кубур. Ва ҳоли домод нек монанда аст ба майит ва ҷаноза. [Ва]" ғояти тафовуту тафозул ин ки дар он ҷо ба ҷазаъ ва фа-заъ мурдаро мебаранд ва дар пардаи қабр менишинонанд ва дар ин ҷо ба дафу ной дар лаҳади зан меандозанд, овозаи ҳой – ҳуи мутрибон садои «ал-қабру равзатуин мин риёз-ил-ҷаннати ав ҳуфратун мин ҳуфрати-н-найрони».+ ба гӯши хуш мерасонад. Тараддуд ва саъи авлиёи зан ва талқини эшон ба ҳайру шарр, сурати суволи Мункар+ ва Накир+ дорад. Омадушуди[275] дӯстон ва таҳнияти эшон баъд аз он ду-се рӯзе ранги авлоди майит до-рад, ки бар сари қабр барои фотиҳа тараддуд оранд. Ва баъд аз он ҳама ба таркаш бигӯянд. Онгоҳ домод донад ва ҷони ӯ ва майит донад. Ва аъмолу имони ӯ кас пай набарад, ки чӣ ҳол доранд, илло аҳли мушоҳада, ки кашфи кубур карда бошанд. Филҷумла аз атвору авзоашон[276] огоҳӣ ёбанд.

Алҳаққ, масале иекӯ зад ва ҷавоҳири обдори маонӣ муддат-улумр кадхудоиро аз хайру шарр, ба тамомӣ суфт ва гуфт:

Ва чун офоти никоҳ ва шароити он бидонистӣ, агар ба тақо-зои тақдир мутааҳҳил шавӣ, одоби онро баҷо[277] оварӣ. то ба фа-воиди он бархӯрдорӣ ёбй.

Бидон, ки ғараз аз тазаввуҷ таволуду таносул аст ва бояд ки ғарази аслӣ ин бувад. Ва ин нийят кунад. ки

бандае зиёда ба ву-ҷуд ояд, то мартабаи изҳору офаринишро имдодею муованате пайдо ояд ва ба ибодати холиқу муованати халқ пардозад. [Ва]" бад-ин нийят ба он чи дар муддати никоҳ аз, таабу[278] ранҷ[279]. ки бинад, муздею аҷре дар девони амалаш мусбат гардад. Ва тано-кӯҳу тазаввуҷ сабаби бақои бани навъ аст. Ва бақои навъ бе ҳаёт сурат набандад ва ҳаёт бе вуҷуди[280] луқмаю тӯъма [ба даст наёяд], то ибодату иморат ба зуҳур ояд. Ва ибодату иморат ҳам боз бастааст ба бақои бани навъи [инсон]. Ва ибоҳати мунокаҳаг барои ин маънӣ аст. на барои шаҳватронӣ.

[273] АБ – бо ӯ

[274] АБ – мӯҳлик

275 Б – омадурафт

[276] А – авзои эшон

[277] АБ – ба чой 27С-.279 Б – ранҷу тааб [280] АБ – воситаи

252

Балки хилқати шаҳват низ барои ин аст, ки то муваккалу мутақозӣ бошад ва халқро бар музовачат таҳрису тарғиб намо-яд, то соликони роҳи дин дар вуҷуд оянду ибодати ҷаҳондори таоло ва тақаддус намоянд. Вагарна ба таъмири ҷаҳон машғул шаванд, ки дигаре ояду ибодат кунад. Ва ҳарчанд одамӣ беш мешавад, бандагони ҳазрати рабубияти бештар мегардад. Ва ин аст маънии касру авлоди кам, ки «никоҳ кунед ва бисёр шавед, ки ман дар қиёмат ба шумо мубоҳот кунам бо уммами собиқа, то бо кӯдаки ҷанин низ ифтихор кунам».

Пас, савоби касе, ки саъй кунад, то банда барафзояд, ки дар роҳи бандагӣ дарояд, бузург бошад. Барои ин аст. ки ҳаққи падар бузург аст ва ҳаққи устод бузургтар. чи падар сабаби ву-чуд аст ва устод сабаби ҳидояти роҳи дин. [Ва]" лиҳозо гурӯҳе аз уламо гуфтаанд: «Никоҳ фозилтар аст аз он ки ба навофили ибодат пардозанд. Пас, никоҳ кардан аз ҷумлаи роҳи дин бо-шад. Фазли танокӯҳ ба воситаи фавоиди ӯст; – яке фавоиди ни-коҳ фарзанд аст, вучуди ӯ мунтаҷи чаҳор самара бошад:

Яке он ки саъй карда бувад дар [роҳи]" он чи маҳбуби

ҳаққ аст аз вуҷуду бақои насл. Масалан, ҳочаи замини солеҳи заръ[281] бо бандаи хеш диҳад, олоту адавоти зироат аз тухму чуфти гов ба[282] вай таслим кунад ва муваккал гузорад, ки вайро ба киш-тукор орад. Пас, агар ин ғулом тухм зоеъ кунад ва муваккалро ба ҳила аз худ боз кунад, лобудд муставҷиби мақту сахати мав-ло гардад. Ва ҷаҳондори таоло ва тақаддус,ки олати мубоша-рат ва раҳим биёфарид ва тухми фарзанд дар пушти мардон ва синаи занон биниҳод ;ва шаҳватро бар эшон муваккал гардонид, ҳар оқиле медонад, ки мақсуд аз ин чист.

Дигар, он ки ба сабаби никоҳ саъй кардааст дар мутобаати он сарвар, салаллаҳ алайҳа ва саллам, то уммати вай бисёр ша-вад. Аз ин ҷиҳат гуфтаанд, ки «зани зишти зоянда беҳтар аст аз ҳубрӯи ақим.»

Дигар, он ки ба воситаи никоҳ дуои фарзаид ба ҳосил ояд. Ва аз ҷумлаи боқиёти солеҳот яке фарзанд аст, ки савоби он аз падар мунқатеъ нашавад, яъне худ бимирад, ба иллати салоҳи фарзанд тоату ибодаташ намирад. Дигар. ба воситаи фарзанд, дар зумраи содиқину собирин дохил гардад. Агар фарзанд пеши падар бимирад, ки дар ранҷи мусибати он сабр орад – ва фарзанд шафеи ӯ бошад.

Дигар, аз фавоиди тазаввуҷ таҳассуни дин аст, чи ҳар ки ни-коҳ кард, як нимаи дини хеш дар ҳисор кард.[283] Ва он ки никоҳ накард, ғолиб он бувад, ки чашм аз назару дил аз васваса нигаҳ натавонад дошт.

Дигар, он ки муонасат ёбад ба дидори занон ва роҳате ба дил ҳосил шавад ва қувои нафсонӣ ва табииро мададе аз хориҷ расида бувад ба сабаби муҷоласат ва мизоҷ бо эшон; чи муво-забат бар тоату ибодат малолат оварад ва дилкӯфтаю заиф ша-

281 ДБ – ҳосили заръ

282 Б – бо

283 Б – намуд



вад аз ҷиҳати маводди унсурӣ. Ва ин роҳат он қувватро таҷдидку-над ва роҳату осоиш аз дил ба якбора бознагири, ки дил аз он нобино шавад. Оре, дил порае лаҳми

санавбарист, ки агар сахе-ҳу солим бувад ва аз ҳар чаҳор табъ ҳиссаи худ[284] бардорад, мустаидди илму кашф мешавад.[285] Пас, агар ӯ ранҷуру бемор бувад ва ҷазбу моддаи худ аз аслу мабдаъ натавонад [кард]", ку-ҷо мустаидди дарки маъкулот тавонад шуд?! Аз ин ҷиҳат он сарвар, салаллаҳ алайҳа ва саллам, ихтиёри ин ҳар"* се кард аз дунё: – тайиб – барои тақвияи димоғу дил, зан – барои осоишн тан, то қурратулайни салот ба ҳосил ояд. Ва зани порсоро қари-ни зикру шукр гардонид.

Дигар, фоидаи[286] тааҳҳул он аст, ки зан тимору тааҳҳуди хонаро мутасаддӣ бошад, ки агар мард бад-он машғул гардад, аз илму амал ва ибодат бозмонад ва бад-ин иллат зани нек ёвар бувад дар роҳи дин. Ва гуфтаанд: «Зани нек аз дунё нест, бал-ки аз охират аст», яъне туро фориғ дорад, то ба кори охиратӣ машғул шавӣ. Ва баъд аз имон ҳеҷ неъмат бузургтар аз зани шоиста нест:

[Зами хуби. фармонбари порсо, Кунад марди дарвешро подшо.]

Дигар, тазаввуҷ мукаффири сайиноти азима аст, чунки сабр бар ахлоқи занон ва кифояти муҳиммоти эшон ва забти онҳо дар роҳи рост ҷуз ба муҷоҳадате бузург тамом натавон кард. Ва ин аз афзали ибодот аст ва аз ҷумлаи гуноҳон гуноҳест, ки ҷуз ран-ҷи иёл таҳаммул кардани [он]"> каффораи он накунад.

Ва аммо одоби маош ба зшон: яке хӯи нек бо занон пеш ги-рифтан бувад. Ва маънии ин на он бувад, ки эшонро нараҷонад, балки бар муҳолоту носипосии эшон сабр кунад ва ранҷи эшон бикашад, чи занон аз заъфу аврат махлуқ гаштаанд, доруи заъ-фи эшон хомӯш будан аст ва мудовои аврати эшон хона бар он-ҳо зиндон кардаи.

Ва охирин сухане, ки он сарвар, салаллоҳ алайҳн ва саллам, назди вафот[287] мегуфт ба зери забон,[288] ин буд, ки «намозро ба . пой доред ва бо бандагони худ мудоро намоед ва занон, ки аси-ронанд дар дасти шумо, бо эшон зиндагонии некӯ кунед.» Ва он ҳазрат салаллоҳ алайҳи ва саллам хашму сафро аз занон эҳти-мол кардӣ ва гуфтӣ: «Хайрукум-хайрукум ли-аҳлиҳи ва ано хай-рукум ли-

аҳлӣ.+»

Дигар, мазоҳу бозӣ кунад бо эшон ва гирифтаю мукаддар набошад ва бо дарачаи ақли эшон ояд. Ва ҳеҷ кас бо аҳли худ чандон тибат накардӣ, ки он сарвар, салаллоҳ алайҳи еа саллам.

Ва мард бояд ки бо аҳли хеш чун кӯдаке бувад дар лаъб ва ба кахудои чун мардон бошад. В бояд ки хандон ба хона да-рояд ва хомӯш берун ояд. Ва ҳарчӣ ёбад, бихӯрад ва ҳар-

[284] АБ – худро

285 Б – шавад

286 Б – фавоиди

287-1288 д£ – восид шудан ба ҷивори раҳмати ҳакк ва курби қодири мут-лақ, ҷалла шонаҳу, ба зери забон гуфт

254

чӣ наёбад, напурсад. Ва мазоҳу бозӣ на бад-он поя, ки ҳайбат билкуллия барафтад ва дар ҳавову ҳаваси ботил ёр набошад, балки чун амре ба хилофи одат ва шариат бинад, сиёсат кунад, ки агар вогузорад, мусаххари эшон шавад.

Ва бояд ки ҳамеша мард муставлй бувад. «Қола, алайҳис-салом: таъасс абда-з-завҷати.+»

Бояд, ки зан бандаи мард бувад, на мард бандаи зан. Ва билҷумла дар занон заъфест, ки илоҷи он эҳтимол аст ва каҷие, ки илоҷи он сиёсат бувад.

Ва бояд ки мард чун табибе устод бувад, ки ҳар илоҷе дар-вақт нигоҳ медорад. Ва сабру эҳтимол бояд ки ғолиб бувад бар қаҳру истило. Ва гуфтаанд: «Зан чун устухони паҳлуй аст кужу каҷ. Агар хоҳй, ки рост кунӣ, бишиканад.»

Дигар, дар амри ғайрат эътидол маръӣ дорад ва дар таҷас-суси ботини ҳолҳо бисёр муболаға накунад ва бе сабабе гумо-ни бад накунад. Ва асли ғайрат он аст, ки роҳи чашми эшон бас-та гардонад. Ва гуфтаанд, ки «занонро ҷомаи неку накунед, ки орзӯи берун шуданашон ояд, ё ба бом баршудан». Аз Фотима+. разиаллоҳи анҳо пурсиданд, ки «занонро чӣ беҳтар?»

– Гуфт: Он ки ҳеҷ мард эшонро набинад ва эшон ҳеҷ

мард-ро набинанд». Ва бештар занонро офат аз маҷолиси занон ва назора [бар]" мардон мехезад. Ва билҷумла аз ҳар чӣ таваққӯъи ифсод бувад, манъ фармояд ва ҳама офатҳо марду занро аз чашм ояд [ва]" аз ба[289] кӯчаю бозор рафтан ва ба бому дар да-видан.[290]

Мард бояд, ки ин маониро осон нагирад, балки ҳатталимкон занро дар хона танҳо нагузорад ва яке аз маҳорими худро, ё маҳорими занро дидбон дорад, ки зан аз ӯ ҳазар дорад.

Ва бештар носозгории[291] занони маккор[292] бо модаршӯ аз ин ҷиҳат бошад ва*~ бо модаршӯ нанишинад*-, то хонаро хилват дорад ва фасод кунад.

Дигар, бо зан нафақот некӯ кунад ва танг фаро нагирад ва исроф низ накунад. Ва бидонад, ки нафақа бо иёл садака аст. Ва диноре, ки дар ғазо нафақа кунанд ва диноре, ки бад-он бан-даро озод намоянд ва диноре, ки ба мискине диҳанд ва диноре, ки ба иёл нафақа кунанд, савоби ин аз ҳама фозилтар бошад.

Ва мард бояд ки ҳеҷ таоми хуш танҳо нахӯрад ва агар хӯ-рад, пипҳон дорад. Ва таоме, ки нахохад пухту сохт пеши эшон тавсиф нафармояд. Ва дар ҳафта як бор аз ширинию ҳалеодаст набардорад. Ва чун меҳмон надорад, таом бо аҳли худ бихӯрад.

Ва асл он аст, ки он чӣ нафақа мекунад,[293] аз ҳалол ба даст оварад, ки ҳеҷ хиёнату ҷафо аз он беш набувад, ки эшонро ба ҳаром бипарварад.

28е-)290 ДБ – рафтан ба кӯчаю бозор ва давидан ба бому дар. [291] Б – норасокории

292 Б – маккора

293 Б – кунад



Дигар, илми зарурии эшон аз таҳорату хайз ва намоз таъ-лим мекунад. Ва агар наёмӯзад, зан бе дастуре берун равад ва биёмузад; лоақалл ин микдор биёмӯзад, ки чун пеш аз ғуруб ҳайз мунқатеъ шавад, намози пешин ва асрро қазо бояд кард. Ва чун пеш аз субҳ [ҳайз] мунқатеъ шавад.[294] намози шом ва хуфтанро қазо кунад.

Дигар, мурооти тасвия агар ду зан дорад, аз мавоҷиб аст дар шаб будан назди ҳар кадом ва ато фармудан ба ҳар кадом, на дар мухаббат ва мубошарат, ки он дар ихтиёри мард набувад.

Дигар, дар вақти нушузу адами итоат занро ба лутфу рифқ ба тоат хонд, вагарна дар чомахоб[295] пушт ба вай кунад. Ва агар не, се шаб аз вай ҷудо бошад,[296] ва агар не, онгоҳ бизанад па чандон ки узваш бишиканад. Ва агар дар кори дин тақсир ку-над, то як моҳ хашм гирад.

Дигар, ҳангоми мусохабату муонақат ва мубошарат набо-яд, ки мард чун сутуре бувад, балки пеш аз он ба мулоабату муломаса ва қубла дили вай[297] хуш гардонад[298] ва қабл аз шу-рӯъ сураи ихлос бихоиад назди ибтидо «бисмиллоҳи-л алий-ил--азим, аллоҳу акбару+» се бор бихонад ва баъд аз духул дар дили худ бигӯяд: «Оллаҳума хаббаио-аш-шайтона ми-мо разақ-тано.+» Ҳини инзол дар хотир гузорад: «Ал-ҳамдулиллоҳи-л-ла-зи ҷаъла мин-ал-мои башаран фа ҷаъалаҳу насабан ва сихран+» ва чун инзол шуд, сабр кунад, то зан низ инзол оварад.

Днгар, то тавонад талоқ накунад. ки худованди[299] иззу*- ис-ма* аз ҷумлаи мубоҳот талокро душман дорад. Ва билҷумла ранҷонидани ҳеҷ касе мубоҳ набувад, илло ба зарурате:

[Байт]

Маёзор мӯру маёзор кас, Раҳи растагорӣ ҳамин аст бас.

Ва чун ҳоҷат афтад ба талоқу фироқ,бояд ки аз яке беш надиҳад ва се талоқ ба якбора макрӯҳ аст. Ва дар холати ҳайз талоқ додан ҳаром бувад ва дар ҳолати покй, ки сӯҳбат карда бу-вад ҳам, ҳаром бошад, магар вақте, ки кор ба гуфтугӯ ва ҷидол ра-сида бувад ва вақоҳати зан аз ҳадд гузашта, мард бояд ки дар ин ҳол ҳам аз ҷой нарафта бувад. Ва ба хашму истихфоф талоқ надиҳад, балки ба талаттуф узре оварад. [Ва]" агар зан кабул накунад, ибром барад, он гоҳ ба талоқаш бигӯяд. Ва агар худ толиби фурқат бошад, аввалан ба ҳадъяе дили зан хуш кунад ва узре гӯяд, ки «ман ногузир аз ту ҷудоӣ металабам, бинобар маслаҳате», то зан сокин шавад. он гоҳ ифтироқ

ҷӯяд.

294 Б – шуд

295 Б – ҷомаи хоб

296 Б – монад

297 Б – занро

[298] Б – кунад

299 АБ – ХУДОИ

256

Ва мард бояд ки сири зан бо ҳеҷ кас нагӯяд. Ва зоҳир на-кунад. ки ба чӣ айбу иллат талоқ медиҳад?!

Якеро пурсиданд, ки «занро чаро талоқ медиҳй?» – Гуфт: «Сирри зани хеш ошкоро натавон кард.» Ва чун талоқ дод. гуф-тандаш, ки «чаро талоқ кардй?» – Гуфт: «Маро бо занони мар-дум чӣ кор, то ҳадиси вай кунам?!»

Ин мукаддимот, ки такдим рафт аз одоби маишати ҳақки зан аст бар мард.

Аммо ҳаққи мард бар зан азим аст, ки вай дар ҳақиқат бан-даи ӯст. Ва дар хабар аст, ки агар суҷуд ғайри ҳаққро, субҳона-ху*", раво будӣ, занонро раво будӣ, ки мардонро саҷда кунанд. Хулосаи ҳаққи мард бар зан он аст, ки дар хона нишинаду бе дастуре берун наёяд ва бар бому дар*" наравад ва бо ҳамсоягон ҳадису мухолатати бисёр накунад, магар ба қадри эҳтиёҷ; ва бе зарурат назди эшон нашавад ва аз шавҳари хеш ҷуз накӯӣ на-гӯяд ва уюби шавҳари худро[300] бипӯшад. Ва густохӣ, ки миёни эшон бувад дар муошарат ва мубошарат, ҳикоят накунад ва дар ҳама корҳо бар муроду шодии шавҳар ҳарис бошад,[301] на бар му-роди худ. Ва дар моли вай хиёнат раво надорад ва шафқат ни-гаҳ дорад ва чун дӯсти шавҳар дар бикӯбад, чунон ҷавоб нади-ҳад, ки вайро бишиносад ва аз ҷумла ошноёни шавҳар рӯи хеш пӯшида дорад. Ва аз шавҳар бад-он чӣ дораду орад, қаноат ку-над ва зиёда наталбад. Ва ҳаққи шавҳар аз [ҷамеи] хешовандон муқаддам дорад. Ва худро ҳамеша покиза нигоҳ дорад. чунон $_{ки}$зо2 сӯҳбату муошаратро шояд ва назди тақозои мард таъхир раво надорад. Ва ҳар хидмат, ки ба дасти хеш кунад ва таво-над кард, худ бикунад ва ба ғайр ҳавола накунад. Ва бо

шавҳар ба молу ҷамол фахр накунад. аз некие. ки дидааст, носипосӣ на-кунад ва нагӯяд, ки «ман аз ту чӣ дидам?!» Ва ҳар соате бе са-бабе талаби хариду фурӯхт ва талоқу фироқ нахоҳад. ки он сар-вар, салаллоҳи алайҳи ва саллам, фармуд: «Дар дӯзах нигарис-там, бештар занонро дидам.» – Гуфтам: «Чаро чунин аст?» – Гуфтанд: «Лаънати бисёр кунанд ва носипосии шавҳар бисёр оранд ва талоқ талабанд, ба сабаби ин дар дӯзаҳ муаззаб гаштаанд.»

«Ҳозо охиру мо аврадноҳу ва вакафноҳу би-иродиҳи ал-ҳамду ил-л-лоҳи-л-лазӣ ҳадоно лиҳозо ва мо кунно л-наҳтадӣ лавло ан ҳадайнооллоҳу+».

300 в – хеш

301 Б – бувад зог ДБ – чунончи

17-375 257

ДАР ТАҲҚИҚИ ҶАРАЁНИ ҚАЗОВУ ҚАДАР ВА ВУҚӮЪИ

ОН ЧИ ВОҚЕЪ ШУДАНИСТ ВА САБАБИ ТАЪХИРИ

ИҶОБАТИ ДУОҲО ВА БЕНАФЪИИ

КАСБҲО ВА ТАРАДДУДҲО

[Пӯшида намонад, ки муҳаррири сутурро дар авосити синни шубоб ба воситаи эҳрози завоид, ки маншаи тафохур ва мубоҳоти абнои ҷинс аст, доияи тағаллуб ва тафаввуқ дар димоғ мутамак-кин шуда ҳеҷ касеро ба ҳеҷ поя ва мансабе лоиқ надониста, ғайри худро намедидам. Ва ҳол он ки ба сабаби касоди бозори дониш ҳеҷ кас маро ба ҳеҷ поя намедид ва ба ҳеҷ мартаба сазовор намедо-нист. Монанди одами ваҳшӣ дар ҷазираи бӯзинагон ғариб афтода будам ва ҳавасу орзӯ, ки дар охири ҳар ҳунар ниҳода, аз он му-таваққеи дастгоҳи бузурге будам. худ ба худ фурӯ нишаст. Ва дар саъйҳои мардум, ки барои эҳрози ҷоҳ ва мукнат менамуданд, та-аммуқ ва тафаҳҳус мекардам, он чӣ меҷустанд, намеёфтанд ва он ки наметалабид, мерасид. Пас, ман низ аз саъю тараддуд даст бар-дошта, ба он чӣ ҳаволаи ман шуда буд аз пешгоҳи қазову қадар, ба он қонеъ омадам. Ва аз барои он ки дйгарбора нафси аммора маро ба саъю кӯшиши бефоида

дарнаёрад, муқаддиме дар ҷараё-ни қазо ва рафтани ҳукми илоҳй дар бораи бандагон ба хотири тамҳид ниҳодам ва дар сатр кашидам, хува ҳозо].

Дар ҳадис ворид аст, ки «ҷаффа-ал-қаламу би мо ҳува кои-нун,»+ яъне он чи дар сафҳаи офоқ аз хайру шарр ва нафъу зарар накши такаввун пазируфта, қалами тақдир бар ҳамон рафта. Ва дар зимни ҳар кадом маслаҳатхо ва ҳикматҳо мундариҷ бошад, ки ақли мо аз дарёфти он камоҳӣ оҷиз бошад. Ва агар илме ба мо диҳанд, ҳам дар ҳақиқат ҷузви баъзе ҷузъиёт бошад, на дар кулли-ёт. Ва ҳар чӣ дар арсаи коинот ранги зуҳур ва сурати буруз гирад, ҳама бар вафқи ҳикмату маслаҳати куллист, ки сари мӯе тахал-луфро бар он маҷоли татарруқ набувад ва тақаддуму тааххур аз вақти вуқӯъи худ намеёбад. Ва саъю тараддуди халқ барои касби манофеъ ва дафъи мазорр гоҳо бар он мувофиқ меафтад, то гӯянд: «Фалон бемор ба сабаби шурби фалон даво ба сиҳҳат расид, ё фалон муфлис ба воситаи музовала[1] [ва мордараи] фа-лон дуо ғанӣ гашт, ё фалон пешавар ба иллати мубошарати фал-он касб ба давлат расид. «[Масалан, гӯянд: «Фалонро ба нисобу тасхири даавот мутеъ ва мунқод гардонид, чун подшоҳу вазир

[1] АБ – муҷодала 25&

ба давлат расид.»] Ва гоҳо таваҷҷӯҳу кӯшиши мардум бар он му-холиф ояд, то гӯянд: «Фалон мариз ба иллати шурби[2] нӯшдору ҳалок шуд. Ва фалон фақир ба сабаби мубодарати даавот де-вона гардид. Ва фалон ғанӣ ба воситаи зарару зиёни фалоп (касб, ё фалон] ҷинси матоъ мутазаррир шуда, гадо шуд.»[3]

Пас, агар саъю тараддуди [халк] мувофиқи тақдир ояд, бе-мор аз даво сиҳҳат ёбад ва муфтақир[4] аз дуо давлат [ва ғанӣ аз касб неъмат]. Ва илло тарёқ захр гардад ва раҳмат қаҳр: I

[Рубой] Такдир чу собит аст, таълим чӣ суд? Ҷуз бандагиву ризову таслим чӣ суд? Пайваста зи бими окибат месӯзй, Ин кор чу буданист, аз бим чӣ суд?

Ва бандагонро пеши фармони қазову қадар ҷуз ризо ва

тас-лиму* таваккал ва тафвиз чора набувад. Ва назди зуҳурӣ ҳо-диса ва вуқӯи балво ҳеҷ ҷазаъу фазаъ суд надиҳад ва он чӣ шу-данист ва буданӣ, ба саъю тадбир пешу пас наравад. Ва он чи набуданист ва ношуданӣ, ба макру ҳиял буд нашавад:

[Рубоӣ]

Ҳар дил, ки зи ҳукми рафта фарсуда шавад, Афсӯс, ки фарсудаи беҳуда шавад. Зероки ҳар он чи буданӣ хохад буд, Гар ҷаҳд кунӣ в-ар накунӣ, буда шавад.

Масалан, агар тақдир ин иқтизо кунад, ки* Зайд дар ҷаҳон муфлис зияд, аз касбу ҳирфа дар наёбад ва агар ёбад, напояд. Ва агар қазо ин тақозо кунад, ки Амр ғанӣ бошад, ба итлофу исроф фақир нашавад ва агар шавад, боз зар ёбад.[5] Ва агар му-қаддар бувад, ки аввал фақир ва охир ғанӣ ё билъакс, ба та-раддуду саъй аввалро ба охир натавон бурд ва охирро ба ав-вал. Хандаи рӯзи якшанбе бо гиряи рӯзи душанбе чунон мувак-қат ва мусаббат бувад, ки ҳеҷ кадом ба ҷои они дигар наниши-над:

[Назм]

Солҳо андешаҳо пухтем, к-аз даври сипехр, Корҳо, ё инчунин, ё ончунон, хоҳад шудан. £ дар ин иқлим ганҷу молу зар хоҳем ёфт, Е дар он иқлим ҳукми мо равон хоҳад шудан. Он чи мо гуфтем, зоҳир шуд хилофаш дар назар, Ҳарчи хоҳад ҳокими мутлақ, ҳамон хоҳад шудап. Пас, тараддуду таваҷҷӯҳ дар касби манофеъ ва Дафъи ма-зорр ҳеҷ фоида надиҳад, илло таабу ранҷи накд, ки агар он мат-

[2] АБ – хӯрдани

[3] АБ – гашт

[4] АБ – факир

[5] АБ – дарёбад



лаб ноШуданист, дар факди он ранҷе накд аст.[6] барои дарёфти «он тараддуд[7] кардан[8], ранҷе дигар [бошад]. Ва агар шуданист, кулфате абас ихтиёр кардааст,[9] зероки он шуданӣ аз ғайри та-лаб шуданист ва хоҳӣ нахоҳй мешавад:

Хушкӣ наравад зи хоку ваҳшат аз бод, 06 асту тарй,

оташу барқи бедод. Номуси зуҳур сахт домангир аст, Бар гардани ҳаркӣ ҳарчӣ афтод, афтод.

Агар гӯй: «Найли маром ва таҳсили ком мавқуфи талабу тараддуд аст ва ризқ аз осмон наборад, то деҳқон накорад ва на-бардорад ва луқма ба даҳон наёяд, то даст панҷа накушояд ва ҳаракат наёрад:

Ризқ ҳарчанд бегумон бирасад, Шарти ақл аст чустан аз дарҳо. Гарчӣ кас бе аҷал намемирад, Ту марав дар даҳони аждарҳо.»

– Гӯем: «Ҳусули чаҳор рукни [маош], ки қавому бақои ба-дан вобаста бар он аст, мавқуф аст ба касбу тараддуд. Ва то таҳсили он саъю[10] таваҷҷӯҳ[11] [намудан] аз аъзами ҳукми масо-леҳи тамаддун ва таовун аст манофеи абнои ҷинсро; ки агар ка-се бад-он ҳам коҳилй ва эҳмол раво дорад, дар мазҳаби мурув-ват ва футувват маъхуз бувад ва дар забони омма маҷрӯҳу мақ-дӯҳ. Чи ҳар шахс аз ашхоси бани навъи инсонро чора набувад аз маскане, ки бад-он ҳирзи молу ҷон кунад ва либосе, ки худ-ро аз осеби ҳару бард эмин дорад ва ноне,[12] ки қивоми бадан бад-он рост истад ва зане, ки бад-он[13] осоишу оромиш кунад[14] ва фарзанд орад бақои навъро. Ва ҳамчунон ки бе имтизоҷи ча-ҳор табъ таркиби инсонӣ сурат нагирад, бе вуҷуди ин чаҳор рукн ҳам бақо наёбад ва таайюш натавонад кард. Ва гуи ҳар кадом аз ин рукн обишхӯри яке аз табоеи арбаа аст, ки моддаи асли таркиб аст. Ва бо вуҷуди касбу саъй баъзе ашхос бошанд, ки ба баъзе аз ин аркон қудрат ёбанд ва бо баъзе не. Масалан, баъзе маскан доранду[15] зан надоранд,[16] ё билъакс, ё нон ёбанду либос на ва қазо ҳукм ба ифлоси эшон карда бувад.

Аммо сухан дар завоид аст,[17] ки [баъзе] нафсҳо бувад, ки бад-ин чаҳор рукн қаноат накунад. Дар маскан боғу бӯстон ва хонаҳои зарнигор[18] хоҳад[19] ва дар никоҳ чаҳор зан хоҳад* ва

6 АБ – бувад '

7-8 АБ – саъй намудан "9 АБ – намудааст 10-111 А – таваччуҳу саъй

[12] АБ – таоме

13 АБ – бо у н АБ – ёбад 15 АБ – дорад
[18] АБ – надорад 17 АБ – бошад 1&-Ч9 АБ – зарандуд мехоҳад
260
ҳашт қумо ва дар либос ҳама ҷаворӣ ва хидамро зарринпӯш ме-хоҳад.* Ва дар нон[20] завоид металабад, ки аз пагоҳ то бегоҳ мат-бах ободон бошад.[21]

Ва баъд аз ҳусули аркони арбаа[22] агар завоид дар тақдири ӯ бувад, дар вақташ ба ҳусул меояд, ва илло не. Ғоят он ки чун қазо ба будани чизе иқтизо кунад, аввалан абвоби мадохили ӯ мафтӯҳ мешавад ва банда бар вафқи он ҳаракате ва тараддуде меорад. Масалан, агар аз ҷумлаи хукком бошад, ба аъмоли си-лоҳу северӣ [ва задану бастан] майле ва шуғле меафтад. Ва агар аз зумраи қузот, – саъй дар таҳсили фатво ва сиҷиллоту васои-иқ.[23] Ва агар аз ҷамоаи туҷҷор бувад, тараддуди сафар [бо онҳо} ва гумоштагии ағниё ва давидан ба раставу бозор воқеъ меша-вад, то ин шахс ба воситае баъд аз восита ва асбобе баъд аз асбоб ба ранги аз ин ҷамоа бармеояд ва аз ҷумлаи эшон меша-вад.

Ва агар тақдир ба нобудани он чиз тақозо дорад, ҳеҷ еаъю тараддуд аз ҷониби банда ба вуқӯъ[24] намеояд.[25] Ва агар ба кас-бу саъй ҳам шуғле орад, ба ҷое намерасад ва хоибу хосир бе-рун меояд.

«Мо лам-якун-оллоҳу ли-яътӣҳи лам-якун ли-яътия доъия-таҳу»,+ яъне агар ӯ таоло чизе аз хайру шарр дар ҳаққи банда тақдир карда бувад, аввалан давоми ӯро[26] медиҳад ва агар[27] не, давой ҳам не.[28] Агар хохад, ки ба хайре мулҳақ гардонад, авва-лан давоии хайр меояд ва агар ба шарр давоии шарр. Агар гуӣ: «Басо саъҳо дар хайр муфзй ба шарр мегардад ва басе та-раддуд дар шарр мунҷар ба хайр мешавад».

– Гуем: «Хайру шарре,, ки дар ақиби саъй афтад, албатта, хайр дар он аст, агарчӣ зар зохир шарр намояд. Масалан, агар ғанӣ дар ақиби саъй мутазарриру муфлис гардад, хайри ӯ дар он бошад. Ва агар* ғаввос дар баҳр, [ки иртикоби ҳалоки накд ме-кунад, агар] ба дурру

марворид расад, ба мавқеи хеш бувад».

Агар гӯӣ: «Бисёр касон ба даъвии аморат [ва хукумат] бар-мехезанд ва сар ба бод медиҳанд [ва хоибу хосир менишинанд]. Ва басе аз тоҷирон дар тиҷорат мешикананд ва гадо[29] меша-ванд. Ва ҳол он ки ҳар кадом ба давоии найли маром тараддуд меоранд ва ин доияро[30] ҳақҝ бо эшон додааст[31] ва дар касбу саъй андохтан».

– Гӯем: [«Давоӣ ду қисм бувад: ҳаққонӣ ва нафсонӣ. Вусул ба мақосид дар доияи ҳаққонӣ зарур бошад, на дар доияи наф-сонӣ]. Фарқ*- бувад миёни давоии ҳаққонӣ ва доияи нафсонӣ.* Давоии ҳаққонӣ он бувад, ки зот тақозо кунад, ё аз хориҷ сабаб-

I-----------------_------,--------,

[20] АБ – таом

[21] АБ – дорад

22 АБ – ин чаҳор рукн

23 АБ – руқаот

[2M5] АБ – зуҳур намерасад

26 АБ – онро

27-28 АБ – агар муқаддар накарда, надиҳад

29 АБ – зиёнзада

ЗО431 АБ – фоида за ҷониби ҳақҝ бо эшон будааст



ҳо ояд ва мардро ба ҳаракат орад бар хилофи табъ ва ба карҳ мубошири он амр шавад.

Ва давоии н*афс[32] аз муқтазиёти ҳирсу оз бошад ва ба шаҳ-вату шараҳ дар таҳсили маром саъй кунад.

Аломати ҳаққонӣ будани давой он бувад[33], ки шахс агар мустаидди давлату ғано бувад, чун қазо ва раёсат ва аморат, пеш аз вуқуи ои ба умуре. ки қивоми он давлат бад-он боз бас-тааст, ба худии худ шуғл мегирад ва дар таҳсили одоби он саъю таваҷҷуҳ меорад, бе он ки касе аз ӯ бозхост кунад. Масалан, бе он ки доияи дабирӣ дорад, шуғл ба имло ва иншо кунад. Ва бе он ки тахайюли қазо ва раёсат кунад,[34] таҳсили илми[35] фатовӣ ва маҳзароту* сукук кунад.* Е дар тиҷорат, бе он ки майл до-рад,[36] арбоби ғано ва давлат ба сабаби ақлу кифояташ азоими

умури тиҷоратиро ба ӯ марҷӯъ доранд [ва умури муомалотиро бад-ӯ муфавваз гардонанд], то муътамиди алайҳ шавад, ба кар-ҳу тавъ он пешаро ба гарданаш ҳамл кунанд. Рафта-рафта аз ин васоит кори ин шахс баногоҳ боло гирад ва ба маносиби олия тараққӣ кунад.

Ва аломати нафсонӣ будани давой аз он маълум шавад. ки мард ба таассубу тақлид мубошири таҳсили ин умур шавад ва худ аҳлийяти он кор надошта бошад. [Ва гӯяд: «Фалон аз муҷо-далати ин кор ба иқтидор расид, ман ҳам ба мубодарати он ба ҷоҳу эътибор бирасам. Пас.] агар ин саъи [ӯ] ба қазо тавофуқ дорад, мард ба неъмате ва давлате бирасад,лекин устувору по-дор набошад. ва илло хоибу хосир берун ояд. Ва он чи гуфтаанд, «агар нахостӣ дод, намедод[37] хост[38]», яъне чун хост диҳад ал-батта медиҳад. Ва талабу виҷдон тавъамон бошанд, тахаллуф ба сабаби ноаҳлийят бошад».

Пас, агар талабу хостро ба маънии истеъдод гирӣ, беҳтар бувад. балки худи истеъдод айни хост бувад. Ва аммо он ки би-нобар қазову қадар ниҳад ва дар таҳсили аркони арбааи мӯҳ-тоҷ илайҳо низ эҳмолу коҳилӣ кунад ва гӯяд: «Агар дар тақ-дири ман маскан аст, худ шавад ва агар зан аст, худ ояд ва агар нон, худ ба вақт* бирасад ва агар либос, худ таҳсил ша-вад» чунон ки дафъи ҳарру бард аз худ накунад ва худро ба гармову сармо диҳад. Ва гӯяд: «Агар қазо ба мурдани ман та-аллуқ нагирифта, намирам» – аблаҳу нодон касе бувад.[39] Чи та-массук ба асбобу васоит, то таҳсили кафофи маош. ки мавқуф ба хусули ин чаҳор рукн аст, аз аъзами ҳукми масолеҳи мада-нӣ ва манзилист ва ободии ҷаҳон мавқуф бар он аст. Ва [акса-ри] тибоъи халқ баъд аз хусули чаҳор рукн, низ мутамаккину сокин нашавад ва ҳамеша дар талаби роҳату[40] зиёдатӣ[41] бошад.

32 АБ – нафсонй

33 ДБ – хезад

34 АБ – намояд

[35] АБ – улуми

[36] АБ – орад

37^8 АБ – хост, намедод
[39] АБ – бошад
[40-]1[41] АБ – завоиду афзоитп
262

Ва камтар касе бад-ин чаҳор асл ихтисор кунад, аз аҳли фақру таҷрид. Ва завоид бе иртикоби таабу ранҷ ва машаққат ба ҳо-сил наояд. Ва боз баъд аз ҳусул дар маърази завол ва офот бо-шад. Масалан, раёсат ва ҳукумат бе азлу мусодира сурат набан-дад ва тиҷорату зироат бе ғарку ҳарқ мутахайил нагардад, чун-ки нӯшҳои дунё махлут ба нешҳост, то сабаби руҷӯъ ба ҳақҡ гардад; ки агар роҳат бе мазаллату накбат бувад, халқ дар гум-роҳии ғализ ва шадид афтанд[42] ва ҳар касе даъвии фиръавнӣ* ва намрудӣ* ба зуҳур расонанд.

Аз ин ҷиҳат ҳакими мутлақ. таоло ва тақаддус, давлату нак-батро[43] тавъаму [мутаоқиб ва] мутаволӣ овард, то назди шидда-ту меҳнат руҷӯъ ба мабдаъ оваранд [ва аз асли хеш ёд кунанд] ва назди фароғату амният шукру ризо пеш оранд[44] [ва ба ҳид-мати тамаддунӣ ва таовунӣ машғул гарданд.

Ва] давлатҳо, ки қивомаш ба давом ва суббот мустаҳкам афтад, ё аз вуфури шукру ризост, ё аз камолқ[45] шақоват ва ис-тидроҷ. Чун роҳату лаззат мулоими майлҳост[46], мувофиқи табъ-ҳо бувад ва накбату мазаллат мухолифи мизоҷҳост, фалоҷарам, мунофири майлҳо бошад. Аз ин ҷиҳат ҳокими маъзул ва қозии махдул ва тоҷири киштишикаста ва деҳқони хирман ба селоб-рафта дар муддати накбат сабр наёранд ва таъҷил мекунанд, ки боз ба ҷоддаи аввал оянд. Ва он алалфавр муяссар нашаеад ва сабру таслимро мехоҳад. Зероки набишта, масалан [агар] ин аст[47], ки яксола амру ҳукм ду сол маъзул бошад ва тоҷири ши-каста баъд аз фалон сол ба шарти тараддуд ва саъй [ва муло-зимати васоиту иқтисобот] ба давлате ва неъмате бирасад. ва замини харобшуда [аз селоб] ба чанд сол ободон гардад.

Пас, тараддуди ин ҷамоа дар тағири ин ҳукми ҳабоъ ман-шур афтад ва ин ҳукмро пешу пас набарад. Ва басо

бувад, ки навишта ин бошад. ки «ин накбат ба сабаби адами ризо ва куф-рон мухаллад гардад ва ҳеҷ фараҳу фараҷ даст надиҳад».

Ва бисёр аз мардумон бошанд, ки доим дар ранҷу машақ-қат ва фақру фоқа гузаронанд ва чашм ба маносиби олй доранд ва ба пешаҳои хасиса руҷӯъ накунанд. Ва ҳол он. ки уруҷ[48] ба муносиби олия ва тараққӣ ва мадориҷи аъмоли рафеъа тад-риҷӣ аст. Ва бе тайи маротиби паст ба пояи баланд натавон рафт. Чун касе, ки аз нардбон ба бом равад,[49] алалфавр аз за-мин ба боло наравад. Ҳамчунин касе, ки даъвии аморату ҳуку-мат дорад, бояд ки аввалан ба навкарии умаро ва ҳукком гар-дан ниҳад. Ва он ки раёсати миср хоҳад,[50] ибтидо ба раёсати[51] қуро ва қишлоқ тан дардиҳад.

*-----------------*1*

[42] АБ – ӯфтанд

[43] АБ – накбат, роҳату меҳнатро

[44] АБ – оваранд

[45] АБ – ғалабаи

[46] АБ – силиҳат

[4]7 АБ – бувад

[48] АБ – руҷӯъ

[49] АБ – барояд

[50] АБ – мехоҳад

[51] АБ – раисии

263

Пас. он ки[52] бе таҳийяи асбоб ва васоит орзӯи иззату иқтидор кунад ва бе касбу тараддуд доияи аморату вазорат орад, дар аҳлоқу атвораш бинанд.[63] Агар[1] нафси ӯ бад-он пешаи мушта-ҳота шабоҳате дорад ва ошной ва аз аҳли он бувад, он коҳилии ӯ аз камоли ҳиммати баланд бошад. Ва агар [ин_коҳил]_на аз аҳли он[54] бувад[55] ва ғайри[56] илму ҳунар[57] даъвии бузурги орад ва руҷӯъ ба умури хасиса, ки мисли ӯ мекунанд, накунад ва ни-шаста нон мехоҳад[58] ва хобида фароғат меҷӯяд. аблаҳу нодон ва коҳилу ҷоҳил бошад ва фалак бар фалокат [ва накобати] ӯ ҳукм карда.

Масалан, муддаии амoратро рои олӣ ва шуҷоату саховат ва расидан ба ғаври умур бояд. Ва муддаии вазоратро балоғату фа-соҳат ва ақли баланду тадбири саҳеҳ[11] ва нармию мулотафат. Ва муддаии раёсатро илму фиқҳ ва истеҳзори фунун.*

Мебинед, ки зимоми давлат ва иқтидор дар қабзаи нока-сон ва ноаҳлон афтода ва маснади қазо ва раёсат дар ӯҳдаи ҷуҳало ва бедиёнатон. Ва инон,[59] чунон ки бояд, риояти ҳоли ӯ намекунанд ва ҷоҳу манзилати ӯро намешиносанд. Фалоҷарам тан* ба хамул ва таътил медиҳад ва гардан ба хидмати дунон намениҳад ва мегӯяд:

[Байт]

Резаи резахӯри хеш наёрам хӯрдан, Бори анборкаши худ натавонам бардошт.

Ва[60] ӯро умедвор бояд буд, то шояд дари фатҳе- аз маҳабби файз бикушояд ва муҳаввили қазо дафтари вазифаи нокасонро дарпечад ва ҳаволаи бихрадон гардонад. Ва ӯ банохост ба ан-дак таваҷҷӯҳ [ё аз ҷои нишаста] ба матолиб ва маориби худ би-расад. [Ва аляқ он бувад. ки соҳиби ҳиммат матолиби худро аз тарку таҷрид ҷӯяд, чи ғараз аз тасаллут ба ҳафт иқлим фар-монравоӣ бувад дар абдон. Ва ин рафъи аташ накунад, дар ну-фус ҷорӣ нагардад, сукунат наёбад ва ин ба дасти кас набошад. Пас, агар ба тарку таҷрид кӯшад- метавонад, чунки ҳиммати ба-ланд дорад, то онгоҳ, ки «ҳалифату-л-лоҳи фи-л-арзайн» гардо-нида ва ҳукмаш дар ин вақт дар замину осмон нофизу ҷорӣ гар-дад. Ва ҳама акобиру салотини ҷаҳон дар ҳукму фармони ӯ раванд:

Ин кори давлат аст, нигар то киро расад.

„___________________1

[52] АБ – агар касе

53 ДБ – нигаранд

54Ц55 ДБ – хираду дониш бошад

[56] АБ – бевоситаи

57 АБ – фарҳанг

[58] АБ – металабад; I – II АБ – Ин кисмат баъди чордаҳ

чумла омадааст. [59] АБ – арбоби ҳиком

60 АБ – Пас

264 ■

Ва агар соҳиби ин ҳиммат умр ба таътил гузаронад ва ба тарку таҷрид накушад, сахт зиёнкор бувад дар дунё ва дар уқ-бо. Чунки худ мазҳари исми азизу ғолиб буда, ки ба утлат роҳи онро масдуд гардонида. Масалан, истеъдоди кутбӣ ва ғавсии тар-ку таҷрид барои мусаммо бояд, ки асароти он биттабъ ҳосил ояд, хоҳ маҳоҳ.

Масоили иттисофи бад-ин хисол музайян кардаро дар маъ. нии касб афтад.] Ва миқдори касбу саъй дар ҷалби манофеъ на он аст,[61] ки мард ҳама куво ва хавосси зоҳиру ботинро бад-он масруф гардонад ва аз пагоҳ то бегоҳ белу каланд бардорад ва ба раставу бозор равад, балки миқдораш[62] то он ҷо,[63] ки умр ба таътил нагузаронад ва ба яке аз умур, ки масолеҳи халқро му-фид аст,[64] қиём кунад, агарчӣ алалфавр мӯҳтоҷалайҳ набошад.

Чун ҷамъоварии кутуби балоғату иншо мар аҳли қаламро аз шуаро ва хаттотону дабирон ва забти қавоиди нуҷуму ҳанда-са ва ҳайат* мар ҳукамо ва аҳли танҷимро ва сохтагии асбоби силоҳ ва саворӣ мар аҳли сайфро, агарчӣ замона мустаидди тар-бияти ин ҷамоа набошад[65] ва мутафаққиди ҳоли ин косиб на-бувад, ин миқдор чунбишу саъй дохили касб бошад. Ва бувад ки гардиши замон ба тарбияти ӯ бархезад, ё он чи вай андӯх-тааст [баъд аз вай] дигаронро ба кор ояд.

Ҳорунаррашид+ [дар роҳе] аз пири музореъ пурсид, ки «чӣ мекорӣ?»

– Гуфт: «Гирдакон».

– Фармуд, ки «кай бар диҳад?»

– Гуфт: «Пас аз бист сол».

– Фармуд: «Ту марди пиру хириф шудаӣ, ба чӣ кор оядат. ки корию нахӯрй?»

– Гуфт: «Киштанд, хӯрдем, корем, [то] дигарон хӯранд».

Ҳазор дирам [инъом] дод.[66]

Пир гуфт:

«Мардум гирдакон коранд, пас аз солҳо бораш бардоранд, ман аз асари офтоби инояти амиралмӯъминин, алалфавр, бараш бардоштам».

Боз ҳазор дирамаш дод[67] [ва бигузашт.]

Фоидаи нақл мурооти ҳамон ҳикмати тамаддун ва таовун аст. Ва онон, ки меъёри касбу саъйро ба хусули нони накд ни-ҳанд ва ба пешаҳои олии матрук назар иаандозанд, мардумони данӣ ва разил бошанд.

Ва аз пешаҳо он чи дар ҷавҳари рӯҳ ва ақл бияфзояд, ра-феъулқадр аст ва он чи дар моддаи ҷисму таркиб афзояд, ха-сисулмиқдор. Аз ин ҷиҳат аст, ки укало ва соҳибони рӯҳи софӣ мустағнӣ аз ҳама халқ бошанд ва ба подшоҳон низ зиёда аз қадри зарур тамаллуқ ва таводур наоваранд ва ба модуни худ

■------------------------------,-------------------------------1

6' АБ – бувад

62-^3 ДБ – микдори касб он бувад

64 АБ – бошад

65 АБ – набувад

66 АБ – фармуд

67 АБ – фармуд



[мутлақ] сар фурӯд наёранд. Ва рӯзии халқ бо эшон бувад, на эшонро. Набинӣ, ки салотини оламро муҳимми ҷаҳондорӣ бе иноят ва ионати арбоби ақл ба кифоят нарасад.

Ва он ки бинои мулкдориро бар қавоиди ақлу тадбир нани-ҳад, аз мулку давлат бар нахӯрад ва аркони[68] давлатааш[69] низ аз он давлат бархӯрдорӣ наёбанд. Ва касбу тараддуди халқ, дар маънии киштан бошад ва умеди самар. [Ва] расидани самар мавқуфи иродаи хаққ аст. Агар салоҳи вақташ бувад, бидиҳад ва агар на, мавкуф дорад. «Ли қавлиҳи таъоло: «Ва ла-наблӯна-кум би шайъин мин-ал-хавфи ва-л-ҷӯъи ва наксун фи-л-анфуси ва-л-амволи ва-лавлоди (ва-с-самароти ва бишр-ас-собирина[+]»,

Ва аз ин ҷиҳат аст таъхири иҷобат дар дуоҳо, ки банда

аз ҷиҳати ҷаҳл дар авоқиби умур таъҷил дар матлаби худ мехо-ҳад. Ва ҳол он ки вусул бад-он матлаб ба зарари дину дунёи ӯ мунҷар мегардад. Фалоҷарам. ӯ, субҳонаҳу дар инҷоҳи ҳоҷа-ти ӯ таъхир меафканад ба муфоди «ва асо ан тӯҳиббӯ шайан ва ҳува хайрун лакум ва асо ан такраҳӯ шайан ва ҳува хайрун ла-кум.»+

Чи оқибати амрҳо назди у таолост ва салоҳи ҳоли банда. гон~ ва фасоди ӯро ӯ-субҳонаҳу медонад. Ва ҳар касеро фароху-ри ҳол чизе аз хайру шарр тақдир кардааст [дар дунё], то ба андозаи мақоми маълуми худ дар охират дар*- дунё* амале ва шуғле пеш орад ва пешу пас намонад ва наравад.

Масалан, ҳар касе аз биҳишту дӯзах ва курбу буъд мақо-ме дорад, тоату маъсият ба қадри он кунад. Чи дар ҳадис ворид аст, ки дар биҳишт ҳеҷ ҳуру кусур ва чamану гулзор нест, илло ки номи соҳиби он дар он навиштааст. Ва дар дузаҳ[70] ҳеҷ мору каждум ва ғулу занҷир на, илло ки номи соҳибаш дар он на-биштааст.[71]

Пас, Зайд дар дунё он қадар амали хайр кунад, ки ба би-ҳишти муқаррарии[72] худ бирасад, [яъне мавзеи муайян]. Агар зиёда амал орад, шарраш бигуморанд, то он амал ночиз шавад.

Ва Амр дар дунё аз[73] аъмоли шарр бад-он қадр кудрат ёбад, ки [ба дӯзахи муқарраршудаи худ бирасад, яъне маконе муайян], муставҷиби ҷаҳим гардад. Агар зиёда [ба шарр икдом] орад,[74] хайраш бигуморанд, то он амал ночиз шавад.

Дар амсол ворид аст, ки падарро асал бисёр аст, валекин писар гармидор аст, бинобар ин падар аз асал маъни писар ку-над, ки салоҳи ҳолаш дар он аст:

[Байт] Очиз бошад, ки дасти кудрат ёбад, Бархезаду дасти оҷизон бартобад.

Оре: «Ва лав басат-ал-лоҳу ар-ризқа ли-ибодиҳи лабағӯ фи--л-арзи»+:

)■-------------------------------------------------'

68 ДБ – аъёни

69 ДБ – ҳазрати

70 АБ – ҷаханнам
71 АБ – накш кардааст
72 АБ – мукарраршудаи
266
Сифла чу ҷоҳ ояду симу зараш, Силй бихоҳад ба зарурат сараш. Он нашунидӣ, ки Фалотун+ чӣ гуфт; «Мӯр ҳамон беҳ, ки набошад параш».

«Қола-л-лоҳу субоҳнаҳу фи-лисони ҳабибиҳи саллаллоҳу ал-айҳи ва саллам: Ва инна мин ибоди ал-мӯъминйна ли-ман ясъа-луни боба мин-ал-ибодати фа-акфиру анҳу лаилоядхулаҳу уҷ-бун фа-яфсудуҳу золика ва инна мин ибодӣ ал-мӯъминина ли. -ман ло яслиҳу имонаҳу илло ал-ғиноу ва лав афқартуҳу ли-аф-судуҳу золика ва инна мин ибодӣ ал-мӯъминӣна ло-яслиҳу имо-наҳу илло ал-факру ва лав ағнайтуҳу ла-афсудуҳу золика ва ин-на мин ибоди ал-муъминина ли-ман ло яслиҳу имонаҳу илло ас, -сиҳҳату ва лав асқатуҳу ли-афсудуҳу золика ва инна мин ибодӣ ал-мӯъминина ли-ман ло яслиҳу имонаҳу илло ас-суқму ва лав асҳаҳтуҳу ла-афсудуҳу золика.

Иннӣ удабирру мин ибодӣ би-илмӣ би-қулубиҳум иннӣ али-мун хабирун.+»

Ваҷҳи манъ аз [эъто ва] иҷобат ҳамон муҳаббати худован-ди [аст] бар банда ва муҳаббати мавло бар ғулом ва муҳаббати сонеъ бар маснуъ ва муҳаббати султон бар раият, ки то банда дар туғён ва фасод наафтад ва рӯй бо ғайр накунад ва ба ғайр машғул нашавад, ба муфоди «юҳиббуҳум ва юҳиббуннаҳу+».

Аҳли имон маҳбуби ҳаққанд ва чунон ки маҳбубро рашку ғайрат бувад,[75] ки нахоҳад муҳибб ба дигаре майл орад, инчу. нин муҳиббро бештар рашку ғайрат бошад, ки маҳбуб ба ғайр пардозад ва бар муроди дигаре равад.

Пас, агар султон дар мароми раият равад, ифсоди ҳоли эшонро хоста бувад, ҳеҷ кас итоати султон камоҳӣ накунад ва тааллулу[76] такосул[77] дар таколифи умури давлатӣ раво доранд ва ушру хироҷро ба девони истифо нарасонанд ва қазийя мунъакис гардад. Фалоҷарам, дар

авомиру навоҳй ва эъто манъ ихтиёр мар султонро бошад ва ба қадри маслаҳати ҳоли эшон қабзу баст фармояд, то назми тамаддун ва манзилӣ обод бувад. Аз ин ҷи-ҳат ҷаҳондори таоло гаа тақаддус назми ободии ҷаҳонро ба хайру шарр ва нафъу зарр ба қабзу баст ниҳод, то расми муованат ҷо-рӣ шавад ва халқ ба иллати эҳтиёҷ ба ҳамдигар мумидд ва муо-вин бошанд, то гадову фақир ва ғаниву амир бошанд, ки агар дуо аз фақир иҷобат шавад, [ё ғанӣ гардад,] хидмати[78] амир кас[79] накунад. Ва агар мариз[80] набувад,[81] табиб отил хезад. Ва агар ҳама аҳли ҳаққ бошанд ва аҳли охират, кори дунявӣ ба таъхиру таъвиқ равад.[82] -------<-------,

73 АБ – бо

[74] АБ – кунад

75 АБ – бошад

[76] АБ – халалу

77 АБ – таҳовун

7В-/79 ДБ – кас хидмати ағниё 8СН81 ДБ – ба дуо сиҳҳат ёбад, 82 АБ – афтод

267

Аз ин ҷиҳат ӯ-субҳонаҳу эътою манъ ва қабзу баст дар қаб-заи қазову қадар ниҳод, то он ҷо, ки доданист. бидиҳад ва он ҷо манъ карданист, манъ фармояд. Ва хостаҳо ва касбҳоро товеи иродаи худ гардонид. на тобеи иродаи халқ:

I

[Назм] Ҳар кӣ !бинй] муроду роҳати хеш Аз ҳама халқ бештар хохад. В-он муямсар шавад ба кӯшишу ранҷ, Ки казо бахшаду кадар хоҳад. Духтар амдар шикам писар нашавад, Меҳтареро, ки дил писар хоҳад.

Қозиулкузоти Бухоро Мавлавӣ Иноятуллоҳ, ҷомеи улуми маъқул ва манкул буд, мегуфт: «Ман дар бадви ҳол ҳини таҳ-сили камолот хотирам машғуф буд, ки дар зумраи арбоби фақ-ру таҷрид дароям ва бад-он табақа омадшуд мекардам. Ҳар вақте ки доияи талаб ва тараддуди ҳалқаи фуқаро аз замирам сар бармезад, воқеае меафтод, ки дар доираи умаро меафтодам, то килодаи қазо

ба гарданам андохтанд ва ба андак фурсате қозин аскар шудам ва ба адно тараддуде қозилқузот гаштам ва он саъю таваҷҷӯҳи ман ба ҷое нарасид».

[Ва ҳолӣ муҳаррири сутурро полҳанги қазо ба гардани ӯ андохта буданд, бо он ки умре аз тақлиди амал мӯҳтариз ва муҷ-' таниб будам ва аз марорати азлу меҳнати такопӯи дари султон меандешидам. Навбате дар авосити умр аз ҷиҳати гурез аз аш-ғоли дунявӣ ба нияти тарку таҷрид ва ёфтани муршиди комил бо рафиқе бар сари саҷҷода барои истхора нишастам. Субҳ ин байтам маснӯъ шуд ки:

[Назм] Пеш аз ману ту бар рухи ҷонҳо навиштаанд, Туғрои некбахтиву найли бадахтарӣ.

Бархостам, рафиқро гуфтам: «Ту бирав ва ба фалон инобат кун, ки ман маъзун нестам дар ин кор». Яъне муфоди ин байт мутобиқи ҳадиси кудсӣ ба назар аст. ки он сарвар салаллоҳу алайҳи ва салламро мақодири халқ пеш аз офариниши осмону арз ба ду ҳазор сол навишта шуда, ки заррае пасопеш наравад ва дар явмулҳисоб чун ҷаридаи аъмол ва арзоқу оҷол бад-он му-қобала кунанд, бе тахаллуф мутобик ояд.

Пас, таъвили байт назар ба муқтазои мақом он аст, ки мо туро аз саодату шақоват ва некбахтию бадбахтӣ мақоме муқар-рар кардаем. Туро нарасад. ки гӯй: «Ман ин кор кунам ва ин кор накунам, ё бад-ин роҳ наравам ва бо ин роҳ равам». Ба кадом ҷониб .ки туро ҳавола кардем, мулозими он бош ва бар он ҷодда мутараддид. Ман пеш аз ин воқеа ин байтро аз ҳеҷ кас нашу-нида будам ва ба ҳеҷ девон надида, то рӯзе ин байтро дар қа-соиди Саъдии Шерози+ ёфтам. Сатри муқаддимаи ин байт аст, ки:

268

Байт

Онро, ки тавқи мудбирӣ андар азал худоӣ Тақдир кард, чун накашад зилли мудбирӣ!?

Пас. рафтани ман дар сулуки тарку таҳрид ба таъвиқ афтод ва ба роҳе, ки абнои ҷинс такопӯ ва тараддуд доштанд, ман ҳам қадаме ба карҳ ниҳода ба надомат бармедоштам ва роҳи наҷот аз ҳама сӯ масдуд медидам ва

коҳи умед пур аз ғубору дуд. То дар марҳалаи панҷоҳум аз умр дигарбора аз кашмакашии алоиқ дилгир шуда, дар таҷассуси муршид ва пир афтодам. Дар ин навбат бе истихора ба яке аз машоихи аср дасти инобат до-дам. ки агар истихора кунам, мабод ки дасти радд бар синаи иродаам ояд. Ва дар ҷидд кӯшиш намуда,аз ҳалқ мунзавӣ гаш-там ва ба иҷозати шайх ба хилвати арбаин даромадам, ифтори шом ба ду-се хурмо ва саҳар ба ду-се луқма нон ва ду-се ҷуръа шир ва асал овардам. Баъд аз кашфи маротиби унсурӣ наздик буд, ки ба дараҷоти афлокам тараққӣ диҳанд, ҳам дар ин асно муршиди ман аз ҷаҳон бигузаштанд. ҳамчунон хому ғӯра аз хил-ват баромада ба ин иллати фасоди замон ба муршиди дигар на-расида ба хилват афтодам. Дидам, ки кор бар мароми ман нест ва корфармо дигар аст, худро беихтиёр ба панҷаи қазову қадар супурдам ва аз ихтиёри худ баромадам, то он ки ба иҷбор қило-даи қазои вилояте ба гарданам андохтанд, надонам то ба куҷо баранд ва ба кадом варта андозанд.]

Бале, чун қазо ин иқтизо дорад, ки шахс аз аҳли қалам вақ-те аз аҳли сайф шавад, ӯро аз ҳол ба ҳол мегардонанд, [ва аз мадраса ба маҳқама мекашанд], то дар охир бад-он табақа мул-ҳақ[83] шавад. Ва агар тақдир ин хоҳиш кунад. ки шахс аз аҳли сайф, вақте аз аҳли қалам бошад, ҳамчунин ӯро аз ҳол ба ҳол мегардонанд ва аз маҳкама ба мадраса мекашанд, то дар охир бад-он табақа лоҳиқ гардад. Бинобарин аз аҳли қалам он ки дар зумраи аҳли сайф шумурдаанд ба музовалаи улум соҳиби фунун нагардад ва ба тақвою тоат ва зӯҳду риёзат аз аҳли фақру таҷ-рид нашавад. Ва он(ро], ки аз аҳли сайф ба ҳисоби аҳли қалам адд кардаанд, ба бардоштани тиру туфанг соҳиби аламу чавгон на-шавад [ва ба либоси умаро ва сипоҳ соҳиби кибру нахват на-гардад, балки дарвеше бувад сулаймонсифат ва фақире султон-сурат], балки*- аз аъмоли сипоҳигарӣ гурезон бувад.*

Ва* билҷумла қоиди қазо доим ҷамъеро аз мадрасаву хона-қоҳ ба маҳкамаву майхона мекашад ва ҷамъеро[84] аз маҳкамаву майхона ба хонақову мадраса.

Пас, бандагон чун гӯй дар сарпанҷаи қазову қадар гардон[85] бошанд ва ба ҳар тараф, ки гардонанд, бигардонанд ва ҳеҷ ка-серо дар дафъи мазорру ҷалби манофеъ ихтиёре мустақил нест, магар дар умури ҷузвӣ. ------<-------

[83] АБ – лоҳиқ

[84] АБ – чамоатро

[85] АБ – саргардон



Масалан, дафъи зарари сармову гармо ба ҷомаву либос та-вонад [кард], ё ба оташ ва ҷалби манофеъ ба бардоштани лукма аз табақ ва мева аз дарахт тавонад [гирифт]. Фааммо дар уму-ри куллӣ ҳеҷ ихтиёр надорад гаа натавонад, чунон ки агар дар баҳр киштие ба вартаи ғарқ наздик ояд, ё қуттоуттариқ барои қатлу тороҷ иҳотаи корвон кунанд, ё дар дашт сармое шадид бувад. ки ба оташ рафъ нашавад. [Ҳар кй] мубошири ин балиёт [бувад], ҳар касе* дил бар ҳалок ниҳанд[86] ва аз тадбиру чора оҷиз бошанд,[87] магар ки қазо ҳукм ба махласи эшон[88] кунад. Киштӣ худ ба худ аз он варта биҷаҳад ва қуттоъро ба худии худ офате бирасад, ки бипароканд ва бираванд. *Е* ҷамоате би-расанд, ки асбоби хифзи бард ба камол доранд ва тадбири сармо-зада[гон] кунанд ва илло ҳама ғарқ шуда ва сард гашта ва куш-та шуда бошанд.

Ва ҳамчунин аст ҳоли маризин ва масҷунин, ки дар касби нафъ ва дафъи зар[89] оҷиз бошанд ва то қазо дафтари меҳнату накбати зшонро дарнапечад, аз он балия рӯи фарҳату сиҳҳат набинанд:

[Қитъа]

Агар муҳяввили ҳоли ҷаҳонаиён на қазост,
Чаро маҷории афъол бар хилофи ризост.
Ҳазор накш барорад замонаву набувад,
Яке чунон ки дар оинаи тасаввури мост.

Агар гӯӣ чун нафъу зарр ва хайру щарр дар қабзаи ихтиё-ри қазову қадар аст. тақдири сазову Ҷазо дар амали хайру шарр бефоида аст[90] ва таҳсили кому маром мавқуфи ҳаракату касб донистан бесамар, чи Зайд дар саодат ва

Амр дар шақоват маҷ-буранд ва Бишр дар накбату Холид дар неъмати мафтур. Саид натавонад, ки худро шақи гардонад ва шақиро нарасад, ки саид шавад, накбате натавонад худро ба давлате расонад ва давлат-еро нарасад, ки ба мазаллат печад:

[Фард] Ман хостаме, ку рӯи ман будӣ Мох, Лекин чӣ кунам, маро дар нест гуноҳ.

Қобили чизе, ки ман будам, ҳамонам [кардаанд].

Гуем, бандагонро агарчӣ дар найли саодату шақоват ихти-ёре билистиқлол нест, аммо ихтиёри чузвӣ ва касбӣ филҷумла ҳаст. Чунон ки агар оташе ба шаҳр афтад ва сармо дар дашт бошад, хушку тар бисузад ва ҳайвону инсон бар ҷой сард ша-ванд, ки ин оташу обро ба як мушт хоку як машк об натавон ни-шонд.

[86] АБ – ниҳад

[87] АБ – бошад

[88] АБ – ин чамоа

[89] АБ – зарар эо АБ – бошад

270

Ва аммо ҳарру барди ҷузвиро ба оташу либос аз худ дафъ[91] тавон кардан. Ва ҳамчунин, агарчи [дарёфти] саодату шакова-ти куллй ба дасти ихтиёри мо нест, аммо дар идроки саодату шақовати ҷузвӣ иқтидор дорем. Масалан, агар дар ҳалқаи аҳли тоат равем. самара*- ва* саодати дунявӣ ва ухравӣ ба[92] даст меояд аз қабили[93] савму салот ва адои ҷамоат ва самои хайру[94] зикр[95] ва дар забони халқ маҳмуд бошем. Ва агар дар доираи аҳли залолат оем, тарки намозу ҷамоат ва шунидани лағву фаҳш ва*[1]- бими шаҳнаву мӯҳтасиб* ва боз дар афвоҳи омма матъун ва мардуд шавем.

Ва дигар роҳи саодату шақовати ухравӣ, низ фароху кушо-дааст. Ва ҳар касе медонад, ки ин роҳ ба нозу наим меравад ва ин роҳ ба қаъри ҷаҳим. Ва ҳар касе ба ҳар кадом, ки биравад, ихтиёр дорад. Аммо расидан мақдураш набувад, агар расонанд, бирасад, вагарна дар роҳ фавт шавад. Он ки дар роҳи саодат дарояд, расида ва нарасида аз аҳли саодат аст ва он ки дар ҷод-даи шақоват дарояд,[96]

расидаву нарасида аз ахли шақоват. Ғо-ят он ки дар норасидан тафовут дар сазову ҷазо бошад.

Агар гӯй, ихтиёри роҳи савобу хато ҳам ба дасти мо нест ва моро аз ҷабри роҳ гурез не:

[Қитъа]

Гарам раҳ намой, расидам ба хайр. В-арам рад кунӣ, боз монам зи сайр. Ҷаҳонофарин гар на ёрӣ кунад, Кучо банда парҳезгорӣ кунад. Феълҳо чумла феъли ҳақ медон, Кофирӣ, гар наёварӣ имон. Феъли аз мо муқайяду мутлақ, Нест илло зи илму кудрати хак. Ихтиёри ту ихтиёри вай аст, Балки кори ту айни кори вай аст.[97]

Гӯем, нисбати ихтиёр бо банда дар идроки саодату шақоват [ва рафтан ба роҳи савобу хато] ҳамчу ҳаракат ва саъи он шахс аст, ки назди ҳарку ғарқ дасту пой мезанад. то магар маслаки наҷоте ёбад. Ва хомӯшу муаттал наменишинад ва ба ҳар тараф роҳи махлас ва ҷоддаи гурез меҷӯяд. [Инчунин агар шахс ба ро-ҳи савоб пӯязаи бошад, ки матлаб намушаххас бувад, агарчи дар роҳ мубошири меҳнату машаққат мешавад. Дар охир, агар ҳама ба матлабе иарасад, боре бе надомату кудурат бошад. Чи мумкин аст, ки он саъю ҷаҳди ҳариқу ғариқ муфзӣ ба саломату наҷот шавад ва ихтиёри кӯшишу саъи банда айни иродаи қазо-

91 АБ – рафъ

эг-таз АБ – тахсил карда бошем ба амали

9*-\Э5 АБ – зикру хайр

[96] АБ – равад

97 АБ – Се байтн охир баъди панч ҷумла омадааст.



ву қадар аст, гӯ хайр бош ё шарр]. Ва илло филҳақиқат аз ҷабр гурез набувад ва халқ мусаххари панҷаи қазову қадаранд ва ҳеҷ амалу феъли эшон ба даети эшон нест. Ва ҷалби манофеъ ва дафъи мазорр макдури эшон не, магар то он ҷо, қазову тақ-дир чорасоз[98] бувад."

[Назм]

Ҳар он касро, ки мазҳаб ғайри ҷабр аст, Набӣ фармуд, к-ӯ монанди габр аст. Бирав, ҷони падар, тан дар казо деҳ,

Ба тақдироти раббонӣ ризо деҳ.

Агар. гӯӣ, «ҳикмат дар тахлити нӯш бо неш ва нафъ бо зарр ва шарр бо хайр чист? Агар ҷаҳон маҳзи хайр бувад ва нафъи баҳт, чӣ истиҳола орад». – Гӯем: «Ҷаҳоне, ки дар он шарру [зарр] набувад ва нафъу хайри маҳз бошад, он дунё набошад. балки охират бувад. Йн ҷаҳон дори меҳан ва ибтилост ва маҳал-ли[100] ранҷу ано, ки шомил аст мушрик ва муваҳҳид ва мӯъмин ва фосиқро. Ғоят он ки ранҷу тааби муваҳҳид бештар бувад аз аҳли куфр [ва ширк] ва ӯ-субҳонаҳу, роҳату осоишро мавқуф ба охират дошта. Ва ин дунё дори амал аст ва амал бе ранҷ ба даст* наояд.[101] Ва он чи дар ҳадис омада, ки дунё биҳишти кофирон аст, яъне агар роҳате бад-эшон оид шавад. ҳам дар дун-ёст, на дар охират, ва маънӣ на он аст. ки эшон дар дунё бе ғам ва бе ранҷ бошанд. Чи беғамии охират мавқуфи амали хайр аст ва он бо эшон нест. Ва аз куффор он ки камтар ғам дорад, он аст, ки мункири ҳашру нашр бошад, аммо аз ғами масоиби маргу мараз ва ғанову фақр ва пасту баланд ҳеҷ [кадомро] гу-зир надоранд.[102]

Пас, ин ибтило дар бани Одам маҳз ҳамон ҳикмати изҳор аст. ки тоату исён ва куфру имон зоҳир шавад ва сифати раҳ-мату ғазаб ошкор гардад ва нисбати таовун ва тамаддун бар мадор [ва қарор] бошад.[103] Ва ҳама ашхоси бани Одам дар таҳ-ти ин ҳукм дохиланд, илло ин миқдор, ки он ки имони комилтар дорад, ранҷу таабаш афзунтар бошад ва он кӣ куфру зиндиқиаш бештар, ғамаш камтар. Айши софӣ дар дунё бе куфри сирф му-тасаввир нагардад ва бе ин кори ҳашру нашр комравоӣ аз дунё мутахайил нашавад.

Эзиди субҳонаҳу хост, ки ҷамъеро мавриди сахат гардонад. куфру ширк бар эшон мусаллат кард ва дари[104] айшу* лаззот [ва ҳаззот] бар мафтӯҳ гардонид, то ба дӯзах барад. Ва ҷамъ-еро муставҷиби раҳмат гардонид ва имону ирфон дод ва лаззо-туЮ5 ҳаззоти[106] эшонро дар охират мавқуф дошт, то ба биҳишт дарорад. Чи бо вуҷуди имону эътиқод дар ҳашру нашр айши со-

98 – 99 ДБ – чорасозй кунад

юо ДБ – мавриди
Ю1 АБ – набувад
Ю2 АБ – набувад
юз АБ – бувад
[104] АБ – абвоби
Ю5 – |Ю6 АБ – роҳату осоиш
272

фӣ дар дунё даст надиҳад, ки мӯъмин агар ҳама ба тамоми дунё молику мутасарриф бошад, боз насиби ӯ кулфату тааб бу-вад[107] ва бар муродоти нафс камоҳӣ комёб нашавад. Ки агар умми маҳз бувад. боре ба тақлид ба сазову ҷазо ва савобу иқоб имон дорад.

Пас, бад-ин [сабаб] андештаи айши ӯ тира ва мунағғас[108] гардад. Ва пеш аз он ки ба муштаҳиёти нафс қодир гардад, хотир аз икдом ва илтизом бар он мукаддар бошад. Ва баъд аз куд-рат албатта нодиму пушаймон гардад ва афсӯсу ҳасрат барад. магар ки куфр бар мизоҷ ғалаба дорад. Онгоҳ ғами динӣ камтар бошад, магар ғами дунявӣ, ки аз он ногузир бувад ва кофиру мӯъ-мин дар он шарик бошанд. Ва иғвову васвасаи деви раҷим беш-тар аҳли имонро бошад, на кофиронро, ба сабаби он адовати қадима, ки гуфта буд: «Ла*- – ақуданна лаҳум сиротак-ал-му-стақима сумма лаотаянаҳм мин байни айдиҳим ва мин халфиҳим ва ла уғвияннаҳум*+».

Васваса мар кофиронро барои он кунад, ки то духули эшон. ро дар нор муаббад гардонад. Ва аҳли имонро барои он ки то эшонро муставҷиби духул гардонад ва дохилшавандагонро му. халлад. Аз ин ҷиҳат таваҷҷӯҳи шаётин дар миёни аҳли имон ва тасарруфи эшон бо эшон бештар аст. Набинӣ, ки иғвоҳои шай-тонӣ ва кинаҳои нафсонӣ аз ҳикду ҳасад ва уҷбу кибр ва бему-рувватӣ дар миёни мусулмонон бештар аз он аст, ки дар миёни куффору мушрикон. Ва эшон он ҳама исору шафкат ва раҳмату мурувват дар ҳаққи ҳамдигар доранд, ки ушри ашири он дар миёни аҳли имон боздид намегардад. Масалан, агар яке аз куф-фор бенаво бошад ва оҷиз аз касб, алалфавр вачҳи маишати ӯ мураттаб доранд, то ба

гидя ва тамаъ наафтад. Ва агар дар тиҷорат зиёнзада шавад, сармоя ва асбоби касби ӯ муҳайё гар-донанд, то ба муфлисӣ сар* набарорад.[109] Ва агар рафиқи сафар хаставу бемор шавад, то ӯ ба сиҳҳат расад, дар арзи роҳ тавақ-қуф кунанд, ё то ба манзил бардоранд. Ба хилофи бародари мус-лимин. ки агар дар сафар аз ташнагӣ ҷон ба ханҷарат расад, ҷуз ба оби ханҷарат сероб накунанд. Ва агар дар ҳолати мах-маса уфтӣ. ба луқмаат дастгирӣ нанамоянд. Ва агар аз тиҷорат зиёнзада шавӣ, ба даъвӣ ва мухосама манзилат ба фурӯхтан ниҳанд ва то [ба муфлисӣ барнахезӣ ва] ба гулхан нанишинӣ, аз кини ту даст набардоранд. Маазолик тавбиху тақреъат диҳанд, ки фалон аз аъмоли бад бад-ин балия гирифтор омад ва алҳақ ҳаққи ӯ ин буд, ки бад-ӯ мулҳақ шуд.

Ва ҳамчунин ранҷу мусибат, ки аҳли имонро меафтад, ко-фиронро даҳяке намерасад аз ҷаври ҳукком ва бозхости уммол ва маргу фавт ва дарду реш ва сахтии касби маош ва ғабн дар муомалот ва зиён дар тиҷорат ва нифоқи дӯстон ва адовати их-вон ва дурӯғу намима ва тӯҳмат дар ҳаққи ҳамдигар ва ҳатки

107 АБ – бошад 08 АБ – мунаққас 09 ДБ – напардозад

18-375 273

сирр ва ифшои фавоҳиши ҳамдигар ва адами вусул ба орзӯҳо ва баъд аз ҳусули матолиб комраво ношудан аз тарси козӣ ва бими асас ва хавфи мӯҳтасибу шамотати ҳамсоя ва ваҳми зиё-ни[110] сармоя.

Ва билҷумла ҳамаи ин масоиб ва навоиб дар ҳаққи барода-ри муслим филҳақиқат таҳдиду инзор бувад, ки: «Ҳала. эй нодон, ба сӯи мо ой. Ва роҳате, ки меҷӯй дар дунё нест ва он дар назди мост ва ҷавори мо. Ва иттико ба ғайр мабар ва тавассул ба кас-бу шуғл магир ва ҳоҷат пеши амиру қозӣ[111] рафъ* макун[112] ва дар таҳсили он чи мо мутакаффилем. ранҷи беҳуда макаш, ки беш аз қисмату тақдири мо таҳсил натавонӣ кард».

Лас бо вуҷуди неъмати имон таваққӯи танаъум ва талаззуз аз дунё муҳоли сирф бувад. Ва он киро муталаззиз ва мутанаъ-им тасаввур кунӣ, ин тарафаш бе

нуксон [ва хусрон] сурат на-бандад ва албатта дар дини ӯ футуре [ва дар эътиқоди ӯ қусу-ре] бувад, ки охираташро ба зиён орад. Балки бо ҳусули [давла-ти] имон тахайюли неъмате ва лаззате дигар натавон кард. Ва [шахси] оқил чӣ гуна тахайюли танаъум кунад, ки танаъуму та-лаззуз ва комравоӣ мавқуфи дилҷамъӣ [ва фароғи хотир] бошад ба ҳусули асбобу адавоти ло юъидду ло юҳсо аз мулку давлат ва тиҷорату зироат ва аморату ҳукумат ва вуфури хидаму ҳо-шам ва ёрони мувофику дӯстони содиқ >ва фароғати хотир аз ҳавфу ҳароси амиру вазир ва сағиру кабир, ки ин асбоб ба ҳеҷ як аз бани Одамро дар давру аҳди Одам даст надода. Ва он чи додаанд, бо баъзе баъзро додаанд, на куллро.

Ва он ки ба баъзе аз мулоими табъ комёб шавад ва ба иқ-тидору давлат бирасад, ҷамъияти хотираш ҳазор фарсанг бигу-резад аз ҳуҷуми хадаму ҳашам ва ҷаворӣ ва зердастону мута-аллиқон, ки ҳар кадом[113] ба иллати ифтиқор ва э,тиёҷ дар до-мани ин марди мутаннаъим[114] овезанд. Ва онан фаонан ба из-ҳори моятҳоҷи хеш хотири ӯро мукаддар гардонанд. Ва барои ваҷҳи коҳу ҷави гову хар доим таом бар гулӯи хоҷа гирифта бо-шад ва назди таҳийяи асбоби айш [ва] тараб мудом хотираш ощуфта. Ва ҳол он ки маҷлиси тарабу ишрат ба фароғати хотир тамом шавад, боз қатъи назар аз ҳиқду ҳасади ҳамгинон, ки агар ин мард аморат дорад, ақрону амсолаш доим дар садади азл ва мусодараи ӯ [бошанд ва] ройҳо ва машваратҳо занандва чока-ронаш ҷиҳати идророт ва мавоҷиби худ ҳамеша дар нафрини ӯ тарзабон. Ва агар тиҷорат дорад, ҳама мурокиб, ки куҷо киштии ӯ дар баҳр бишканад ва кай амволаш дар дашт ба яғмо равад. Ва худи ӯ доим дар парешонҳолӣ рӯзгор ба сар барад, ки чаро фалон рисола аз Ҳиндустон наомад ва чӣ [воқеа] шуд,[115] ки фалон қибола аз Туркистон нарасид ва чӣ расид, ки фалон мол [баста]

[11] о АБ – касри ч АБ – вазир 112 АБ – мабар пз АБ – як

[114] АБ – мутамаввил

115 АБ – афтод

дар роҳ монд ва чаро[116] фалон вакил аз[117] Фаранг наомад[118] ва*-сабаб чист, ки аз ӯ хабаре нарасад?*

Ва агар зироат дорад, ғавғои муздуру мардикор, халову малои хирману анбор, мулозамати амину арбоб ва мусобарат бар таад-дии бод ва камии[119] об.

Агар пешавар аст, ҳасади ёрон ва ҳиқди ҳампешагон ва изҳори уюби ҳунари ӯ ва кори худро бар кори ӯ тафаввук ниҳо-дан ва доим адами ӯро дар миёни худ хостан, то пешаи эшонро ривоҷе ва равнақе падид ояд.

Агар донишвар аст, аолӣ ва асофил бар ӯ душман бошанд ва илми ӯро ба сурати ҷаҳл бароранд. Агар таълифе орад, тазъ-иф кунанд ва агар шеъре гӯяд, қадҳ фармоянд. Ва он чи [агар на] дархӯри фаҳми эшон гӯяд,[120] ба илҳод ва зандақа таъбир ди-ҳанд.

Ва дар табақоти нос ҳеҷ якро он қадар музоҳим ва мухосим ба ҳам нарасад. ки аҳли донишро. Ва чун маротиби дониш [ва] фаҳм] мутафовит аст, бештари ноқисфитратони табақаи илм ба ҳамдигар душман уфтанд. Чунки матлуб, ки дарки маонист ва дарёфти ҳақиқати чизҳо ва ин амри нафис аст, толибони маънӣ чун якеро махсустар бинанд ва истеъдодаш қавитар [ёбанд], бе-ғоила рашку ғайрат оранд ва маҳбуб ба коми дигаре дидан на-тавонанд ва худро бад-он мутафарриду мумтоз донанд.

Ва басо бувад, ки аз ҷиҳати нарасидан ба фаҳм хасм ӯро ҷарҳ кунанд ва сухани ӯро пуч ва беасл ангоранд ва мунокаша-ву муҷодала пеш оранд. Ва агар дӯстӣ изҳор куианд, ҳам ба ни-фоқ бувад. Ваҷҳи ин хусумат ҳамон аст, ки нуфус биззот толиби маориф ва ҳақоиқ аст ва ба ҳеҷ поя нафс* он қадар лаззат [ва роҳат] наёбад, ки ба илм[121]. Фалоҷарам, аснофи табақоти мар-дум аз шоҳ то гадо дар ҳасади арбоби илм бошанд. Ва он чи ихтилот, ки[122] кунанд,[123] ҳам ба тариқи нифоқу ғараз бувад, чун-ки нодонанд ва нодон биттабъ душмани доно бошад. Ва марди донишманд[124] ба ҳеҷ як аз абнои ҷинс табодуру мулозимат на-орад, агарчӣ суптони ҳафт кишвар бошад, магар бо он ки фил-ҷумла донише[125] дорад.

Пас, бо ин ҳама кашмакаш аҳли имонро куҷо осоишу роҳат даст диҳад. Ва андак танаъум, ки дар ин миён эшонро даст ди-ҳад, он ба ҳеҷ идод шумора нашавад. Ва аз қабили тӯҳри му-тахаллал бувад, ки ду тарафи ӯ олудаи наҷосот бошад.

Пас, аз ин муқаддима собит аст,[126] ки роҳати аҳли имон дар охират мавқуф аст ва насиби эшон дар дунё ҳама ранҷу кулфат аст. Ва бувад, ки [дар] таҳаммули ин масоиб агар собир[127]

[116] АБ – чӣ ҳодиса шуд, ки

П7 АБ – дар

I'[8] АБ – шикаста шуд

[119] АБ – туғёни

120 АБ – тахрир кунад

121 АБ – улум ва фунун 122-.123 ДБ – ва интизоҷ оранд 12[4] АБ – донишвар

125 – Идроке

126 АБ – мешавад

275

бошанд,[128] ба наҷоту фалоҳ бирасонад. Ва бошад, ки агар дар ин ибтилоҳо шокиру розӣ бошанд. каффорая-и зунуби эшон ку-над,[129] ба муфоди «ҳумо явмин каффорату санатин+». Аз ин ҷи-ҳат дуоҳо аз аҳли ислом камтар ба иҷобат расад, магар «нафъан ли-л-омма+». Ба ҳама ҳол ба ҳеҷ ваҷҳ даст аз дуо кӯтоҳ набояд кард ва чизе бояд хост, ки лоиқ бувад, ки ӯро аз худованди ка-рим[130] бихоҳанд. Ва дуо дар умури хасиса ва чизҳои ҳақир на-бояк кард ва ашёи дания ва* фония аз худои аъзам истидъо[131] нашояд[132] кард:

[Байт]

Ҳиммат аз хоҷаи карим талаб, Хок аз тӯдаи калон бардор.

Чи дар ҳадис варид аст, ки маоли кори дуо аз се амр холи нест: ё ҷинси муддаояш, агар маслаҳат бошад, бидиҳанд ва агар :на мисли он, гунаҳашро афв фармоянд, ё мисли он савобе дар охираташ захира ниҳанд.

Ва он чи дар «Таврот+» ва баъзе* аз ахбори наҳӣ аз дуо

кардан ворид шуда, он ишорату таълим аст. мар тафвиз ва тас-лиму таваккулро ва сабр мар маҷории қазову қадарро:

[Байт Агар мардӣ, дари таслим зан, роҳи талаб макшо. Зи ҳар мӯ эҳтиёҷат гар кушад, фарёди лаб макшо.]

Дар «Таврот+» [омада. ки] хитоб омад ба яке аз анбиёи Ба-ни Исроил,+ ки «оё доя аз тифл фаромӯш кунад? Ва шабу рӯз муроқиби аҳволи тифл бошад ва сиёнат аз барду ҳарри уро ло-зим шумурад ва дар сериву гуруснагии ӯ муроқиб бошад [аҳво-ли тифлро.] Ман шабу рӯз дар аҳволи шумо нигаронам ва он чӣ боисти [шумост], додаам ва он чи мебояд, медиҳад. Қавмро[133] би-гӯ, ки аз ман беш истиъдо нанамоянд. Ва он чи дар нусус амр ба дуо шуда, ишорат ба таълими убудият аст. ки шумо бандаго-нед ва мӯҳтоҷ ва ман ғании мутлақ, истиғно сифати ман аст, шуморо нашояд, ки истиғно кунед, балки дар ҳавоиҷи худ илти-ҷо ба ман оред ва муродоти худро аз ман хоҳед, на аз ғайр. Ва [мафотиҳи] хазоини осмону заминро назди ман донед». Пас, агар банда аз аҳли фақру таҷрид бувад ва дар зумраи мутаваккилин ва собирин дохил шуда. дуо кунад ва накунад, мусовӣ бошад. Аммо ғайри эшонро аз тазаррӯъ ва зорӣ ва дуо чора набувад, ки «ад-дуоу мухх-ул-ибодати+ омада. Балки ғараз аз вазъи та-колифи ибодати баданӣ мисли салоту тиловат* ва зикр ҳамон дуо кардан аст ва аз ғании мутлақ салоҳи ҳоли худро хостан [ва хо-

ҷат пеши ӯ бурдан:

Байт]

Хофиз, вазифаи ту дуо гуфтан асту бас, Дар банди он мабош, ки нашнид, ё шунид.

------------------- Тамма*

127ч128 АБ – сабурӣ кунанд

129 АБ – шавад

130 АБ – қуддус

[1]31 – 132 ДБ – нашояд иктифо 133 АБ – қавми худро



## ДАР ТАҲҚИҚИ РӮҲ ВА НИСАБАТИ ТААЛЛУҚИ Ӯ БА АБДОН ВА КАЙФИЯТИ МАРГ [ВА ЗИНДАГӢ]

[Навбате барои зиёрати қубур дар шореъе убур доштам. Бе-чора улоғеро дидам дар обгире андохта, дар вартаи инзиҳоқи рӯҳ афтода, дар миёни наҷосат хуфта. саре бармедошт ва боз. меандохт. Аз харобии ҳолат басе мутаассир гашта, мегуфтам: «Ин хари мискин ба кадом ҷарима бад-ин балия афтода. аз за-мин то осмон як дари файзу раҳмат кушодааст ва дар бисоти рафъату адолат ин ғариб муаззаб чарост?!» То аз зиёрат муро-ҷаат менамудам, хари мискин қолиб тиҳӣ карда буд.

Маи ҳамчуион хотири худро ба рӯҳ ва тааллуқаш ба абдон: мутааллиқ гардонида будам ва дар кайфияти ҳаёту мамот ме-андешидам. Он чи аз дил мешунидам, дар сатр мекашидам. Бояд донист, ки ҳаққиқати рӯҳ ва донистани кунҳи ӯ ба муфоди «қул: ар-рӯҳу ман амри раббӣ+» аз он ҷумла аст, ки ғайри во-ҷиби субхонаҳу[1] касеро бар кайфияти чигунагии ӯ огоҳӣ нест. Ва ақли ноқиси маҳдуди башарӣ аз дарёфти моҳияти ӯ оҷиз аст.

Ва ба фарз. ки агар[2] касеро аз аҳли ҳаққ[3] илм диҳанд, сит-раш кунад, чунки ба иборат дарнагунҷад. Ва агар гунҷад [ҳам] фаҳми омма[4] тааққул накунад. Чунон ки агар аз ту пурсанд, ки «болои фалаки нӯҳум, ки арш аст[5], чист?» – Гӯӣ: «Арш». Агар пурсанд: « – Болои он чист?» – Гӯй: «Арш». – Ва аз он боло ҳам?» – Гӯӣ[5] «Арш». Ақлу иборатро дар онҷо гунҷоие набувад ва аз тааққулу таъбири [моварулваро] оҷиз бошад.[6] [Ва] ақл он чи та-аққул кунад аза ба иборат орад. ҳам аз мотаҳти худ бувад,[7] на мофавқ. Фаязони ақли инсонӣ аз аршурраҳмон бувад.[8] Бинобар ин ақлро ба[9] каммияти рӯҳ ва кайфияти беруни арш[10] иститлоъ набудааст, чунки дар вуҷуду мартаба муаххар аст. Пас. вақте ки одамӣ аз дарёфти ҳақиқати беруни арш ва моҳияти рӯҳи

[1] АБ – таоло

я-"[3] АБ – аз аҳли ҳақ/қ/ касеро

[4] АБ – авом

[5] АБ – бувад

[6] АБ – ояд

[7] АБ – бошад

[8] АБ – бошад
[9 – 10] АБ – ба кайфияти берун аз арш ва каммияти рӯҳ
271
хеш ғофилу отил бошад, ӯро ҳақиқати кунҳи воҷилвуҷуд[11] мутлақо муяссар нашавад. Аз ин ҷиҳат тафаккур дар зоти баҳт-ро манъ кардаанд, ки муфзӣ ба илҳоду инкор ва зандақа гар-дад.

Алоайииҳолин,+ мабдаи руҳ аз вуҷуди басита зоти ақдаси воҷибӯлвуҷуд аст, ки партаве аз он дар зарроти олами аивон аф-тодааст ва зарра то офтоб ва пашша то анқо аз он ранги зуҳур ва сурати буруз гирифтаанд:

[Қитъа]

Ҷуз як мавҷуд, к-аш асар дамбадам аст, Мавҷуди дигар шумурдай, к-он адам аст. Дар роҳи зуҳур ғайри як раҳрав нест, Бисёрнамудагӣ нишони қидам аст.

Ва ин рӯҳ дар бадан нест ва хориҷ аз бадан не. Ва ҳаёти нафси нотиқа, ки аз ӯ ба ақл таъбир кунанд. ҳам бад-ӯст. Ва манбаи нафси нотиқа дил аст. Ва агарчӣ нафси нотиқа дар асл аз он ҷавҳари басит аст, лекин ба сабаби таназзулоти касира[12] аз мабдаъ ва мумтазаҷ гаштан ба ғубори кавния муқаддару бе-сафо гаштааст. Ва мухотаб ба авомир ва навоҳии ин_ нафс аст, то қудуроти оризии худро сафову сайқал диҳад ва руҷӯъ бо асли худ кунад. Ва ин он ҷавҳари муҷаррад аст, ки барои эҷоди олами аквон ва изҳори хавосу осори он ба тақозои[13] асмо ва сифот ба таназзулоти чиҳилгона ба сувари[14] афлоку кавокиб ва аркону маволид баромада, [ду қисм шуд]: Алтафи он дар инсон ҳулул карда, [ки бакои ӯ матлуб бувад] ва аксар дар соири ҳайвонот сараён намуда [ва матлаб аз он саботу бақо набувад, балки ҷис-ми мураккаби онҳоро тоза дорад] хидмати[15] инсонро.[16]. Ва ин[17] тирагии[18] нафси нотиқа ба воситаи ин* таназзулоти [касира] ҳа-мон кушода кардани роҳи изҳор аст, то ба нури зотия, [ки ҷиҳати бақои ӯст,] кашфи маъқулот кунад ва ба зулмати оризия, [яъне либоси унсурии ӯ] шарҳи маҳсусот, то ҳавосси асмо ва осору афъоли қодири мутаол дар пардаи ситру хафо намонад. Ва ин сайри рӯҳ бад-ин тариқа. яъне аз уқулу

нуфус афлоку анҷум ва аркону маволид, гӯӣ*, сайре даруни ва манави аст. Ва ҳикмат дар ифодаи ӯ маҳз таквини мукавванот аст ва бақоюю саботи у малҳуз не.[19] [Ҳамчу он баҳр, ки аз муҳит муншааб шавад, рафта-рафта наҳрҳо ва ҷӯйҳо шуда ба обгирҳо ночиз шавад. Ва дар ин асно маншаи такаввуни басе аз ашҷору наботот ва гиёҳҳо шуда бошад].

Чунонки[20] устоди кулол машке об дар микдоре хок махлут кунад [ва] ҳумею кӯзае бардорад.[21] [Ва] мулоҳаза надорад. ки

П А – воҷиби таоло

12 АБ – касрат

1[3] АБ – муқтазои Н АБ – дар туй

1ЕҶ16 АБ – барои хидмати ннсон 17^18 АБ – такаддури '9 АБ – набувад

20 АБ – Ва ҳамчунонки

21 АБ – барорад

278

боз оби рехтаро[22] аз хуму кӯза барчинад ва дар ҳавз резад, [бал-ки малҳузи ӯ ҳамон кӯзаву хум аст. ки ба рӯи кор омада, ин чу-нин] ҳулули ин рӯҳи мураккаба дар соири ҷисмониёти олами ма-волид ҳамин ранг дорад, [яъне бақои сувару навъи эшон матлаб бувад, то муддате, на бақои зоти онҳо]. Илло он ки одамӣ хали-фатуллоҳ аст ба*- муфоди «инна-л-лоҳа халақа Одама ало су-ратиҳи, ай сифатиҳи*+». Ва[23] бақоюю саботи нафси ӯ аз ҷумлаи лавозимот аст, чунки вай маъмур аст ба ибодату иморат ва му-собу муокаб аст[24] [ва масдар] ба амру наҳй [аст] ва мутасаддии изҳори ҳақоиқи аъло ва асфал аст.* Ва соири мавҷудоти суфлия ва улвия [ҳама] ҷиҳати ӯ ва барои ӯянд. Ба муфоди «лавлок ла-мо халақт-ул-афлок+».

Ва аз тарафи берун ва самти хориҷ он рӯҳи баситаи муҷар-рада ба ҳама зарроти олами ғайбу шаҳодат ба иҳотаи илме му-ҳит шуда, ифозаи нури [ҳаёт] алалумум мекунад. [Ва] ҳамчу то-би офтоб ҳама пасту баланд ва хурду бузургро[25] дармеёбад,[26] то ки нуфуси ҳайвонот[27] низ то инсон аз ин рӯҳ ҳаёту бақо[28] меё-банд. Абдону

қаволиб мураккаби ин нуфусанд, ҳавосу қуво хо-дими эшон.

Ва он чӣ нафси нотиқаро воқеъ шавад, аз кашфи маъкулот ба хобу бедорӣ, ҳама ба ионати ҳавоси зоҳирию ботинӣ бувад. Ва ҳама ходиму махдум ва молику мамлуки Ҳайи мудрик ба воситаи он рӯҳи баситаанд.

Кайфияти таалluқи ӯ ба бадан ба қиёси ҳадсӣ он аст, ки қаволиб ҳамчу равғану фатила аст ва рӯҳ ҳамчу он шӯъла аст, ки дар фатила уфтад. Равғангар ва фатиласоз. [масалан], пеш аз ҳулули рӯҳ ҳамон обои улвианд аз афлоку анҷум ва уммаҳо-ти суфло аз аркони арбаъа ба имтизоҷу тахлити мавод ва бешию камии аҷзо сурати чароғро таркиб медиҳанд ба машварату мас-лаҳат, ки «ин чароғ нуре диҳад равшан ва ин тира. Ва ин чароғ ин миқдор пояд ва ин ба ин муддаат[29] хомӯш шавад. Ва ин ча-роғ бӯе хуш диҳад ва ин бӯе бад. Ва ин чароғ то масофате бан-да зиё бахшад ва ин ҷуз хонаро[30] равшан накунад».

Пас, вақте ки сурати ин чароғ дар хориҷ эҳдос кунанд. зо-ҳир шудан ҳамон ва ба офтоби ҳазрати вуҷуд муқобил шудан ҳамон, алалфавр шуое аз он офтоб барҷаҳад ва дар ин фатила уфтад ва ба худии худ равшан шавад. Чунон ки[31] агар чароғеро бикушӣ ва чароғи равшан наздики ӯ орӣ, чун фатила сард на-шуда бувад, шӯълае аз он чароғ барҷаҳад ва ин чароғи хомӯш-ро равшан гардонад,[32] бе он ки фатиларо бар шӯъла дорӣ.

22 АБ – ба сарф рафта

23 – 24 ДБ – маъмур аст ба ибодату иморат ва мавъид ба подоши аъмоли ■бақою саботи нафси ӯ аз ҷумлаи лавозимот аст, то мусобу муокаб шавад. 25-26 ДБ – ва олию софил, поку пашдро дар мебояд 27-28 АБ – ҳама ҷунбандагон ҳаёту бақо аз ин рӯҳ

29 АБ – кадар

30 АБ – хона

[31] АБ – ҳамчунон ки

[32] АБ – равшан куняд

Инчунин қаволиби мустаиддае дар арҳоми хукми он* фати-лаи гарм доранд, ки дар шуои шӯълаи ҳазрати вуҷуд муҚобил*-афтоданд, бар фавр касби нури ҳаёт намоянд, чунки ҳазрати ву-ҷуд* ба муфоди «ва наҳну ақрабу илайҳи мин ҳаблил-варӣди» «ҳува маакум айнамо кунтум,+» ба иҳотаи илмӣ ва ҳама зар-роти олами аквон мӯҳит аст: «Ли қавлиҳо таоло: Илло аннаҳу бикулли шайъин муҳйтун+». Пас. қобилияти чароғи колбад аз барои касби нури вуҷуд ҳамон эътидоли таркиби унсурии ӯ бу-вад, ки ин эътидол ва аворизи хориҷӣ ва дохилй кам-кам инҳи-тот пазирад, то ин шӯъла ба қадри он [ба тадриҷ рӯй ба нуқсон орад, то билкулл] мунтафӣ шавад, [ки онро маргу фавт номанд]. Ва агар аҷзои таркиб дар ғояти эътидол бувад ва дар авқоти масъуда ва азмони мувофиқа ва куввати ҳоли мураттибон[33] су-рати вуқӯъ гирифта бувад, умри мавлуд ба умри табиӣ кашад. ки назди омма саду бист сол аст ва назди ҳукамо то ҳазор сол меравад.[34] Ва дар ин сурат [бар тақдирест, ки] мавлуд дар мао. кил ва машориб ва навму бедорӣ тариқи эътидолро маръй дош-та бувад. Ва мизоҷи хешро аз инҳирофу эъвиҷоҷ масун гардонида Ва [аммо] онон. ки аклу шурбро мизон ва меъёр наниҳанд, умра-шон ба интиҳои ҳақиқӣ нарасад. блаки аҷзои таркибиро зуд ба шикастан диҳанд:

[Қитъа

Шупидаам зи ҳакиме, ки гар касе пурсад, Зи мурдагон, ки «чӣ чиз аст иллати мурдан?» Зи сад яке набвад, к-ин ҷавоб менадиҳад, Ки ҳаст иллати мурдан таом пур хӯрдан.]

Ва онон, ки дар ҳолати сиғару туфулият ва шабоб қолабро падруд кунанд ҳам, аз он будааст, ки дар мизоҷи таркиби эшон халал[35] рафтааст аз заъфу сустии обову уммаҳоти улвию суфлӣ.

Бинобар ин рӯзаке чанд таайюш кунанд, онгоҳ хомӯш ша-вад. Масалан, гӯем, ки чун сарчашмаи рӯҳи табиӣ дил аст ва он мураккаб аз лаҳм санавбарй[36] барои эътидолн лаҳму шаҳм ва пиҳ; ва асабаи он қуввати Зуҳалу Миррих ва Зӯҳраву Қамар бояд. Масалан,[37] имсоки аҷзо ва мавод

Зуҳалрост [ва ҳифзи] хун ва[38] сараёни ӯ Миррихро ва Қамар нумувву шаклро. Ва сурати хориҷӣ дар тӯлу арз Зӯҳраро. Ва барои ҷазби шуои рӯҳ Мӯш-тарӣ ва Офтоб ва Аторуд. Муштарӣ барои ҷило ва бақо, Офтоб барои ҳифз ва иҳота, Аторуд барои тадаббуру тааққул.[39] Ва агар аз ин ҳар ҳафт мувакқал яке ранҷур бувад. ба авориза, ки уро

[33] АБ – арбоби маънавӣ ва суварӣ [34] АБ – ақида кардаанд [35] АБ – халале

36-37 АБ – лаҳму шаҳм ва пиҳ. Сурати санавбарӣ аз Аторуд. Илтисок ва 38-39 АБ – ва ҳифзи хун аз Миррих, сурати мӯътадили матбӯъ беинчизоби рутубат аз Зӯҳра, намуди ранг аз Қамар, Офтоб бақову ҷило ва кабули ҳаётро. Ва Муштарӣ сараёну иҳотаро дар тӯлу арз



махсус аст аз ҳубуту вубол ва риҷъату эҳтироқ ва ҳазиз он дил маъюб (на ноқнсулхилқат] афтад. Ва он ҷузви маъюб қабули рӯҳ низ поқис ояд, чунки[41] маҳалл ба қадри нуқсон қабул наку-над ва ҳол низ ба қадри қабул ҳулул кунад ва саботу давом ва адами он аз куваати ҳол ва маҳалл ва*- заъфи он* хезад. [Ва чун ин рӯҳ дар ин дил фурӯд омад, ҳеҷ мусаккине аламе ва ва-ҷаъе пашуд, ҳамчунин чун бархезад. ҳеҷ эҳдос алам ва ваҷаъ на-кунад ва онон, ки дар вақти назъ талвосаву тааб ва шӯриш хӯранд, аз он бувад, ки маводди унсурӣ ҷузве бар ҷузве тӯғён орад аз юбусату бурудат ва ҳарорату рутубат, то дилро аз ға-були партави ҳаёт монеъ оянд. фасод аз ҷузви ғолиб хезад. Ва он чи он сарвар, салаллоҳ алайҳа ва саллам, фармуд: «Оллоҳум ма айиннӣ ало сакарот-ил-мавти ва ғамарот-ил-мавти.+»

Истиоза ва истионат аз ин ҳолот бувад, ки маро аз шӯри-ши маводди унсурӣ, ки ғалабаи ҷузве бар ҷузви дигар аст, эмин гардон, ки ин ҳолат сабаби инстинкору истинфори зиндагон гар-дад. Масалан, мариз ба воситаи истеъмоли мубарридот ба гу-мони он ки маразн гарм дорад, ҳарорат аз мизоҷи дил бурда бо-шад, ногоҳ кузаи оби сард бар фарқи дил рехта бошад, ё би-лъакс. як табақ оташ бар сари дил афтонда. Шоҳиди рӯҳ чун хона вайрон

бинад ва пур аз фитнаву низо, сабук барҷаҳад ва ба мақарри хеш биравад. Балки занҷири пои ӯ ҳамин бофтагии ча-ҳор расан бувад ва қайди саробҳои ӯ эътидоли чаҳор аркони ин қафас, чун ихтилолу ихтилофи аздод мушоҳада кунад. аз ғояти нишот дар ин қафас дарнагунҷад ва алалфавр рахти раҳил бар-дорад.]

Агар[42] гӯи, «чун қаволиб ва каволбад шабакоти нури ҳазра-ти вуҷуданд, иллат чист, ки[43] ин шуои файз дар яке аз колбад ба сурати[44] инсон барояд ва дар дигаре ба сурати ҳайвон, дар яке ба сурати[45] ваҳш, дар дигаре ба сурати[46] тайр? Ва ҳулули ин руҳи шариф дар қолаби касиф [ва ҳашиба] тазлилу таҳқир бу-вад ва вуқӯъе дар ғайри маҳал. Масалан. рӯҳе, ки салоҳияти вуҷуди инсони дорад, агар ӯро дар колбади[47] хар ҳавола доранд, ҷабри маҳз бувад ва изову таҳқири он рӯҳ бошад.[48] Ва билъакс – вуқӯъ[49] дар ғайри маҳалл бошад».[50]

Гӯем: «Ин шубҳа назар ба он чи тамҳид кардем, нарасад. чунки арвоҳ ба эътибори фаязон ва таназзул ду қисм шуданд: яке басита ва дигар мураккаба. Басита он ҷавҳари муҷаррад бошад, ки аз ҳазрати вуҷуди баҳт ба ҳама зарроти олами аквон тобон гаштааст. Ва мураккаба ои бувад, ки аз ин вуҷуд ношй

40_41 АБ – масалан, пас он рӯх, ки дар он дил фурӯд омада, низ ноқис бошад ва чун

42-43 АБ – Ва агар ашкол ояд, ки чун каволибу колбад шабакоти нури ҳазрати вучуданд ва машкутаи чароги хасти ҳар мавҷуд

44 АБ – ҳайати

45 АБ – либоси

46 АБ – ҷомаи

47-48 ДБ – қолаби инсон дарорапд, башаре шавад ва агар дар колбади хар ҳавола доранд, харе гардад.

48 – 30 АБ – моддаи такаввуии хар маишан такаввуни инсон, Ва ин изову таҳқир аст он рӯҳро ё вукус дар гайрп маҳалл.



шуда, дар тӯи олами афлок ва нуфуси кавокиб гузар

карда, эҳ-доси табоеи арбаа намуда, ба олами маволид ҳулул кардааст. Назми корхонаи аносирро, то дӯконе барои изҳори ҳақоиқи осо-ри асмо ва сифот пайдо шавад, ки иборат аз олами кавну фасод аст. Ва ин ҷавҳар ба воситаи таназзулоти касира аз мабдаи хеш ба ғояти тирагӣ ва бесафоӣ мерасад [ба сабаби талосуа ба аҷ-сом. Ва ғараз аз ифозаи ӯ ҳамон ба пой доштани аҷсом бувад. Пас. ҳамаи ҷисмониёти олами шаҳодати Ҳайи мудрик ба воси-таи ин рӯҳ муқаддар бошанд. Вусули эшон дар каволбад бар саҳву ғалат набошад ва бар қобилияти маҳалл нозир бошанд то он чӣ аксаф бувад, дар қолаби хирсу хук равад ва он чӣ ал-таф бувад, дар ҷисми ҷинну инс. Масалан, илло он ки одамӣ ба тасфияи ӯ маъмур аст].

Ва[51] нуфуси ҳамаи аҷсоми зирӯҳ аз ин ҷавҳар аст, ки ҳар кадом[52] барои коре маъмуранд ва барои изҳори фитрате маҷбур. Чунки корхонаи эҷод бе қабзу баст ва бе рахоу батш сурат на-бандад. Ва чора набувад аз кашидану даридан ва кушодану[53] бастан[54] ва мурдану зистан [ва кушодану фароҳам овардан] ва тар кардану хушк [намудан] ва ғайрузолика. Масалан, дарё[55] барои тарӣ, то гиёҳ рӯяд; офтобу оташ хушк кунад ва пазад; шер бояд то бидаррад, то вуҳуш ба имронот нагузарад: наҳанг бояд бикашад, то ҳайвоноти баҳрӣ обро тира ва афин нагардонанд: хар то бор кашад ва уштур то[56] биёрад. Ва алаҳозо одамӣ, то имо-рату зироат кунад ва бандагӣ[57] ораду ибодат намояд.[58] Нуфуси мухотаб ба[59] авомиру навоҳӣ[60] дар ҳама ҷунбандагони ин рӯҳ бесафост. Ғоят*~~ он ки инсон ба тасфияи ин рӯҳ маъмур аст ва мусаффо мекунад ва тавонад кард.*

Ва ин ҷавҳар баъд из ҳулул дар олами аркон, гӯё мурда, аст. Ва ҳамчу асбе аст аз тавилаи салтаиат ба сабабе аз асбоб мухраҷ[61] гашта, дар дӯкони харосу[62] ҷувоз[63] афтода ва вуҷуду адами[64] ӯ алассаво шуда[65], то марг ба меҳнати саргардонӣ ба сар мебарад. Ва чун фавт шавад, атимаи[66] мавасону сагон шавад ва аз ҳайизи эътибору эътидод соқит бошад.[67] Ва матлаб аз ву-ҷуди ӯ ҳамон рондану кашидани ҷувозу харос бошад.[68] Ва тааз-зию тааллум

ҳамеша ин нафсро бошад ва баъд аз шикастани қолаб фонӣ шавад дар соир ҳайвонот. Илло он чӣ дар колбади одамй ҳулул карда бувад*, вай баъд аз видои қолаб ба ҳоли худ бошад, то ҷазои аъмоли хеш*~ бинад: «Инна хайран фахайрун ва иннашарран фа шаррун*+». Чунки ашрафи махлуқот одамй[69]

5*_52 АБ – ва ҳар кадом аз зирӯҳи завии ҷасад зери фалаки Моҳ 5а~54 АБ – бастану шикастан

55^.56 АБ – об тар кунад ва оташ хушк, наҳанг бикашад, паланг бидаррад, хар бардорад, уштур

57-58 АБ – бандагию ибодат орад

5&-60 ДБ – ва мулҳам ба ин кӯшишу ҷушиш

[61] АБ – маҷрӯҳ

еа_бз АБ – чувозу харрос

64,35 АБ – адамаш яксон аст аз маҳалли эътибор ва эътидод соқит бошад,

66^57 АБ – аз дӯкон берун андозанд, то тӯъмаи магасону зоғон шавад.

[68] АБ – бувад



аст[70] [ва) дигароп дар ҳақиқат барои ӯянд ва аз ҷиҳати ӯ ва ба сабаби ӯ. Ва у махдуми оламиён аст ва дигарон ходими ӯ.

Харро барои боркашй оварданд, сагро барои хубсбардорӣ, на[71] ки ҳар дастор [ба сар] ниҳад ва ба маҳкама нишинад ва саг садр гузипаду маҷлис орояд! Коре, ки дар ӯҳдаи ин ду ни-ҳодаанд. дар мавкеъ ва маҳалл бошад. Ва агар дар ӯҳдаи ода-мӣ доранд, дар ғайри маҳалл. Ва ҳарчӣ ба ҳаркӣ додапд, маҳз ҳикмату адл аст ва адлу ҳикмати маҳз.

Пас, ин нуфуси тира ва кадар маақаволиби ҷефа ва хадар ҳама аз шуои он ҷавҳари баситаи муҷаррада равшану нуронӣ гашта, ба сифати ҳаёт мутассаф гаштаанд. [Ва гӯӣ, ки фатилаи он ин рӯҳӣ тира аст ва шӯълаи ӯ ин ҷавҳари латифа].

Ва ҳамчунон ки тоби Офтоб бар ҳама пасту баланд ва поку палид тобад[72] ва ҳеҷ зарару нуқс оид нашавад,

инчунин лато-фату касофати қаволиб ва тирагию равшании нуфуси он ва покию палидии он дар ин ҷавҳари муҷаррад ҳеҷ нуқсону зиён нарасо-над. Кори ӯ маҳз ифодати анвор аст, дар куҷо, ки бошад ва дар кадом маҳалл, ки афтад:

[Байт] Нуқсон зи Қобил аст, вагарна алалдавом, Файзи саодаташ[73] ҳама касро[74] баробар аст. Ланъима мо-қила:+»

Борон,[75] ки дар латофати табъаш хилоф нест, Дар боғ лола рӯянду дар шӯрабум хас.[7]б

Таносухиён+[77] гӯянд:[78] «Агар рӯҳи одамӣ ба ҷаҳду риёзат ва тоат кушад, шабоҳат ба укулу нуфуси муҷаррада пайдо ме-кунад ва руҷӯъ[79] ба мабдаи ҳақиқӣ мекунад[80] ва ба роҳати ҷо-вид мерасад. Ва агар ба хуфту хоб ва утлат гузаронад, он си-фат, ки бар мизоҷи ӯ ғалаба дорад, ба ҳамон сифат дар либосу колбади дигаре дармеояд[81] дар мартабаи нуқсон ^ва бад-он ли-бос[82] маҳшур мешавад. [Чун халъи ин либос кунад, боз ба ди-гаре ҳамчунин ва ҳамчунин] дар ҳамин[83] нашъа[84] ва ба уқубати ҷовид гирифтор мегардад.[85] Масалан, агар ҳирси[86] ҷимоъ ва ша-раҳи шаҳват дар мизоҷ ғолиб дорад, рӯҳи ӯ баъд аз шикастани ин[87] қолаб ба қолбади[88] хук ҳулул мекунад. Ва агар даридану шикастан[89] дар колбади[90] гургу шер ва агар сафоҳату балодат

69*70 АБ – ӯст

71 АБ – он

72 АБ – афтад

[73] АБ – ифодааш

[74] АБ – танро

75>_7б АБ – Оре, вазеъ ва шариф дар мавзеи хасис ва вукӯъ дар ғайрима-ҳалл ва ручуъ аз аъло ба адно назар ба эътиқоди таносухиён лозимоянда аст. 77н78 АБ – Чунки эшон мегуянд 79»80 АБ – ашбоҳате ба мабдаъ меёбад

81 АБ – дармеравад

[82] АБ – ҷома

83-84 АБ – ин нишона

[85] АБ – бошад

[86] А – ҳариси

87 – 88 АБ – колбад ба колаби
[89] АБ – газидан
[90] АБ – ҷасад
283
ғолиб бувад[91] дар ҷасади[92] хар дармеравад. Чунон ки[93] гуфта-анд:[94]

[Рубоӣ]

Эй рафтаву боз омадаву хум гашта, Номат зи миёни мардумон гум гашта. Нохун ҳама чамъ омада[95] сум гашта, Риш аз дари к. . . . н баромада[96] дум гашта.

Мабнои ин ақида бар қидами олам аст ва ғарази эшон таз-лили аврм аст, чунон ки дар таҳқиқи ҳудус ва қидами олам гуфтаем,[97] ки[98] қидами олам ба қиёси ақли ноқиси маҳдуди ин-сонӣ мумкин нест, ки собит шавад. магар ки китоби Илҳомӣ ё мухбири содиқ ба ҳақиқати он эълом диҳад. Ва дар ин мазҳаб вазъи шариф дар мавзеи хасис ва вуқӯъ дар ғайри маҳалл ва руҷӯъ аз аъло ба адно мутасаввир аст; чи[99] ҷавҳаре, ки шоис-т^и либоси инсоният бошад,[100], ӯро[101] чӣ навъ[102] ба кисвати хар баранд?! Ва рӯҳе, ки маҳфили халифатуллоҳиро зиёъ бахшад, чӣ гуна ӯро дар чоҳи музлими ифрите дароранд?! Оре. агар ба-рои ташнеъу тақреъ дар охират бад-ин сурат ҳашраш[103] кунанд» муҷавваз бошад, чунки явмулҷазост ва дори мукофот аст.* Чу-нон ки зоҳири баъзе ваидот ва тахвифот бар ин далолат меку-над ва баъзе аз кумали[104] сӯфия[105] баъзе ашхоси муонидонро[105] бад-ин шаклҳо дидаанд ва аз он ба ахлоқи он шахс пай бурда [ва вуқӯъи ин ҳолҳо дар хориҷу офоқ зарурӣ набувад, чунки ма-соили кашфия аст ва мастаҳзираш қуввате хайёлия ва фикрия].

Ва ғарази таносухиён[107] аз ин ақида инкори ҳашр аст,[108] яъне рӯҳи инсонӣ ду ҳол дорад; ё ба шабоҳати укулу нуфуси улйияи муҷаррада ба муҷаррадот мепайвандад. ё ба мушокалаи арвоҳи хабиса дар шеби олами аносир давом саргардон мемо-над. Ва ин ақидаи эшон қавлест, ки мутафарреъ бар ҳеҷ амале намегардад ва роҷеъ ба мазҳаби сӯфисто+ мешавад.[109]

Ва аз он ҷиҳат, ки одамӣ мафтур аст бар бекорӣ ва утлат ва хӯрду хоб ва таносоӣ ва мулаъ бар иртикоби шурур ва мӯъриз аз умури мустаҳтана, ки истилои ин сифот сабаби ободии ҷаҳон аст ва боиси тарғиби дигарон бар обод доштани он. Ва агар ӯро

[91] АБ – дорад
[92] АБ – либоси
эг*_94 АБ – сумма ва сумма аз ин акида Умари Хайём хабар медиҳад:
[95] АБ – омадаю
96 АБ – баромадаю
[97] АБ – ишора кардаем
9&.9Э АБ – охири ин ақида чигуна рост ояд, ки
юо АБ – шуда
Ю1нЛ02 АБ – чӣ навъ ӯро
103 АБ – ҳашр
104..105 АБ – арбоби кашф
[106] АБ – муонидон ва мункиронро
Ю7 АБ – таносухй
]о8 АБ – бошад
[109] АБ – мегардад



бими сахт ва хавфи зафт надиҳад, барои амали[110] хайр ҳеҷ аз ҷой наҷуибанд. Ва то чӯб дар пахлӯяш нарасад, аз ҷои нишаста барнахезад ва [бар иктисоби умури ҳасана] коҳилй кунад. На-бинӣ. ки ба таҳдиди оташи саир ва гаронии ғулу занҷир ва саъ-таи гӯру гурзи Мункиру* Накир[+] ва ҳавли ҳисобу мизон ва фазаъи қиёмат барои панҷ вақт намоз ба курҳ мехезад ва адои закоти [мол] ба тавъ намекунад ва рӯзаро[111] ба шом намерасо-над ва гузоридани ҳаҷро[112] бе Дахл мебинад, магар ки бар сари забон калимае бигӯяд.

Таносухии бечора абнои ҷинсро чӣ навъ тарғиб медиҳад. ки агар гӯшагирию риёзат ихтиёр кунӣ ва кам хӯрию кам бихобӣ, ба уқулу нуфуси муҷаррада мулҳақ

шавӣ. Ва агар такоҳулу та-косул кунӣ ва ба хӯрду хоб гузаронӣ[113], дар шеби олами аносир доим маҳбус[114] монӣ ва дар қаволиби тираи баҳоим масҷун[115] шавӣ.

Мухотаб тавонад, ки бигӯяд: «Уқулу нуфуси муҷаррада чӣ бошад ва шабоҳати эшон маро чӣ фоида диҳад, ки ба тарки хур-ду хоб бигӯям ва аз танаъуму талаззузи ҷаҳон даст бардорам? Дар либоси инсон буданам чӣ роҳату осудагӣ дод, ки дар қаво-диби[116] ҳайвонот буданам надиҳад?! Балки маро ин беҳтар бу-вад, ки дар каволбади эшон ҳулул оварам. дар оҳую гавазн хуш бичарам ва дар шеру паланг некӯ бидарам ва дар хуку[117] хирс[118] мувофиқи маром шаҳватронӣ намоям ва дар туюр некӯ бипарам ва [хуш] тамошоҳо кунам.[119] Пас, бад-ин ваъдаву ванд ҳеҷ касе[120] лз ҷое наҷунбад ва ҳар аз охур боз накунад. Пас, ин мазҳаб бо-тилу музахраф бошад ва муншаабе аз мазҳаби сӯфисто.

Ва ҳаққ он аст, ки он чӣ мо тамхид ниҳодем, аз рӯҳи мурак-каба ва муҷаррада. Мураккаба – он чи дар соир аҷсом хулул карда бувад назми корхонаи офаринишро ва давому саботи ӯ малҳуз набувад. илло дар одамӣ. Ва муҷаррада – он ки мумидди ҳаёти ин нуфус бувад маъа абдон то муддате муайян ва исти-фои бақои навъ ва иморат бошад.

Ва агар[121] аз ин нуфус[122] он ки қавитар бувад, дубора_ маҳ-шур шавад дар рӯзи подош барои ҳақталабӣ ва ҳақгузорӣ, му-ҷавваз*- ва боз фонӣ шавад.[123]

/Ва он чӣ заифтар бошад, ҳамчу ҳашарот-ул-арз, мутлақо ҳашри эшон зарурӣ набувад:/«Ҳозо мо туфаридунӣ биҳи ал--аллом-ул-ғӯюб ва-л-ҳамду ли-л-лоҳи ало золика».*

«Таммат фи авохири шаҳри раҷаб-ул-мураҷаб*». 1297-»

[110] АБ – аъмолн

[111] АБ – рӯзаи рамазон 42 АБ – ҳаҷи исломро пз АБ – гирой

п* АБ – масчун [115] – маҳбус П6 АБ – каволбад П7-Ч8

АБ – хирсу хук
119 ДБ – бикунам
120 АБ – кас
шиш АБ – аз нуфуси ҳайвонот [123] АБ – гардад
285

МУНДАРИЧА

*Бо қарори Совети таҳририяю нашрияи Академияи фащои РСС Точикистон чоп меишвад*

Аҳмади ДОНИШ

НАВОДИР-УЛ-ВАКОЕЪ

(иа таджикском языке)

Ответственные редакторы: Расул Хайдарович Ҳадизаде, Аликул Девонакулович Девонакулов

Муҳаррири нашриёт *3. К. Ёқубова, 3. И. Очи.юни*

Рассом *Р. Абдуразэоқов*

Муҳаррири техникӣ *Н. В. Кравчук*

Мусаҳҳеҳ *Л. Очилова*

ИБ 313

Ба матбаа 115.04.1987 с. супорида шуд. Ба чоиаш 6.04.1988 с. имзо шуд. Формати бОХЭО[1]/^. Коғази мат- баа № 2. Гарнитураи «адабй». Чопи баланд. Ҷузъи тах- мини ҳисобӣ 18.0 Ҷузъи нашрию ҳисобӣ 21,7. Ҷузъи рангаи шартӣ 18.0. Адади нашр 5000. Супориши 375. Нархаш 3 сӯму. Бо муковаи № 7. 3 суму 10 тин.

Нашриёт ва чопхонаи «Дониш», Душанбе, 29, кӯч. Айнӣ, 121, бинои 2.

*Ба муносибати чашни*
*150-солагии таваллуди*
*мутафаккир ва маорифпарвари*
*бузург нашр карда мешавад*

*АҲМАДИ ДОНИШ МУРАББИИ ИНСОН*

*Таърихи маданияти халқи точик силсилаи олиму адибро дар сафҳаи маданияти цаҳонӣ дохил кардааст, ки онҳо бо заковати ақлу фаросати худ ба хазинаи аф-кори умумиинсонӣ ҳиссаи арзандае гузоштаанд. Пас аз паси сар шудани ҳазорҳо сол ҳам, ҳамин ки кас исми Рӯдакиву Фирдавсӣ, Синову Розӣ, Хусраву Саъдӣ, Ҷо-миву Донишро ба забон меоварад, дақиқае сукут мон-да, меандешад, ки онҳо муаллифони чунин шоҳасарҳо-еанд, ки ҳар яке олами нави афкору маониро поягузор шудаанд. Агар Абулқосими Фирдавсй бо «Шоҳнома» олами ҳамосасароиро таъсис дода бошад, пас, Абуалӣ Сино бо «Китоб-уш-шифо» олами ҳикматро бунёд на-муд. Агар Саъдӣ олами маърифату ахлоқро офарида бо-шад, пас, Абдураҳмони Ҷомӣ ба олами ирфон ва ҳик-мату андарз пояи бақоӣ дод. Ҳамин навъ Аҳмади До-ниш бо «Н аводир-ул-вақоеъ» ҳаёти чамъияти феодалии давраро мукаммал таҳлил намуда, ба хазинаи илму адаб олами чамъиятшиносӣ ато менамояд. Гузашта аз ин ба ақидае расид, ки омили асосии дигаргунсозии цамъият фароҳам омадааст. Аҳмади Дониш то ҳатто аз кадом чониб дамида истодани шафақи умедро нишон дода, бо ифтихормандие аз маданияти пешқадами Россия нидо меоварад. Маҳз ҳамин асари мутафаккир сабабгор шу-да буд, ки аморати Бухоро бо якчоягии тамоми қувваи иртичоӣ муаллифро кофиру муртад эълон кунанд.*

*Аҳмади Дониш дар ин асар гарчи килки тасвирро ба тадқиқи асрори арзу самовот ва кашфи тағироти мун-тазами қонунҳои табиату чамъият ва ахлоқи он равона карда бошад ҳам, вале ҳамеша мавзӯи асосии инъико-су баҳси ӯро ҳастии одамизод ҳамчун чузъи таркибии табиат, қисмати дерину оянда ва инчунин ҳолати рӯҳию маънавии он ташкил додаанд.*

*Бинобар ин Дониш доираи мавзӯи асарро муайян карда, қисман ӯҳдадор мешавад, ки масъалаҳои зерин-ро равшан намояд: «То халқ бидонанд, ки барои чӣ ома-*

Л \ м я д и Л (щ и ш. ЛГШОДШ' .\Л НЛ ҚОҒ.Ъ», млоГш *2,* ЛупкшГх[4], «Лшппи ■, ГЖ> саҳ – 344.

«Навод11р-ул-1);|қиеъ якс а.ч оспрц оарҷас-таи илмӣ-адабии доншшапди бу.чург Л\мади Дониш буда, аз муқаддима на бисту як фасн иборат аст. Асар дар ҳудуди солҳои 1875 – 1882 таълиф ёфта, ҳамчуп қуллаи баланди ччодиёти адиби бехамтои халқи точик маълум аст.

Матни илмию интиқодӣ бо тасҳеҳу муқобалан

Алиқул Девонақулов, Акбар Боғбони Фирдавс. Олия Зиёвиддинова, Меҳрӣ Бақоева, Одина Ҳо-мидов, Сурайё Раҳимзода, Мамадҷон Гулрӯзов, Муҳаммадраҳим Исоев.

„ 4603010201-185

Д ------------------------|()8 – 87

М 502 – 89



*данд ва бар чӣ буданд ва чӣ карданд». Вай бо циддия-ти том кӯшиш сарф менамояд, то ки мавқеи табиӣ ва чамъиятии ҳар як фардро муайян карда, ҳисси худшино-сию эҳтиром ба гузаштагонро бедор намояд ва дараца-ву мартаба, қадру манзалати одамиро баланд бардо-рад. Ҳар як шахсро барои ҳифзи табиату бардавомии ҳастии башарият масъул дониста, таъкид кунад, ки зо-даи одам бо корбурди маърифату дастуруламалии ақлу заковат бахту саодати инсонӣ офарида, баҳри аз тащи-ру нокомиҳо раҳонидани ҳамдигар дастубадаст бошанд. Мутафаккир бештар ба чигуна шакл гирифтани кцсмати муосирон ва минбаъда таваццӯҳ намуда, тачрибаю кир-дор ва хулқи ҳамидаю хасисаи инсониятро маҳз дар ҳа-мин асар цамъбаст мекунад. Вай бо ин тадбир, аз як тараф, муосиронашро аз вартаи ҳалокати чамъияти феодалӣ нацот доданӣ шавад, аз тарафи дигар, аз наҳ-си сулолаи манғитиён, ки ватану ҳамдиёрони адибро ба пӯстканди гургхӯрда табдил дода буданд, эмин дошта-нӣ мешавад.*

*Мутафаккир пеш аз ҳама оид ба масъалаи пайдоиши одамӣ, гарчанде ба ақидаи офариниш қоил бошад ҳам, вале онро маҳсули аркони чаҳоргона (обу оташ, хоку ҳаво)*

*ва маволиди сегона (маъданиёт, наботот, ҳайво-нот) шумурда менависад:* «-Инсон *хулосаи* аркон *ва* ма-волид *аст».*

*Оид ба зуҳуроти хулқу хӯй ва феълу атвори одамӣ ишора намуда, онро мувофиқи ҳикмати маъмули «нуру зулмат» вобастаи амали ин ҳарду сифат медонад, ки маҳз якцоягии ин сифатҳоро далели ҳастии «инсони ко-мил» мешуморад ва «инсони комил», дар навбати худ, ҳамчун воситаи «зоҳиркунандаи ҳақоиқи нуру зулмат» талқин мешавад: «Лозим омад вуцуди шахсе, ки мурак-каб бувад аз нуру зулмат ва он шахс инсони комил аст, ки зоҳиркунандаи ҳақоиқи нуру зулмат».*

*Ғайр аз ин ҳаким изҳор мекунад, ки ҷисми одамӣ оғуштаи «ақли шарифа» ва «нафси касифа» мебошад. Агар аввалӣ инсонро ба содир кардани аъмоли нек раҳ-намоӣ кунад, дигараш ба аъмоли бад талқин менамояд. Дар натица ин ду аъмоли инсон офаридгори ду қувваи ботинӣ шуда, вобаста ба шароит ва муҳиту замон ҳар яке инони ихтиёрро мерабояд: «Ду қувват, ки дар за-мири шумо аст аз омира ва зочира – яке раҳмонист, дигар нафсонӣ, назди ҳар амри «хайр ва шар», «куну ма-кун» мегӯянд».*

*Инсон таркиботи мураккаби табиат ва цузъи инки-шофёфтаи он буда, цомеъи цамъи мавцудот мебошад.*

*Бинобар ҳамин ҳам олим мавқеи одамизодро ба тари-қи: «Ашрафи махлуқот одамӣ аст ва дигарон, дар ҳа-*



*қиқат, барои ӯянд ва аз циҳати у ва ба сабаби ӯ. Ва ӯ махдуми оламиён асту дигарон ходими ӯ», – муайян ме-намояд. Сабабгори «ашрафи махлуқот» ва «махдуми оламиён» будани инсон дар табъи он ниҳон мебошад. Табъи одамӣ ҳаргиз аз комёбиҳои башар қонеъ набу-да, ҳамеша аз паи цустуцӯи кашфиёт аст. Табъ таҳти раҳнамоии ақлу хирад дар шароити мусоид баҳри камо-лот ва омӯхтани асрори табиат мекӯшад: «Тибоъи халщ баъд аз ҳусули чаҳор аркон низ мутамаккину сокин на-шавад ва ҳамеша дар талаби роҳату зиёдатӣ бошад».*

*Дониш ба ҳам пайвастии ин ҳолат ишора намуда, – мегӯяд, ки агар кас аз муваффақияти ҳосил намудааш қаноат ҳосил карда, аз паи такмили амалу комёбиҳои нав ба нав нашавад, онгоҳ нопухтаву норасида мемонад: «Ноқис аз қаноат ба саҳл дар ш/қсон бимонад ва комил чун ба саҳл сар фурӯ наовард, ба камол расид». Ин-сон соҳиби иқтидори беинтиҳост. Муаллиф кӯшиш мена-мояд, ки ин ҳақиқатро ба хотир оварда, фаъолият ва цуръати одамиро баҳри ҳалли масъалаҳои муҳим ва душ-вори ҳаёт сафарбар намояд. Гӯё ба ҳар як шахс муро-циат намуда, – «агар ба вицдони худ мулоҳиза фармоӣ, доӣ, ки чӣ миқдор ҳикмату маслиҳат дар буняи қола-би ту рехтаанд ва ҳазор талотуми баҳру тӯфон аз ву-цуди ту ангехта», – гӯяд, дар ҳолати дигар, қобилияти ақлу идрок ва имконияти тафаккури инсонро мадҳ гуф-та менависад: «Дар вақти хашму ғазаб шерро ба цои гурба гузорӣ ва ҳангоми раъфату раҳмат мӯри нотавон-ро ба мижгон бардорӣ».*

*Имкониятҳои фикрию цисмонии инсоният бағоят васеъ ва пуриқтидор аст. Аз ин рӯ адиб бар зидди ақидаи нотавонии инсон, ки маъмул буд, баромада одамизодро хазинаи эцодиёту қувваи азими дигаргунсози табиат меҳисобад: «Одамӣ ба тадбир мурғ аз ҳаво фуруд орад ва ба тазвир моҳӣ аз дарё барорад ва ба чанголи қаҳру цалодат пустин аз китфи бабр барканад, синаи кон аз зарби тешааш сурох-сӯрох аст ва дили баҳр аз расоии шасташ шикофи фарох. Сафҳ биниҳад, то ба самовот дарояд ва манцаниқ кунад, то ба кураи каво-киб барояд». Амалиёт ва кору кирдори шахс маҳсули фикру андешаҳои уст. Фикру андеша дар навбати худ вобаста ба амалиёт ҳамеша тағиру такомул хоҳад ёфт. Инак, Дониш дар цое: «Эй турфа цисми инсон ху-мест, ки каловаи андеша аз вай ба ҳазор ранг берун ояд», – гӯяд, дар цои дигар, ошкоротар изҳор мекунад: «Дар ҳар оне хосияте ациб ва сифате ғариб аз тарки-би тинати одамӣ ба зуҳур мерасад».*

*Аҳмади Дониш ба омилҳои зарурие, ки барои ни-*

*гаҳдошт ва бақои навъи башар лозим аст, ишора наму-да, рукнҳои асосии онро номбар менамояд. Вуцудиёти*

5

*одами вобаста ба* «-маскане, *ки бад-он ҳифзи молу цон кунад ва* либосе, *ки худро аз осеби ҳарру бард эмин дорад ва* ноне, *ки қавоми бадан бад-он рост истад ва* зане, *ки бад-он осоишу оромиш кунаду фарзанд орад бақои навъро».*

*Бақои навъи башар диққати мутафаккирро ҳарчи бештар ба худ цалб менамояд. Ҳастии олам ва тадбир-ҳои андешидаи инсониятро ҳамчун василаи пойдорию абадияти одамизод мешуморад: «Ин ҳама нақшу ранг ва вазъи асбобу васоит маҳз барои бақои навъи инсон аст». Қонунҳои табиат низ барои нигаҳдошту бардаво-мии навъи инсон мусоидат менамояд. Дониш дар ин бобат қонуни зоишу мурриши одамизодро аз назар гу-заронида, онро яке аз талаботи зарурии вуцудиёти навъи башар меҳисобад. Мурдан баҳри зистан ва бар марг ғолиб омадани ҳаётро нишон медиҳад. Бахри навъи одамӣ на танҳо қонунҳои табиат хидматгузор аст, балки тадбирҳои манзилию маданӣ, ки дар асоси цамъомад, иттифоқи мардум ба вуцуд меоянд, зарури-ят пайдо мекунад. Ҳамин тадбиру «ҳикмати маданиву манзили ин иқтизо дорад, ки ҳар шахсе аз ашхос ба навъе аз анвоъ ба ҳамдигар мумидду муовин бошанд ба дасту забон ва гуфтору кирдор». Одамизод бе цамъи-ят ва бе иттифоқу ягонагӣ бар ободонии олам муяссар на-мегардад. Ҷамъият дар навбати худ бе аъзоёни чамъият вуцуд дошта наметавонад. Бинобар ин мавқеи фард он-гоҳ дар зиндагӣ бузург ва асосӣ мегардад, ки агар он фарди цамъиятӣ бошад. Дониш ба масъалаи меҳнат ва мавқеи он дар ташаккули фарди чамъиятӣ тавақ-қуф намуда, дар цое: «Қори зироату иморат, масалан, бе вуҷуди цамъе касир сурат нагирад», – гуяд, дар цои дигар, оид ба мавқеи иқтисодиёт ҳамчун воситаи цамъиятофарӣ баҳо дода меоварад: «Ва ин мартаба (цамъият А. Д.) бе дастгоҳи давлат ва нону зар муяс-сар нагардад. Адиб*

*одами берун аз цамъиятро тасав-вур карда наметавонад. Боварӣ дорад, ки дар ҳаёт ҳаргыз шахси солим бе иттисол ба абнои ҷинс умр ба сар бурда наметавонад, зеро ки талаботи табиию ҳаё-ти одамӣ касро ба ҳамдигар муҳтоц ва вобаста гардо-ғчдааст: «Ғолт он ки якчанде ба хилвату узлат даро-яд ҳам. ... боз ба халқ ояд. Ин аст, ки билкулл аз аб-иоч чинс қатъ накцнад».*

*Инсон ҳамчун навъи ҳастӣ он дам барпой буда ме-тавонад, ки агар паи ҳам сафи афродашро афзоёнад ва воситаҳои зарурии зиндагиро фароҳам оварад. Ин-гуна воситаҳо натанҳо аз омилҳои рӯҳӣ ва маънавӣ ибо-ратанд, балки чунон ки ишорае рафт, мавқеи иқтисоди-ёт бар ҳифзи қавоми бадан бузург мебошад. Офарини-ши инсон вобаста ба қонунҳои табиащ цамъият аст.* 6

*Дониш ин масъаларо чунин маънидод мекунад: «Бақои навъ бе таволуду таносул мумкин не. Ва ин бе ақлу шурб муяссар не». Агар ҳастии инсон вобастаи неъмат-ҳои моддӣ бошад, пас, ободии цаҳон вобастаи инсон аст. Аз ин ру одамизодро боист, ки баҳри истеҳсоли неъматҳои моддӣ саъю кӯшиш бинамоянд. Чунин таъ-лимоти олим мухолифи ақидаҳои иртщоие' буд, ки фаъолияти инсонро маҳкум намуда, ба гӯшаи тащоӣ даъват менамуданд. Дониш, дар мавриде, хотирнишон мекунад, ки «мадори ободии цаҳонро бар аклу шурб ниҳоданд», дар ҳолати дигар, ошкоро таъкид мекунад: «Одами бояд барои неъмате тараддуду касб орад». Адиб тавсия менамояд, ки ҳар кас бо меҳнату заҳмати дастранц вуцудиёташро таъмин намояд, вагарна ба чунин ҳол гирифтор хоҳад шуд: «Инкори касбу таовун он бувад, ки мард ҳамаи қувою ҳавосро аз талаб муат-тал гардонад ва чашму даҳон бар ҳаво кушода:*

*Ин накунад магар девонае, Ва аз ақлу хирад бегонае».*

*Қайд кардан цоиз аст, ки мутафаккир гарчанде «дар ҳама фазоил, ки абнои цинси шуморо таҳсил шуда, би-донед, ки ғараз ҳусили нон будааст», – мегӯяд, валекин водор менамояд, ки ин ҳама неъматҳои моддӣ барои инсон аст. Аз ин сабаб инсон ҳаргиз бандаи офарида-ву*

*дасткишти худ нагардад. Мутафаккир бо циддият таъкид мекунад, ки «мол аз баҳри осоишу умр аст, на умр аз баҳри цамъкарди мол». Донишманд зидди ба хазинаи шахсони алоҳида гирд омадани мол, бо макру фиреб ғасб кардани он баромада, ҳамчун дастурула-мали зиНдагӣ мефармояд: «Одамӣ барои цамъ махлуқ нагаштааст ва уро маҳз барои ҳамин хӯрдану хобидан наёвардаанд. Он чи барои маоши ӯ ниҳодаанд, барои он аст, ки вай аз он садди рамақ бардорад, на он ки ӯро захира кунад ва ҳакқи ғайрро эҳроз намояд».*

*Эҳтиёцоту талаботи моддӣ ва маънавии инсоният*
*дар ҳар давру ҳар замон имконияти мавцударо сарфи*
*назар карда, одамиро аз паи ба ком овардани имко-*
*ниятҳои нав ба нав ва фатҳ намудани қуллаҳои боз ҳам*
*баландтаре сафарбар менамояд. Талаботу эҳтиёцот ба*
*қувваи азими пешбаранда табдил меёбад. Харгиз аз*
*цустучӯ ва ташвиши рӯзгор раҳоӣ наёфтани одимизодро*
*дар осори эҳтиёцмандии доимии ӯ дида: «Одаяӣ аз ци-*
*ҳати имконият ва эҳтиёц агар ҳамаи арсаи олам зери*
*фармон дорад, ғаму кудуратро аз худ натаеонад, ки*
*дур кунад», – гуфта ҳақщатро хотирнишон намояд, дар*
*цои дигар, ба беинтиҳоии мартабаи эутисци бишарият*
*ишора намуда мегӯяд: «Маротиби эҳтиёци инсонӣ ғай-*
*римутаноҳист ва дар цои истиғно ба ҳам намерасанд».*
7

*Бинобар ин донишанд чунин қонуни худамалкунанда-ро хотирнишонида водор мокунад, ки кас аз паи ҳар-чи бештар ба даст овардани сарвату боигарӣ шуда, цонро ба таҳлука гузошта, даҳони ҳирсу тамаъро ва-сеъ накушояд: аХ,ирси цаҳонсуа дидаи басиратаиюнро ба ғашоваи амал бипушонад, то худро бе муҳобо ба корҳои мӯҳлик ва вартаҳои цоншикор андозанд». Дара-цаю мартабаи азхудкунии неъматҳои моддиро Аҳмади Дониш*

*чунин муайян мекунад: «Қасбу саъи шумо то он чо, ки чашму дасти шумо аз дасту кисаи абнои цинс мустағнӣ бошад». Олим сифати накуи инсонӣ ва маънии ҳаёти ҳар як шахсро дар он мебинад, ки ӯ барои ман-фиати одамизод тамоми иқтидори ақлу заковат, истеъ-доду фаъолиятро сарф бинамояд. Вай чоиз мешуморад, ки агар умри ин ё он шахс, ё худ гурӯҳ дар сари коре сарф шаваду вале натичаи он заҳмат баъди садаҳо ба ком меомада бошад ҳам, одам саъю кӯшиш бинамояд, зе-ро ки минбаъд авлодони башарият аз он маҳсули даст-рацци гузаштагони худ баҳраманд хоҳанд шуд: «Ва басе умрҳои обову ачдод дар сари кори ҳикмате ба сар рафт, натица баъд аз қарнҳо ба дасти дигарӣ ба зуҳур омад». Донишманд дуруст пай мебарад, ки умри инсо-нӣ дар ҳалли бисёр масъалаҳои табиию щтимоӣ ко-фию басандагӣ намекунад, валекин одамизод ба умеди сабук намудани қисмати авлодон умри гиромиро бека-лавиш сарф бинамоянд, зеро ки: «Ободии цаҳон мавқуф ба вуцуди одамӣ» аст.*

*Аҳмади Дониш цомеъро дӯст медорад. Вай барои зисти осоиштаву беҳбудии аҳволи моддию маънавии ҳар фарди цамъиятӣ ғамхорӣ зоҳир менамояд. Насиҳат ме-кунад, ки кас дар олам тан ба коҳилӣ надода, аз паи илму маърифат ва касбу тараддуде бошад, то ки ҳаёти у серрез ва рағбатангезу дилхоҳ бигузарад: «Ва баъд аз вуцуд хайри одамӣ дар маърифату илм бошад ва ба ихтиёр тан ба коҳилию цаҳл надиҳад». Маорифпарвари бузург вазифа ва мақсаду мароми зиндагии ҳар як шах-си цамъиятиро, аз як тараф, дар таҳсили илму маъри-фат дида, ӯро водор кунад, ки «Инсонро ба дунё овар-данд, ки касби илму маърифат кунад», дар мавриди дигар, ба циддиятии маънии зиндагӣ ишора намуда, ҳар Ши моро хотиррасон менамояд, ки: «Шуморо ин цо ба бозӣ ва барои бозӣ наёвардаанд».*

*Аҳмади Дониш зидди худдӯстию худхоҳӣ ва худпи-сандӣ барин хулқҳои ношоиста баромада, тавсия ме-кунад, ки барои нигоҳ доштани мартабаи олии инсонӣ*

*ҷонбозӣ бинамоем.*

*Инак, чунин нишондоди ин марди наҷиб дар ягон давру замон моҳияти худро гум нахоҳад кард: «Ҷаҳд кун ва ҳиммати олӣ пеш ор, ки мартабаи инсонӣ ҳосил*

8

*кунӣ ва ба маорифу ҳақоқиқи ашё бирасӣ ва халқро бад-он раҳнамоӣ кунӣ». Олим халқҳои оламро ба оғӯ-ши пурҳарорати худ гирифтанист. Ҳар як аҳли башарро гаштаву баргашта таъкид менамояд, ки он аз паи фик-ру зикри мардум бошанд. Агар кас хоҳ кӯшиши касб омухтан дошта бошаду хоҳ табибу олим шудан, пеш аз ҳама нафъи моддию маънавии халқро дар madди на-зар дошта бошад. Чунин аст бозхости ин олими мӯъта-бари башарият: «Ғарази шумо аз таҳсили улум... низ таҳсили ҷоҳу мансаб ва тақарруби умарою ҳукком на-бошанд, балки ғараз рафъи эҳтиёҷи халқ ва таълиму тааллуми абнои ҷинс ва иршоду ҳидояти эшон бошад». Мутафаккир дар буняи инсон сифатҳои некӯро беш мебинад. Вай ҳисси халқдӯстӣ доштану меҳрпарвар бу-дани одамиро сириштаи бузурги ҷисму амали инсон ҳисоб менамояд. Ғамхори халқ будан, дӯстдори ҳамди-гар шудан, соҳиби дили пуршафқат будани кас орзую умед ва насиҳату фармоиши ӯст: «Инсон... манбаи лут-фу раҳмати номутаноҳӣ ва дарахти вуҷуди одамӣ маҳз барои он аст, то сидраи аъло иллийин бошад». Адиб инкишоф додани «сифати инсонӣ», ки он ҷомеъи ахлоқи ҳамидаро ташкил медиҳад, тавсия намуда: «Ба таҳсили сирати инсонӣ бештар рағбат оред, на ба такмили си-рати ҳайвонӣ», – гӯяд, дар ҷои дигар, қайд мекунад, ки сифати инсонӣ маҳсули амали бошууронаи одамизод мебошад, ки тағиру такмили он муддати бардавомеро дархост менамояд: «То одаме одамсират ба вуҷуд ояд, қарнҳою давраҳо бигузашта бошад».*

*Яке аз рукнҳои асосии сирати некӯи инсонро дар дустдории мардум, беозорию меҳрубонӣ ва ҳамеша ҳам-радифи халқ будан дониста менависад: «Бо халқ му-восо ва мадоро тавонед кард ва ба озори кас барнахо-ҳед хост*

ва ба абнои цинс шафқат тавонед кард». Аҳ-мади Дониш рукни дигари сирати некӯи инсониро дар он мебинад, ки ҳар як шахс дар гуфтору кирдор ҳаргиз ба пастфитратию ноодамӣ роҳ надиҳад:

«Ҳеҷ одамизода тан ба корҳои хасис дарнадиҳад». Инсон ҳамеша аз паи чунин фикре бошад, ки дигарӣ ҳам мисли ӯ буда, ҳамагуна ҳиссиёти инсониро молик аст. Бинобар ин пеш аз он ки шахс гуфтореро ба за-бон оварад у кирдореро амалӣ карданӣ шавад, даме аз хотир бигузаронад, ки он гуфтору кирдор ба худи ӯ чигуна таъсир дорад, пас, аз паи амалӣ кардан биша-вад: «Ва асл он ки ҳар чӣ бар худ раво надорад, бар ғайр цоиз нашуморад».

Сирати дигари инсониятро муаллиф дар он мебинад, ки одамизод аз хислати такаббурию манманӣ дур бо-шад. Хоксор ва меҳрубону мушфиқии ҳар як шахсро махсули оқилию хушмандӣ ва маърифатнокии ӯ мешу-



морад: «Сабаби такаббур ё мол аст, ё цамол, ё илм, ё насаб. Оқил ба ҳеҷ кадом фахру такаббур наёрад».

Чунин таъкиди Аҳмади Дониш барои авлодонаш дастуруламали доимии зиндагӣ хоҳад буд: «Бандавор дар замин қадам ниҳед, на хоцавор».

Аҳмади Дониш оид ба мавзуи инсон дахл намуда, дар маркази баҳси худ пайдоиши инсоният, ҳикмати вуцудиёти ӯ ва мавқеи щтимоию цамъиятии онро во мегузорад. Вай мартабаю манзалати одамиро баланд бардошта,қудрату матонати инсонро нашъунамо меди-ҳад. Ободию ҳастии оламро маҳсули афкори одамӣ еа рангорангии онро натщаи дасткишту дастранци Инсон меҳисобад. Дониш дар таълимоти оид ба мавҳуми ода-мизод, ба масъалаи мавқеи шахс дар ҳаёти цамъият ва навъи инсоният аҳамият дода, бақои навъу сарсабзии мулку диёрро аз он медонад. Беҳуда нест, ки мутафак-кир олами инсонро ба тариқи зерин муайян мекунад: «Инсон олами кабир аст».

Хонандагони арцманд, ҳоло Шумо дар даст қисми

*дуввуми асари безаволи симои барцастаи ақлу хирад Аҳмади Дониш «Наводир-ул-вақоеъ»-ро доред. Пеш аз ҳама моён гурӯҳи таҳиякунандагон узрхоҳӣ менамоем, ки ^бо сабаби ноилоции нашриёт китоби ягона ба ду қисм тақсим карда шуд ва дар натица баъзе душвориҳои сунъӣ бар мутолиакунандагони асар пешомад менамояд. Аз цумла қисматҳои «Илова, тавзеҳот, тарцумаҳо, луғот» ба қисми дуввуми китоб афтод. Моён баҳри то андозае аз такрори ҳамон як чиз дар ду қисм раҳой .ёфтан, ба ин тарзи кор розӣ шудем. Албатта, умедворем, ки ин нашр табъи аввалу охирин нахоҳад буд. Даврае бозрас хо-ҳад шуд, ки нашри дуввуми ин асари дилхоҳи мардуми тоцик рӯзномаи рӯз хоҳад шуд. Дар он дам дар миқё-си як китоби яклухт ба табъ расонидани «Наводир-ул-вақоеъ» вазифаи асосии таҳиякунандагону ноширон хо-ҳад буд.*

*Мувофиқи иқтизои баамаломада моро лозим омад, ки ба тарзи кори ихтиёр кардаамон аломати зеринро зам намоем: Дар қисмати «Илова, тавзеҳот, тарцума» аломати ишртии (к. I, саҳ. )-ро, ки он мухаффафи «Китоби 1, саҳифаи...» мебошад, дохил кунем.*

*Алиқул Дгвонақулов*

*Аз тацрибиёт он чи пешам омада буд, дар сатр кашидам ва ба дастуруламалии фар-зандан гузоштам.*

*Аҳмади Дониш.*

ДАР ВАСОЁИ ФАРЗАНДОН [ВА БАЁНИ ҲАҚИҚАТИ КАСБУ

ПЕШАҲО]

Он чи муҳаррири сутурро дар умри панчоҳ сол расида, аз нек [ва] бад [он чи дида] ва ба тачрибат анчомида, барои дасту-руламал дар кайди забту сабт кашидем,[1] то магар индалҳоцат ва* назди зарурат* ба кор баранд. Ва чун ҳушёр шаванд, лобудд дар он эҳтиёч афтад. Ва аммо дар ҳолати шабоб[2] ва унфуво-ни чавонӣ[3] ин хитобот чун нуқуше бувад бар тахтаи об, ки зеҳ-ни нозир аз ҳифз ва дарки он очиз бошад, ё чун фарёде дар рӯ-зи боди шадид, ки самъ ҳеч исғо накунад;

[Н а з м]

Чу моро ба ғафлат бишуд рӯзгор, Ту боре даме чанд фурсат шумор Панд гир аз матоиби дигарон, То нагиранд дигарон[4] зи ту панд.

Фарзандони ааззи амҷад – Абулкарам ва Аеъад «ҳадоҳумал-лоҳу ило-с-сабил-ир-рушди»+[5] бидонанд,[6] ки дар он айём, ки шу-моро ҳанӯз. фароғате аз дабистон ва истиғно аз ширу пистон муяссар нашуда буд, маро доияи сафаре афтод, ки агар асбоб му-нофақат кунад ва бар он иқдом равад, яҳтамил, ки мурочаат даст падиҳад ва агар мурочаат воқеъ шавад, юмкин, ки фурсати пар-лохт ба ҳоли шумо дубора набошад. Пас, агар барои муаддаб[7] ва муҳаззаб[8] гаштани шумо то ба синни рушди шумо нозир бошам, кори худ носохта монад ва ба тамшияти* лавозимоти сафар ва ҳазар напардохта.

Чун таъдиби авлод дар зиммаи абавайн маъмурун беҳ[9] ва* \ мансус аст*, таълими адаб аввалан ба қавл ва феъл бувад, со-

\ 1 АБ – кашидам

V [2] АБ – ҷавонӣ

* [3] АБ ■ – ашбоб

[4] А – ■ мардумон

[5] Б – ришоди

[6] АБ – Бидонед

[7] – [8] АБ – муҳаззаб ва муаддаб

[9] АБ – беҳ аст ^' ^* Х

. ЛМ16КМ|\,.

имяи бн звҷр II» мнп'1>. ГмшоГнф пн нотндо оп чи гуфтапнст, *Сю* шумо мсгуям Н{|[10] шуморо *Си* офарндгоратом месупорам[11] ва он чн* аз[12] .пшдагонпп махмуд, кп сулук дар он диму дунёи шуморо обод дорад, *Сю**~ шумо'" мснамоям. Лгар тавфиқн азалй ёратоп бупад, Г)п ҳамом иатмра рафтор мокумед ва агар не, мухтореду[13] маъзур:[14]

[Назм]:.'

Фарзапд бандаест худоро, ғамаш'5 маҳӯр,[16]

Ту он най, ки беҳ зи худо банда парварй.

Гар муқбнл аст, ганҷи саодат азони ӯст,, В-ар мудбир

аст, ранчи зиёдат чӣ мебарӣ?!

'< [Пеш аз ману ту бар рухи чонҳо кашидаанд
Туғрои некбахтию нили бадахтарӣ.]

Бидонед, ки баъд аз ии шуморо аҳволи мухталиф ориз меша-вад ва ахлоқи мутанаввеъ воқеъ мегардад ва сирри ҳар кадом ба шумо пӯшида бувад, ки низоми ҷаҳон бар он вобаста бощад.

Ва ҳаркӣ аз абнои ҷинси шумо ба ҷаҳои омадааст, баъд аз он, ки аз канори модар бархост, майл ба лаъбу давидан меорад ва ғалтидан[17] ва бархостан.[18] Чун сукунат ва вақори мардум ме-бинад, кам-кам аз он доия мутақоид мешавад.

Пас, мебинад, ки ҷаҳоие ороста пур аз неъмати алвон – ша-раҳи хӯрдану хобидан ва танаъум[19] намудан[20] дар замираш мус-тавлӣ мегардад [ва ягон тахайюл меорад.] Пас*~, мебинад*, ки неъмат бе зар ба даст намеояд, дар тараддуди азхор[21] ва ҷамъи зару сим мешавад.[22]

Пас, мебинад,[23] ки зару сим [бе илтизом], бе пеша ва ҳирфат таҳсил намешавад, дар андешаи касбу пеша меафтад ва ба[24] во-ситаи[25] шуғл ба ин ду – зар [ва сим] гирд меоварад.[26]

Ва* баъд аз ҷамъу зухр[27] савдои никоҳ ва айшу комронӣ ва ихтилотот ба табақоти мардум аз ботинаш мунбаис шавад[28] ва[39] ба кори иморату зироат ва ҷамъияти дустон ва сӯҳбати[30] хубрӯён шуғл орад.

Ва баъд аз чанд гоҳе аз ин ҳама кашмакаш низ* дилгир ша-вад, [чунки бидонад, ки дар ҳамаи умр бод паймудааст ва аз барои дигарон ҷон канда] ва ба кунҷи хона мунзавӣ шавад ва бо

ю – п ДБ – дар охири чумла омадааст

[12] АБ – тариқи

13 – и АБ – маъзуреду мухтор

15 – 16 ДБ – махӯр ғамаш

,17 – 18 ДБ – бархостан ва ғалтидан

19 – 20 ДБ – тавфик талабидан

21 – 22 АБ – ҷамъи зару сим имсоку азхор меафтад

23 – 24 АБ – он гоҳ ба илтизоми

25 АБ – меорад

26 АБ – захоир 2<" АБ – гардад

28 АБ – он гоҳ.

29 АБ – мусохабат

30 АБ – низ

12

халқ ба қадри зарур рафтуой кунад, то маргаш бирасад ва он чӣ ҷамъ карда аз мулку асбоб ва дӯсту душман, ҳам ин ҷо бигузорад н.ҷ ориву* урён берун равад, чунон ки омада буд.

Ва ҳосили.ин* умри вай ҳама кӯфту[31] тааб ва ранҷу[32] таш-ниш ва пушаймонӣ бошад, ки агар* соате дар ин муддат айшу ишрат кардааст,[33] се соати дигар надомат[34] бурда. Ва агар як шабу рӯз айши вофй кардааст, се рӯзи дигар ғам[35] хӯрда. Ва ин адзийя мусаллам-ус-субут аст, ки ҳеҷ як аз абнои рӯзгорро бар он инкоре нест ва ҷуз эътироф ва иқрор коре на, то ки салотини олам низ бар ин маънӣ муқирр ва мӯътарифанд, ки агар айши софӣ дар дунё будӣ, аз даври Одам то ҳол дар таворих нишон гуфтандӣ ва ҳикоят кардандӣ, ё касе аз арбоби ҷоҳу ҳашмат ба вуҷуди он қоил шудй. [Ва он чи дар қисас навиштаанд, ҳама да-лели хусрон ва зиёни эшон аст ва нишонаи ҳузну ҳирмон аз ҳа-локи Намруд+ ва Фиръавн+ ва хасфи Қорун, ки ҳар кадом мисли охириёну пешиниён дар лаънат ангуштнамои ҷаҳон шу-данд.] Ва[36] тариқи айшу нишот ва* вақтхушии доимй* ва бархӯр-дорӣ аз неъматҳои зоҳириву ботинӣ маҳз дар як пеша мунҳасир аст. Ва он ба буридан аз халқ ва пайвастан бо ҳаққ бошад[37] ва ибодати офаридгори мутлақ азза[38]*: шаънуҳу аст, ки тариқи ду-хул ва манофеи онро аз назарҳо[39] пӯшидаанд. Ва бар он роҳ кас наравад,[40] то набаранд.

Ҳикмати ситр ва манъ ҳамон[41] ҳаст, ки ин ҷаҳон то вақте ки дар илми ҳаққ муқаррар аст, обод бошад ва силсилаи таволуду таносул барқарор истад, ки агар он роҳро макшуф доранд, ҳеҷ кас ба ободонии ҷаҳон кӯшиш накунад ва ҳеҷ кас зану фарзанд наёрад ва ҳеҷ иморату зироат ба ҳусул нарасад. Балки худ асло хеч зи-ҷасад ва

зи-рӯҳ дар ҷаҳон намонад.

Пас, осудаву мураффаҳ ва мутанаъим дар дунё касе бувад, ки аз халқ мустағнӣ[42] ва ба холиқи[43] худ муфтақир бошад ва зо~ ҳиду мутаварреъ бувад. Ва ғайри ӯ ҳаркӣ бошад, ҳам дар дунё муаззаб аст ва ҳам дар уқбо муоқаб, агарчӣ[44] султони ҳафт киш-вар бувад. Масалан, султон ба сабаби он ки фавқи баъз аст ва дуни баъз доим дар азоб бувад. Ва ба воситаи он ки ба сабаби иктидор рафтори адл номумкин аст, дар охират иқоб кашад. Имчунин он ки[45] мутамаввил ва мутанаъим аст[46] ба сабаби вуфу-

31 А – ранҷ

32 А – кӯфту

33 Б – ба хушӣ гузаронида: А – гузаронидааст

34 А – андӯҳу ғам

35 АБ – пушагмонию ҳасрат

36 АБ – Пас

37 АБ ■ – даст диҳад зз Б – ҷалли

39 АБ – назар

40 АБ  – натавонад рафт

41 АБ – он

-42 Б – тааллуқ

43 Б – ҳоле

44_._45 ДБ – Нигаред ба илока

[46] АБ.....бошад

5''' 13

ри ашғол фароғати ибодату лаззати убудийят наёбад, лочарам, дар дунё ба зиёну зарар ва ғарқу ҳарқи амвол муаззаб гардад. Ва ба воситаи ғалабаи ҳирсу муваккили* оз дар адои ҳуқуқи мансусаи арбоби истеҳқоқ тақсир ва* такосул* раво дорад, фа-лобудд, дар охират муоқаб гардад.[47] (Ва агар султон қавишавкат бошад албатта, фавқи баъз бувад дуни баъз. Аз ин мамар доим дар азоб бошад ва ба воситаи он ки ба сабаби иқтидор рафтори тариқи адл номумкин аст, лоҷарам дар охират иқоб кашад.] Пас, роҳи начот мунҳасир[48] дар ибодати қозиулҳоҷот бувад. Ва он ки[49] тариқи ибодат месипарад[50] [ва ба бандагии ҳаққ қиём кунад ва он ки бо бандагию

тоат гардан ниҳад[51]], чора надорад, ки аз дунё ба қадри садди чӯъ иқтисор кунад ва дар касбу шуғл ба қадри кафоф басанда кунад.[52] Ва аз илм ба қадри зарур то он-чо, ки одоби ибодат бидонад ва эътиқоди росиха[53] дар вучуди бо-ритаоло ва тавҳиди ӯ субҳонаҳу пайдо кунад. Ва ӯро ба ҷамеъи сифоти субутию салбӣ бишиносад. Ва мозода ҳарчӣ аз фазлу ка-мол ва мулку мол андӯзад, ниҳоят то ҳолати марази мавт бо ӯ ҳамроҳ бошад, пас ҳамаро аз ӯ бистонанд ва аз илму молдорӣ гардонанд ва муҷарраду урён аз ин чаҳон берун баранд. Онгоҳ. кор бо ҷони ӯ бошад, ки чӣ кардааст ва аз маърифату* тоат чӣ оварда: «Фа қад афлаҳа ман заккоҳо ва қад хоба ман дасоҳо+». Ва сабаби он ки одамй дар дунё ва матои он наёсояд ва ба ҳеҷ мартабаю поя сокин нашавад ва ба ҳар ҳоле[54] ҷӯёи камоли [он] бошад ва он ҳолатро наҳс доиад, он аст, ки рӯҳи одамиро аз ма-қоме маълум, ки дар он ҷо на муттасиф ба нақс бувад ва на муттасиф[55] ба камол, ба дунё оварданд ва ба қафаси қолиби ун-сурӣ дароварданд ва ихтиёри феъли ҳайру шарр ва* амали нафъу зарр бад-ӯ* доданд, то мадориҷи пасту баланд ва фавқу гаҳт ба воситаи ӯ маълум шавад*-- ва ҷою макони хеш бидонад. Агар аз ахёр бувад. то аъло иллийин мақом иттихоз кунад ва агар аз ашрор то Сиҷҷин манзил гузинад. Ва ин -рӯҳ [чун ба қайди такал-луф[56] гирифтор ояд,] он осудагию фароғат, ки дар он мақоми [ав-вал] дошт, [ӯро гум карда бувад ва] ба воситаи имтизоъ [ва ихти-лот] ба ғубори[57] аносир[58] [таркиби он ҳолатро] фаромӯш карда бу-вад,[59] лекин он ҳаловат[60] [ва фароғат]--[61] дар ҷавҳараш мутаассир бошад[62] [ва доим] онро ҷӯё бошад. Ва ба сабаби зулмати табиаг ва касофати таркиб[63] он ҳолатро[64] биайниҳӣ таaққул натавонад

47 ДБ – шавад

48 – 49 ДБ – ба ха.ма кас масдуд омад, илло он ки

ᶠ'о АБ – сипарад

г>! А – мениҳад

Б2 АБ ■ – намояд

53 А – он чи; Б – роиҷа

[54] Б – чое
[55] АБ – маърифат
56 А ■ – таклиф
57 – 58 ДБ – аносиру ғубор
[59] АБ – бошад
60 – 61 д – фароғату ҳаловат
[62] АБ – бувад
[63] АБ – ҷисм
64 АБ – осудагӣ 14

кард, [ки он кадом кисми рохат бувад], чун касе, ки чизе гум кунаду аз хотираш фаромЎш шавад. Лоалаттаъйин, аввал[65] аз худ биҷӯяд, онгоҳ аз [66] хао тарафе даст андозад. Ва гӯяд: «Чизе бо ман буд зиёда аз он чизҳо, ки бо ман аст ва онро гум кардаам ва надонам, ки* он кадом аз ин чизҳо буд». Ҳамчунин рӯҳи одамӣ низ* ҳамеша ҷӯёни он мартабаи худ*- бошад,[67] ки фароғати маҳз бувад* ва амнияти бахт.[68] Бинобар ин ба ҳеҷ чиз аз дунё ва мо-фиҳо сар фурӯд наёрад ва мутмаин нашавад, магар дар талаби ҳаққ ба шарт* ва ба ҳеҷ поя наистад, магар ба зииру фикру маб-даи худ, ки «илло би-зикриллоҳи татмаъина алқуЛ|уба+» чунки зикру фикри ҳаққ бе фароғати дил аз мосиво сурат набандад. Ва ин фароғат мувассал аст ба он[69] фароғати аслй, ки дар ма-қоми аввал пеш аз вуҷуд дошт.

Пас шумо, ки аз лаъбу давидан наздик аст, ки ба сукуну вақор гироед ва шараҳи танауму талаззуз ва талаббусу танокӯҳ бар шумо муставлй гардад, бояд ки сар[70] ба хирфате ва пешае[7!] ниҳед,[72] ки бад-он сабаб мояи маош ва сармояи интиоши шумо таҳсил шавад.

Ва дар эҳрози фазоил ва ҳунар, ки халқро бад-он эҳтиёҷ меафтад, такоҳул ва такосул раво надоред ва салоҳи маданӣ ва манзилиро филҷумла муин ва ёвар бошед. Ва касбу саъйи шумо то он ҷо, ки чашму дасти шумо аз дасту кисаи абнои ҷинс мустағнӣ бошад.

Ва албатта майл[73] ба азхору зиёдатӣ макунед,[74] ки то марг дар кашмакаши алоиқ[75] гирифтор монед ва раҳоӣ наёбед, балки ба ҳар мартаба, ки худи шумо дар*~ садади

махлас бошед, риш-таи идбори алоиқ ба даруну беруни шумо*-¯ бисёртар печад, чун касе, ки дар лойандози дарё гирифтор ояд, то бичунбад, дарун-тар рафта бошад.

Ва ҳар пешае, ки мубошир мешавед, аввало манофеи онро баршумуред, ки барои чӣ мекунед. Ва ғарази шумо аз он ҳир-фат нон ва таҳсили танаъум набувад, ки он биттабъ ҳосилшаван-

да аст.

Ва дар андӯхтани улум ва фунун қазои ҳавоиҷи мусулмонон ва абнои ҷинсатон малҳуз бошад. Масалан, дар фурӯхтани[76] кар-бос – пӯшидани бараҳнагон ва дар нон – серии гуруснагон ва мусофирон ва дар байъи ҳалво – ширин кардани даҳоии атфол ва талхкомон. Пас, агар шумо таҳсили нони худро дар ин мано-феъ муқаддам доред, аввалан нони шумо таҳсил пашавад ва агар шавад, ба тахлити ҳуқуқи абнои ҷинс бошад, ки дину дунёи шу-моро ба зиён барад, ки надониста бошед ва донистани он камтар

1____________

[65] АБ – аввало

66 ДБ – ба

67 Б – бувад

[68] АБ ■ – бахт бувад

[69] А – бад – он

70 – 71 ДБ – ба хивфатею.пешас сар

[72] Б – биниҳед

73 – 74 Б – ба иззихору зиёдатӣ майл накуиед

75 ' Б – халоиқ

[76] АБ – дар байъу широн



р*^тм*[7]^* касеро муяссар шавад аз уламову ҳукамо. Ва илтизоми ҳирфаву[77] пеша[78] вақте шуморо мусаллам бувад, ки илми зарурин дин омӯх-та бошед. Ва аълои пешаҳо ва ҳирфагҳо касби улуми шариат бошад ва он чи дар ҷавҳари рӯҳ ва акл бияфзояд ва адною ахас-, си санъатҳо ва касбҳо, ои ки дар моддаи ҷисм ва таркиб бияф-зояд.

Ва ғарази шумо аз таҳсили улуми шариат низ таҳсили

чоҳу мансаб ва тақарруби умаро ва ҳукком набошад, балхш ғараз рафъи эҳтиёҷи халқ ва таълиму тааллуми абнои ҷинс ва иршод ва ҳидояти эшон бувад, ки агар бар ғарази дунё ва танаъум илм андӯзед ва қозиюлқузот ва шайхулислом маносиби аъмол ёбад, ҳамон гулханиро индаллоҳ бар шумо тарҷеҳ ва тафзил бо-шад. Ва аз барои дарёфти ҷазову сазо ҳамон қолиби унсурии шумо восита бошад, чун онро бишиканед, бидонед, ки бар чӣ бу-даед ва чӣ карда?

Ва ҳатталимкон ба султон тақарруб маҷӯед ва вазоифу ид-рор маталабед ба*~ нафси* худ, магар ки касон восита бошаид. то шуморо эшон нашиносанд, ки агар шуморо бишиносанд, онгоҳ наҷот наёбед ва аз ибодати офаридгоратон бозмонед ва онан фа анан дар ҳа.ма касбу кор дар иллати вучуди худӣ муфаккиру му-заккир бошед, ки шуморо барои чӣ ба дунё овардаанд ва боз ку-ҷо мебаранд, то ки*~ ибодату тоат кунед ва нафси худро музак-ко. гардонед*. Ва ҳар даме бо худ мегӯед,[79] ки «худой бо ман асг ва*~ худой маро* мебинад ва худой кардаи маро медонад, то аъмоли хайр [ва шарр] бар [сари] шумо осон ояд ва афъоли шарр душвор. Ва ду қувват, ки дар замири шумост[80] аз омира ва зо-чира – яке раҳмонист, днгар нафсонӣ.[81] Назди ҳар амри хайр ва шарр «кун» ва «макун» л:егӯянд [ва муқаддимоти тамҳид мена-моянд]. Манофеи илқои ҳпр кадомро бишумуред, кадом ки роҷеҳ ояд, онро ихтиёр кунед. Масалан, дӯсте [аз амсолатон] шуморо ба зиёфат металабад [ва] дар шабе аз ин ду қувват яке мегӯяд: «Бирав,[82] ки[83] базм кунӣ ва [дар садр нишинӣ ва] руду само шунавӣ ва тамошои шоҳнду маъшуқ кунӣ ва май хӯрӣ ва маст шавӣ ва ғамҳо аз худ рафъ кунӣ ва танаъум ва танаққул фар-моӣ». Қуввати* дигар мегӯяд: «Марав, ки фаҳш ва лаҳв бисёр гӯй ва хуфтану фачрро[84] қазо кунй. Ва яҳтамил, [ки] бинобар тач-диди макон туро дар он ҷо хоб наёяд, ё туро бистар ва лиҳоф на-расад, ки гӯш зери сар ниҳй ва бар замин хусбй».

Мардон*- нони касон дра шиками худ карз донанд. Бояд ки вакти мурочаат* аҳли маҷлисро ба меҳмонӣ

биталабӣ ва се луқ-ма таом нахӯрда бошӣ ва панҷоҳ дирам дар итъоми эшон исроф[м] карда. Ва агар дар хона бошӣ «Қуръон» хонӣ, ва намоз кунӣ ва ҷамоат аз ту фавт нашавад ва* бе кудурат боши ва фароғат ва 77 – 78 д – пешаву ҳирфа 79 АБ – гӯед «0 АБ – ниҳодаанд 8' АБ – шайтонӣ

82 – 83 АБ -- ки бирав

84 Б - помдодро

85 АБ – сарф 16

осуда бихусбӣ ва панчоҳ дирам панҷоҳ рӯзи туро басанда бу-вад». Ва ҳамчунин дар рӯзи боду борон дар вақти намоз ба ҷа-моат ва эъломи[86] муаззин[87] «ҳайя» ин ду қувват оянд. Яке гӯяд: «дар масҷид марав, ки узр аст ва[88] роҳ ваҳалу ҳараҷ бошад[89] ва ҷомаҳо бенамоз кунӣ ва дастору ҷома тар шавад ва ғубор нишина-ду зинат намонад: Ли – қавлиҳи таоло: «Хузӯ зӣнатакум инда кулли масҷидин».+ Ва ба узр дар хона гузориданро фуқаҳо тач-виз кардаанд. Он дигар гӯяд:[90] «Бирав, ки фазилати ҷамоат дарёби ва савоби такбири истифтоҳ аз ту фавт нашавад [ва] дар рох ҷомаҳо[91] барчинӣ ва миқнаъа ба[92] сар андозӣ, ё асое баргирию дар дуои ҷамъ шарик бошӣ ва ба ҳар кадоме туро аҷ-рею музде бошад: Ли – қавлиҳи таоло: «Ва ло ютоу водиян ил-ло кутуба лаҳум амалун солеқун+».

Ва ҷомаву дастор боз хушк шавад ва* он ки ҷомаву дастор дода, боз диҳад*. Пас, аз ин ду илқо – яке раҳмонӣ бошад ва дигар шайтонӣ. Ва он чӣ раҳмонист, мудаллал бувад ва қавитар. Кадом ки шуморо писанд афтад, оиро ихтиёр кунед ва ҳамчунин дар ҷамеъи умур ба машварати ин ду мушовир иқдом менамоед ва бе машварати ин ду ба ҳеҷ кор иқдом[93] намефармоед аз хур-дану нӯшидан ва бедорию хуфтидан[94] ва рафтану нишастан.

Пас, агар шумо ин шеваро маръӣ доред, ба маслаҳати абнои ҷинс камтар мӯҳтоҷ бошед. Ва агар эҳтиёҷ афтад ҳам аз он аст, ки шуморо дар тарҷеъ ба манофеъи хайр бар шарр тақсир афто-да ва ташхис накардаед ва далоили заиф аз қавӣ нашинохта. Ва ғолибан ин тақсир аз таъҷил

хезад ба муфоди «ал-аҷалату мин-аш-шайтони+», ки агар тааннию тааммуқ кунад, ҳар нафасе роҳе савоб аз хато ҷудо мекунад ба мазмуни «ат-таанӣ мин-ар-раҳмо-ни+». [Ва он чи амр ба мушоварат шуда аз шореъ, ҷиҳати он аст, ки шайтон васвасаю аҷала дар хотирҳо андозад, то авоқиби умур дидан натавонанд. Бинобар ин дар гузориши муҳиммоти бу-зург иттифоқи ороъ шарт бошад, то аз халал масун монад.]

Вазъи шариат ва биъсати анбиё маҳз барои тафзили[95] аво-мири қувватн раҳмонист[95] ва манъи ҳавоҷиси қувваи шайтонӣ. Ваҷҳи гумоштани ин ду қувват бар бани Одам ҷиҳати он аст, ки то дар маъразн ҳисобу хитоб аз чавоб оҷиз ояд [ва мутааррризи] муоризаву мудофаа нагардад. Ли-қавлиҳи азза ман қола: «Ва кона-л-инсону аксара шайъин чадалан». Ва ба гуноҳи худ эъти-роф кунад ва гӯяд: «Ва локинна ғалабат алайно шақватуно+».

Ва чун шуморо майл ба касбу шуғул афтад ҷиҳати масоле-хи маош. чора надоред аз таҳаммули қабзу баст. [Ва] дар қабз ан-дӯхи зиёда мабаред ва дар баст фараҳу шодӣ макунед, ки он дар ҳаққи шумо инзору имтиҳон бошад, то ба роҳи ҳаққ оед, ё гум-

86 – 87 ДБ – эълом намудан 88 – 89 АБ – ҳараҷ

90 АБ – мегӯяд;

91 А – ҷома

92 АБ – бар

93 – 94 АБ – шурӯъ намекунед аз хӯрдану хобижан

95 АБ – тафсил

96 АБ – раҳмонй

2 – 266 17

роҳ шавед: «Лиқвалиҳи таоло: «Ло тайъасӯ миммо фотақум ва ло тафарраху бимо отйкум+»:

[Бедил]

Умеду яъсу вуҷуду адам ғубори хаёл аст,

Аз он чи несг, маҳӯр ғам в-аз он чи ҳаст, берун о.

Ва ба ҳама ҳол шокиру розн бошед ва чашми шумо дар маъ-нии он қабзу баст бувад, кӣ аз чӣ ҷиҳат[97] доданд ва боз барои чӣ гирифтанд?! Ё òнчӣ додаид,чаро

беталабдоданд, ё худ бо талаб чаро надоданд? Ва чун шуморо дида бар маонӣ бувад, ғаматон камтар бошад ва сабр тавонед кард. Ва бисёр бувад, ки назди басти муфрит чун дидаи басират филҷумла бино бувад, мард би-тарсад, чи мебинад, ки роҳи савоб наметавонад рафт ба воситаи машғалаи дунявӣ, аз вуҷуди худ безор шавад ва гӯяд: «Қош ма-ро модар назодӣ!».

Ва басо бувад, ки назди қабзи муфрит ба воситаи кӯрии ба-сират дилтанг шавад. Мебинад, ки мардум осудаанд ва вай дар ранҷ бинолад ва аз зиндагӣ безорӣ ҷӯяд ва волидайнро шум ги-рад, ки сабаби вучуди ӯ гаштаанд[98] ва*⁻ ӯро дар тааб андохта*. Надонад, ки вучуди ӯ сабаби бақои волидайн шуда ва иллати ғоӣ аз вучуди эшон ҳамин вуҷуди ӯ будааст ва эшонро маҳз ба-рои ӯ дар дунё доштаанд ва дар машаққатҳо андохта.

Ва ин васваса дар замири падари шумо умрӣ буд, ки дар са-баби вуҷуди [худ] меандешидам ва бо худ мегуфтам: «Туро ба-рои чӣ дар дунё овардаанд? На шуғле, ки бад-он восита дунёро иморат кунӣ, на фароғате, ки бад-он сабаб охиратро иморат?

[Рубой]

Не шоибаи сидқ, на анвори яқин,

Не мол, на" амлок на обу на[100] замин. '

Чун кофири муфлисӣ, на дунёву на дин,

Худ гӯ, ки зиёне набувад бадтар аз и-н?

Агар буданат барои ибодат аст, чаро тавфиқи он надодаанд ва агар барои иморат, чаро дар касбу пеша рағбатат [1Ш] нест? Ва агар ба ҷиҳати[10]* хйдмати мулук, чаро чуръат набахшидаанд? Ва агар ҷиҳатйзироат, чаро обу заминат надодаанд? Ва агар барои ғафлат ва ут^ат, чаро амн ва фароғатат [103] не[104]? Ва агар барои кашидани ранчу машаққат, чаро сабрат надоданд*? Ҳеҷ ташхиси иллати вуҷуд наметавонистам кард.

97 ДБ – чиҳати чй

98 Б – шудаанд

99 – юо ДБ – ва на адолок, на обу

01 АБ – рағба.т.

Ю2 АБ – барои ' ■ ' ■

103 ДБ – фароғат.

1°4 АБ – ин ҷумла пас аз ҷумлаи зер омадааст.

18

То баъд аз вуҷуди шумо донистам, ки сабаби доштани[105] мо* вучуди[106] шумо будааст. Ва то шумо ба олами эҷод оед ва, дида кушоед, падари шуморо чандин бор аз коми аждаҳо ва талотуми дарё раҳонида ва ба кӯҳу ҳомун давонидаанд. Пас, ҳақҷ он ас-тй,[107] ки падарон аз фарзандон биноланд, на писарон[108] аз пада-рон. Ва ҳоло дар урфи омма иллати вуҷуди писар падар аст ва* дар ҳақиқат амр билъакс аст тадаббур.*:

[Р у б о й]

Не нек ба дасти мост, не бад будан, Не ойинаи кабулу не рад будан. Гар озодист в-ар муқайяд будан, Бояд будан, чунон ки бояд будан.

Пас, сабили шумо он бувад, ки дар усру юср илтиҷо ба офа-рииандаи хеш баред ва аз ӯ авну нусрат хохед, на аз ғайри 'ӯ. Ва ҳеҷ касеро ба ҳеҷ коре аз мадохили нафъу зарр' ширкат^ мадиҳед, балки аз ҳақҷ донед ва абавайнро низ муоф ва маъзур-

Агар гӯед: «Падари мо агар зан намекард [ва] мо кучо мав-ҷуд мешудем». Надонед, ки занро ба гардани падари шумо бор кардаанд[109] ва бар ӯ муваккал ва мутақозӣ гумошта*, [ки] агар ( ӯро ихтиёр будӣ, ба ҷое, ки щумо омадаед, ӯ худ аслан намео-мад. [Локин] чӣ кунад, ки ӯро ҳамчу шумо, бе ихтиёр овардаанд ва дар балоҳо адохта, то шуморо низ биёваранд[110] ва дар бало-ҳо андозанд.

Пас, агар шуморо чашм дар иллати вуҷуд бошад ва дар он мутаяққин бошед, бар тибқи он рафтор кунед ва кам хӯред ва кам гӯед ва кам ихтилот кунед ва давом[111] ба ибодати холи-қи худ машғул бошед.

Ва агар дар ҳақиқати ҳар амре нозиру муфаккир[112] бошед, зиндагонии шумо то марг осуда бошад ва аз ҳеҷ касе [из] малул*. ва озурда нахоҳед шуд [ва] на аз падару [ва на аз] модар, на аз шоҳу [на аз] раият ва на аз абнои ҷинси худ, аз амсолу ақ-рон ва*[р'] аз ҳама мустағнӣ бошед.

Ва сулуки роҳи рост, ки «мавқуфун алайҳи*-» наҷот ва гаодати дорайн аст, вақте шуморо мусаллам ва осон ояд, ки 'ба кам хӯрдан ва саҳл. иктифо кунед. Ва ин муяссар нашавадч то хақиқатӣ хӯрданро.надонед ва манофеъ ва мазорри онро бар-нашумуред. ' " ?'

Бидонед, ки ҳамаи фасодҳо ва гуноҳҳо [ва бемориҳо]- аз лқлу шурб хезад. Чун сер бихӯред, бисер халоҷо равед ва бис-

105 – 106 Б – вучуд доштани ; ;

Ю7 АБ – аст

108 АБ – фарзандон

Ю9 д – кардаед

ч° Б – биёра^д ■

Ш АБ – мудом

И2 Б – мутоФаккир

ЯЗ АБ – кас

19

ёр[1И] ба ошомидани об эҳтиёҷ* афтад ва аз он калолу малол ва .заъфу сустй* дар табиати шумо муставлй гардад ва дар тарад-дуди касру ҳазми он боз мӯҳтоҷи даво[115] ва ғизо[11е] бошед. Ва чун ба ҳазми сеюм ва чаҳорум расад, шаҳвати никоҳу мубо-шират биҷунбад. Агар рағбат ба никоҳ афтад,[117] эҳтиёҷ[118] ба ко-<5ину маҳру ҷиҳози хона меравад[119] ва агар майле ба шоҳиду аморид ояд,[120] илтизоми такаллуф дар зиёфат ва ихроҷот бо исроф аз нуқлу кабоб ва маю рубоб ва пурии дегу коса ва ху-лувви ҷебу киса. Ва агар иктифо*ˉ ва* илтиҷо ба модахар ба-ред, ифтиқор ба обу алафи ӯ ва бӯсидани лабу даҳони ӯ ва хо-ридани пушту паҳлӯи ӯ* бо[121] таҳаммули ҷуфтаву лагади ӯ. ГГас, аз барои халои авъияи манӣ як олам ташвишу тарддудро бояд, ки ба худ лозим гирй. Масалан, агар ба ваҷҳи шаръ дар ин тахлияву танқия пардозед, эҳтиёҷ афтад ба таҳияи хонаву маскан ва лалосу либос ва ҷамъи асбобу амлок ва азхори моли вофир. Ва агар ба хилофи шаръ бувад, тадоруки китмон ва ҳиф-зи сбрӯ, ки кас надонад ва*~ мӯҳтасиб нафаҳмад ва*" асас на-бинад ва ҳамсоя нашунавад. [Бо] катъи назар аз [таъаби] ҷамъ-

оварин асбоби нишот аз маю му.триб ва қаввол ва*:-знёдатии такаллуф дар атъима ва ашриба, ки тафосили асбоби пишот ва айши шаҳвонии инсонӣ ба ҷое тақаррур надорад. Ва агар дар шабе сад динор харҷ кунанд, боз баъзе ашё носохта монад. Ва дар як шаб он чи аз дираму динор сарф куианд ва*:: обу таом ба[122] исроф, дину диёнат бештарак аз таҳияи маҷлисорой ба зиён равад [ва] алассабоҳ, ки бархезанд, боз авъияи манн пур ва иш-кам холӣ бошад. Ла-ниъма – мо-қила:*

[Шеър]-

Шикам сӯфиеро забун карду фарч, Ду динор бар ҳардувон кард харч. Яке гуфташ аз дӯстон дар нуҳуфт: «Чӣ кардӣ бад-он[123] ҳарду динор?» – Гуфт, «Ба диноре аз пушт роидам нишот, Ба дигар кашидам шикамро снмот, Фурӯмоягӣ кардаму аблаҳӣ, Нашуд он яке пур, нашуд ин тиҳн».

Ва чун касе шикампарвар бувад, бисёр*- бемор бувад ва* бисёр реш ва мӯҳтоҷи табибу ҷарроҳ. Ва чора надорад, ки тиҷо-$>ат кунад ва ба дари ҳуккому умаро омадшуд намояд. Ва ҳама авқотн азиз дар таҳняи асбоби хурдану р... хӯронидану р... сарф кунад. Ин аст мазорри хӯрдан.

П* АБ – эҳтиёҷ

И5_116 АБ – ғизо ва даво

117 АБ – оред

П8 – 119 АБ – мӯҳтоҷи маҳру кобину чиҳози хоиа бошед

120 А – ор1'Д, Б – доред

121 Б – ва

122 АБ – бо

123 АБ – бар ин 20

Пас. агар андак иқтисор кунад, аз ҳамаи ин матоиб ва масо-иб эмин бошад. Масалан,[124] он ки авқоти шурбу ақлро мизоне ~\ ва меъёре ниҳад ва аз он таҷовуз накунад, ба ин тариқа, ки* дар ҳар шабу рӯз як бор итъом кунад[125] ва агар ин натавонад,[126] са-боҳ ва шом ва зӯҳр ба қадри ним меъда бештар, ки як сулс холӣ монад, аз он чи

мақдураш бувад аз касбу ҳирфаи масиун. Ва дар ҳафта ду бор ба гӯшту равған хавосси зоҳиру ботинро бичар-бад.[127]

Ва чун чунин кунад,[128] ба соле дусад дирам кафофи маоши ӯ кунад ва қуввати шаҳавии ӯ зиёда туғён наёрад ва ихтилот : бо халқ низ дар мизоҷи ӯ* гаронояд ва сухан низ аз ғайри за-рурат натавонад гуфт ва* ба ҳар чое натавонад рафт ва касеро ба назди худ натавонад овард[129]*:: ва доим мизоҷи ӯ саҳеҳу со-лим бувад ва*:: вабо ва тоъун бар ӯ асар накунад ва намирад, магар бо аҷали табиӣ, ки назди ҳаким ҳазор сол аст ва назди ом,-ма саду бист сол:

[Қ и т ъ а]

Шунидаам зи ҳакиме, ки гар касе пурсад Зн мурдагон, ки «чӣ чиз аст иллати мурдан?» Зи сад яке набувад, к-ин[130] ҷавоб меиадиҳад, Ки «ҳаст иллати мурдан – таом пур хӯрдан».

Чун дари ихтилот бо халқ баста шавад, боби тоат ва ибода-ти холиқ боз шавад ва авқот ҳама ба зикру фикр ва ибодати офа-ридгори мутлақ масруф гардад. Ва албатта муртакиби завоид ва лаззот нашавад,[131] ки ин фавоид фавт гардад, магар ба қадри зарур. Чунки танаъум ва талаззуз бе ҷамъ муяссар нашавад. Ва ҷамъ бе шуғлу касби зӯр ва он бе ихтилоти куллӣ ба даст наёяд ва баъд аз ихтилот аз ғавғо[132] ва кашмакаши алоиқ[133] гузир на-бувад.

[Ва илтизоми қадри зарур ва гурез аз алоиқ бе маърифати ҳоли олам даст надиҳад. Чунки ҷаҳоне бад-ин дастгоҳ ва оростагӣ ва машҳун ба ниами алвон бар сабили умум, ки пашша то анқо, мӯъмин то тарсо аз он ком ҷӯянд, ҳеҷ касеро дил надиҳад, ки ба ' осонӣ ва умеди мавҳум аз сари он бархезад, магар ки бидонад. ки ҳама ин нақшҳо ҳамчу сароб аст ва дӯккондории маҳз, барои ҳубби изҳор. Онгоҳ тавонад, ки дар ин ҷо ба қадри зарур иктифо кунад ва худро мисли мусофире дар манзиле донад, ки ватанаш чои дигар аст].

124 АБ – -Пас, тариқи '25 АБ – кунанд 126 АБ – натавонанд 12? АБ – бичарбанд

'28 АБ – кунанд

129 А – ХОНД
130 АБ – к-он
131 АБ – нашавед
132 – 133 АБ – кашмакашу ғанғо
*21*

Ва[134] чун ҷаҳонофарин оламро[155] биофарид ва хост, ки осо-ри асмову сифоти ӯ зоҳир шавад[136] ва муддате ҳамчунон ки хост дар бақои олам тақдир кард, то он вақт ки ҳамаи осори иему сифати [ӯ] дар он[137] муддат ба зуҳур расад ва тамом шавад. Ва камоли изҳор дар ин муддат бе вучуди инсон суратпазир на-бувад, чунки мураккаб аст аз нур ва зулмат. Ба нур кашфи маъ-қулот кунад ва ҳақоиқи онро ҳувайдо гардонад ва ба зулмат кашфи маҳсусот кунад ва хавосси онро[138] изҳор намояд. Ва чун тараккуб[139] аз хавосси чисм аст ва ҷисм маърузи фано ва завол ва аз барои изҳори бақои навъи ӯ[140] даркор аст. Ва бақои навъи [ӯ] бе таволуд ва таносул мумкин не. Ва ин бе ақлу шурб муяс-сар не ва ақлу шурб бе ҳарсу заръ мутахайял намешавад. Фало-ҷарам, шараҳи ақлу шурб дар тинати одамӣ ниҳоданд, то му-ваккил ва мутақозии[141] ҳарсу заръ ва завчу насл гардад. Ва ин ҷаҳон то он ҳарсу заръ ва завҷу насл гардад ва ин чаҳон т@ он муддати мафрузаи муқаддара барқарор ва обод истад [ва ба ин муддао имо дорад]. Ли-қавлиҳи таоло: «Ва лакум фи-л-арзи мус-тақаррун ва матоъун ило ҳинин+».

Ва мадори ободии чаҳонро бар аклу шурб ниҳоданд ва ҳад-дн аклу шурбро ба тариқи ибоҳот бипӯшиданд[142] ва мухтор гар-дониданд, то халқ бад-ин доия дар касбу заръ шуғл оранд ва ча-ҳон .хароб нагардад, [балки явман фа явман ободтар шавад. Аз ин ҷиҳат ҳар коре, ки муфзӣ ба харобии чаҳон гардад, мубоши-ри онро ба тозиёнаи «мо – лака ан татакаббара фи-л-арзи би-ғайр-ил-ҳаққӣ+» нест ва паст гардонанд, ки [ва би-л-адли қомат-с-самовоту ва-л-арзу[+].]

Пас .онки ихтиёри хӯрдан ва танаъум дорад, лобудд ба обо-дии ҷаҳон кӯшад ва он.ки ба қадри зарур иктифо кунад, охирати хешро[143] маъмур гардонад[144] Ва ғарази

аслӣ низ аз вазъи ин би-соти ғариб ва корхонаи аҷиб вучуди ҳазрати инсон аст. Ба муфоди «лавлока ламо халақт-ул-афлока+», вай, гӯӣ, самар[145] ва нати-чаи ин корхона[146] аст, ки кашфи астори мулку малакутро мута-каффил ва мутасаддӣ бошад. Ин аст маънии «халифат-ул-лоҳ».

Надонӣ, ки салотинро лоиқи азамату шавкат набошад, ки корҳои аолй ва асофили мамлакатро ба нафси худ мутасаддӣ бо-шаид,[147] балки каси мӯътамад ва қобилу лоикрб* ноиб ва хали-фаи худ гардонанд. Ва ӯ ашхоси касираро ба умури масолеҳи

134 АБ – бидонед, ки
135 АБ – олам
*136* Б – шаванд
137 Б – ИН
138 Б – ОНҲОРО
.139 АБ – таркиб
*Ш* АБ – одами
41 Б – муқтазии ; '
Н2 Б – бипӯшониданд '
[143] Б – хеш
44 АБ – дорад.
45 АБ – самара "[6] АБ – дӯккон
;47 Б – бошад ■ :
22

мамлакат номзад гардонад. Аз ин коркунон он ки мулозими уму-ри олия аст, дар назари султон ва халифаи ӯ азизу мукаррам бу-вад. Ва он ки мубошири амрҳои хасиса аст, дар пеши султон ва халифаи ӯ беқадр бошад[148] ба воситаи диноати ҳиммат, локин наронандаш ва истимолат диҳанд, то умури дания[149] муаттал на-монад. Ва эшонро дар он кори хасис таваҷҷӯҳ ва рағбат бештар ояд ва мамлакат ободӣ пазирад:

[Н а з м]

Агар каннос набвад дар мамолик, Фитад кори шарифон дар маҳолик.

Дигар, бидонед, ки ҳакими комил ва* ҳунарманд ё

саннои надиракор ҳеҷ розӣ набошад, ки ҳунару санъати ӯ пӯшида бимо-над, балки ҳамеша дар фикри ишҳор[150] ва изҳори[151] он бошад, то ҳамгинонро бар иқтидори ӯ дар камол вуқуфе бошад ва ин усто-ди моҳир дар саноеъ ва бадоеъе, ки мекунад, ҳатталимкон ба та-ҳийяи асбоб ва адавот мекӯшад, ки он санъат, бе он ки ӯро ран-ҷе ва малоле оид шавад, ба зуҳур ояд ба ваҷҳе аҳсан. Ва- баъд аз он ки аз он санъат ба такрор ва тааддуд анвоъро эҳдос кунад, он чи* аз он ҷумла мақбули[1^2] хотири ӯст, барои худ бардорадва он чи маъюб ва номарғуб аст, барои масолеҳи халқ ба бозор фи-ристад, ё дар саҳни саро ва дӯккон насъян мансиян бигузорад, ки ҳукми ҳазаф дорад, агар маврид афтад, дар оташ ниҳад, ё ба дарё дарандозад.[153]

Чун шумо ноқисед, равшантар аз ин мисол бинамоем,[154] ки марде мутамаввил* соҳиби мавошӣ ва давобб, модиён ба фаҳли асил ниҳад, ки то курра ва натиҷа бардорад. Ва басо бувад, ки ин модиён ба[155] фуҳул аз ҷиҳати мастй[156] гирояд, бе он ки аз хо-ҷа давоӣ бувад ва*- авлод оварад. Хоҷа авлоди асилро барои худ ва аҳбоб ё*~ барои савории султон* интихоб кунад ва аз хасис он чи хоҳад барои ҷувозу ҳарос ва саргинкашӣ ва химатошй баргу-зинад ва мо – бақия[157] ба масолеҳи халқ [ба бозор] бифиристад.[158] Ҳамчунин қодири мутаол ва мубдеи зулҷалол барои изҳори ма-ротиби офариниш аз бадоеъ ва ғароиб[159], ки дар арсаи коинот мушоҳида меравад[160] ва он чи баъд аз ин ранги вуҷуд мегирад ва*-- ба вуқӯъ меояд, уммаҳоти суфлиро ба абои улвӣ зад, тоин-сонро биёварад ва ба воситаи ӯ бадоеи қудрат [ва саноеи ҳикма-ти] хешро зоҳир гардонад. Он ки аз зурияи ӯ сирати инсон до-

48 АБ – бувад 149 Б – диния

150_151 АБ – ИЗҲОр ВЭ ИШҲОрИ

152 АБ – матъбӯъч

153 АБ – андозад

154 ДБ – намоям

155 – 156 ДБ – аз ҷихати мастӣ ба фуҳул

157 Б – бақияро

158 АБ – фиристад
159 Б – ғароиб
160 АБ – мешавад
23
рад, аз ин миён бардоранд ва он ки сурати инсон [дорад], бигу-зоранд. Ва ҳар кӣ нур бар мизоҷи ӯ ғалаба дорад, марҷаъаш аълоиллйин аст ва он ки зулмат бар табйат муставлй дорад, ма-аарраш сиҷҷин:

[Ф а р д}

То ту нагӯй, ки ҳама мардуманд, Бештаре гову хари бедуманд.

Пас, агар шумо дар ин доқоику ҳақоик ва назоиру амсол, ки моро ба умри панҷоҳ сол додаанд ва мо ба муфту бетаъаб ба шумо намудаем, [агар] нек тааммуқу. тафаккур кунед, ҳақиқа-ти оламу ҳақиқати вуҷуди хеш ва абнои ҷинси худро дониста бо-шед ва ғайри воҷибтаоло касеро дар миён набинед ва* зудтар ру-ҷӯъ ба мабдаю маоди худ кунед на ба мавлиду маншаъ ва маош. Ва ба*-¯ таҳсили сирати инсонӣ бештар рағбат оред, на ба так-мили сурати ҳайвонӣ: «Инна-ал-лоҳа ло-янзуру ила-л-қаволиби бал, янзуру илал-л-қулуби+.» [Ва шуморо инҷо ба бозӣ ва барои бозй наёвардаанд.]

Ва моро дар ин илм, ки бештари халқ аз он ғофиланд, на аз он аст, ки аз мобайни авроқ ва муҷаллад ба ҳам расида бувад, [ё аз кисаи дигарон duздида.] балки аз бисёрии тафаккур ва ғавр дар ҳақиқати умур, ки ин чнз чаро ин чунин аст ва аз[161] чӣ ин чу-нин шуда ва*⁻ чист, ки ин чунин нашуда.* Ва андеша дар саъй-ҳои мардум аз*~ абнои ҷинс,* ки ин кор барои чӣ кардаанд ва баҳри чӣ мекунанд ва самара ва натиҷаи он ки кардаанд ва ме-кунанд, чист?

Ва медонед,[162] ки дар китобхонаи мо ғайри панҷ-шаш ҷузв аҷзои нуҷумии[163] ория аз арабӣ ва форсӣ китобе[164] набудааст, на аз луғат[165] ва истилоҳ- на аз бадоеъ ва калом.[166]

Ва ҳине, ки моро ҳаваси [татаббӯи] улуми мактабй, ки мадо-ри он фи-айёмино бар хондани хутба ва муқаддима

аст, дар сар буд, ҳам ба китобҳои ория ва вақф тамом шуд, ки назди таҷдиди ҳар илме соҳибони китоб амонатталабӣ намудаанд.[167] Ва он чи до-қоиқ ва ҳақоиқ, ки моро аз маҳабби[168] файз дар хотир рехтааст, шатто ва муттафариқ ба ҳарҷо[169] навиштаем,[170] чунки арбоби [дунё] ва абнои рӯзгор қобили муҳоварат ва муколамат набу-данд. Ва аз ҷиҳати* нуқсони фитрат, ки бад-он маҷбур буданд, ин шуғлро маҳмул* бар сӯъ ва савдои мизоҷи муҳаррир медош-танд ва ин амалро мазҳака ва масхара мепиндоштанд, ё бар

161 АБ – сабаб

162 АБ – набинад

163 – 164 АБ – мукаддимоти риёзии ория

165 – 166 АБ – ҳеҷ китобе на аз арабию форсӣ на аз бадоеъ *ва* на аз луғат вп истилоҳ ва ашъори аном

167 ДБ – мекунад

168 Б – муҳибби

169 – 170 АБ – дар шифот ва аврок дар ҳар чо навиштаем, ки ии мунтахаби он мазҷ аз онҳост

24

орият ва сирқат нисбат медоданд: «Ва изо лаи яҳтадӯ фа-саяқу-луна ҳозо ифқун қадимун ва мо ҳозо илло асотир-ул-аввалина.+»

Мааҳозо он чи мо дар ҳар ҷо сабт кардаем, пас аз муддате назир ва амсоли онро аз каломуллоҳи маҷид ва ҳадиси расули ваҳид салаллоҳу алайҳи вассалом, ё аз суханони акобири машоих му-' каррар ёфтаем, ки* мутобиқ ва мувофиқ афтода ва дар офоқу анфус мурофиқ ва муониқ «ва-л-ҳамд-ул-ли-л-лоҳи ало золика ва-л-ҳамду-ли-ллоҳи лази ҳадоно-ли-ҳозо ва мо кунно ла-нӯҳтадӣ лав ло ан ҳадоно-л-лоҳу.+» Ва мукмин аст, ки иллати вуҷуди мо баъд аз шумо ба сababи ин маънӣ бошад, яъне «ина-л-лоҳа юай-иду, ҳазо-д-дина ли раҷулин фоҷирин+.» Локин ҳанӯз мусаммам нест, чи алҳол ғалбер дар об дорем ва маълум нест, ки дар он чӣ ояд.*

Ва он чи аз ҳақиқат, ки то ҳол[171] тақрир додем, мувофиқи тавру[172] мизоҷ ва ҳадосати синни шумо нест,

зеро ки аз ақл ва илм модда[173] камтар доред. Ва рӯҳи шумо алҳол содда аст ва лав.ҳи синаи шумо бе нақш, аз татбиқ ва тавофуқи он дар офо-қу анфус очиз бошед, балки аз муҳолот[174] шуморед ва афсонаву тадбир пиндоред ва гӯед: он чӣ гуфта ва кардааст, аз ҷиҳати аҷзу адами иқтидор [ва ғалабаи фақру аҷз] бошад:

[Б а й т

Чу гуфт: «Пиразан аз мева мекунад парҳез». Дурӯғ гуфт, ки дасташ намерасад бар шох.]

Кадом оқил ба ихтиёр аз равғану ҳалво канор гирад ва неъ-мате, ки ҳақҳ субҳонаҳу [таоло] онро аз пашша то анқо ба ибо-ҳати омм фармуда [ва гуфта], он кист, ки пуштипо занад ва ба гуруснагиву ҳумул ба сар барад ва узлат гузинад.[175] «Ва оллоҳу ғаниюн ан-ил-оламина+». Ва ваъдаҳо, ки онро маҳз барои тарғи-би диндорӣ кардаанд, дар хотири шумо рафоҳият ва амният ва фароғатро биёрояд, то гӯед: «Худой арҳам-ур-роҳимин аст ва ра-сул шафеъ-ул-музнибин»:

Кӣ рафт ба дӯзаху кӣ омад зи биҳишт?! [Ва аз барои як мағфирати ..гуноҳ ва рафтан ба биҳишти маъқу-даи мавъуда, ки он маҳз барои мо осиён аст, ихтиёри ин қадар» таъабу таҳлука бе дахл менамояд:

Б а й т

Моро ту биҳишт агар ба тоат бидиҳӣ, Ин байъ бувад муфту атои ту кучост? Агар баҳри раҳмат талотум куиад, Гунаҳ соҳиби хешро гум кунад].

'71 АБ – алхол 1[?2] АБ – зуҳур

173 Б – знёда

[174] Б – 1М\[7]ҳпвира1

'75 АБ – 011

23«

Дар таҳқиқи ин мақом он чи дар сабаби накбати уқало ва давлати суфаҳо гуфтаем[176] ва он чи дар таҳқиқи[177] матои дунё ва*~ он чи дар исботи уқуқ ва ҳукуқи абавайн* навиштаем, нек мулоҳаза намоед[178] ва дар ин тасвид[179] ҳолот, ки моро афтода ва таҷрибатҳо, ки ҳосил шуда, мувофиқи мақом таҳрир медиҳем, то бидонед, ки

моро дунё омодааст, дар азҳор ва имсоки он эҳ-мол кардаем ва дар баъзе маҳолл, ки ӯ рӯй ба мо дошт, иқбол нанамуда.

Ва он чи дар эҳрози ҳунару[180] фазл такопӯ[181] кардаем ва чой-ҳо, ки аз феъл ва тарки он пушаймонӣ бурда, ба шумо равшан[182] мекунем. Манофеъ ва мазорри ҳунарҳо[183] ва фазоил, ки мобайни аном мутадовил аст ва фоидаву зарари касбҳо ва* пешаҳо* ва самараи давлату накбатро ба[184] шумо машрӯҳ мегӯем,[185] то дас-туруламали шумо* бошад. Ва ба ҳар амре, ки мубошири онме-шавед[186] аз иктисоби фазоил ва завоид, онро дар ин дастур тат-бик медиҳед. Агар мухолиф аст ё мувофиқ, ба[187] қуввати нафси худ мушовара мекунед ва манофеъу мазорри онро бар мешумо-ред, кадом[188] ки[189] мулоими табъи шумо ояд, онгоҳ*- бад-он* га-массук кунед,[190] то толиби маҷҳули мутлақ нашуда бошед.

Ва*~ илм ба вачҳи мо дар он пеша пеш аз шуғл пайдо кар-да ва то донед, дар он кор мухтор будаед ва ба қасду табъи худ, карда ва нафъу зарари ҳосилшударо аз худ донед ва ба худ на аз ғайр*. Масалан, агар аз абвоби бирру эҳсон дароед[191] ва тоа-ту ибодат[192] натиҷаи он – ризову лиқои эзади субҳонаҳу аст, ва агар ба роҳи фисқу исён гироед, самараи он бӯъду ҳирмон ва шиканҷаи мӯҳтасибу султон; ва агар солики [тариқи] касбу тиҷо-рат гардед, ҳусули он неъмат ва рафоҳияти дунё ва ало ҳаза.

Пас, шуморо назди ҳуҷуми масоиб ва навоиб дар ин пешаҳо, ё*- дар ҷалби фавоид ва манофеъ ҳама сабру ризо ва шукр ояд. Ва натавонед, ки аз фалаку анҷум ё[193] подшо ва асас ё падару модар шикоят бар забон оред ва ҳам натавонед,[194] ки ғайри во-ҷибтаоло[195] аз касе мамнуну марҳуни неъмате гардед ва охири коратон ба тафвизу таваккул ва руҷӯъ ба мабдаъ ва маод мун-ҷарр гардад ва тавонед бар роҳи рост сулук намудан., [ч] Бидонед, ки ҷадди шуморо ба ҷуз аз ман фарзанде набуда-аст ва* он чи буда пеш аз ман ва баъд[196] аз ман[197] гузашта*:-.

176 – 177 ДБ – ва баёни ҳақиқат

178 ДБ – фармоед

179 АБ – васоё
,180 – 181 ДБ – фазлу ҳунар такопӯй
182 АБ – баён,
[183] АБ – ҳунар
184 – 185 АБ – шарх медиҳем
186 Б – шавед
187 АБ – бо 188 – 189 Б – КИ КЭДОМ
190 АБ – мекунед 191 – 192 АБ – ва тоату ибодат дароед.
193 АБ – ва 194 – 195 АБ – аз ғайри воҷибтаоло натавонед, ки 196 – 197 А – баъди ман аз ҷаҳон
26

Ва пеш аз он ки маро ба дабиристон барои таълиму[198] таал-лум. ниҳанд,[199] дар хона ба ҳузури атфол пеши модар ба мукола-маи абҷад ва тахтаи лавҳ вуқуфе ба хат ва хондани он ва гоҳе мавзун сохтани [калом ба] қофия, бе он ки ӯро маъние бощад, бинобар истеъдоди фитрӣ ба ҳосил будааст. Ваба хотир дорам, ки дар овони туфулият ба қалам ва мидод ба деворҳои хокӣ бо-лои. кулӯҳ хатҳо ва* шаклҳо* мекашидаам[200] ба ҳандаса муво-фиқ*- ва* ҳарфҳо мениҳодам [ба таълим мутобиқ]. Дар ин ҳол аз авохири мусҳафи маҷид то рубъ ҷузве боло рафта ва аз «Ча-ҳорқитоб», ки таламмузи он мутадовил байни сибён аст, ниҳоят рубъи[201] аввал хонда. Ва нафси ман қонеъ набудааст, ки ба ал-фози зоҳираи оёт ва сувар қаноат кунам. Аз тафсири Мавлоно Яъқуб+ маонии он чи хонда, меҷустам ва луғотро ба ҳамдигар та.тбиқ ва қиёс мекардам, ки[202] маънии «қола» – гуфт, ва маънии «яқулу» – мегӯяд, [ва маънии гӯянда – қоил]» ва маънии «қул» – бигӯ, маънии*ˉ «аҳад» – танҳо, маънии ««самад» – бениёз. Ва*ˉˉдар фарқи ихтилофи[203] луғот ақли ман қусуре[204] меовард, ки миё-ни «воҳид» ва «аҳад» тафриқа чист, ва онро намедонистам ва дил-танг мешудам. Ва ин ҳолат наздик ба марҳалаи нӯҳум ва* да-ҳум* аз умри ман воқеъ шуда [буд].

Он гоҳ падар, афаллоҳу анҳу, маро ба дабиристон фиристо-данд,[205] то ҳифзи «Қуръон»-и [карим] кунам. Ва

он бар мизоҷи ман сахт ва номулоим[206] омад, чунки луknat бар[207] забон доштам ва ба душворӣ сабақе ҳифз мекардам ва ба такрори бисёр ҳав-сала надоштам ва муҳаббати зиёда бар[208] ҳифз дар табиати худ намеёфтам. [Ва] ба воситаи ҳидосати синн ранҷе бесамар муойяна мекардам. Чи[209] мушоҳида мекардам,[210] ки охири ҳофизи «К,уръон--> ба муаллимии атфол мекашида; чунки муаллим дар пеши чашм дощтам ва аз ҳоли хутабо ва имомон бехабар, бо худ мегуфтам «Маро барои чӣ дар он кор доштаанд, ки самара ғавғои атфол [ва ҳосилу] натиҷа зарб ва шатм [ва қайди] хурдсол бошад». Ди гар, фавоиди «Қуръон» ва савоби забт ва ҳифзи онро надида ва аз кас нашунида.

Ҳамин ки аз мактаб берун мешудам, дар маъракаи таворих-хонон ҳозир мешудам ва бар он рағбате ва шавқе дар табиат доштам, ки*-- аҳволи гузаштагонро аз анбиё ва улуламр муфас-салан дар ин маҷлис мешунидам ва ҳоли маорик ва ҷидоли сало-тин дар мамлакатдорӣ бидонистам [ва боз аз сари мулк ба осонн бархостан ва ба катми адам рафтанро дониста, ба инқилоби аҳ-

198 – 199 АБ – тааллуму таълим бифиристанд ҳам

200 АБ – кашида

[201] АБ – китоби

[202] АБ – ва дар

[203] АБ – ихтилофоти :

[204] АБ – қусур

[205] АБ – фиристод

206 АБ-^ногувор

207 А – ба

208 А – ба

209 АБ – ба

[210] АБ – медидам

воли ҷаҳониён вуқуфи куллӣ ҳосил кардам.] Аз ин ваҷҳ борҳо[2"] силӣ ва қафо аз падар[212] ва муаллими[213] [худ]-- хӯрда, мунзаҷир намешудам, ки*~ агар маро дар хона гум кунанд, аз маъракаи қиссахонон меёфтанд*-- Аммо дар ҳифзи сабақ эҳмол меварзи-дам[214] ва* ба кашу кӯк сабақе

гузаронида, сабақи дигар меги-рифтам. Ва гоҳе аз ҷиҳати коҳилӣ ва тарси чӯб сабақи худро ба коғазпораи [тӯлонӣ ба як сатри тамом] навишта,чашми устодро-дуздида аз рӯи[215] он мегузаронидам,[216] ки устод[217] ғофил буд ва [«боракаллоҳ», мегуфт.]

Ва билҷумла ғашоват аз қалби ман бардошта нашуд[218] ва* ба таъабу ранҷи фаровон дар муддати се сол як бор хатми. «Қуръон» намудам .Ва он чи ҳифз карда [ва накарда] насян ман-сиян фаромӯш карда[219] [ва] дар карати дуввум боз машаққати аввалӣ биайниҳи авд намуда, балки зиётар. Ва* дилсардию коҳи-лии ман афзунтар[220] гашт, ки билкулл дангу гаранг гаштам ва ҷавдату ҷавҳар, ки дар зеҳн доштам, битамоми мафқудуласар-шуд[221] ва қуввати ҳофизаву даррока* ба зиён омад, [то ки ишти-ҳои ақлу шурб низ мунтафӣ шуда, наздик буд, ки бар бистари мараз[222] нишинам].[223] Чун ин [ранҷу заъф ва] такосулу такоҳули ман назди падару муаллим муқаррару[224] муайян[225] шуд ва аз; ҳифзи «Қуръон»-и ман маъюс гаштанд, маро ба дарсу таламмузи. арабият[226] ниҳоданд. Ҳикмати он ки «Қуръон» маҳфузи ман на-шуд, баъд аз рушд маълум кардам, ки ҳақ он аст,[227] ки «Қуръон» маҳфузи ман набошад, чунки бисёр ба[228] аҳли шуруру фасод[229] мухталит омадам аз мӯъмину кофир.

Пас, агар шумо дар ин ҳолот[230] тааммуқу тафаккур кунед,. медонед, ки ҳар касе барои чӣ кор* махлуқ шуда, ваҷҳи марши интиоши ӯ аз"чӣ роҳ аст ва аз куҷост ва ӯро кадом кор [ва пеша]| мебряд, ҳам аз сиғари синн дар мизоҷу табиати ӯ зоҳир шавад ва ғолиб ояд. Ва[231] ба ҳеҷ кори [дигар] сар фуруд наёрад, то му-лоими табъи худро наёбад аз* салоҳу фасод,* чунки истеъдодоти илму ҷаҳли инсонӣ фитрӣ ва ҷибиллӣ аст. Таваҷҷӯҳ ва саъйи абавайн валадро ба ислоҳу роҳи фалоҳ наёрад. Ҷоҳили фитриро саъйи падару модар олим нагардонад ва олими ҷибиллиро бе илтифотӣ [ва бе таваҷҷӯҳии] эшон ҷоҳил накунад. [Ва ин маънй

2П АБ – басе,/.,■- *.<,,:;,,- у.>>о~ри /,-еЛ,~,*

212 – 213 ДБ – муаллим ва падари " ? ",'

[2,4] АБ – варзида,,<--.;<№/, ■< ■*?*■*» г- * . .г.,_,.*
[215] 216 АБ – зери тахта аз рӯи он мехондам "' *
[2]'7 АБ – устодам ■■,-
218 А – нашудз; Б – шуда
219 А – намудам; Б – кардам >/
220 Б – афзун .- *АЛ* г *^гг* / - ./...<;,,■- К> /"
221 АБ – гардид ^ т/
222 – 223 мариз бинишинам ' '" *? **" 7*
224 – 225 ДБ – муайяну муқаррар *у" -* ^ *;* ...,. ■, ■ ■ .
226 Б – арабӣ ' ' '■> '■ ■-
227 АБ – будааст
228 АБ – аз .,-,, 4,
229 АБ – фасодро
230 Б – ҳолат
231 АБ – КИ *(* /,, ..
28 / у. ^, .

мӯҳтоҷ ба назиру мисол[232] набошад, ки авлоди турк бо он ки,. таваҷҷӯҳи абавайн ба тохту тороҷ аст, дар шаҳр оянд ва олим ч¯шаванд. Ё фарзандони қазоқия аз ақиби асбу шутур танаффур А намуда, таҳсили илму дониш намоянд.] {

Балки[233] фарзанд[234] ба хоҳиши ҷибиллат мафтуру маҷбур бу-вад,[285] ки скуллу муяссарин лимо хулиқа лаҳу.+» ва баъд аз он ки дар ҳалқаи дарсу тааллуми[236] арабият даромадам, дар аввали,/. синни шубоб ва[237] ҳанӯз болиғ ТШлуда [будам], медидам, ки аз ' касби симу зар чора нест Ба воситаи ихтилоти амсолу ақрон ва шуракои дарсӣ давоии ҳирсу шараҳи ҷамъу таҳсили ваҷҳи маош дар замирам муставлй шуд ва оростани ҳуҷраву асбоби он [ва рафтуой бо дӯстон.]

Ва падар он чи мураттаб медоштанд, нафақаи мисл ва қад-ри кафоФи ман буд. Ман [бад-он)¯- қаноат наёварда, дар талаби завоид афтодам, чӣ ихтилот [ба] амсол ва ақрон зиёда такаллу-фе мехост, ки падарам дар таҳийяи он кодир набуданд.[238]

Ва дар ин ҳол чашми ман ба ҷаҳони асбоб боз буд. Ва ҳа-мин иллати вуҷуд хӯрдухоб ва рафтомади асҳоб ва*--

нишастухост ва* маҷлисоройи ақида карда, чунки медидам, ки ҳама абнои ҷинс аз сағиру кабир бад-ин балия гирифторанд.[239] [Ва] азбаски дар иёли падар будам ва маҷбур ба таламмузи қавоиди арабия,тари-қи иқтисоби зарро дар китобат маҳсур дида,[240] алалфавр ба ки-тобати девони Абулмаонӣ Бедил+ иштиғол намудам, чунки ҳатти ман дар ин овон ба худии худ камол гирифта, аз ғайри машқ ва таълими [устод]. Ва чун мухтор ба худ набудам, дигар пешаҳо ва ҳирфатҳо дастам надод ва натавонистам, ки*-- ба[241] раставу ас-воқ барои касби сим[242] тараддуд орам.

Фалоҷарам, баъд аз тааллуми[243] дарсӣ китобат мекардам ва дар моҳе як Бедил менавиштам аз бисту чаҳор ҷузв то сӣ ҷузв. Аз бист танга то сӣ танга байъ намуда, аксарро[244] захира мекар-дам ва камтарро ба ваҷҳи маош сарф менамудам.

Ва*ˉ- дар ин ҳол чандон хиссат ва имсок ва ҳирси ҷамъ бар табиатам[245] муставлӣ буд, ки агар танҳо будаме, ҳеҷ нахӯрдаме ва ба обу нони хушк қаноат кардаме. Ва аз шурако он ки хубрӯй ва дилкаш буд, назди ӯ такаллуфе ба кор мебурдам. Ва бадшак-лу ноҳанҷорро аз дар меродам; ки агар магас бар[246] косаам ни- ч шаст. пои ӯро макида раҳо мекардам ва резаи нон аз даҳони мӯр мерабудам.

232 Д – амсол 23з_234 АБ – пас,, фарзандони иисон ҳама

235 АБ – бошанд

236 АБ – таълими

237 АБ –, ки

238 АБ – набуд

239 АБ – гирифтор

240 АБ – ёфта

241 – 242 барои таҳсили симу зар ба раставу асвоқ

243 АБ – таълими

244 АБ – аксар

245 Б – 1Ман :.. I !4б АБ – дар

1 29

То дар муддати ду сол камо – беш шашсад дирам

захираи ки-саи иститоатам шуда [ва] ба таҳсили рибҳу рибво ва суду пай-до зуфунун шудам ва ба ҷамъе аз хасисон ва лаимон дӯстӣ ба ҳам расонида, толиби улуми имсок ва идбор гаштам. Ва тариқи ҷамъ ва зухрро тафтиш ва тафаҳҳус намуда, шайтонро роҳи макр ва тазвир илқо менамудам.[247] Ва ба фиреб ва худъа аз пеши гулрӯён, ки чашм ба кйсаи ёрон доранд, мегузаштам. Ва ин ҳо-лат дар авоили синни булуғи ман даст дода, ки филҷумла тамизи неку бад ва дӯсту душман ва роҳи савобу хатои муомалотро ит-тилоъ пайдо кардам[248] ва аз мавозеи хавфу хатар андешанок ва дар мавқеи[249] ҷалби манофеъ чусту чолок мебудам.

Ҳарчӣ офаридгори таоло[250] зудтар маро аз ин хислати разила махлис дод. Бад-ин тариқ[251] ки дар ин асно боре ба саҳро рафта будам дар хонаи хеши қариб. Вақти мурочаат писари аммаи мак мароҳамроҳй карда буд, то ба шаҳр орад. Шаб дар арзи роҳ ба хонаи хеши дигар нузул намудем ба иллати бегохии рӯз. Имшаб ин писари аммаи маро ғаши мӯҳлик тррӣ шуда ба ду-се соате[252]" ба*¯¯фавот ва ҳалок расид.[253] ;

Ва ин ҷавоне буд зафт,* шадидулқуво ва чалд,* ки чун ка-ланд бар замин задӣ, хок аз шонаи суро бардоштӣ ва* як ма1г бор ба дӯш кашидӣ ва ба як даст дар пушти сутур ниҳодӣ. - ■

Ин фавти фуҷоти ӯ маро огоҳонид, чунки буняи заиф дош-там. Бо худ гуфтам.[254] «Ин ҷавон ба ин шиддату тундӣ дар як он монанди коҳбун* ба сарсари ачал аз миён рафт. Ту бад-ин пайкари наҳиф[255] ва ҷуссаи заиф[256] ин ҳама ранҷу таъаб > бар нафси [худ] чаро ниҳодаӣ? Барои* кӣ ва ҷиҳати чӣ дар ҳирси ҷамъ ва имсок афтодаӣ* Охир, мурдани одамӣ чунин саҳлу осон будааст, мабод ки ногаҳон бимирӣ ва захираи ту насиби дигарон шавад ва ту дар хусрон ва зиён афтода[257] бошй*!»

Пае,* баъд аз'он маро*-дасту дил аз имсок фурӯ монда, беш'¦:-натавонистам, ки захира кунам. Ва он чӣ маро баъд аз он аз-ву-'ҷӯҳи китобат ва идрори султон [ва дигар]¯¯ ва ғайра таҳсил шуд[25а] ҳам˙ сарфи дегу пиёла ва нуқлу навола

намудам. Ва он дирамҳо, ки ба сахтию суубат гирд оварда будам, маа суд ва сармоя дар қадами аҳбоб ба итлоф овардам. Ва баъд аз он зиёда аз шаш-'моҳа кут* азхор нанамудам.[259]

[247] А – мекардам . .'.';'

248 ДБ – карда будам

249 Б – мавзеи

250 ДБ – мукаллиб-ал-кулуб ...>.■■.

251 АБ – тариқа

252 АБ – соат :" "' '

253 ДБ – гардид

254 АБ – мегуфтам

255 АБ – заиф

256 АБ – нахиф

257 АБ – афтида

258 Б – мешуд

259 АБ – наметавонистям

30

Ва^амсоли ман, ки ба чаҳорсад дирам дар[260] соле камобеш[281] вачҳи маошро[262] ҷавоб мегуфтанд[263] ва аз он захира низ* мекар-данд, ман ба ду ҳазор дирам камо – беш натавонистам[264] ва боз аксари [сана] ба қарз [мӯҳтоҷ] мегзуаронидам. Ва то алявм ҳеҷ сол[265] аз ман бе*- қарзу* дайн сипари нашуда, чунон ки дар ик овон худи шумо низ ташхис мекунед ва медонед ва андаке ақли маошӣ ба шумо партав афканда. Ва баъд аз ин чун қувои ботинии шумо қавӣ шавад, ташхиси тамом хоҳед кард, ки маро дар[2В6] ҷамъу имсок ба ихтиёр эҳмол[267] воқеъ шуда ва натавонед гуфт, ки:

[М и с р а ъ]

Натавон фишонд доман зи ғубори нонишаста.

Ва маро ба таҷрибат ва тафаккур баъди умре яқин шуд, ки хайри ман дар он аст, ки маро хазина ва дафина набошад, чи дар мизоҷи ман шарри азим ва фасоди қавӣ музмар шуда буд, ки агар маро иқтидор даст додӣ,[268] Фиръавнро ба ходимӣ наги-рифтам.

[Мӯр ҳамон беҳ, ки набошад параш.]

Ва дастгоҳи хаёлу риши гов то он ҷо доштам, ки ҳукумати иқлиме ба саранҷоми он вофй наменамуд.

Фалоҷарам, ба аъмол ва ашғоли хасиса ручӯъ наёвардам ва*- дар мадди назар надоштам* ва мегуфтам:

[Мисраъ]:

Гар бор кашӣ, бори нигоре боре.

*Ва зӯр бар [фақру[269]]-- фоқа ва сабр* меовардам. Ва ғоли-бан ин фасод дар тинати ман баъд аз эҳрози фазоили муктасаби ва рафтан ба сафарҳои изтирорӣ ва дидани давлатҳои бузург аз салотин ва маосири онҳо дар назми ҳунарпарварӣ дар димоғи ман мутамаккин шуд. [1]1и*-медидам*--., ки касони ба рутб.аҳои[27,>], пасттар аз ҳоли ман ба маносиби баланд фоиз буданд.

Ва дар диёри мо аҳли ҳунарро сағиру кабир душман медо-ранд. Фалоҷарам, маротиби аҳли фазлу диёр дар назари ман хурду хор даромад.[271] Ва нафси ман бад-он пояҳо, ки амсоли ман

260 – 261 АБ – камобеш дар ссле

262 – 263 АБ – маош доштанд ;

264 АБ – аз ӯҳда берун наёмадам

265 Б – соле

266 – 267 АБ – эҳмол дар чамъу имсок ихтиёр .;

268 Б – медод

269 А – сабру

270 АБ – рутбаи

271 Б – омад

'31

(дар он тараддуд мекарданд ва баъд аз вусул] муфтахар ва му-боҳй будаид, [хеҷ начунбид] ва сар наниҳод ва гуфт: «Чун эҳтиё-ҷи ту ба тамаллуки тамоми [мамлакати] Туркистон аз пеш наме-равад ва боз мағмум ва маҳзун бошй, пас ин пояҳои паст низ*:: ихтиёр макун ва худро маёло ва ҳамин ғаме, ки дорй, ба ҳамон иктифо кун», то шумо нагӯед, ки «калию кокулафшонӣ ва гадоию даъвии шоҳй[272] чӣ маънӣ дорад?»

[Ғ а з а л]

Ғафлатам охир ба чандин огаҳӣ иршод кард Хар

никоберо, ки дидам, чилвае эчод кард Дар ҳақиқат дастранчи кас талафсармоя нест, Кӯшнши нодониям дар идм хам устод кард. Будам аз дарди ватановарагиҳо доғи яъс, Имтиёзи ину он боре ба ҳеҷам шод кард.

Вачҳи хайрияти ҳоли ман дар ин бенавой он ки баъд[273] аз он, ки илм филҷумлаам[274] ба ҳақиқати кор[273] доданд. донистам*" ва* яқин кардам, ки дунё авоиқи роҳи маод аст. Ва касеро, ки ба дунё олуда гардонанд, ғолибан[276] ба мақоми маълум[277] ва марҷаи[278] ӯ нарасонанд, магар андакеро, ки ба ҳақиқати дунёи худ огоҳ бувад ва фиреб нахӯрда бошад ва аз шиканҷаи ҳисобу китоб ва бозхост солим берун омада. Чунки дунёву охират ду панонҷанд – дӯстии тарафе душмании[279] он дигар аст.[230] /г<|*.'. Таҳқиқи ин мақом он аст, ки чун ҳақиқати инсониро[28'] хос-тaанд, ки ба олами изҳор бирасонанд,[282] онро* ба тадриҷ аз ма-лакути аъло*:: ба олами афсал таназзул доданд ва ба ҷиҳил марҳала аз[283] ҷавори[284] қурб мубъад сохтанд. Аввалан ин ҳақи-қат ҷавҳаре буд фард мунбаис аз олами зот, ки дар ҳар марҳа-ла мутазоил ва мутакассир мешуд назди фуруд[285] омадан,[286] то дар марҳалаи ҳайвонӣ, ки мартабаи[287] вуҷуди[288] инсонӣ аст, ба ниҳоят анҷомид,[289] то он миқдор, ки*: маротиби[290] зуҳур бад-ӯ[29'] тамом шавад[292] ва дунёро [ҳам] таъмир тавонад кард, [Таоқуби вуҷуди бани навъи инсон дар мо-лоязол ба андозаи он таназзулот

272 АБ – султонй

273 АБ – пас

274 АБ – филҷумла

275 ДБ – олам

276 АБ – ғолиб

277 – 278 АБ – ва марчаи маълуми

279 Б – душмани

280 АБ – бошад

281 Б – ипсонро

282 ДБ – расонанд 283 – 284 Б – ҷавор аз 28Б_286 АБ – таназзул

287 – 288 АБ – вуҷуди мартабаи

289 АБ – анҷомида

590 АБ – мартабаи 291 – 292 АБ – тамом шавад бад – ӯ

32

аст аз мабдаи дараҷа дар мавотини аҷроми улвия то маркази хок. Масалан, вуҷуди Зайд дар дунё даҳ ҳазор сол баъд аз ву-чуди Абулбашар аст, чунки ин ҷавҳари фард, масалан ба даҳ рӯзи он ҷаҳонӣ ба тариқи таназзулу такассур ба маркази хок расида, сурати инсонӣ гирифта бошад]. Он гоҳ бисоти маошу интиоши ӯро мумаҳҳад[293] фармуданд ва ¯ роҳи салоҳу фалоҳаш намуданд. Ва фармуданд*--, ки «ҳон, дар ин сарочаи бозича ором нагирӣ ва дил набандӣ ва худрб баТӯбори вуҷуд олуда накунӣ ва дар инҷо иқоматро тахайюл нанамой, ки ҷои иқоматат ғайри ин ҷост. Ма^туро барои иморат фиристодем, на барой истиқомат ва зудтар баргардӣ ва руҷӯъ ба мабдаи худ кунӣ; ва чашм бе-муҳобо ба ҳар тараф накушой, ки ту мурғи лоҳутӣ, то дар қафаси табоеъ маҳбус намонӣ.'- Ва тариқи руҷӯъаш бинамуданд,[294] ки ба саҳлу андак иқтисор[295] кунӣ, ки ҷисми унсурии туро муҳофазат кунад ва ҳама* ҳиммату таваҷҷӯҳ ба мабдаъ дорй, ва* то сақо-лати таркиби ту хиффат ёбад, ки ба мақоми худ барпарӣ ва чи-зе аз асофил доманкаши[296] ту набошад, мабод[297] ки париданната-вонӣ, ё дар мақоми пасттар аз макони[298] аввали худ бияфтӣ ва ғаромату зиён бинӣ[299] ва пушаймонӣ барӣ [ва онгоҳ] судат наку-над;[300] «Хуммира тината Одама арабаъина сабоҳан+» ишорат бад-ин мароҳил аст ва «ман ахласаллоҳа арбаъина сабоҳан+», имо ба қатъи ин мароҳил.

Марҳалаи аввалӣ, ки ин ҷавҳари фард аз олами зот таназзул кард, ақлй кулл аст, ки «рӯҳи аъзам» ва таайюни аввал ва «ум-мулкитоб» хонанд.

2. Нафси кулл, ки лавҳи маҳфузу «китоби мубин ва уфуқи мубайян» гӯянд.

3. Ҳаюло, ки «ҳабо ва китоби мастур, вароқи маншур» но-манд. 4. Табиати куллия,ки «мабдаи асмоъ ва осор» номанд. 5. Фалаки[301] атлас,[302] ки «сарш» аст. 6. Курсй, ки «фалаки Савобит» аст. 7. Фалаки Зуҳал, 8.. Фалаки

Муштарӣ. 9. Фалаки Миррих. 10. Фалаки Шамс. 11. Фалаки Зӯҳра. 12. Фалаки Аторуд. 13. Фа-лаки Қамар 14. Аз кавокиб – Кайвон. 15. Бирҷис. 16. Баҳром, 17. Офтоб. 18. Ноҳид. 19. Тир. 20. Моҳ[303] 21. Аз буруҷ – Ҳамал. 22. Савр. 23. Ҷавзо. 24. Саратон. 25. Асад 26. Сунбула. 27. Мизон. 28. Ақраб. 29. Кавс. 30. Чадӣ. 31. Далв. 32. Ҳут. 33. Аз аркон-оташ. 34. Бод. 35. Об. 36. Хок. 37. Аз маволид – ҷамодот. 38. На-ботот. 39. Ҳайвонот 40. Инсон.[304]

293 Б – мумтад

[29]4 Б – намуданд

295 ДБ – қаноат

296 АБ – домангири

[297] А – то мабод; Б – ки то мабод

298 АБ – макоми

299 АБ – кашӣ

300 АБ – надиҳад

301 – 302 А – фалак-ул-атлас

303 ДБ – Қамар

304 АБ – Шумораҳо аз 2 то 40 нест.

3-266 33

Пас, агар ин[305] мароҳилро[306] доира гирӣ, нуқтаи охирии, кис инсон аст, ба ақли кулл, ки «рӯҳи аъзам» аст, муттасил гардад. ва доираи вуҷуд тамом шавад. Ва ин мароҳили ҷиҳилгона мақо-ми маълуми ҳар шахсе аз ашхоси инсонӣ аст. Ва каримаи «ва мо минно илло лаҳу мақомун маълумун+» имо дорад бад-ин мар-ҳалаҳо. Ва офаридгор, субҳонаҳу, ба маҳзи мавҳибат бе иллат ба ҳама ашхоси инсон ин қобилияту истеъдод додааст, ки ба ҷаҳду[307] риёзат ва убудийят[308] ба ҳеҷ як [аз] ин монозил вуқуф» нанамуда, ба мабдаи хеш пайвандад ва ҳамчунон, ки таназзул: намуҷа [буд], ба ҳамон тартиб тараққӣ кунад, лоақал ба мақоми маълуми худ бирасад, ё пастар фуруд[309] ояд.[310] Мароҳили бӯъд*:: ва ҳирмон олами аҷсом аст, то фалаки Қамар; ва бӯъд аз он растагор мағбун аст, то фалаки Савобит ва аз он болотар= олами амну амон аст, {,то ҳазрати олами қудс ки ҷаҳони ҷок асг],. ки «ло

хавфун алайҳум ва ло ҳум яҳзинуна.+» Ва барои қарори, хотири шумо ба равшантар таҳрир[311] баён кунем:[312]

Ва он ин аст, ки он ҷавҳари фард, ки ҳақиқати инсонӣ аст,, баъд аз таназзул аз мартабаи зоти баҳт дар марҳалаи аввал яке буд, чунки аз воҳиди ҳақиқӣ ғайри ваҳдати сирфа* нашён наку-над. Ва дар марҳалаи дуввум[313] ду шуд ва[314] дар се сето, дар[3,5] мартабаи чиҳилум чиҳил[316] гардид. Ҳар кадом [аз] ин ҷавоҳир наз-ди ҳулул ба ҳар марҳала ба як дараҷа бесафоию кудурат пайдо мекунад, [чунки аз олами анвор рӯй ба олами аҷсом дорад ба во-ситаи шуъои тақобул, то наздик мешавад ба олами таркиб сис-ҳию кудурат бен1тар дар ӯ мунъакис мегардад.]

Масалан, ҷавҳари сиюнӯҳум ба сиюнӯҳ поя олудагию тирагӣ дорад назди уруҷу сууд ба мабдаъ. Чун хоҳанд, ки ҳар ҷиҳил ба мабдаъ тараққӣ кунанд,[317] бар акси аввал уруҷ афтад. Ҷавҳари-чиҳилум дармарҳалаи чиҳилум бимонад [ва] сиюнӯҳ дар сиюнуҳ. [Ва] ҳамчунин то марҳалаи аввал [яке бувад], ки [ба мабдаъ пай-васта бошад ва он] ибтидои таназзул аст[318] [дар аввал. Ва] бил-ҷумла он, ки як поя олудагӣ дорад ба як марҳала пасттар мақом дорад. Ва он ки ду поя олудагӣ[319] дорад ба ду марҳала пасттар' мақом[320] дорад.[321] [Ва] эй турфа, агар ҳар чиҳил шароити ҷаҳду кӯшиш ба ҷо оранд, ҳар чиҳил ба[322] мабдаъ бар фавр[323] сууд на-моянд ва агар баъз-баъз. Ва агар саъю ҷидд нанамоянд, ҳама дар-

305_зоб АБ – мароҳиларо

307 Б – ҷиҳати

308 АБ – силки ибодат

309 – зю АБ – аз ин мақом ба иқомат иттихоз кунад зп АБ – аз ин

312 Б – кунад ;

313 АБ –, дуюм зн АБ – масалан

315 – 316 Б – мартабаи чиҳилум "

[317] АБ – кунад

318 АБ – бувад

319 А – олуда ■ 320 – 321 АБ – иттихоз кунад

322 – 323 АБ – бар фавр ба мабдаъ

. 34 "А

марҳалай чйҳилум бймонанд. Ва агар ба шарт амал карда бо-шанд, он ки дар марҳалаи чиҳилум бувад, дар аввал [ҳам] ма-қом[324] гирад.[325] Ва он ки амал надорад, агар [ҳам] дар аввали[320] марҳала бувад, назди нузул ҳам дар[327] чиҳҳилум бимонад.

,[Ва] чун шумо ноқисед,[328] равшантар аз ин ба*-мисоли офо-қй бинамоем, то дар зеҳни шумо қарор гирад. Ва он ин аст, ки подшоҳе азимушшаъни фосеҳулмулк* яке аз муқаррабонро хитоби иззат дод, ки «ҳон, бидон, ки дар гӯшаи мамлакат замине[329] со-леҳи [зироат ва] иморат аст,* берун ой ва ашхос, ки дар ҳарамса-рой ва урдуи ҳумоюнанд, ихбору эълон кун, ки бо ту бираванд ва он маконро иморат кунанд, вазифа ва ротибаи эшон чунину[333] чунон ва амалу шуғли эшон ину он.[331] Ва баъд аз он ки он ма-кон,[332] чунон ки бояд обод шавадз[33] ба мақому марчаъи худ ва аъмолу шуғли[334] худ ручӯъ намоянд. Он шахси муқарраб берун омад ба ҳарамсоро ва урду нидо дардод. Маҳрамия ва амалдоро-ну пешхидматон[335] ҳама аз ҷовияҳои худ берун давиданд[336] ва фармони султон[337] бишуниданд. Алалфавр, ба қатъи мароҳилу манозил дар он замин расиданд ва соле[338] чанд дар ободию* имо-рат ва зироати он кӯшиданд. Чунки[339] диданд, ки турфа ҷое на-зеҳ ва босафо аст. Либосҳои ҳузури султониро аз худ халъ наму-да[340] ба либоси [мардону] муздурон даромаданд ва ин[341] маконро обод карданд ба ҳафри анҳор[342] ва ғарси ашҷор ва заръи азҳор ва имороти олия.[343] Ва ба иллати макси бисёр[344] дар ин сарза-мин[345] баъзе аз ин коркунон аз камоли шағафу шӯр султон ва амри ӯро ва мақоми аввали худро фаромӯш карданд ва дил бар иқомати ин[346] манзил[347] ниҳоданд ва гуфтанд: «Султонро мисли мо навкарон бисёр аст, кай[348] аз мо ёд кунад? [Ва нобудани мо дар он дарбор кай зарар кунад ва маълум гардад?» Ва] ҳам дар ин ҷо бимонданд ва ба иморату зироат машғул гаштанд. Ва баъзе ҳам[349] аз ин ҷамоат[350] ба фасоду харобии ин макон бархостанд

324 – 325 АБ – иттихоз кунед 326 – 327 АБ – дар

марҳалаи аввал бошад, назди уруҷ дар марҳалаи
328 Б – ҳастед
329 АБ, – заминест
330 – 331 д – инУ он ва амал ва шуғл чунину чунон; Б – ин ва он амал ва шуғ-ли эшон чунину чунон 332 – ззз АБ – маконро бар тибқи фармон обод кунанд
334 АБ – маносиб
335 АБ – пешхидматгорон
336 Б – омаданд 1
337 Б – султонро
338 АБ – муддате
339 АБ – ва чун ' '
340 Б – карда
341 АБ-ОН
342 – 343 А – ва анҳор ва заръ ва азҳор, ғарс ва аомор; Б – анҳор ва заръи аз-ҳар ва рарси асмор
344 А – тавил
345 А – сар,манзил: Б – замин
346 АБ – фармони
347 АБ – он
348 АБ – куҷо
349 – 350 АБ – аз ин ҷамоат ҳам
35

ва он чи дигарон иморат кардаанд, инон ба инҳидоми[951] он пар-дохтанд. Ва барҳе, ки мутазаккири мақоми худ буданд ва амри султонро исғо карда, он чи дар қисми эшон расида буд, бағоят обод карда,[352] ба зовияҳои аввалии худ бозгаштанд.[353] Ва баъзе ки[354] дар хизмат агарчӣ[355] қиём намуданд, локин ба такоҳулу та-косул амал намуданд,[356] вақти бозгашт дар мақомашон [расидан] намонданд, то дар дунтари мақоми ааввал фуруд омаданд. Ва баъзеро бинобар ифсод дар ҳеҷ мақом[357] ҷой надоданд ва рад карданд, чи аҳволи ин амалро рӯз ба рӯз пагоҳу бегоҳ мунҳиёну ахборнависон ба султон арз мекарданд, ки «фалон аз ҳадама ин мавзеъро обод кард ва фалонӣ ин маконро хароб намуд ва фалон ба ҳеҷ кор шуғл нанамуд ва* ба ғафлаату утлат ба сар бурд ва фалон ин зулму ғасб

дар мулки султон раво дошт ва фалон дар* ин ҳазрат ин ҷоннисорӣ ва* ин давлатхоҳӣ мекард.[358]

Неккирдорон*:: баъд аз руҷӯъ ба шарафи бисоти қурбу му-локоти султон фоиз шуданд. Мутавасситон ба мақоми маълуму худ* ва маносиби хеш қоим гаштанд. Бадкирдорону зиёнзада-гон* матруду мардуд ва*- маҳҷур**:: шуданд, то вақте ки он[359] замину[360] иморат низ хароб шуд.

Дар ин мисол он ки итоат [ба]:: султон кардааст ва ба вази-фаю ротибаи султонӣ[361] қаноат намуда, аз фасоду хиёнат эҳтироз карда ва амри султонро бар тибқи ризои ӯ ба имзо расонида, лошакк мустаҳаққи бисоти қурбату утуфат бошад, агарчӣ дар аввал мартабаи баъид дошт, [дар охир] дар зумраи наздикон да-рояд. Ва он ки дар амалу шуғл эҳмолу мусоҳалат раво*:: дошта, агарчӣ дар аввал дар ҳарамсарой, дар[362] зумраи наздикон[363] буд, баъд аз мурочаат дар қатори дурон афтад ва* муфсиду хоин ба сабаби танаъуму ғафлат, албатта, матруду мардуд гардад.*

Ва чун шумо ҳавсалаи хурд доред ва* яҳтамил, ки он чи навиштаем, тааққул[364] натавонед кард.[365] Бидонед, ки дар мисол, ки намудем, султон – мабдаи аввал аст* ва мубдеъи бе чуни тао-ло ва тақаддус[366] муқарраби мухотаб,[367] – ҷавҳари дарди ҳақи-қат, ҳазрати Инсони комил аст; замини солеҳизаръ – олами маво-лидаст; ҳарамсарой[368] – киноя аз[369] он чи зери арш аст,[370] ашхо-си он аз маҳрамия – он чавоҳир аст, ки ба тариқи сайёрону дава-

351 АБ – харобии

352 АБ – карданд. Пас,

353 ДБ – бозгашт намудан

354 – 355 А – агарчи дар хидмат; Б – агар дар хидмати у

356 АБ – карданд

357 АБ – мақоме

358 Б – нек кард; А – кард 359 – 360 А – ин; Б – он замини

361 АБ – ӯ

362 АБ – ва
363 АБ – муқаррибон
364 Б – ба ақл
365 АБ – мисоле
366 АБ – такаддус аст
367 АБ – мухотабу муқарраби 368 – 369 АБ – ҳарамсаро
370 А – бувад
36

рон дар туи олами афлок ва ҳаҷми кавокиб сурати такассур ги-рифта;[371] манозил – он марҳалаҳо аст, ки бад-он ба тадриҷ фу-руд омадаанд,[372] ҷои назеҳ [ва босафо] – дунё аст; либоси ҳу-зур – сифати таҷарруди пеш аз вуҷуд, либоси муздур – сурати ннсонӣ аст баъд аз вуҷуд; вазифа ва ротиба – мояи маошу ин-тиош, шуғлу амал – иқбол ба амру наҳй; шағафу шӯр – ғафлат па тӯли амал; фасод ва харобӣ – зулму фисқ; ободӣ [ва зироат], – тоату ибодат; зовияи увло – мақоми маълуми пеш аз вуҷуд; мун-\иён – ҳафазаву киромулкотибин; бисоти қурб – руҷӯъ ба маб-

даи аввал бошад.

Ва агар ин мисолро ба сурати хориҷӣ низ тасвир[373] кунем, дар нафси шумо авқаъ афтад. Бидонед, ки олами ғайбу шаҳодат то арш тамом шавад ва* илми аксаре низ, агар муваффақ[37]* гар-донанд, ниҳоят то арш бошад.*:: Олами шаҳодат он чи зери фа-лаки Қамар аст ва олами ғайб он чи* аз ӯ болотар[375] равад то арш. Ва аз он сӯи арш боло ҳарҷо, ки тааққул кунӣ, арш бошад. Ва ҳукамо онро ба ло – ҳало ва ло – мало таъбир кунанд; ва*:: берун бувад аз таҳти замону макон ва лотаайюн бувад ва ибо-ратро[376] дар онҷо гунҷой набувад. Ва баъзе ҳукамои илоҳи ва сӯфия беруни аршро «олами анвор» ва ««олами зот» гӯянд мута-шъаша ва муталолӣ бувад самти зерини он, ки сатҳи муҳаддаби арш бошад ва гӯянд;

Осмонҳост дар вилояти чон, Корфармои осмони ҷаҳон.

Ва мумкин аст, ки чаҳор таназзули[377] зеҳнӣ аз мартабаи зо-ти бахт[378] осмонҳои ин олам бошад, чунонки анқариб [сураташро] намуда мешавад. Ва ҳазрати ҳақҡ субҳонаҳу ва таоло қоҳиру мус-тавлӣ аст бар ин аволим, на дохил

дар эшон, на хориҷ аз эшон: «илло аннаҳу би-кулли шайъин мӯҳитун+». Ва ин аволим маъда-ни саодату манбаи фуюзот бошад. Ва аз ин аволим ҳамеша фая-зони қудрату иродат бар арши аъзам, ки таназзули панҷум аст, ҳуҷумовар бувад[379] ва аз ӯ ба фалакулбуруҷ ва Савобит; ва аз эшон ба афлоки Ҳафтгона ва кавокиби он. Ва аз ӯ ба олами аносир барои такаввуни маволид. Ва мақсуд аз ӯ вуҷуди инсон. Ва ғараз аз ӯ[380] изҳору эълони[381] ин аволим бувад бар саканаи олами ғайбу шаҳодат, то асароти қудрати қоҳира ва натоиҷи санъ-ати боҳира дар пардаи ситру хафо намонад, чи олами ғайб нуро-нӣ аст ва аҳли он низ нуронӣ. Нуронӣ[382] нурро[383] имтиёз нади-

371 АБ – пазируфта

372 ДБ – таназзул кунанд

[373] А – тасаввур

[374] А – мувофиқ

375 АБ – боло

[376] Б – ибодатро

[377] Б – манзили

378 Б – ба ҷиҳати

379 А – ҳуҷум овард

380 АБ – вуҷуди инсон

381 Б – ЭЪЛОНИ

382 – 383 Б – нурро нуронй



ҳад. Ва олами шаҳодат зулмонӣ аст ва аҳлаш низ зулмони. Зул-монӣ зулматро фарқ набахшад.

Лоҷарам, лозим омад вуҷуди[384] шахсе мураккаб[385] аз нуру[385] зулмат, ки кашфи ситр[837] аз[388] тарафайн кунад. Мо – садақи он вуҷуди лавлок ҳазрати инсони комил*:: бошад. Ва ин таҳқиқ нек шабоҳат дорад ба эътиқоди ҳакиме, ки гуфт: «Берун аз он сӯи сабъи самовот нуре аст басит зй-шуо!, ки аз равозини[389] Савоби-ту сайёр ба[390] назар дармеояд.[391] Ва филҳақиқат инҳо[392] шабака-ву равзанаанд, ки дар муҳозии ин нури басит калону хурд афто-да. Ва шуоъ он ки киноя аз файзу таъсир аст, [ки] аз[393] ин равза-наҳо ба қадри маслаҳат нозил мешавад ва

дар олами аркон [ба тадриҷ] мерезад барои такаввуни маволид.

Масалан, моддаву ҳаюлои чаҳор табъ аз фалаки ҳаштум хо-ҳанд, ки таназзул оранд – баъд аз он кидармофавқ ба таназзу-лоти арбааи зеҳнӣ даварону саярон карда бошанд ва дар арз /рехта. Аввало аз табақаи мусаммо ба Зуҳал дароянд ва дар туи фалаки ӯ даварон кунанд, тафсиявӯ ташвия ва тахлияро. Он гоҳ аз равзанаи мусаммо ба Муштарӣ фуруд оянд ва дар туи фалаки ӯ даварон кунанд,[394] бикоҳанду биафзоянд. Онгоҳ аз равзанаи мусаммо ба Миррих дароянд, ҳамчунин ба тадриҷ ба[395] муддат-ҳо396 дар олами аносир фуруд омада бошанд ва аз ӯ ба олами маволид то маркази олам. Ва он чи нозил шавад, алалфавр, сууд кунад[397] бе тарохӣ. Масалан, аз мусалласаи оташӣ доимо ҳарорат ва аз бодӣ[398] доимо рутубат[399] ва аз обӣ доимо бурудат[400] ва аз хокӣ доимо юбусат мутаваҷҷеҳи марказ аст аз шаш ҷиҳат кади-ру«1 сақил[402] дар ин ҷо мемонад,[403] софию[404] сабук[405] сууд меку-над. Ва ин сууду нузул мутаоқибу мутаволй бувад, чун зиёи Шамс дар Шамс ва ҷамъ шудани ҳарорати касифаи духонӣ дар марказ, ки асфали софилин [аст] ва киноя аз Сиҷҷин аст, аз[406] ин ҷиҳат аст. Ва он чи дар' сафҳаи отия[407] таназзули як ҷавҳари фардро аз роҳи воҳид тасвир намудем, барои қарори хотири* но-зир аст ва илло аз шаш ҷихат ва ҳама сӯ нузулу сууди арвоҳ бо-шад- Ва чун ашколу авзои афлок ба ҳаракоти ҷабрию иродӣ му-тағайир аст, нузулу уруҷи арвоҳ низ мутақорибу мутабоид гардад

384 – 385 ДБ – ки шахсе ба вуҷуд ояд

386 Б – нур 387 – 388 АБ – астор ва ҳалли асрори

389 Б – даруни зэо – 391 Б – дар назар меояд

392 АБ – ин кавокиб

393 Б – ба қабза

394 Б – намоянд

.395^-396 АБ – баъд аз мурури муддатҳо

397 Б – кунанд

398 АБ – ҳавоӣ

399 АБ – бурудат

400 АБ – рутубат 401 – 402 АБ – саҳилу кадир

403 Б – бимонад 404 – 405 АБ – сабуку софй

406-407 АБ – чунон ки дар таҳқиқи ҳайати арз нааиштаем он чи дар нақшаа опами ғайбу шаҳодат

38

на роҳи мадохил ва махоричи мавод ло-юъадд ва ло-юҳсо бо-шад ва махсуси тарафе аз атроф набошад. [Ва]: чунон ки гуфтем, ки табоеъ аз мусалласоти фалакулбуруҷ ло-зол мутаоқиб нози-ланд[408] ва соид. Ва чунон[409] ки он ҷавҳари фард[410] дар*:: афлоку кавокиб сайрону даварон кунад, ҳамчунон* дар маротиби таназ-зули арбаа, ки* фавқи арш тақдиршуда, ҳам соиру доир бошад, то*~ такассур пазирад*. Ва ба ҳар мартаба ки мутаназзил[411] мешавад, мутакассир мегардад ва давоири [арбааи] мафрӯза дар ҳаҷми арш ҳамчу чаҳорунсур аст дар зери фалаки Қамар, ки арш дар он мартаба ҳукми арз дорад дар касофат: «Назаран ило олам – ил-қудс+», ки олами ҷону олами зот бошад. «Фа*-субҳон-ал-лазӣ би-ядиҳи малакуту куллу шайъин илайҳи ярҷаъуна+». Тасвири олами гайб ва шаҳодат ин аст:

1. Оламуззот.

2. Ҳайати олами ғайб ва шаҳодат. Нозир бояд, ки ин шаклро муҷассам тақдир кунад, фавқу таҳт пур шуда, на мусаттаҳ, то ҳайбату азамати он дар нафс қарор гирад ва ҳоли хештан би-

.донад.

3. Таназзули аввал, олами анвор, ки беранг аст. Ва онро ақ-ли кулл ва рӯҳи аъзам ва таайюни аввал» ва «уммулкитоб» хо-нанд, куравӣ аст ба эътибори он ки аз воҳиди ҳақиқӣ содир гаш-тааст. Ва ин доира ҳамчу нуқтаи лоятаҷаззо аст, назаран ило оламулқудс, ки олами зот бошад.

4. Таназзули дуввум, нафси кулл, ки лавҳи маҳфуз ва «кито-би мубин ва уфуқи мубин» хонанд, шаффоф ҳамчу булӯр бувад, наздики беранг бошад.

5. Таназзули сеюм, мартабаи ҳаюло бошад, ки ҳабо ва

«кито-би мастур, вараќи маншур» гӯянд, сафеди барроқ бувад чун шуои Моҳ аз абри сафед.

6- Таназзули чаҳорум, ки қобили ранг бувад ва итлоқи ранг бар ӯ равад, табиати куллия аст, ки мабдаи асмову осор ва афъ-

ол аст.

Итлоқи зиёъ ва шуо бар арш аз он ҷиҳат аст, ки сатҳи му-қаъари ӯ мумосси ҷисмониёти оламаи улвӣ аст, қобили завъшуд, фалоҷарам, тарафи зерин касби нур аз офтоби олами зот карда-аст ва мушаъшаъ гашта ва давоири арбааи мафрӯзаи фавқи он ҳам аз арш аст.

Таназзули аввал, гӯй, мунтаҳои шуои ӯст, аз ин ҷиҳат беранг тақдир карда шуд.

Ва таназзули дуввум наздик ба ранг, таназзули сеюм сафед ранг дорад. Таназзули чаҳорум қобили ранг бошад, ҳамчу шуои шафақи субҳ, ки мунтаҳӣ ба берангӣ мешавад ва гӯӣ арши қа-марист, ки шаб сабаби нур аз Офтоби ҷаҳон ҷон меканад. Ос-монҳо ва кавокибу офтобакҳо, ки муҳаққиқини сӯфия аз он ба иборат овардаанд, фавқи ин маротиби арбаа аст; дар он аволим кураи асири худи арши азим бувад ва ин маротиби аносири он:

408 – 409 АБ – нозил ва соиданд махсус ба ҳеҷ тараф набошанд ва ҳамчунон, 410 Б – фардро 4И Б – таназзул

39

«Субҳона-л-лоҳу малак-ул-арш-ил-азими ва лаҳу-л-кибриё фи-с-самовоти ва-л-арзи ва ҳува-л-азиз-ул-ҳаким. Ҳозо-мо-тафарадуни биҳи ал-аллом-ул-ғуюуби аҳмаду-ли-л-илоҳи ало золика+*».

Дигар[412] мисоле[413] осонтар дар таназзули ҷавҳарифарди ҳа-қиқӣ ва ғараз аз офариниши мукавваноти вуҷуди одами, он аст,[4141] ки[415] ҳикмат дар такаввуни фавоқеҳ ва асмору ҳубубот маҳзи ба-қои анвоъ аст. Манофеи аклию фавоиди шурбии он биттаб! [бо-шад бақои ҳайвонотро] ва ҳақорату заҳомати аҷсоми онҳо битту-файл бувад ба қадри маслаҳат ва вақту забт ва ҳифзи моддаи такаввун, ки тухми [он] бошад. Масалан, захомати тарбуз ва су-хунати пӯсти [он] ва ҳаловату[416] латофати[417] таъм ҷиҳати

он аст, ки ин миқдор ҷусса бояд то ин миқдор шираро маҳфуз дорад. Ва ин микдор [дуруштии] пӯст бояд,[418] то Офтоб шираро аз эъти-дол ба ифрот набарад, ки агар пӯст рақиқ бувад, аз хароуза мумтоз нашавад [ва агар сухунат ба ифрот дорад аз қаду тафа-риқа наёбад]. Ва ин микдор шаҳму лаҳм бояд, то шираро[419] ва тухмро бипарварад ва муҳофазат намояд. Ва тухм[420] ба қадри сиғари ҷусса ва кибари он камию бешй гирад[421] ва[422] бисер бояд, то баъд аз расидани касру накс низ ва хӯрдани ҳайвоно-ту мурғон низ лоақал ягон адад боқӣ монад бақои навъро. Ва агар ҳама боқӣ монад ҳам, масолеҳи халкро ба кор ояд. [2]

Пас, он рутубат, ки аз[424] асл ба реша меравад,[425] ҷавҳари фард аст ва[426] баъд аз хулул дар мева[427] муттасаф ба сурати кас-рат мешавад. [Масалан, дар асл як қатра, балки камтар рутубате бувад], назди ҳар таназзул лаҳму шаҳм ва ҷилд шуда, [дар охир] дар маркази тухм қарор мегирад, гӯй таназзулоти ӯ тасфия ва ташвия аст, ки кадиру бесафо – ранг ва лаҳму шаҳм ва ҷилд мегардад, ва хулосаву зубда тухм мешавад.

Дар ин мисол тарбуз афлок бошад, абъоду аҷром – лаҳму шаҳм ва тухм инсон бувад. Чун ин таҳқиқот маълум кардед[42В] ва* [онгоҳ] ҳол [ва қадри] хеш[429] бидонистед, боз бидонед, ки одатул-лоҳ бар он ҷорӣ шуда, ки ҳар киро ба мақоми авлои [худ,] ки аз-онҷо таназзул намуда, чун хоҳад, ки руҷӯъ диҳад,* аз дунеи вай бикоҳад, то сабукбортар ояд. Ва*:: бошад,[430] ки ба макоми маълуми хеш би;расад ба шарти огоҳию ислоҳи нафс ба* муҷо-ҳада.* Ва агар нахоҳад, ӯро ба музахрафот ва*-мусаққилоти фонияи дания* гаронбор гардонад ва ба мартабаи дунтар фуруд,

412 – 413 АБ – мисоли дигари 414 – 415 АБ – бувад, бад – он ки 416 – 417 АБ – ва латофати мағу ҳаловати 418 АБ – ба кор аст 419 АБ – шира 420-421 АБ – ба кадри сиғару узлИ ҷусса тухм бешию ками пазирад

422 АБ – Нигаред ба илова 423_424 АБ – мумозаҷати тобеъ мутаваҷҷеҳи тухм рехта мешавад, гуи 425 АБ –, ки 426 АБ – чисм

427 АБ--кунед
428 А – хештан; Б – худ
429 АБ – дунёвии
430 АБ – тавонад

орад.Ва агар хоҳад, уро аз мақоми маълуми у низ тараққи диҳад то онҷо, ки истеъдоди у қабул кунад.

Масалан, мақомоти маълумаи шумо аз бузургтар назар ба хадс: 1. [Аз афлок] фалаки сеюм аст,* 2. [Аз] кавкаб[431] Зӯҳра, 3. ;{Аз буруҷ] – Савр [ва] 4. Мизон, 5. [Аз аркон] – бод[432] [ва] 6. об, 7. [Аз маволид] – ҳайвонот. Аз хурдтари шумо – 1. фалаки пан-ҷум, 2. [Аз] кавкаб[433] – Миррих, 3. [Аз буруҷ] – Ҳамал [ва] 4. Ақ-раб, 5. [Аз табоеъ] – оташ 6. [ва]- хок, 7. [Аз маволид] – ҳайво-нот, ки*: аз ин мароҳил нузул кардаед. Агар дар сироти мустақим зиндэгони кунед, боз ба мақоми аввалатон, [ки афлокатон бошэд, маа кавокиб] уруҷ ва* нузул* диҳанд. Агар ҷаҳду кӯшиш ва риё-зат оред,[434], аз онҷо низ бигузаронанд. Ва агар коҳилию эҳмол дар бандаги кунед, ба қадри такосул манзилатонро фуруд оранд [то табоеъ ва маволид.] Ва [доим] дар худ муроқиб бошед, ки то саво-би[435] шумо бар сайиот[436] ғалаба накунад, [ки агар инчунин бо-шад], шуморо дар малакути самовот ва буруҷу кавокиб гузар на-диҳанд ва дар шеби олами аносир, ки асфали софилину Сиҷҷин киноя аз уст, дар [ҳолати] ҳаёт ва баъди мамот маҳбус доранд.[437] Ва дар зумраи онҳо, ки [дар шаъни эшон ворид шуда,] «савоун фа-ҳатуҳум ва мамотуҳум+», дохил гардонанд.[438]

Ва тараққӣ дар камолоти шумо ба қадри камии тааллуқи шу-мо дар умури дунявӣ бувад[439] ва кӯшишу ҷаҳд дар кори охиратй. Ва шуморо дар амри тараққию таназзул ихтиёр додаанд, ки дар ҳеҷ мақом маъзур нестед ва ҳуҷҷат натавонед овард, зероки ҳа-маи савобу хатои роҳи шуморо намудаанд, кадом[440] ки ихтиёр кунед, натоиҷи онро ба шумо диҳанд, беш[441] надиҳанду кам на-диҳанд.[442] «Фа-ман яъмалу мисқола зарратин хайран яроҳу ва ман яъмалу мисқола зарратин шарран яроҳу».+

Ва тайи ин мароҳил агар истеъдоди фитрӣ ба он[443] ёр

бувад, дар як он ба ногоҳ воқеъ шавад ва ин нодир бувад; ва агар на, дар як даҳа, то як моҳ ва чиҳил рӯз ба саранҷом расад ба шарт; ва ниҳоят то чаҳор чиҳила[444] [бошад]; ва таъвиқу таъхир ба во-ситаи нуқсон дар муҷоҳада ва адами ҳифзи шароит бошад. Ва ҳар касе бад-ин миқдор саъю ҷаҳд қодир аст. Ғоят он ки шақова-ти ҷибиллӣ ва {назми] ҳикмати тамаддунӣ[445] монеъ меояд[446] ва асбобро дар назар меорояд ва куввати воҳима ба факди матлаб метарсонад.[447]

431 ДБ – кавокиб

432 АБ – ҳаво ^зз АБ – кавокиб 434 Б – оваред

435 – 436 АБ – сайиоти шумо бар ҳасанот [43]? АБ – ва масҷун гардонанд

[438] АБ – кунанд

439 АБ – бошад

440 АБ – кадомро

441 – 442 А – на беш диҳанду на кам; Б – на беш на кам

443 АБ – бад – он

444 АБ – чилла

445 Б – ба муддате

[446] Б – ояд

447 АБ – мерасонад

42

Шайх Наҷмиддини Кубро+ кудсуллоҳу рӯҳи ҳум шайхул-олам Сайфиддини Бохарзиро+, раҳматуллоҳу, ба риёзату арбаъин фармуд. Рӯзи панҷоҳум ба дари ҳилватхонаи мурид расид[448] ва ба одоб дар бикӯфт ва гуфт: «Эй фарзанд, берун ой, ки мароҳи-ли уруҷи ту ба қатъ анҷомид- Бирав, аҳли Бухорову Мовароун-наҳрро ба ҳаққ даъват кун: «Ва-фақано-л-лоҳу ли-ҳозо-л-ҷазбати ва-л-мулозамати+». Пас, мавонеи уручи маротиб руҷӯи ҷамъи дунё ва асбоб он аст, ҳарчӣ камтар бувад* беҳтар ва тараққӣ бештар:

[Қ и т ъ а]

Марди дарвеш, ки бори ситами фоқа кашад, Ба дари марг ҳамоно, кн сабукбор ояд.

В-он ки дар роҳату осонию осоиш зист. Мурданаш з-ин

ҳама шак(к) нест, ки душвор ояд.

Агар ба маргу мурдан тарку узлат гирӣ, муносиби мақом ояд. Ва роҳату осоиш, ки шоир ба марди мутамаввил нисбат дода, ба муқтазои табъу басирати авом аст, ва илло машаққату тааб, ки арбоби дунё дар касбу ҷамъи он мекашанд, агар ташхис ку-наид ва тааммуқ намеояд, азоби охират намунае аз он аст. Ғоят он ки ширинаи ҳалво ва таровати дидори зар, талхии касбу ма-шаққати ҷамъро мепӯшонад, ки намефаҳманд [чунон ки чарбии кунҷора сахтии замини шудгорро аз назари гов мастур медорад]. Ва низ гумоне мавҳум дар хотир доранд, ки чун маблағе аз дунё тирд кунӣ, фароғатею роҳате тамом ёбй, ҳанӯз ба он фароғату роҳат нарасида бошанд, ки [сар ба харитаи кафан кашида ва] ба чаҳаннам пайваста[449] бошанд[450] ва зару неъмат монда.

Аз барои тасаллии шумо мисолаке[451] равшану+ мубарҳан* би-намоям, ки ҳар рӯз дар чашми шумо намоён аст зоҳири он, аммо на маънии[452] он.

Медонед, ки дар ҷивори шумо баққолаке аст соҳиби зиёъу иқор ва амлоқу асбоб ва молу мавошӣ. Ва дӯкони ороста дорад пур аз* ҳавло ва шира, шуморо[453] чун чашм ба моли вай[454] афтад об дар даҳонатон гирд ояд ва маро чун[455] дида бар маоли ӯст[45Г'] об дар дида меояд*. Ва ин дӯкон ду дар дорад ва*:: ҳама мо-яҳто-ҷи мардум ба дӯккон ҷамъ намуда ва худ дар миёни анору ангур [ва ҳуҷуми магасу занбӯр] нишаста ва хуД хирифу[457] пир[458] гаш-та, ки агар [ба фароғат] бинишинад ва ба итлофу исроф амволро ба[459] худ сарф гардонад,[460] аз бақиятулумри ӯ зиёдатӣ кунад. На-

448 АБ – омад 449 – 450 АБ – орамида [4]5! АБ – мисоле

452 АБ – бОТИНИ

453 – 454 АБ – ки чун чашми шумо ба онҳо 455 – 456 ДБ – аз тасаввури ҳоли ӯ 457 – 458 АБ – пиру хазаф 459 – 460 АБ – сарфи маишати худ кунад



бинед, ки дӯконаш[461] ду дар дорад.[462] Дар замистон [ин дӯккон] сард [бувад] ба сабаби убури боду барф. Ва дар

тобистон гарм ба воситаи [мурури] самум. Ва+~ шабу рӯз дар он ба сар меба-рад*, дар сармо табақе сафол пур аз оташ дар пеш ниҳода лам-ҳа ба ламҳа, ки даст ба кайлу тарозу ва сабзию шалғам мезанад, сард мешавад[463] ва бар оташ медорад. [Ва]:: ҳанӯз тоби оташ ба дасти ӯ норасида[464] яке меояд, ки «ма<ро фалон чиз мебояд». Алал-фавр бархезад [ва] нонишаста, боз дигаре ояд ва чизе[465] хоҳад. Ва нонишаста боз дигаре ояд*:: Ва ин оташ*' ҳамчунон худ ба худ хокистар шавад ва дасту пои ӯ ҳамчунон ях баста. Ва чун таомаш аз хона ояд, луқмае[466] ба даҳон, дасте ба коса,[467] яке ояд, лукма фурӯ набурда, даст барнадошта, дигаре ояд. Даст олу-даву нон дар даҳон чанд тавоф ба гирди дӯкон кунад, то он чи он кас хоста, ёфта бидиҳад. Дар ин асно вақти намоз даррасад, чун марде мунсиф аст, саросема ба як кунҷи дӯкон болои сангу тарозу ва сабзиву пиёз намозе сар кунад. Такбири аввал гуфта*¯ё*:: ногуфта яке ояд ва чизе талабад,[468] фотиҳа қироат накарда, яке[469] дигар даррасад.[470] Ва*-ҳамчунин ба рукӯъ ва сучуд ба ҳар кадом ба даст ё ба сар ишора мекунад, ки «бинишин, то намоз тамом кунам». Ва гоҳе, ки ба масҷиди [ҷамоа] равад,[471] ҳама қи-роату[472] такбир[473] ин ки «мабод,[474] гурба аз сих гӯштро бардо-рад»[475] ва зикру тасбеҳ он ки «мабод бачагон ҷавро аз [зери]:: за-ғома барчинанд».

Ва дар айёми тобистон бо вуҷуди [он] ки соҳиби боғу чаҳор-боғ аст,[476] аз зилоли[477] онҳо[478] таматтӯъ натавонад гирифт [ва са-мару фавоқеҳи он натавонад дид. Ва] дар ин дӯкони гарм, ки аз тафи самум чун ғурфае аз ғурфаҳои ҷаҳаннам мешавад, фурсати оби сард хӯрдан[479] ноёфта[480] пирди[481] дӯккон монанди асби ҷу-воз[482] ҳазор бор тавф[483] мекунад [ва]:: ҷомаҳо аз арақ пӯсида ва худ мучарраку[484] мутааффин гашта, [вақти хоб агар сар ба болин ниҳад, ҳарду[485] зону дар оғӯш бошад, чунки ҷои холӣ наёбад, ки пой афрозад] Ва чун асбобу адавоти баққолӣ ноқис[486] ояд ва рӯй ба каммӣ[487] ниҳад, гоҳе савора [ва] гоҳе пиёда чуволе бар дӯш

461 – 462 ДБ – дар ин дӯкони дудар

463 ДБ – мегардад
464 АБ – нарасида
465 А – чизи
466 – 467 АБ – дасте ба коса ва лукмае ба даҳон
468 АБ – хоҳад 469 – 470 Б – дигаре расад
471 АБ – ҳозир шазад 472 – 473 АБ – такбиру қироаташ 474 Б – мабодо
475 АБ – бирабояд
476 АБ – бошад
477-478 АБ – ОН
479 АБ – ошомидан
480 АБ – наёфта
481 – 482 АБ – асби ҷувоз ва харос гирди дӯккон
483 Б – тавоф
[484] АБ – гаргин
485 Б – ҳар рӯЗ
486 – 487 АБ – рӯй ба каммӣ ва нуксон 44

ба бозор меравад ва нафаскашон дона ва бақла ба дӯкон меорад [ва] гармии ҳангомаи дӯконро-

Пас мулоҳаза кунед, ки[488] ҳеҷ азоб аз ин зиёда куҷобошад?.[485] Ғоят он ки чун ҳикмати ободии маданӣ ва манзилӣ ин иқтизо кардааст, ғишоваи амал пеши чашми баъзе аҳмақон кашида, ӯро ба кишоварзӣ дармеоранд [ва муҳаббате ва риши говӣ бар риши ӯ мебанданд»], то ҷаҳон[490] обод бошад.[491] Турфа он ки баъзе аҳ-мақони дигар ба ҳоли ин ҷоҳил орзӯ мебаранд, ки «фалон ин кор-ро [сахт] некӯ тавонист ва худой рӯзй кунад, ки кас мисли ӯ та-вонад кард. Ин маҳз ҳикмати [ҳакими] ҷаҳондори таоло ва тақад-дус аст, ки «лав-ло-ул-ҳумақоу ла-хараба-д-дунё+». Ва агар ба[492] назди[493] ин табақа ҳазор «қолаллоҳ» ва «қола-р-расул»[494] гӯед ва мазаммати ҳирсу[495] оз[496] кунед, нашунаванд ва онро бар ғараз ҳамл кунанд ва ғайри худро гумроҳу нодон пиндоранд ва худро бар ҳақ шиносанд ва дигаронро бар ботил. [Ва то дину имон бар сари он кор накунанд ва сар ба мағоки хокдон, огоҳ нашаванд чунон ки он нобино панди рафиқи асфоъ накард, то ҳалок шуд.

Тамсил.

Биное ва нобиное дар роҳ рафиқи сафар буданд. Шаби сар-мо буд. Вақтн саворӣ тозиёнаи нобино гум шуда, ба ҳар тараф . даст меандохт. Море аз бурудат сард шуда буд, ба дасташ[497] да-ромад, ба ҳар ду даст онро мисос карда[498] бо худ мегуфт: – «Агарчӣ тозиёнаи кӯҳнаи[499] афсурда гум кардам, инак тозиёнаи ҳарири нафис худованди таоло ба[500] ман расонид, илло он ки дас-та надошта. Ва*:: чунба манзил расам, таъмираш кунам ва*⁻ ба даҳ дирам бифурӯшам.*::

Ва*:: чун рӯз равшан шуд, бино дид, ки море сиёҳи афъӣ ва сардшуда ба дасти рафиқ аст. Фарёд баровард, ки «ҳон, туро чӣ расида, ки афъии ҷоншикор ба даст гирифтай?! Ҳамин замон аз ҳарорати дасти ту ё ҳаво зинда шуда,[501] дамор аз рӯзгораг барорад ва ба дорулбаворат расонад!» Нобино мегуфт: «Ман шаб тозиёна гум кардаам ва ин тозиёнаи шоҳонаро офаридгор ба ман расонида, ту онро дидан натавонӣ! Мехоҳӣ, ки ман бияндозам,[502]

ту бардорй?!

Ҳарчанд рафиқ ба савганд бим дод, ки бар ботил рафтай» но-бино намешунид,,то*- ҳаво гарм шуд. Афъӣ зинда шуда, бар дас-ти нобино печид ва чунонаш газид, ки аз асб сарнагун ба ҷаҳан-

нам рафт.

Ҳамчунин аҳли дунё насиҳати ёронро нашунаванд ва гӯ-янд: «Бар мо рашку ҳасад меорад ва моро дидан натавонад».]

488 – 489 АБ – дар дӯзах ин микдор азоб набошад 490 – 491 АБ – то ҷаҳонро обод доранд

492-493 Б – НИЗ

494 АБ – қола-р-расул-ул-лоҳ 495 – 496 АБ – оз ва ҳирс

497 А – дасти ӯ

498 А – менамуд

499 А – кӯҳнаю

500 А – 60

501А – шавад 502 А – шавад ва

Ва[503] ҳамчунин[504] аст сойири касбҳо ва пешаҳо, ки бад-он дунё меандӯзанд, агар суубати ҳар кадомро гуфта[505] шавад, китобе[506] ҳаҷим мудавван шавад.[507]

Падари шумо чун дид, ки эҳтиёҷ ба сабаби ҷамъи дунё мур-тафеъ намешавад[508] ва дар ҳар поя афзунтар мегардад, лонлоҷ. аз он ғуруру риши гов таназзул намуда, ба қадри моякфо қано-ат намуд[509] ва восита миёни аълою адно наталабид, то сабукбор-тар бошад. [Чи дар хадис ворид аст, ки агар одамиро ду водӣ пур аз зари сурх бошад, он аз назараш пӯшида шавад ва водии сеюм талаб кунад.]

Пас, агар шумо дар ин ҳолат тааммуқу тафаккур кунед, аз бухлу имсок ва ҳирси ҷамъ бар карона хоҳед буд ва ба андак қонеъ тавонед шуд. Ва агар марги ногоҳро мулоҳаза доред, ба дунё дилгарм нахохед буд ва*~: бар[510] зиндагии мустаор эътимод натавОнед кард. Ва бо халқ мувосо ва мудоро тавонед кард[5П] ва ба озори кас барпахоҳед хост*ва* ' баа бнои ҷинс шафқат таво-нед кард.*

Ва ин хислати замима, ки аз тинати[512] ман бардоштанд, мар-ҳалаи бисту дуввум аз умри ман буд. Ва аммо он доия,[513] ки дар эҳрози фазоил аз замири[514] ман[515] бархосту ба завоид майл аф-тод ва дар баъзе аз фунун шуғл нанамудам, чунки дар мадди на-зар дарнаёвардам. Ва дар баъзе, ки шуғл[516] намудам ҳам,[517] зуд дилгир шудам, ба воситаи он ки дар ҳақиқати ҳар пеша назар мекардам ва фавоиди онро бармешумурдам, мунҷарр ба дунёе-.. хабиса[518] мешуд дар[519] андак.[520] Ва ин андак пешниҳоди хотир[521] надоштам[522] ва ҳиммат бар он нагумошта. Ва он чи аз завоид[523] дар овони[524] унфувони ҷавонӣ ва ғалабаи худоройй[525] ва ғафлат[526] таҳсил мешуд,[527] ба такмили он авқот зоеъ сохтам. Ва он чи дар . айёми, фи-л-ҷумла, огоҳй ва охирбинӣ мубошири он шудам, ба камоли он напардохтам, чунки ба табъ роғиб набудам ва ба ан-дак иктифо[528] намудам. Ва он чи гирд овардам аз фазоилу за-воид дар охиртар ҳамаро фаромӯш кардам магар назди хоҷат ба таваҷҷӯҳу зӯр ҳозир меовардам; чи ба яқин

донистам, ки ҳамаг

503 Д – бияндозаму

[504] АБ – инчунин

505 АБ – шумурда

500 – 507 Б – хаҷми китобат мудавван гардад

508 Б – намуд

[509] АБ – фармуд

510 А – ба

[511] АБ – намуд

512 АБ – табиати

[513] АБ – давоъе 514 – 515 Б – замирам 516 – 517 АБ – .мубошир шудам

518 АБ – хасиса 519 – 520 АБ –, ки вай ҳам андак буд 521 – 522 АБ – замири ман набуд 523 – 524 АБ – фазоил, ки дар 525 – 526 АБ – ғафлату худорой

527 АБ – ман шуд

528 АБ – вукуфе таваккуф

46

|ашғоли] умури дунявӣ абас аст ва ҷамъ кардан[529] хубс; ва ба* кори ухравӣ низ тавфиқи пардохт намеёфтам аз вуфури алоиқу ихтилот, ки агар танҳо будаме, сар ба[530] лиҳоф кашидаме ва агар бедор будаме[531] ғамгин гаштаме. Лоилоҷ касонро гирд овардаме иа шабе ё[532] рӯзе ба сар бурдаме. Ва чун асҳоб мутафарриқ шу-дандӣ, боз сар дар лиҳоф андохтаме.[533]

Ва иллати[534] он ки ман дар бадви хол толиби завоид шудам, дар он айём[535] ки[536] аввал*:: илму[537] сарф ҳавоӣ мехондам, аз[3]* ҷумлаи шурако якеро ба дӯстӣ гузидам ва муҳаббат овардам.[539] Вай маро китобати ғазалиёт фармуд, ба тапъу рагбат тамом на-муда, арз[540] кардам-[54']

■ – Гуфт: «Ин баёзро ҷадвалу зинат ва лавҳ [ва тасвири] му-иосиб мебояд.[542] Ман, ки ҳанӯз кӯчаву бозор камтар дида будам ва манзилу мақоми аҳли ин санъатро намедонистам, аз дигар шурако ва касон аҳли ин корро пурсида[543] ба тараддуду заҳмати <|>аровон ва*~ рафтуои бисёр он китобатро зинату[544] лавҳ фар-муда, баъд аз тамоми оварда ба дасти маҳбуб супурдам, [ки] бисёр

мақбул омад. [Ва дар назди ӯ аз ҳама амсол муқарраб-тар гаштам.] Онгоҳ донистам,[546] ки илми ин санъат аз ҷумлаи ла-возимот аст.[547] Ороиши[548] китобҳоро, ки бад-он сағиру кабир[549] мӯҳточанд, хосса хубрӯён, онгоҳ ашрофуподшоҳон [барои гузори-дани ном]. Пас аз абвоби духули он даромада ба арбоби ин фан[50!] ихтилот[551] намуда, ба хушомаду нифоқ [ва мулозамат] ҷустуҷу* намуда*, дар арзи як сол [ин муҳимро ба камол расонидам ва}; аз ин сӯи ин илм даромада аз он тараф[552] берун рафтам.[553] Ва ҳарчӣ ба қаламу паргор саноъони[554] нодиракор кунанд, карда[555] аз имтиҳонот[556] баровварда, ҳатто қоидаҳою зобитаҳо дар ин фан вазъ кардам[557] аз лавҳу ҷадвал ва нақши сақфу дево^ру дар ва^ кашидани тасовири[558] офоқию хориҷии иморот ва боғу бустон. Ва ҳайати ҳайвоноту инсон аз мурғу моҳӣ ва тарҳи дашту саҳро

529 АБ – овардан

5[30] АБ – дар 81 АБ – шудаме

532 Б – бе

533 АБ – дар овардаме

534 АБ – сабаби

535-536 АБ – ОВОН 537 Б – ИЛМИ

538 – 539 АБ – ба ҳавои яке аз шуракои дарсӣ гирифтору дилбаста будам 540 – 541 АБ – ба дасташ додам

542 АБ – аст

543 АБ – суроғ намуда

544 – 545 АБ – музайину муталло намуда, бар маҳбуб расонидам 546 – 547 АБ – андешидам, ки илми тазйину тазҳиби китоб аз ҷумлаи зарурот бошад 548 – 549 АБ –, ки сағиру кабир бад – он 550 – 551 АБ – санъат мухолата 552 – 553 АБ – сӯ баромадам

554 АБ – устодони

555 Б – кардам ва

556 Б – имтиҳон ҳам; А – имтиҳон

557 АБ – намудам'

558 АБ – тасвири

I 47'

ва кӯҳу дарё алаттафсил бар тахта расм намудам ба ҳаракоти мухталиф ва анвоъи мутакассир. Ва навиштани китобҳо бар ҳо-шияи иморот ва тарқими сулсу райҳон[559] ва зулф[560] ки он аз ла-возими катибаи] иморат аст [ва кашидани кӯҳҳо ва ашколи тур-фа ва муқарнас.] Ва маро дар ҳамаи ин саъю тараддуд доия дар[561] замир ин будаст,[662] ки мабод* агар султон иморати мад-раса ва хонақоҳ[563] кунад ва бад-ин саноеъ эҳтиёҷ афтад, масда-ри[564] он ту бошӣ ва дигарон оҷиз оянд, ё агар китобе мусаввар [ва музайян] хоҳад,[565] ту саранҷом диҳӣ ав дар мулку давлат шарик[566] бошӣ.

Ва баъд аз он ки ман ин корҳо[567] аз таҳқиқу тазкия берун кашидам, ҳеҷ касе иморате сар накард то бар он китобат зарур ояд ва ҳеҷ кас китобате нафармуд, ки бар он тасвиру[568] тазҳиб бакор бошад.[669] Он гоҳ ҳушёр шудам. [бо худ] гуфтам: «Турфа савдои хоме пухта ва чизе андӯхта, ки ба ҳеҷ масрафе ба кор наояд». Дар он асно касон ҷузвҳо барои лавҳу зинат меоварданд. Ман мегуфтам: «Маро сад дирам бояд, то қаламе аз[570] ҷой бар-дорам-[571] Ба сӯъи мизоҷи ман ҳамл мекарданд ва мегуфтанд: «Фалон ба ду дирам лавҳи покиза мекунад, ин мард ба даҳ-дирам аз ҷой намеҷунбад!» Ман мегуфтам: «Пеши[572] он фалон биравед ва маҷлиси ман[573] холӣ доранд.[574] Ва ман ҳиммат бад-он ҷо бас-та будам, ки даҳ ҳазор дирам садди[575] назари ман намешуд,[576] то рӯзе шаш қаламмӯя барбастам, [ки дар нафосат кори қалами Беҳ-зод+ кунад.] Мегуфтам: «Ин шаш [қалам шаш] ҳазор динор диҳад, агар корфармо бошад». То он ки он қаламҳоро дар қаламдон кирм бихӯрд ва ҳеҷ амале[577] накард. Ва[578] ман мегуфтам:[579] «Ба-рои касби ризқи муқаддар мувофиқи таври* одамият набувад, ки хидмати дунону хасисон кунад[580] ва чашм дар дасту кисаи яокасон дорад.[581] [чунки ҳикмати таовун ва тамаддунро намедо-нистам ва мегуфтам:

559 – 560 Д5 – зулфу райҳон

561-562 АБ – ИН буд

[56]з АБ – хонақоҳе 564 Б – мусаввири 505 АБ – хоҳанд
566 АБ – шахси аввал ва ҳазрати мушоралайҳ
567 АБ – саноеъ
568 – 569 АБ – тазйину тасвир ба кор равад 570 – 57,1 АБ – ба даст гирам
572 ДБ – назди
573 АБ – маро
574 АБ – доред ! «75 – 576 АБ – мадди иазарам намегардид
577 А – аламе 578 – 579 АБ – ва кори абнои ҷинс аз он ба гардан нагирифтам, ки
580 АБ – кунанд
581 АБ – доранд
48
Б а й т: Резаи резахӯри хеш наёрам хӯрдан, Бори анборкаши худ натавонам бардошт.]
* * *
Гар* – бор кашӣ, бори нигоре боре*. Ва ҳаққи ман он аст, ки маро абнои мулуку салотин ба кор дароранд ва чандон [симу] зарам диҳанд, ки аз ҳавсалаи ман бе-рун бошад. Чи ахбору сияри мулук ва рафтори онҳоро бо аҳли ҳунару санъат шунида ва*~ дониста* будам. Ва китобҳое мутал-лою музайян,[582] ки ба саъю[583] таваҷҷӯҳи[584] умаро ва ҳукком ба итмом расида [буд], дида ва инъому эҳсони эшонро аз наздику дур шунида, Фалоҷарам корҳои[585] абнои ҷинсро[586] манзур нокар-да, ба тарки ин саноеъ бигуфтам.
Пас, агар шумо дар ин маротиб андешед, ҳеҷ[587] рағбат дар мисли[588] ин ҳунарҳо ва саноеъ наёред,[589] магар ки сифоти баҳимӣ бар шумо ғолиб бувад[590] ва ҳиммати шумо мақсур бувад бар кас-би нон аз ҷӣ[591] ваҷҳ ва аз куҷо ки бошад ва бар хидмати дунону забунон, лобуд*, гардан ниҳед, аз ҷуҳуду мусалмон. Дар ин ҳол мисоли шумо чун муздуре дун* бувад, ки аз барои дирамею ним-дирам аз сабоҳ то масоъ ба чоҳи[592] ганда ва хандақи ганда[593] да-рояд ва наҷосату ҳабосат берун орад.
Пас, агар ҳиммати шумо он бувад, ки касон хидмати

шумо кунанд, дараҷоти баланду саноеъи арҷмандро, ки дар ҷавҳари ак-лу[594] рӯҳ[595] меафзояд, аз улуми шарифа ва фунуни ғариба[596] их-тиёр кунед, агар ба даст ояд, фабиҳо, – ва илло ба ризқи муқад-дар ва андак сабр тавонед кард. Ва* ҳамин аст ҳоли ҷамъеи ҳу-нарҳо [ва санъатҳо,] ки бад-он нон таҳсил кунанд, аз пинадӯзӣ то зарбофӣ ва*~ зардӯзӣ*, ки аҳли он ҳама муздуронанд ба тафо-вути либос [ва авзоъ].

Ва аммо боиси* аввал, ки моро[597] ихтилот ба табақоти* аҳли сайф иттифоқ афтод,[598] ҳам ба сабаби қаламзанию қаламронӣ будааст,[599] ба воситаи устоде, ки моро[600] будааст.[601] Фазоилу маъосари ӯро дафтаре алоҳида бояд: ҷомеъи аксаре фунун,[602] хос-са хандаса,[603] ки имороти урдуи салтанат бе машварати мушору-нилайҳ ба имзо намерасид. Ва ба султон омадшуд ва маърифати тамом дошт. Рӯзе дар маврид[604] маро ба ҳазрати султон нишон

[582] АБ – мусаввар 583 – 584 АБ – таваччӯҳ ва саъи 585 – 586 ДБ – хидмати амсол ва ақронро

587 ДБ – шуморо ҳеч 588 – 589 ДБ – эхрочи ин ҳунар намонад,

590 АБ – ояд

591 АБ – кадом

592 – 593 АБ – чоҳу хандақи гандида 594-595 АБ – рӯҳу ақл

596 АБ – мунифа

597 АБ – маро

598 АБ – афтода

599 АБ – буд 600-601 АБ – маро буда

602 – 603 АБ – фунун ва хушнависи комилу муҳандиси мукаммал

604 АБ – мавриде 4 – 266 49

дода, ки «фалон ном[605] дар мисли ин бадоеъ [ва саноеъ назиру) ҳамто надорад ва*~ сеҳри қаламаш насхи эъҷози монавӣ ва беҳ-зоди мекунад ва ба аснофи хутути расмӣ ва ғайрирасмӣ вуқуфв тамом дорад».*

Султон маро талаб дошта, ба хатти соддае китобате баргу-зид. Ва китобатҳо аз тиббу масъала ва таворих

мефармуд ва ба ҳар ҷузве то даҳ дирам муваззаф гардонид. Ва баъд аз он ки устоди ман, афоанҳу, аз олам даргузашт, маро ба ҷои ӯ даргу-заронид ва*- идроре* то ҳазор дирам муайян кард.[606] Ва маро-дар урдуи салтанат аз пагоҳ то бегоҳ медошт. Ва дар[607] коре ки ба устоди ман руҷуъ дошт-, аз ман суол мекард.[608] Ва ба савобди-ди ман меъморону наққошон ба шуғле мепардохтанд.

Ва дар он ҳол маро ба табақоти мардум ихтилоту имтизоҷ. меафтод ва таҷрибатҳо захираи авқот мешуд. Ва дар ҳар марта-ба ба саъйҳои мардум назар мекардам, медидам, ки ҳамаи тарад-дудҳо ва пешаҳою касбҳо бе аслу бе самар ва ёфту ноёфти [мар-дум] мавқуфи доду манъи қазову қадар. Ва халқро[609] медидам,. ки ҳама тазйеъи авқот мекарданд ва ба дари султон таваҷҷӯҳу тавассул меоварданд; баъзе ба илми зоҳирӣ ва баъзе ба шеъру шоири ва баъзе ба саноеъ ва ҳунармандй[610] ва баъзе ба тавас-сути силоҳу саворӣ. Ва он чи меҷустанд, намеёфтанд. Ва он ки-наметалабид мерасид. Ва бархе ба илтифоти андаке аз султон му-фохиру мубоҳӣ буданд. Ва ҷамъе[611] бо вуҷуди дарёфти камоли[6,2;] меҳрубонӣ, аз султон норози буданд. Ва идророт, ки мардум а» доруламорат мутавққеъ буданд, ниҳоят аз даҳ динор то се ҳазор[613]-динор буд, ки он дар чашми ҳиммати ман хурду ҳақир менамуд. Фалоҷарам, аз таҳсили такмили фазоил, ки халқ онро василаи маром сохта буданд ва ба воситаи он нон мехостанд, мутақоил: гаштам. Ва он чи аз қазо хаволаи матбахи ман шуда [буд], қонеъ омадам ва зиёдаталабӣ накардам, бо он ки бисёрҳо икроҳу иҷ~ борам карданд.

Пешаҳое, ки махсуси аҳли сайф аст силоҳу саворӣ ва тиру туфанг ва гӯштӣ[614] ва донистани дақоиқи он ва илми ҷангу ҷи-дол.[615] [Ва] пешаҳо, ки аҳли хираф бад-он таваҒҒут оранд, аз зар-гари ва хадоди ва наҷҷорӣ ва гилкорию[616] бофандагӣ ва хайётию» таббохӣ[617] ва ғайра золика. Ва он чи василаи аҳли деҳқанат аст аз тартиби ниҳолу заръ ва боғу бӯстон ва нигоҳдошти меваҳо дар фусули сол ва саноеъи баққолон бо*- фурӯъоти

мутакассира*. Ҳамаи ин пешаҳо чун масолеҳи ободии ҷаҳонро воситаанд, маҳ-муданд ва аз он ҷиҳат, ки дар ҷавҳари рӯҳ ва ақл нуқсон мео-ранд, мазмум.

605 АБ – ном ба аснофи хутут вукуфи тамом дорад ва

606 АБ – фармуд

607-608 АБ – муҳимме, ки ба устоди ман марч!ӯъ буд, аз ман мепурсид

609 АБ – халқеро

бю АБ – ҳунарпарварӣ 6,11 – 612 АБ – ҷавқе бо камол дарёфтй

[613] АБ – сесад 614-615 АБ – ҷангу ҷадал* ва донистани дақоиқи он аз шамшерзанӣ ва сар-бози* А – ҷидол 616 – 617 АБ – нассоҷию хайётй

50

Ва аммо пешаҳое,[618] ки аҳли қалам бад-он нон талабанд,[613] музовалати улуми зоҳир аст; – аз фиқҳ ва фароиз ва ҳисоб ва ил-ми фатво ва сиҷилл ва тиббу нучум ва шеъру китобат ва*~ хат-ту нақш* ва муаллимию дабирӣ ва ғайра золика, ки ҳам масолеҳи ҳикмати маданиро мӯинанд ва ҳам тараққй дар ҷавҳари ақлу рӯҳро замин, аз ҳарду сӯ маҳмуданд. Агар ғарази нон биттуфайл бувад ва агар биласола нон матлаб бувад,[620] ҳамаи он мазмум бошад.[621] Ва ман қабоҳати он пешаҳо, ки муфтахари арбоби қа-лам аст, алалҷумла баён мекунам ва бад-он ҳоли ҳамаи пешаҳо маълум шавад, ки сойири халқ бад-он саъю тараддуд оранд.[622] Ва ҳол он ки пешаҳои аҳли қалам бар ҳамаи саноеъ шараф до-рад, чунки худи аҳли қалам ашрафи табақоти мардуманд.

Бидонед, ки аълову ашрафи пешаи аҳли қалам илми русум аст ва дарсу тадаррус ва таълиму тааллум, агар ҳолисан-ли-ло-ҳи ихтиёр кунад ва ғарази дунёвӣ аз ҷоҳу мансаб ва тақарру-би ҳукком дар миён надорад. Ва агар бар ғарази дуняви ин маслак ихтиёр карда бувад, золлу музилл бошад. Ва ин аз раф-тору муомалаи мударрис маълум гардад, ки барои чи ин пеша ихтиёр карда?

Ва ман аз илми русум ба қадри вуқуф ба арабият ва истих-роҷи масъалаи зарурия ва иститлоъи маънии ояту

ҳадис иктифо ва иқтисор намудам. Ва дарсу тадрис ва гирд овардани шогир-донро билмар.ра кореҳ будам ва табъам мутанаффиру мутафар-рид аз ғавғою ҳангома буд- Ва ба ҳоли устодоне, ки пеши онҳо таламмуз мекардам, тараҳҳум меовардам, ки инҳоро чӣ доия бар ин ташвишу ғавғо розӣ дошта?! Манофеи дунявию ухравии эшон-ро аз китобҳо меҷустам, ҳамаро бар[623] хилоф[624] медидам. Ва бар сулуки уламон тобеъину мутақаддимин номувофик Ва дар ташхи-си маонӣ ва ваъдаҳо ки дар фазилати илму аҳли он омада, му-тачраддид мешудам, ки «ал-илму изз-уд-дунё ва шараф-ул-охи-рати+», мурод аз ин [илм] кадом илм бошад? Ҷамъ омадани мӯҳ-мале чанд нодон ва беадабонаву нофаҳмида ғавғо бардоштан?! ;Ва ҳар сари Чанд гоҳе чанд табак мавизу ҳалво ва ҷомаву танга ба зулму ғасб аз толибилми фақир биситонанд ва ба устод ди-ҳанд [ва] вай ба шодию фараҳ биситонад.[625] Ва устод аз бисёрии сухан кардан [ва ҳарф задан] дилмурда бошад ва қуввати ҳози-маю дандонҳо суст шуда; ба дандон шикастан натавонад ва ба хӯрдан ҳазм кардан. Шаб [ба ҷои хоб] китоб бинад [ва] руз [аз па-гоҳ то бегоҳ] ғавғо орад [ва ғулғула бишунавад.] Ва сайри беру-ну дарун натавонад. Ва ба таом хӯрдану мубошарат[626] кардан фурсат наёбад. Ва дар даруни гунбаде фароҳу васеъ дар сармою гармо маҳбус [ва масҷун] монад.[627] Дар ин ҳолот ғолибан намоз-

[618] АБ – пешаҳо

[619] Б – металабанд

620 Б – бошад

621 Б – бувад

622 Б – доранд

623 – 624 АБ – дар хусрону зиён

625 АБ – дар киса кунад

626 АБ – ҳаракат

627 АБ – бошад



ҳое фариза аз вақт бигузарад ва ҷамоат фавт шавад. Ва чун азми хона кунад, ду муҳмал ҳамрикобаш[628]

бираванд,[629] то устод аз асб наяфтад [ва гарданаш нашиканад]. Дар ин сурат ва моюноси-би[630] он чӣ иззат тахайюл тавон кард, ки басе аз авонони малик мисли асас ва эшикоқобошй[631] дар давонидани аблаҳон дар ри-коб бо нн иэзати ҳазрати домулло шарику мусоҳиманд, балки зиёдтар шавкат оранд?! Ва агар дар маънии иззат ғалаба ва нуд-рат малҳуз бувад, бояд ки дар ин иззат каси дигар шарик набо-шад ва махсусу мутоз бошад. Ва аттолии бат.[632] Ва бо мулоза-мати абвоби султон ва ризо бар зулму удвони ӯ ва пур кардани номаи аъмол ба кулли «АБ» (^!) ва кулли «БҲ» ( *-^_, *)* ва на-

тиҷаи кулли «ҶА» ( [^) шарафи охират чӣ навъ даст диҳад Ё

дар маънии «ман уғбират қадамоҳу фи-талаб-ил-илми ҳарама-л-лоҳу ҷасадаҳу ан-ин-нори+», ғуборолуд кардани [қадам] дар хон-дани хутбаҳои китоб ва шабҳангом[633] фисқу фасод кардан ва қаҳ-қаҳае баланд овардан ва шатранҷу самоъ кардан чи гуна ҷасадро аз оташи [дӯзах] маҳфуз дорад?! Ё дар маънии «уламоу уммати ка-анбиёи бани-Исроила+». Уламо фй замонино ба кадом хислат мушобеҳ ва мумосили анбиё бошанд ба ҳамин фатвоҳои нохақ ва забунии шаръ бар амр[634] ва фурӯгузошти аҳкому ҳу-дуд?! Медидам, ки маънии ҳадис дар [шаъни] уламои илми охират часпид[635] аз асҳоби фақр ва арбоби таҷрид. Иззати онҳо дар дунё он[636] бувад,[637] ки салотину ҳукком ба дари онҳо раванд ва бор наёбаид ва эшонро бошад* дар охират шафоатҳо[638] мисли ан-биё. Ва онҳо ба дари мулуку умаро ва аҳли дунё наёянд ва дар шаъни эшон он сарвар салаллоҳу алайҳи ва саллам фармуда: «Ин-на аҳабба ибодаллоҳи ила-л-лоҳи ал-лаэина юҳибуна оллоҳа ила ибодиқи ва юҳибуна ибодаҳу ила-л-лоҳи+». Ва дар сифати эшон омада: «Улоика ал-лазина ҳадоҳуму-л-лоҳу фабн-ҳадай-ҳум иқтадаҳу+». Ва ғуборолуд кардани[639] қадам дар роҳи улуми динӣ аз ҳадису[640] тафсир[641] ва илме, ки сафои ботин оварад ва шахсро аз кори дунё ба кори охират хонад, мӯҷиби эҳроэи ҷасад аз нор мешавад, на улуми дигар, ки васнлаи ибтиғои маром аз тақарруби мулуку

ҳукком ва маносиби аъмоли дунявист: «Ли-қавлиҳи алайҳ-ис-салом.» «Ман талаб-ал-илма ли-юморӣ биҳй ал-уламоа ша юҳозӣ биҳи-с-суфаҳоа ли-яср|уфа биҳи вуҷуҳ-ан-носи фалиятбӯ, мақъадаҳу мин-ан-норм+».

Ва ҳамчунин дар ташбеҳи уламо ба анбиё ишораи сареҳ аст ба ин ки чун анбиё мабъус ба таколифи шариатанд аз имону

628 – 629 АБ – рикобаш бигиранд ва ҳаминонаш бираванд 630 ДБ – моюшобеҳу

831 ДБ – ЭШИКОҚОСӢ

632 АБ – ботил

633 АБ – шаб

634 Б – имруз

635 АБ – аст 636 – 637 Б – набувад

[638] АБ – шафоатхо бошад

[639] АБ – гардонидани 640 – 641 ДБ – тафсиру ҳадис

52

амал ба[642] маъмурун – биҳ,[643] уламои диндор низ маъмуранд ба ҳидояти сулуки роҳи охират аз азкору авврод ва давоми ибодат ва илтизоми муҷоҳадот. Ва уламои русум аз ин сифат холианд ва дар шаъни эшон ворид шуда:[644] «Ҳумяъламуна зоҳиран мин-ал-хаёт-ид дунё, золика маблағуҳум мин-ал-илми».+ Ва аз гуфтору кирдори онҳо паноҳу илтиҷо ба худо[645] бояд бурд, ки «аузбика мин илмнн ло янфаъу+».

Агар гӯӣ, илми русум муқаддимот-ул-маърифати илми ҳақи-кӣ аст ва мавқуфун алайҳ. Гӯем: «Насорою куффори Фаранг аз ғайри тааллуми сарфу нахв ва мантиқ ба*~ муҷарради тарҷумаи каломи муфраду мураккабн араб* чунон маҳорат пайдо мекунанд, ки ба забони мутааддида ҳадису оятро тафсиру таъбир мекунанд, [аз ғайри тааллум], бе ои ки тайи муқаддимот кунанд [аз мубта-дову хабар ва ҷору маҷрур ва фоилу мафъул. Охир каломи араб низ аз забон берун[646] меояд.[647] Ва аз хосияти забон аст, ки агар ӯро ба ҳоли ӯ вогузоранд, ҳар иборатеро аз ҳар забон мувофиқи он адо мекунад ва хиффату сиқли ҳаракотро* ва моюлоими худ-ро худи забон* ташхис

мекунад. Агар форсизабон бесаҳми он ки «чӣ гӯям ва чӣ хонам» – гӯяд дар калимаи «зараба Зайдун ра-сад», Зайдро марфӯъ хонад ва дар «зарабту Зайдан» Зайдро ман-суб хонад, чи рафъ дар мисоли аввал ва насб дар мисоли* сонӣ аҳаффу асхал бошад аз дигар сурат. Аммо агар дилаш биларзал мутараддид гардад ва ғалат кунад.[648] Пас, таламмузи наҳву сарф ва мантиқ аз завоид бувад ва дар мақсад бедахл, балки махз ороишу ғурур ва пиндор бошад.

Ва билҷумла ин андешаҳо маро аз ҳифзи дарс ва фикри [ма-соили дақиқа ва] китоб дидан монеъ меояд[649] ва ҳама фикр дар ҳақиқати ғаври ин маонӣ мекардам, ки агар ҳақиқати дину диё-нат ва наҷот мавқуф бар амали зоҳири шариат аст, сабаб чист, ки бештари уламо бар он иктифо нанамуда ба завоиду навофил ва қиёми лайлу сиёми наҳор мубодарат намудаанд ва дар китоб-ҳо навишта ва васият кардаанд.

Ва агар ҳақикати дину диёнат ботини шариат аст, чӣ шуд, кӣ ҳеҷ[650] як аҳволи[651] уламо ва машоихуно[652] дар он мувофиқ нест. Набояд ки кулли халқ гумроҳ бошанд ва ба иттифоқ ғалат ку-нанд. Ва [бо худ] мегуфтам: «Он чи навиштаанду гуфта, муҷар-рад қавле бошад [беамал], то дар вақти тадарруси ҳадиси қудсӣ назири «сатуфаррику умматй»+ маълум кардам, ки фирақи ноҷия хосси табақаи сӯфияанд, на мутлақи ин уммат. Лекин бечора шу-рако ва асотизи[653] мо раҳмаҳумаллоҳу дил хуш мекарданд, ки

642-643 АБ – солеҳи

6^4 Б – шудааст, ки

645 АБ – худои таоло 646 – 647 АБ – бармеояд 648 АБ – хоиад

649 А – меомад 650 – 651 АБ – атвору афъоли

652 АБ – машоихи мо

653 А – устозон '



фирақи ноҷия моем ва[654] соири фирақи исломӣ низ дар ин заъм шериканд.[655] Пас, дар сирати он сарвар салаллоҳу алайҳи ва сал-лам ва саҳобии ӯ ризовонуллоҳи алайҳим

аҷмаъина мулоҳиза на-мудам, дидам ҳамаи муҷоҳадату риёзат ва қиёму сиём аст. Ва сулуки сӯфия бад-он мутобиқу мувофиқ ва*⁻ ҳам ало моанно ва асҳобӣ бар эшон содиқ меояд, на бар ғайри эшон*. Донистам, ки ҳамаи машоиҳ ва ибоди[656] замонино ва уламои[657] мо бар сироти мустақим нестанд ва*⁻ мӯъвачу мунҳариф гаштаанд*. Чунки чашми ман бар зоҳир боз буд, ҳамаи аҳли зоҳирро медидам[658] аз машоих ҳама фиребгар ва аз уламо ҳама ришватхор ба назар дармеомаданд.[659] Ва ман роҳ ба ҷоддаи ҳаққа намеёфтам ва ҳикмати пӯшидагии роҳи савоб ва ошкоро будани маслаки ха-торо ташхис намекардам. Ва иллати вуҷуду ҳикмати изҳорро на-медонистам. Ва баъзе аз шурако ба*⁻ саъи дарсе ва ҳифзу заб-ти он* насиҳатам мекарданд ва фазоилу маосир, ки дар шаъни илму уламо омада, бармешумурданд ва иззати дарсгӯй ва табақ-ҳои мавизу ҳалвои[660] онро, ва тараддуди мӯҳмалон ба хидматам-р$_0$б1 тарғибан иншо менамуданд, ва мансаби қазову раёсат ва тадрисро[662] дар назарам ҷилва медоданд, ки «фалон дар он хитта қезй шуд ва фалон дар он қишлоқ[663] раис гашт ва фалон дар он мадраса мударрис [ё муфтӣ] гардид».[664] Ва ман дар ботин ба ҳа-ма мункир будам, ки роҳи савоб он[665] нест ва мавориди ваъдаҳо касони дигаранд, ки алҳол[666] нестанд ва мавизу ҳалво аз касбу пешаи дигар низ [мисли баққолӣ] ҳосил мешавад.[667] Ва назди зеҳ-ни ман ҳеҷ тамиз воқеъ намешуд: аз қозӣ то арбоби деҳа ва аз раис то пойкори махалла ва аз мударрис то муаллими атфол, бал-ки фазилатҳо алалакс дар баъзе мавоқеъ[668] меёфтам. Масалан, камина фазле, ки муаллими атфолро бар мударрис аст, он аст, ки муаллим ҷамъеро таълим медиҳад, ки ғараз дар эшон маф-қуд аст. Ва мударрис ҷамоаеро таълим мефармояд,[669] ки ағроза-шон маълум аст. Масалан, атфол дар дабиристон[670] маҷбуранд, намедонанд, ки эшонро барои чӣ бар[671] он кор доштаанд. Мумкин асат, ки ҳама ё баъзе, ё яке аз онҳо баъд аз он ки соҳиби хатту савод шавад, ба*~ дунё* олуда ношуда, ба роҳи ҳаққ гироянд. Аммо агар* мутадаррисро[672] тафтиш кунӣ, дарёбй, ки ҳама барои мансабу идрор ва тафаввуқу

тафаззул муртакиби ин амр шуда.

654 – 655 ДБ – садакаллоҳ таоло эътиқодиҳим 656 – 657 АБ – уламои замони

658 – 659 АБ – аз машоихи фиребгар ^медидам ва аз уламои ришватхор 660 – 661 АБ – ҳалворо

662 АБ – тадрису фатворо

663 АБ – деҳа

664 АБ – шуд

665 АБ – ин

666 ДБ – алявм

667 АБ – шаванда аст

668 ДБ – мувофик

669 АБ – мекунад

670 Б – дабистон

671 АБ – дар

672 АБ – мударрис

54

Ва* агар ба нодир баъзро ёбӣ, ки гӯяд: «Лиллоҳ ва бароитасҳе-\н эътиқод мехонам», агар*¯ андаке дигар тафаҳҳус куни*, ни-ҳоят эътиқоди ӯ ба эътиқоди мударрис мутобиқ бошад ва аз он мумкин набувад, ки даргузарад.

Пас, агар эътиқоди мударрисро бисанҷӣ, ҳамон эътиқоди ӯ тадрис буда, ки бад-он расидааст ва дар онҷо монда:

[Б а й т:

Ҳиммати паст қонеъ афтода, Қ-он зи меъроҷ монеъ афтода.] –

Пас, лошак хомӯш шавӣ. Пас, дар ин сурат ин[673] мударрис мисли он кас[674] аст, ки шамшер ба касе[675] диҳад, то роҳ занад.

Аз иа ҷиҳат дар тадаррусу тадриси ман эҳмолу имҳол афтод, чунки ҳеҷ самараву савоби инҷаҳонӣ ва онҷаҳони дар ин пеша намедидам. Аммо инҷаҳонӣ – ниҳояти идрору маносиби тадрис дар билоди мо сесад динор аст, ки дар мадди назар[676] намеовар-дам[677] ва[678] мегуфтам:[679] «Барои эҳрози[680] маблаға ҳақир илтизо-ми ғавғо бо сағиру

кабир натавон[681] кард.[682] Ва аммо онҷаҳони худ маълум аст, ки дар агар як дирам ин ҷо диҳанд,[683] ба қадри ду дирам аз он ҷо бикоҳанд ба муфоди [ояи каримаи.] «Ман кона юрид-ул-ҳаёт-ад-дунё ва зинатаҳо нуваффу алайҳим аъмолаҳум ва ҳум фйҳо лояҷтанибуна улоика лайса лаҳум фи-л-охирати ил-ло-н-нори.+»

Дигар пешаи матбӯъ, ки аз аҳли қалам дину имон дар сари он кунанд, мансаби қазост[684] ва раёсат.[685] Ва чун рафтани маслаки адл дар ин замон басе душвор аст ба воситаи тахлити ин ду ман-саб ба аъмоли аҳл-ус-сайф, чора набувад аз зулму ҷавр ва мудо-ҳанат ва майл ба ҷониби ағниё ва зоеъ[686] доштан ва адами риоя-ти тарафи фуқаро ва расонидани ҳуқуқи раоё ба байтулмоли сул-тон[687] ва фатвоҳои мулоим барои дарёфти ризои султон ва таад-дӣ дар ҳудуд ва хиёнат дар моли ятим ва*⁻ ахзи лақта ва ыайру золика*.

Тавон гуфт, ки қазою раёсат ҳеҷ кори ҳалол ва мубоҳ надо-рад ғайр аз ҳароми маҳз ва шубаҳот. Ва чун ин ду мансаб ҷалил-улқадр аст, гузир набувад ва ҷамъоварии хадаму ҳашам ва му-лозиму такаффули ваҷҳи маоши эшон аз кисаи қозй, ё аз косаи халқ [бо] қатъи назар аз фисқу фасод ва [ҷаври] онҳо, ки ҳар гу-ноҳ, ки ходим кунад, ба гардани маҳдум муаллақ[688] бошад, чун-

673 – 674 ДБ – масали ин мударрис доонанди касе

675 АБ – кас

676 Б – иаари ман; А – назарам

677 Б – дарнамеод; А – дарнамеомад

678-679 АБ –, КИ

680 АБ – ин 681-682 АБ – кунам

683 АБ – бидиҳанд 684 – 685 АБ; – қазо ва раёсат аст 686 – 687 АБ – афсодгарон

688 А – мутааллиқ



ки нафақае аз ӯ расидааст. Ва агар [бо халқ] зулму[689] тааддӣ[69]* кунанд ҳам, вуболи он ба рӯзгори раис мулҳақ гардад, чунки ба ҳимояти у ҷуръат намудааст. Ва чора набувад аз ғалмағали шаҳ-рию рустоӣ аз мӯъмину кофир

ва гуфтугӯ ҳама* дар музахрафо-ти данийя аз сари кафидаву к... и дарида ва шунидани каломи нофарҷоми онҳо ва ҷашмдошт ба дасту кисаи эшон,[691] ки дар ивази меҳри муборак чӣ дҳианд ва эшон дар ришваи саркори сул-тон чӣ расонанд бақои амалро?! Ва мунтаҳои идрори мансаби[692] қазою раёсатто қози-ул-қузот аз ҳазор динор то даҳ ҳазор динор камобеш таҳсил мешавад, ки баъд аз гузаштан аз савоби онҷаҳо-ни ҳама ё аксар ба хизонаи султонӣ оид мегардад ва зимоии бисёр ва тағиру табдили бешумор дар ҳуқуқи муслимин меаф-тад, ки он захираи кисаи иститоати ҳаэрати козӣ ва раис бошад, кибэз хар кадом мӯриси нақол ва [хизлон ва] вуболи ухравӣ бо-шад.[694] Ва* ман медидам, ки ин маблағ моя аз касбу тиҷорат низ ҳосилшаванда аст, ки басе аз яҳудиён ва тоҷирон аз ин эиё-да мадхал доранд. Пас, набояд ки илми шариф сабаби таҳсили мояи касиф бошад! Ва нафси ман ба шавкати қозӣ ва [савлатн] раис ҳеҷ аз ҷой наҷунбид[695] ва майл наёвард.[696]

Дигар пеша, ки мунтаҳои мутаманнои арбоби қалам аст, мансаби мушрифӣ ва дабирии доруссалтанат аст.

Ва ин ҳам мансаби ҳушрабои ҷонфарсост аз он, ки як тара-фаш муҷоварату муқорабат ба[697] султон дорад, [ки] доим дар даҳони аждаҳо ва муҷовир ба шӯълаи ҷонфарсо бошад.

Ва чора набувад дар ин пеша аз машаққати сафару тааби[698] ҳазар ва ҳампоии рикоби султон ва мулоҳазаи забти ҳисобу ки-тоби девонӣ ва мавоҷибу идророти ҳашами султон[699] ва таҳийяи маноширу нишони арбоби маносиб. Агарчӣ дахл вофир бувад, фа-роғату осоиш мунофир бошад, ки дар муддати як шаб [ва] як рӯз, агар хобею* истироҳате дошт,[700] муддаташ* як соат бувад[701] то се соат.[702] Ва он ҳам ба ихтиноқу талвоса ва хоби парешон[703] даст диҳад.[704] [ва] аз барои таҳсили* ризқи муқаддару[705] кафофи яв-мия таҳаммули[706] ин ҳама ранҷу тааб натавон кард,[707] чи гуфта-анд: «Мол аз баҳри осоиши умр аст, на умр аз баҳри ҷамъкар-

689 – 690 ДБ – тааддию зулм

691 АБ – ОНҲО
692 АБ – маносиб
693 АБ – ва
694 АБ – охиратӣ бувад
695 АБ – намеҷунбид
696 АБ – намеовард
697 АБ – 60
698 АБ – муқорин ' $99 АБ – султонӣ
700 АБ – даст диҳад 701 – 702 АБ – то се соат бувад 703 – 704 АБ – парешону бими ҷон
705 Б – мақдуру
706 АБ – мусаддари
707 АБ – шуд
56

ди[708] мол». [Ва нони ҷавин хӯрдану дар хона нишастан беҳ, кк дар ҳидмати амир истодан ва камари зарин бастан.

Қ и т ъ а:

Дутоӣ ҷома агар кӯҳна аст ё аз нав,
Дутоӣ нон агар аз гандум аст ё аз чав.
Ба чор гӯшаи девори худ ба хотири ҷамъ,
Қи кас нагӯяд: «Аз ин ҷо биҳезу онҷо рав».
Ҳазор бор накӯтар ба назди Ибни Ямин+,
Зи фарри мамлакати К.айқубоду+. Кайхусрав*.

Дигар аз пешаҳо, ки аҳли қалам бад-он тамассук ҷӯянд дар» таҳсили кому маром илми фатво ва таҳрир ва маҳзароту сукук аст.*

Дар овони ғафлат чанде бар он ҳавз кардам ва ба аҳолии он нигаристам. Дидам, ки ҳама чашм [ва гӯш] бар даранд ва ди-да бар[709] зар, то касе ояд, сари тарқидаю к:..ни[710] кафида васиқа-ву маҳзаре диҳанд ва ҳилаҳои шаръй биёмузаад ва дираме биси-тонанд. Ва чун ҳамаи ғавғою низоъ ва мухосама арозилу ахиссо-ро аст, ва ашроф ҳеҷ даме тан дар ин кашмакаш надиҳанд ва ҳатталимкон хасмро аз худ розй гардонанд,[711] бе он ки кор ба рукъаи муфтӣ ва мурофааи қози кашад. Ва нафси ман бад-он иқ-бол нанамуд, ки дида бар дасти арозил дорам ва ба эшон коре[712] кунам ва музде бардорам. Фалоҷарам,

дафотиру[713] дастуроти си-ҷиллот ва васоиқро[714] дарпечидам ва ба толибони он*:: тафвиз намудам.

Дигар пеша, ки дар таҳсили ком мумидд бошад,[715] илми тибб аст.[716]

Дидам, ки аксари аҳли*- он нодононанд ва таламмуз нокар-да ва*- ба хидмати устод норасида. Ва он чи аз тарокиб [ва ма-оҷин] кунанд ва*⁻ он чи аз аҷзои маоҷин гӯянд* ҳам аз нусхаҳо будааст ва мизоҷи давову[717] дору[718] ношинохта ва амалу феъли онро имтиҳон нанамуда,[719] бисёр касонро ба ҳалокат оварданд. Ва ба як филс дору як дирам гирифтанд ва ҳама аз илми ташреҳ ва набз ва қорура бехабар буданд. Ва басо нӯшдоруии эшон кори заҳри ҳалоҳил намуда ва ҳаббушшифои эшон шарбати марг ома-да. Ва маро он чи аз маоҷину ҳубубот боист, худ аз рӯи нусха беҳтар мувофиқи мизоҷи худ ёфтам ва ба куштану ҳалок карда-

708 АБ – ҷамъ кардани

709 Б – ба I

710 АБ – К..СИ

7И АБ – кунанд 712 АБ – хидмате 713 – 714 АБ – дафотири сиҷилот ва дастуроти васоиқ

715 АБ – аст

716 АБ – бошад 717-718 Б – дору ва даво

719 АБ – накарда

, ~ . 57

ни[720] дигарон шуғл[721] нанамудам. Ва нафси ман ба фиреби халқ гардан намедод ва борҳо бифиребидам, ром нашуд.[722] Ва нафрат бештар гирифт,[723] ки барои ҳаззи худ ба дигарон ҷавр натавон кард.

Дигар пеша, ки мафхари аҳли қалам аст, илми нуҷум аст.

Ва он мӯҳтавӣ аст бар фунуни мутакассира аз илми ҳайат ва ҳандаса[724] ва илми ҷуғрофиё ва масоҳату ҳисоб ва маърифати само ва арз.[725] Ва агарчӣ фанни шариф аст, ба воситаи музова-лат72б ва мубоширати[727] баъзе ахиссо, ки онро василаи касби нон кардаанд, мақдӯҳу маҷрӯҳ шуда. [Ва илло илме, ки бад-он акбиё-ву ҳукамои илоҳӣ

тамассук кунанд, чигуна музайяф ва музахраф гардад ва чӣ навъ мансух шавад?!] Медидам, [ки] аксари аҳли он *ба* идбору ифлос печида буданд фй-замонино ва маазолик дар таълиму тааллум бо' вуҷуди адами камол ва вуқуф бахилу ҳорис ва сотир буданд. Ва ба ҳар сабақе дираме мехостанд ва боз ба шарт намегуфтанд ва менуҳуфтанд.[728] [Ваҷҳи ифлос, чунон ки гуфтам, илми улвиро воситаи таҳсили даниёти сифла карда бу-данд. Нон даркор, то маърифати осмон ба*:: ҳосил ояд. Онҳо ос-монро барои нон фуруд оварданд. Ман бино] ба[729] ду доия дар ин илм шуғр намудам; – яке он*⁻ ки*: бидонам ва ба ҳама би-гӯям. Дигар, шояд ки*~ чизе* аз умури мустақбалаи худ маълум кунам[730] ва*~ бар тибқи он амал кунам*. Ва алҳаққ баъд аз он[731] ки ман дар ин илм хавз кардам, нусхаҳои нуҷумӣ ба рӯи кор омад ва дастурот аз сандуқҳои [адим] қадам берун ниҳод. Ва таҳсили фаровон дар ин фан [ба даст даромад, то ки истихроҷи як кавкаб, ки ба сӣ ҷадвал камобеш тамом мешуд, ба дувоздаҳ ҷадвал, ба итмом расид ва [бад-ин восита] ба куллиёти ахлоқу аъмоли худ, филҷумла, вуқуфе ҳосил кардам. Ва фазилати ин илм бар соири улум ин миқдор бувад,[732] ки агар мунаҷҷим зеҳни софе дорад, эътиқоде росихаи[733] зоида дар тавҳиду сифоти борӣ субҳонаҳу пайдо мекунад [ва]: бештар аз уламои русум[734] ва му-тамаккину ҳалим ва собир мешавад ва корҳоро муфавваз ба маб-даъ меорад, аз ҷиҳати яқин; на чун дигарон, ки бар забон гӯянд ва дар[735] дил имон надоранд. Ва беҳуда худро ба ҳар кӯю дар назанад ва кӯрона* ба ҳар тарафе[736] чанг наяндозад[737] ба хилофи

720 А – нашудани

721 АБ – саъй

722 д – намешуд

723 ДБ – мегирифт

724 – 725 АБ – ва ҷуғрофиён ва ҳандаса ва масоҳату ҳисоб 726-727 АБ – тадолили

728 Б – намефаҳмиданд

729 АБ – бар

730 АБ – гардонам
731 Б – ин
732 АБ – аст
733 Б – росихи
734 Б – нуҷум
735 Б – ба
736 АБ – тараф
737 АБ – наяндозанд
58

олими русум, ки ҷоҳилона ба ҳар даре медавад ва тамассук ба васоит[738] ва васоил мебарад ва пеши ҳаркӣ биравад, бинолад ки «ба султон ин арз кардам, нашунид ва ба амир[739] ин ҳоҷат бур-дам, раво накард». – Ва нафрину шикоят сар кунад.

Ва аммо мунаҷҷим[740] агар[741] донад, ки то фалон муддат сао-дате зиёда аз даври осмон вориди аҳволи ӯ намешавад,[742] дар он[743] муддат сокину сабур бувад ва нозир бувад ба лутфи илоҳи субҳонаҳу ва ғайрро дар миён набинад. Ва агар чӣ илм ба ҷузъ-иёти аҳвол аз муморасат дар ин илм ҳосилшаванда астба сарфи азмон ва авқот ва шуғли доимӣ, лекин одамй барои донистани инчунин аҳвол махлуқ нагаштааст ва ӯро барои кори дигар овар-даанд.

Фалоҷарам, баъд аз маърифати сайри кавокиб ва буруҷ ва мавозеъи Савобит ва[744] мизоҷи эшон[745] ба ғаври ҳақиқати он[746] [илм беш] тавағғул нанамудам. Ва толиби донистани хафоё ва сароир нашудам. Ва* – руҷӯи халқ барои донистани ҳоли хеш ва тавассул ба ҳадоёи ҳақир намудани эшон маншаи нафрати ман аз ин пеша омад.*

Дигар пеша, ки аҳли қаламро бад-он мубоҳоту ифтихор ояд ва маншаи тафаввуқ ва тафаззул гардад, муқовалаи ашъори мавзун ва гуфтани[747] шеърҳои[748] бомазмун бошад. Ва*:: алҳақ шеър[749] кардану гуфтан[750] хислате ҳамида ва санъате писандида аст, агар мӯҳтавӣ бувад[751] бар ҳамду наът ва*:: сифати аҳли ҳаққ ва мавъизаю насиҳат. Ва агар муштамил бувад[752] бар фӯҳш ва лағву ҳиҷо ва мадҳи ағниё ва умаро бад хислатест[753] ва но-маҳмуд сифате,

чунон ки Абулмаонӣ+ гуфта:

[Н а з м]-

Эй басо маънии равшан, ки зи ҳирси шуаро, Хоки ҷавлонгаҳи асб(у) хари аҳли ҷоҳ аст>. В-эй басо нусха, ки дар [Мактаби ташвиши тамаъ, Рӯсиёҳи абад аз мадҳи амиру шоҳ аст. Силамуштоҳи гадотабъ зи мазмуни баланд, Гар ҳама пой бар афлок ниҳад дар чоҳ, аст. Марҷаи маънии ин сустхаёлон дарёб, То бидонӣ, чӣ кадар фитраташон кӯтоҳ аст. Модеҳи аҳли сафо бош, ки дар илми яқин, Васфи ин тоифа тафсири Каломуллоҳ аст.+.

738 Б – воситаи

739 АБ – амирон

740 – 741 – агар мунаҶЧИМ

742 АБ – ии аст

743 Б – ИН

744 – 745 АБ – ХОССИ ОНҲО

746 АБ – ин 747 – 748 АБ – назми абёти 749 – 750 АБ – шеъргӯй

751 Б – будӣ

752 Б – будй

753 Б – хислат аст

59

Покии домони ғино зеби кисвати тамкиннисбате, ки ба ҳагрза-тозии афсуни тамаъ, хоки роҳи ағниё бар фарқи номуси сухав пабехг[54] ва сафои гавҳари бениёзй тирози фитрати дарёҳиммате, ки ба талотуми амвоҷи эҳтиёҷ обрӯи маънӣ дар пои ситоиши ду-нон нарехт.[755] Агар фаҳми маонӣ ба дараҷоти нашъаи таназзӯҳ нарасонад, ҷуз даракоти илми шайтонаш натавон шумурд. Ва агар касби камол ба садри маҳфили тақаддус нахонад, дар нан-ги залолати абадӣ бояд мурад. Пас, ҳайф иборате, ки аз муам-мои иродааш номи ҷефа барояд ва афсӯс маъние, ки аз ойинаи латофаташ муддаои касиф чеҳра кушояд:

[Н а з м]

Эй, ки таърифи салотин кардаӣ, Машқи таълими шаётнн кардай. Чист таълими шаётин? – ҳубби чоХ, Эй шаётин муршидат, рӯят сиёх.?[56]

Фахри табъат мадхи шоҳе беш нест,
К-он ҳама тахту кулохе беш нест
Имтиёэе, то бидонӣ нюҳ кист?
Ин қафаспарварди ваҳми ҷоҳ кист?
Бар сараш афтода он заррин рухом,
Омада пояш ба саиге – тахт ном.
Тахт симу афсарн заррин ду санг,
Ӯ чу оташ дар миёни ин ду санг.
Филҳақиқат, оташ аст ӯ, шоҳ нест,
Лек ҳар оташпараст огоҳ нсст.
Қурби ин от аш балои ҷони туст,
Барқи дину хирмани имони туст.
Гар ба базми шоҳ курбандешаӣ,
Бегумон, Зардушти+ кофирпешаӣ. '
Рафта гар ойинаи динат зи даст,
Иест ҳар чиз ҳақпараст оташпараст.+
Интиҳо.

Оре, шеър турфа маҳакест, ки сара ва ғаши[757] ҳар нафсеро биайниҳи изҳор мекунад ва нафосату хабосати гавҳари инсониро маълум[758] мегардонад:[459] - ч

Чун мард сухан нагуфта бошад,
Сирри^бо дили ӯ[7]б1 нуҳуфта бошад.+.

Ва шурури нафс* ва қабоеҳи сухан аксари халқро, ба саба-би[762] ҳубби нафс пӯшида монад, то ки ҳама афъолу аъмоли[768]

754 Б – бибехт

755 Б – бирехт

756 Б – ҷои ин мисраъ бо мисраи болоӣ иваз шудааст.

757 Б – саҳати

758 – 759 АБ – бар вай кор меорад 760 – 761 АБ – айбу ҳунараш

762 АБ – воситаи

763 АБ – аҷволи I

60

хешро ҳусн[764] бинад[765] ва ба мардум изҳор кунад, то бидонанд, ки вай* доност ва ҳол он ки нодонии худ исбот карда бувад.

Ва*~ ман медидам, ки аксаре арбоби шеъру қофия мағрур ва мутакаббир буданд ва шеъри номарбути худро фазилате аъло эътиқод мекарданд ва ба ҳар дари касу нокас ба мадҳу қасида мерафтанд ва таваққӯи силаву ҷоиза мекарданд ва ғайри шуароро аз ҳайизи эътибор соқит медонистанд. Ва шеъри эшонро дар нафс ба ҷуз таҳайюҷи шаҳват ё тамаккуни фӯҳш ҳеҷ таъсире набувад, ё ҳаҷви касе, ё музахрафоти ботила. Ва аз шеъри мам-дӯҳ билмарра отил буданд, чунки аҳли он набуданд.*

Пас, ман дар эҳрози асбоб [ва адавоти] он аз вазну қофия ва арӯз ҳеҷ кӯшиш накардам,[766] балки надида ва нашунида, ки шеър чунин рисолаҳо ва чунин мизонҳо дорад. Ва он чи бар за-бони ман*:: вуруд ёфта, дафъй ва бетакаллуф буда,ки*- дар ма-ворид ва мавоқеъ навиштаам* ва беш дар ин санъат шуғл нана-

мудам.[767]

Дигар, аз пешаҳо[768] ки аҳли қалам бад-он мумтоз бошанд, навиштани хутути мутаориф ва[769] нигоштани нақшҳо[770] ва тасвир-

ҳо,[771] ки аз моюлозими[772] хатт аст. Ва саъй[773] дар такмили онҳо агар[774] ба мулоҳазаи касби нон бувад,[775] [вай ҳам] ҳукми муздур[77'3] дорад. Масалан, агар ғараз аз хатти хуб дабирӣ ва хидмати ҳук-ком ва вулот* бувад, масолеҳи тамаддунро писандидааст ва ко-сибӣ бошад. Ё агар дар[777] нақшу тасвир, тазйини китобҳо ва зи-нати сақфҳо ва деворҳо мурод бувад,[778] муздурест, ки таҳсили маош мекунад. Ва агар [ғаразаш] муҷарради камол ва фазл ни-$_{ят}$779 дорад ва сабаби зиёдатии ҷамол, беш авқотро ба такмили он сарф[780] нанамояд, ки шуғле абас бошад, [чунон ки Мавлавии Ҷомй+ дар насиҳати фарзанди арҷманд гуфта:

М а с н а в ӣ

Гар[781] кунӣ рӯй сӯи хиттаи хат, Боядат дар раҳи он сайри васат. Хат, ки аз шоибаи ҳусн тиҳист, Баҳраи коғаз аз ӯ русияҳист. Хат чунон беҳ зи қаламронанда, Қи биёсояд аз ӯ хонанда. Дар кафи нағз хатти хубрақам, Ризқро турфа калидест қалам.

764 – 765 АБ – мустаҳсан ангорад

766 АБ – нанамудам

767 АБ – накардам 768 – 769 АБ – пешаи аҳли қалам 770 – 771 АБ – нақшу тасвир

772 Б – моюлоим 773 – 774 АБ – агар саъй дар такмили ин пеша

775 АБ – кунад

776 Б – муздурӣ

777 – 778 АБ – аз нақшу тазйин ва тасвир зинати китобҳо ва деворҳо манзур

дору ободонии ҷахон низ 779 – 780 АБ – аст, зиёда авқотро сарфи таимили он

61

Лек чандон чу қалам ранч мабар, К-ат ба чуз хат набувад кори дигар. Менагӯям сухан аз шеъру фанаш^ Ки хамуш бод забон аз суханаш. Гар781 шавад баҳр, макун лаб тар аз ӯ, В-ар бувад кон, маталаб гавҳар аз ӯ. Кисахоликуни ҳар пурҳунарест, Мили кӯрикаши ҳар дидаварест. Рақами дил макун ин ҳандасаро, Раҳ ба хотир мадеҳ ин васвасаро. Дил, ки бошад харами хосси худой, Ҳайф бошад, ки шавад васваса ҷой.]

Ва ман дар ин пеша ҳам* ба тақозои фитрат [ва хоҳиши ҷи-биллат] аз*~ ин сӯ даромада, аз он сӯй берун рафтам ва ба хиз-матгории халқ гардан наниҳодам*. Ва он чи дигарон ба солҳо* аз[782] ин кор баҳра бардоранд, ман дар арзи аадаке аз муддат бар ҳама кори қаламзанон вукуфе ёфта[783] ҳама хututро[784] аз захмн қалам ва имтиҳон [рақам] берун кашидам. Ва боз ҳамаро дар – печида, ба хатти [мояқро], ки адои*- ҳуруф ва калимот кунад,* қаср намудам, чиӣ ғараз аз такмили [ин саноеъ] хатт ё таълим ва тааллум аст, ё ихтиёри хатнависии ҳукком.[785] Ин ҳар* ду мунонфи-ри мизоҷи[786] худ меёфтам, ки бо ҷамъе аз ноқисон ғавғо орам, ё ба хидмати дунон барои ду нон гардан ниҳам.[787]

[Қи тъ а]::

Чу дунон дар ин хокдонӣ данӣ, Зи баҳри ду нон аз чиӣ музтариб? Чу донӣ, ки рӯзидиҳанда худост, Мадор аз

тамаъ қалбро мунқалиб.

Ин аст ҳақиқати ҳоли пешаҳо ва саноеъ, ки дар ҷавҳари ақ-лу рӯҳ меафзояд. Ва бад-ин қиёс ҳоли [он] ҷамеъи*-ҳунарҳо ва* пешаҳо, ки дар моддаи бадан ва нафси [ҳайвонӣ] меафзояд, худ маълум мешавад, ки то куҷо мазмуманд ва чӣ қадар хусрону зи-ён ба соҳби худ меорад ва аз мартабаи[788] одамийят инҳитот[78]* дода, дар маркази ҳайвонийят ва[790] баҳоим наздик мекунанд. Ғо-ят он ки аз ҷиҳати назми масолеҳи маданӣ ва манзилӣ соҳиби шаръ ба ибоҳати онҳо хукм фармуда, то ҷаҳон [бад-ин восита! обод бошад.

781 Б – В – ар 782 – 783 Б – баҳра бардошта. ман ба андак вақте вуқуфи куллӣ ёфта

784 ДБ – хутут ва нуқушро

785 ДБ – нависандагӣ аз хоссу авоми халқ 786 – 787 АБ – Нигаред ба илова.

788 АБ – маркази 789-790 АБ – ба маркази



Пас, агар шумо дар ин дақоиқ мулоҳаза фармоед, шуморо ҳеҷ рағбат дар иктисоби фазлу ҳунар намонад ва ба[791] ноёфту ёфти[792] амал ва мансаб ҳеҷ ҳоли*- шумо* мутағайир нагардад. Ва агар ба фарзи тақозои фитрат ва ҷибиллат эҳрози ин завоид шуморо даст диҳад ҳам*::, фиреби онро нахоҳед хӯрд ва бад-он мағрур ва мутакаббир нахоҳед шуд ва ба дигарон фахр натаво-нед овард,[793] балки*- аз[794] ҳар кадом ҷуз ба қадри заруртаҷо-вуз[785] натавонед кард*:: ва зудтар ба аъмоли ^солеҳа руҷуъ та-вонед[796] овард ва[797] ба асли кори худ тавонед[798] бозгашт намуд. Ва хоҳед донист, ки он муҳаббат, ки аз замири шумо сар барза-дааст ва[799] он ваъдаҳо, ки дар эҳрози улуми зоҳир додаанд,[803] ҳама барои тарғибу[801] ташвиқ будааст, т&^авъък ин улум ва фунун дар ҷаҳон боқӣ бимонад.[802]

Масалан, агар ҳадиси «ман уғбарат қадамоҳу»+-ро ба*~ ҳа-қиқат ахз кунанд* ё «ал-уламо варасат-ул-анбиё+»-ро аз зоҳир ба-роваранд,[803] ҳеҷ кас таламмузи забони арабия[804] накунад ва ди~ ну диёнати зоҳирӣ барҳам хӯрад,

балки худ аслан шариат аз диё-ри Арабистон қадам берун аниҳад.

Пас, таламмузи забони арабият[805] то он ҷо, ки маонии «Қур-он» ва ҳадис бидонад, !фарзи айн аст[806] ва айни фарз,[807] то авоми-ру навоҳии ӯ-таоло ва[808] сулуку сирати[809] расул, салаллоҳу алай-ҳи ва саллам ва саҳобаи киром разияллоҳу анҳум бидонад ва бад-он амал орад.[810] Ва аз он зиёда ҳарчи ҳаст, мӯриси тард ва бӯъд аст.[811]

Фазли*- ҳақиқӣ, ки ҷамоли инсонро зевар аст ғайри аъроб^ ду аст: яке илм ба арабият, дигар амал. Ва аммо аъробро фақаг амал асту бас.

Пас, дигар фазоил ба ном фазоил аст ва дар ҳақиқат наво-қисанд. Лекин аз омадан ба ҳар кадом барои масолеҳи маданӣ чора набошад, балки беихтиёр бад-он кор биёваранд ва ба гар-дан бор кунанд. Ва бояд донист, ки ҳарчӣ аз ин завоид бандаро-бидиҳанд, дар охираташ нуқсон кунанд, магар ки ниятҳо ба хайр бувад ва чашми фозил дар ҳақиқат бувад, на дар зоҳир. Ва ҳар» пеша, ки мубошири он мешавад, лиллоҳ, мекунад ва манофеи аб-нои ҷинсро малҳуз медорад. Масалан дар иктисоби илми мусиқй агар мутриб биандешад, ки «ин амал бидонам ва дар сӯҳбати аҳ-

791 – 792 АБ – барои ёфту ноёфт

793 Б – кард

794 А – ба

795 А – шуҒЛ

796-797 АБ – оварда

798 – 799 А – бозгашт хоҳад нашуд, бояд донист, ки; Б – хоҳад бозгашт нашуд-бояд;донист, ки

800 АБ – нашудаанд 801 – 802 АБ – ташвиқу тарғиб аст то навъи улум бокй монад, барои оянрагош

803 Б – баровард анд

804 АБ – арабият

805 АБ – араб 806 – 807 АБ – бошад

808 – 809 АБ – ва* сирату сулуки, * Б – дар

810 А – оварад

811 АБ – бошад

ли ҳаққ суруде бигӯям, ки эшонро ваҷде ба ҳосил ояд ва сафои ботин падид ояд», савоби азим дарёбад ва дар илтизоми ин пе-*та* назди улулабсор матъун ва мақдӯҳ набувад», балки худ эҳти-мол дорад ба сафои хотири аҳли фақр худи ӯ низ аҳли ваҷду ҳол гардад, – алоҳозо.

Пас, дар ҳар пеша, ки мубошири он мешавед, бояд ки аввал нияту ихлоси худро саҳеҳ гардонед ва матлабро дуруст ва покиза созед.* Ва [бидонед, ки давоии] ҳама пешаҳо ва ҳирфатҳо аз ихти-лот бо халқ [дар хотир] нашён кунад ва*~ ба қадри ихтилот му-ҳаббати ҳунарҳо аз ботин мунбаис гардад.*.

Пас.агар*- шуморо, ^рроғати ду ҷаҳонӣ матлаб бувад, аз их-тилот мӯҳтариз ва [муҷтаниб] бошед [магар ба қадри зарур], то ойинаи дили шумо сода бошад,[812] ки агар руҷӯъ ба мабдаъ кунед, сувари ҳақоиқи аъло ва асфал зудтар дар миръоти дили шумо фуруд ояд. Ва агар беш ихтилот карда бошед, бештари фазоил ва разоили кавнӣ дар замири шумо нишаста ва ба нақши сувари ул-вӣ ҷой намонда, ё камтар монда, онгоҳ барои қамъ ҷамъ шуда ва ҷамъ наёмада, мӯҳтоҷи риёзат ва муҷоҳада гардед ва ранҷу ма-шаққати бисёрро мутаҳаммил бошед. Боз маълум нест, ки та-вонед ё на ва умре дар кудурату ғам бошед. Хоса [дар]:: вақте ки донед ва натавонед, чунон ки моро афтодааст ва дониста[813] натавонистаем. – [Гуфтаанд: «Дил то аз муҳаббати дунёву уқбо . пок нагардад, маҳмили вуруди муҳаббатӣ мавло нагардад, зероки ч/ нақш дар лавҳе нигошта нанигоранд ва тухм дар замини кошта накоранд.»] 'г^-яр*. >-■■■. <?■*/'?*»<■/

Ва* умазорри ихтилотрр[814] ба шумо бинамоям, то дониста бо-шед ва мағруру мағбун[815] нашавед.[816]

Бидонед, ки агар бо султон ихтилот[816] ва тақарруб[817] оред, ҳама орзӯи аморат ва салтанат дар замири шумо мутакаввин ша-вад. Ва агар бо вазир рафтуой*- доред,* савдои саранҷоми ас-кардорӣ[818] ва назми тӯпхона. Ва бо дабир агар вукуф доред,*¯ба* имло ва иншо ва*~ доияи истиқлол дар худ, вагарна, орзӯ, ки мисли ӯ бошед.* Ва

билчулма, сипоҳ – тиру камон ва хӯду хафтон дар назари шумо биёрояд: асас – задану куштан*ˉ ва* шиканҷа кардан; қозӣ – шукӯҳи мурофаат ва қатъи хусумат;[819] раис – эҳтисоб ва[820] амри[821] маъруф; имом[822] меҳробу қвроат; фа-қеҳ – дарсу тадаррус; муфтӣ – фатво ва таҳрир; табиб – касу коса; мусаввир – рангу пиёла; мунаҷҷим – масоҳати афлоку арз; муҳандис – кайфийяти тӯлу арз; муғаннӣ – назокати сози навоз; қаввол – валвалаи дафу овоз; деҳқон – ҳусули меваю фавокеҳ; туҷҷор – манофеи молу матоъ;[823] баққол – ҳусни мавизу ҳалво

812 АБ – монад

813 Б – донистем ва

814 Б- – ихтилоте, ки 815 – 816 АБ – мафтун нагардед 816 – 817 ДБ – такарруб ва ихтилот

818 АБ – аскария

819 АБ – хусумот 820-821 АБ – авамири

822 – 823 АБ – Нигаред ба илова.

64

[ва ранҷи байъу шаро]; шутурбон – таърифи ҷиҳозу ҷул; сагбон – итоати[824] сагон[825] ба овози дуҳул; харкор[826] – давидани сутур; шайхи мазор – зиёрати қубур.[827]

Хамчунин ба ҳар табақа, ки омезиш ва ихтилот кунед, мао-сири ҳунар ва фазоили хешро дар назари шумо биёроянд ва ма-дохилу манофеи пешаи хешро баршумуранд ва модуни худро[828] дун ва забун ангоранд.

Алалфавр дар замири шумо доияи вуқуф бар ин пешаҳо, ки андаке аз бисёр зикр рафт, муртасам шавад[829] ва ба қадри таво-ну тоқат ва* истеъдод то* он ҷо, ки шуморо рағбат афтад, тарад-дуд ва такопӯ ҳамекунед,[830] [то он ҳунару пеша ба даст оред]. Моҳасал ҳамон як ризқи муқаддар аст, ки дар ин ҳама кашма-каш онро таҳсил кардаед ва он чи зиёда андӯхтаед, барои дига-рон гузошта.

Ва дар эҳрози фазоили мутааддида дар камтар мавозеъ «бо-ракалло» ба нифоқ шунида ва дар бисёр[831] мавоқеъ таъну лаъи кашида [бошед]; чи биттабъ беҳунарон душмани ҳунармандон бо-шанд ва дар ҳаққи

ҳунарпарварон ҷуз қадҳ ва таън[832] нагӯянд, балки худи ҳунар дар ҳаққи шахс офати ҷон аст ва мӯриси яъсу ҳирмон.

Ва мумкин[833] аст,[834] ки ҳунар мардро ба шақовати ҷовид ка-шад, чун чашми ҳақиқатбин надорад; чи мебинад, ки беҳунарон ва нокасон ба ҷоҳу маносиби[835] олия тараққӣ кардаанд ва кас[836] ба саноеи ӯ назар намекунад, ба ташаттути аҳвол ва тафарруқи мол[837] доим гирифтор бошад, сабру таҳаммул наёрад ва ғавғову фиғон бардорад ва аз худову халқ норозӣ бошад.

Ва ба дӯзах дарафтад, ба воситаи он ки дар ҳунар ғарра ша-вад ва аз таваккулу тафвиз боз монад ва*~ худро дар маҳалли баланд ниҳад. Ва дигаронро дар маҳалли одамийят насанҷад ва мутакаббир гардад*. Ва чун вай[838] эътимоде[839] ба ҳунар кунад ҳам, ӯ-таоло манофеи фазлро аз ӯ бардорад ва идбору[840] ифлос-ро[841] аз ғайри ихтиёр бар ӯ гуморад то «хасир-ад-дунё ва охи-рат»^ шавад «золика ҳувал хусрон-ал-мубайин.+».

824 – 825 АБ – овардани саг

826 – 827 АБ – шайх – мазор ва зиёрати қубур; харкор – рафтори раҳвору* су-тур; *А – ҳамвори

828 АБ – худ

829 АБ – гардад

830 АБ – ҳамеоред I

831 АБ – аксаре

832 АБ – ҷарҳ

833-834 АБ – ЮМКИИ

835 АБ – мансабн

836 АБ – касе

837 А – бол; Б – вабол

838-839 АБ – ЭЪТИҚОД 840 – 841 АБ – Ифлосу идбор

5-266 65

[Чунон ки[842] арири мағрур дар ҳунар аз манофеипешаи худ баҳрае надид илло, зиёну хусрон. – Гӯянд: Зарир ном марде дар мавриди тӯю сур дар хонаи дусти остарибоф меҳмон шуд. Дид, ки*:: ҳама асбоби маишат бар камол дорад аз ваҷҳи либосу пало-су зуруфу авонӣ. – Гуфт:

«Ман, ки хилъати мулуку салотин ме-бофам, нони гурба ба тир медӯзам ва шабу рӯз дар оташи фақ-ру фоқа месӯзам. Ин мард, ки остари ҷомаи арозил мебофад, ин ҳама дастгоҳ аз куҷо омода карда? Ҳамоно ки дар ин шаҳр кас-бу кори ман нахаранд ва ин мардуми дун қадри ман надонанд». Пеши зан омаду гуфт: «Ман дар ин шаҳр дигар набошам ва ба ҷое равам, ки қадри ҳунари ман бишиносанд». Зан насиҳат оғоз кард, ки «зинҳор мусофарат ихтиёр накунӣ, ки ризки муқаддар ба давидан зиёда нашавад. Ғурури ҳунар туро аз таваккул ва тафвиз бар канор дошта» Зарир ба[843] гуфтаи[844] зан мамнуъ на-шуд. Ба шаҳри дигар рафт. Як сол ба касбу кор сад динор захи-ра кард. Бо худ гуфт: « – Ин маблағ ба диёри худ бурда, ба мас-рафи иёл бирасонам ва асҳобу аҳбоб_ бар моида бинишонам». Баъзе роҳоварду армуғон бардошта, руй ба[845] шаҳри худ ниҳод. Ба воситаи бегоҳии рӯз, шаб*:: дар ҷое байтута намуд. Шаб дар хоб дид, ки ду сурати шахс бар сари ӯ ҳозир омада, яке мегуфт: «Ту кистӣ? – Гуфт: «Ман сурати касби ин косибам». Дигари гуфт: «Ту кистй?» – Гуфт: – «Ман сурати бахти ин мардам». Сурати бахт бо сурати касб гуфт: «Дар девони қазо ва дафтари қадар навишта шуда, ки ин мардро хазина ва дафина набошад ва муф-лис аз ҷаҳон бигузарад.[846] Ту чаро ин маблағ моя бад ӯ додаи? – Гуфт: «Додани ман ӯро суд накунад агар ту ёвар набоши». За-рир аз сарири ин нағма ҳаросон бедор шуд, дид, ки ҳама рахту коло аз зери сари ӯ дузд бурда.[847] Бад-ин ҳол роҳи шахр омадан-ро масдуду баста дида, боз рӯй ба ғурбат ниҳод. Ҳар бор, ки ази-мати диёр кард, хусрону зиёни дарбор дид, лобудд ориву урёи ба ватан даромада, ба сабру суку-н рузгор гузаронид:

Б а йт

Кас натавонад гирифт домани давлат ба зӯр, Кӯшиши бефоида аст* васма[848] бар абрӯи849 кӯр.

Пас, агар] чӣ идбору ифлос ба ихтиёрӣ [даст диҳад, он] аз натиҷаи зӯҳд аст ва саодати дунё ва охират дар он музмар [бо: шад].

Ва чун шуморо барои таъмири дунё овардаанд, бар*

фавр шуморо пеши худ наталабанд, то фавоид, ки аз шумо манзур до-ранд, истифо накунанд*/Фалоҷарам, шуморо чора набувад, ки

842-843 Б – гуфти

844 Б – Сӯи

845 Б – гуфт

846 Б – гузарад [84]? Б – рабуда

848 – 849 Б – сурма ба чашмони

66

[аз йхтилот], ба[850] абнои*:: рӯзгор чанде*-* ихтилот кунед ва* ҳу-нар омӯзеду омӯзонед ва зан кунеду фарзанд оред ва заминеро обод доред,[851] ё*ˉ хароб кунед*.

Пас, агар хоҳанд, ки шуморо биталабанд, доияи талаб дар дил-и шумо андозанд ва саъю иҷтиҳод диҳанд, то ба мақоми ху-датон, куҷо ки бошад, фурӯд[852] оранд. Ва агар на, маъзуред ва маҷбур ва шуморо [ба] ҳеҷ чои ҳуҷҷат нест; «Фа-ли-л-лоҳи ҳуҷ-чат-ул-болиғати ва лав шаа-л-лоҳу ли-аҳдокум аҷмаина+». Ва чун ихтиёри ҷузъӣ ба шумо додаанд, аз талаб мавқуф нашазед, лоақал орзӯи талаб дар шумо бошад. Ва он ҳама пешаҳои за-рандуда, ки ба[853] шумо намудем ва [иллат] ва миси онро баровар-да, то [ин ки] ба зоҳири он ғарра мабошед ва фиреб нахӯред. Ва иллати офариниш назди ҳар[854] мубошарати[855] аъмоле малҳузи шумо бошад ва он кинoя аз иморату[856] ибодат[857] аст. Ва агар хо-ҳед, ки ҳоли худ ва мақоми худ маълум кунед, мизон он ки.дар виҷдони худ мулоҳаза намоед. Агар талаби дунё ва матои он дар замири шумо бештар аст, бидонед, ки давоии охират ба шу-мо камтар аст. Ва агар ҳар ду баробар, давоӣ [низ]:: баррбар ва агар талаби охират бештар аст, давоии дунявӣ камтаруЧӣ нуқ-сони тарафе мӯҷиби мазиди дигар тараф аст, чи*~ толиби охират беш дунё талаб натавонад кард ва казолика билъакс*

Ва дар ҳама фазоил, ки абнои ҷинси шуморо таҳсил шуда, бидонед, ки* ғараз ҳусули нон будааст. Лек[858] онро ба ибороти [мутанаввеъ] адо кунанд: Дар илми русум – такмили нафс гӯянд [ва] дар қазо ва фатво – қатъи[859]

хусум ва рафъи маҳомм[860] [гӯ-янд], дар тибб – изолаи амроз, дар нуҷум – [эътибору] ибрат, дар шеър[861] – камол, дар хатт – фазилат [ва] дар ҳирфатҳо – ҳунар ва ғайризолика. Ва матлабро пӯшида доранд. Ва асли он аз адами қаноату шакк дар мадхали ризқ хезад ва ҳама бар за-бон муътарифанд, ки «ва мо мин доббатин илло алал-л-лоҳи риз-қуҳо.+»

Чун ҳудуди[862] ризқ[863] мутаайин нашуда ва мадхалаш на му-таяққин, дар шак бошанд, чи дар зоҳири шаръ «кулӯ» омада, он-ро «то гулу» тақдир кунанд ва пурии меъда ва анвои ниам ва тайиботро дар сурати ҷамъи ӯ ҷомеъ донанд ва «ло-тусрифу-^»-ро ба додан бо ғайр ва рехтан бар замин муқаррар[864] гардонанд.[865] Ва ҳол он ки ҳадди акл ва шурб он аст, ки он сарвар саллалоҳу алайҳи ва саллам ва саҳобии у, разияллоҳу анҳум, бад-он иқтисор фармуданд, инон онро ба зӯҳд ва риёзат ва завоид маҳмуд до-ранд, чунки мувофиқи тавру мизоҷ нест.

850 Б – 60

851 АБ – кунед

852 Б – фурӯ

853 АБ – бО

854 – 855 ДБ – мубошарате ҳар 856 – 857 АБ – ибодату иморат

858 АБ – лекин

859-860 АБ – рафъи маҳом;м* ва қатъи хусум; * Б – муҳиммот

861 АБ – ашъор 862 – 863 Б – дар ризқ 864-865 АБ – фуруд оранд

67

Пас, диданд, ки то касбу*: ҳирфат ихтиёр накунанд, меъда аз тайибот пур нашавад. Чун[866] борҳо диданд,[ки] аз осмон ба ҷуз барфу борон наборид ва [эшон боридани нонро мутаваққеъ буданд], мазмуни* «ва фи-с-самои ризқуқум+» ба ҳусул наянҷо-мид ва боре ҳам нон наборид, Фалоҷарам.[867] тамассук ва тавас-сут ба васоил ҷуста, нонталабӣ намуданд ва ҳар кадом пешан худро номе ниҳоданд. Чунки[868] алафталабӣ кори сутурон аст, на

маслаки одамиён, гӯӣ, аз талаби нон* бахусуса шарм доштанд ва ба киноя ва истиора қаср*ˉ карданд*, [нон хостанд] ва надо-нистанд, ки ӯ – таоло мӯтакаффили ризқи банда[869] аст, то ба ҳадди садди рамақ. Ва он аз як рӯз то се рӯз ва ҳафт рӯз бика-шад[870] ва* дар рӯзи ҳафтум лобудд «мин*~ ҳайси ло юҳтасаб+*» бирасад ба қадри қавоми бадан [на ба қадри пурии меъда]. Ва он барфу борон дар ҳақиқат ризқи [ҷунбандагон] аст, ки сабаби ҳу-сули[671] иртифоот мешавад. [Ва он ки шикамбанда бувад] ва*ˉ он* ҳикоёт ва* таомҳои ғайбӣ, ки назди фоқа ба мутаваккилон раси-да, бовар[872] накунанд ва мустаҳилу мустабъад шуморанд.[873]

Аз он ҷумла дар «Миръот-ул-олами таърихи* ■ аврангзебӣ"» [дар] вараqи 488 нақл мекунад, ки сайиде парешонҳои касиру-лиёл[874]*:: дар яке аз мавозеи касабаи Понипат тавфиқи инзиво ёфт ва роҳи тараддуд ва саъй бар худ масдуд гардонид. Пайвас-та, тариқи таваккул ба қадами ҳиммат сипардӣ ва*~ дар кун-ҷи*:: фароғат ва*:: гӯшаи қаноат [нишастӣ], бо,аҳлу иёл ва*~ атфол*:: ба сар бурдӣ*:. Дар авоили муҳаррами санаи ҳаштуми ҷулуси оламгирӣ се-чаҳор рӯз аз қисми маъкулот дар хонаи сайид чизе мавҷуд нашуд ва* бо иёлу атфол ба фоқа[875] гузаро-нид. Рӯзи ошуро сайиди мазкур дар*~ ҳоле, ки дил* аз оташи ҷӯъ кабоб ва хонаи тоқат[876] ва тавоной[877] аз селоби гуруснагӣ ха-роб дошт, музтариб[878] нощуда[879] ба қироати мусҳафи маҷид[8M] машғул буд. Духтараш[881] бо дили бирён ва чашми гирён аз дас-ти фока бе по шуда, пеши[882] падар омад,[883] дид, ки аз зери гӯшаи тайласон, ки сайид бар дӯш дошт, дуд бармеояд ва бӯи таоми пухта ба машоми умед мерасад.[884] Ин*~ маъниро* бо падар из-ҳор кард. Сайид мутааҷҷиб шуда, мулоҳаза[885] на.муд, дид, ки дар қоби чаҳоррикобӣ палави гарм аст,[886] ки таббоҳи қудрат [моида] барои таскини ҷӯъи гуруснагон омода намуда, ба даргоҳи корсо-

866 ДБ – чунки

867 АБ – аз ин ҷиҳат

868 АБ – ва чун

869 АБ – бандагон

870 АБ – кашад

871 Б – таҳсили

872 – 873 АБ – нашунавад ва бовар накунад л

! 874 А – касири муҳол ;

875 а – ифоқа 876 – 877 АБ – сабру шикебой*; * Б – шикебо

878-879 АБ – ВЭ

880 Б – -шариф 881 – 882 АБ – аз дасти фока ва дили бирён ва гирён назди

883 АБ – мева даромад

884 АБ – мерасид

885-886 АБ – ДИД

68 ' ' .

зи [бениёз] саҷадоти ниёз[887] ба такдим расонид[888]. Ва[889] таоми ғайбиро ба иёлу атфоли [худ] қисмат намуд ва аз^ҳамон рӯз боз ҳар рӯзе[890] панҷуним осор биринҷи сафед* ва панҷ осор гандум аз ҷавви[891] ҳаво дар хонаи ӯ меборид.[892]

Чун ҷумлат-ул-маликӣ* Ҷаъфархон+ [ном аз мустанадони шоҳи оламгир] ин ҳақиқатро ба арзи подшоҳи динпаноҳ расонид, (ҳукми Ҷаҳонмутоъ+ ба нафоз расид, ки Муҳаммад Исҳоқи Чи-ла+ дар он ҷо рафта бориши[893] гандуму биринҷро ба раъюлайн[89]* мушоҳада намуда, ба арзи воло расонад. Чилаи мазкур ба мақ-сад шитофта, ҳақиқатро дарёфта, он*- чи дида буд,* маъруз дошт. Хидеви худоогоҳ тааҷҷуб намуда, бар ҳолисайиди мазкур* раҳм фармуда,[895] ба[896] инъоми маблағеву атои[897] рузиёна ӯро хуш-вақт гардонид. Ғарибтар он,[898] ки рӯзе, ки рӯзиёна муқаррар шуд, вазифаи ғайбӣ симати инқитоъ пазируфт. Интиҳо. «би – иборатиҳи ланиъма моқила.+»

[Қи т ъ а]:

Мунтазири ину он мабош, ки эзад Қори ту бе ранҷу интизор бисозад. Тоати ӯро ту бандавор ба сар бар, То ҳама корат худойвор бисозад.

Ва оммаи халқ агарчӣ дар «қазият-ал-мавти ҳаққун ва

олло-

ҳу розиқун+» ба забон муқиранд,[899] лекин аз[900] қалб тасдиқи чаз-мй наёранд,[901] ки агар бар[902] он мӯътақиду ҷозим бошанд, ҳеч кас даст ба ҳунару пеша[903] ва*~ умури дунявӣ* назанад ва [ҳама] умури маданию[904] манзилӣ[905] муаттал монад. Бинобарин. ӯ – таоло[906] ғишоваи амал бар қалби одамй ниҳод, то дар ин ду қазия ҷазми содиқ наёрад[907] ва ваҳмаш ояд, ки агар касбе наку-над, аз гуруснагӣ намирад[908] ва мурдани дигарон бинад ва мур-дани[909] худро[910] фаромӯш кунад, ё баид ангорад [ва то марг наз-дик мешавад, мурданро аз худ дур меандозад].

[887] АБ – шукр

[888] АБ – расонида.

889 АБ – он

[890] АБ – руза

891 – 892 АБ – ғайб дар хона меомад

893 – 894 АБ – ба раъюлъайн гаидуму биринчро

895 Б – фармуд 896 – 897 АБ – ба вазоифу

898 Б – ИН

899 АБ – икрор доранд

900 АБ – дар

[901] АБ – надоранд 9°2 АБ – дар

эоз АБ – ҳирфа 904 – 905 АБ – манзилию маданй

906 А – субҳона; Б – субҳона ва таоло

[907] наёварад

908 АБ – бимирад 909-9Ю АБ – марги худ



Ва алҳаққ агар касб[911] [ихтиёр] накунад ва ба ибодати хо-■лиқ ҳам такосулу[912] такоҳул[913] раво дорад, ба анвои таабу машақ-кат гирифтор ояд хам, ба гуруснагй [ва тумномӣ] ҷон дйҳад ва дунё ва уқбо ба зиён дода бошад. Ва дар ин муққаддамот чун тааммуқ кунед, имону исломи[914] ҳама[915] халқ ва сидқу яқини эшон шуморо маълум бошад ва*~ бар[916] ҳеҷ кадом эътимод натавонед кард ва агар дар* вақте илтизоми инзиво ва узлат кунед, тавонед. Ва назди шумо ҳамаи пешаҳо ва ҳирфатҳо хору бемиқдор бошад ва касоне, ки ба ҳунару[917] мол[918] кибр

оваранд, назди шумо бе-эътибор.

Ва мавоқее, ки нафси шумо ва абнои ҷинси шумо аз он чо лағзиш ёбад ва*~ дар ҳасрату орзӯ афтад ва дар талаби зиёдатӣ ва касб майл орад,* чанд мавозеъ аст. Чун ҳақиқати онро ба шумо бинамоям,[919] яҳтамил, ки ба ҳоли худ сабр[920] оред ва мута-маккину[921] собир бошед.[922]

Ва ин ҳам аз ихтилот бо халқ ва бисёрии тараддуд дар рас-та ва бозор хезад. Аввало, аз халт ва дидани[923] абнои ағниё чун умарозодагон[924] ва*:: авлоди[925] асҳоби маносиб ва арбоби тамав-вул аз туҷҷор ва аҳли ҳираф. Чун шукӯҳ ва шавкати эшонро би-нед,[926] ё хонаву ҳуҷраи эшонро ороста ёбед, лоақалл ин миқдор оби орзӯ ба даҳони шумо пур*:: гардад, ки «агар падари мо ин-чунин будӣ, мо низ инчунин соҳиби дастгоҳ будеме. Дигар, раф-тан[927] ба хонаи ағниё ва дидани боғу бӯстони эшон ва хонаҳои оростаи[928] эшон* ба палосу либос, ё сайри мазрааи деҳқони мута-маввили мутаҷаммил. Мебинед, ки меҳмонсарои музайян[929] дорад ва зуруфу авонии мутааддиди* [муталло ва муҷалло] ва асбобу адавоти мутафаррик,[930] ё[931] аснофи меваҳои алвон ва фавокеҳи лазиз ва ширин; ва ҷавориву хадам ва молу мавошӣ ва тамаллу-қи мардум ва тавозуи хидматгорон.[932] Лоақалл ин миқдор ба хо-тири шумо хутур кунад, ки «худованди таоло ба мо низ ин қа-дар бахшиш менамуд, мо*~ низ чун ӯ осуда ва мураффаҳ будеме[935] ва бо халқ эҳсон кардеме».

5П АБ – пеша ■912 – 913 ДБ – такаҳулу* такосул; *Б – тасохул

914-615 АБ – ЭТИҚОДИ

916 АБ – ба 917 – 918 АБ – -молу ҳунар

919 АБ – маълум кунам

920 Б – ба сар

921 – 922 АБ – ҳалиму мутамаккин гардед

923 АБ – ихтилоту мулоқоти

924 АБ – умаро [92Я] Б – валади

926 А – бинад

927 АБ – рафтуой

928 АБ – музайяни

929 АБ – ороставу мусаффо эзо АБ – мутааддид
931 АБ – ва
932 АБ – ходим
933 Б – будам



Дигар, рафтуой[934] ба сипоҳ ва умаро ва арбоби маносиб бо* 1дидани] ҷомаҳои қиматн [эшон] ва аспҳои[935] музайян ва давида-ни халқ дар рикоби онҳо. Ва* агар дар манзили онҳо бошед, та-ҷаммули онҳоро[936] бинед, аз бисёрии [хадама], аспу уштур, саи-су сорбон. Ва такаллуфҳои маҷлиси эшон, ки чун* бинишинанд,* яке бодбезак бардорад ва*~ чун бархезанд*, дигаре[937] кафш пеш ниҳад ва чун барои тахлия ба халоҷо раванд,[938] яке кулух ба дан-дон битарошад ва* чун хоҳанд,[939] ки* худро наҷис кунанд,[940] дига-ре обдаст бардорад; ва чун хоҳад, ки* берун*:: равад, савори до-ранд[94!] га рикобаш бигиранд. Лоақалл ин миқдор дар замири шу-мо ҷилва[942] кунад,[943] [ки] «худой ба касе[944] инчуниниззат диҳад».

Чун ин ҳолот фаврӣ даст диҳад, лобудд ин орзӯҳо низ фаврӣ ба хотир ояд, чи ин* мулоқоти шумо бо[945] ин табақа ё дар хона аст ё дар кӯча. Агар дар кӯча ояд ҳам, дар фикр гузаштани анде-<паи мабдаъ ва маоду ин ҷамоа ба хотири [шумо] нарасад. Ва агар дар сӯҳбат [ва маҷлиси онҳо] бошед, нафси шумо ба шири-пии ҳалвою равған[946] ва дидани асбобу адавоти[947] онҳо[948] машғул ■бошад ва фикри пешу паси эшон[949] тадаббур наёрад кард. Ва агао дар хонаи худ бошед ҳам ба фикри ҳавоиҷи худ машғул[950] бошед ва аз он мушоҳада ва хаелот маҳҷуб. Ва зеҳни шумо ба тахқиқи он орзӯҳо напардозад, [чунки таваҷҷӯҳ накардаед ва та-ваҷҷӯҳ низ бе илм нашавад], ки зеҳн басит аст, назди тасаввури машғалае аз тахайюли шуғли дигар маҳҷуб бошад.[951] Магар ки ба машқ ва тафаккур ва тадаббур зеҳнро ҳолате ҳодис шавад, ки ҳама ҳолоти мозӣ ва мустақбалро ҳолӣ тасаввур кунад, ба ҳайси лояшузу[952] ҳама вақоеъро аладдавом ҳозир бинад. Ва ин маънӣ аҳлуллоҳро ба воситаи* риёзату тоат[953] ҳосил ояд, ки чизе дар малакути аълою афсал эшонро пӯшида набошад ва

азалу абад назди эшон як сон [бошад ва] «камокон ва якун» ҳувайдо бувад. Ва ғайр.и эшонро ба сабаби музовалаи тафаккур ва тадаб-бур он чи дар малакути асфал аст ва*- бад-он расида ва дида-аст, камокон ҳамеша* дар зеҳни ӯ* ҳозир бошад ва андешаи ма-конӣ мушоҳидаи ҷои дигарро аз лавҳи[954] замири ӯ берун набарад.

эз-1 АБ – ихтилот ва иртибот

935 Б – асбобҳои

936 АБ – онхо

937 АБ – яке

938 Б – равад

939 Б – хоҳад

940 Б – кунад

941 АБ – бидоранд < 342-943 АБ – бичунбад

944 АБ – кас

945 Б – ба

946 АБ – гармии нон ■847 – 948 АБ – амлоки эшон

9*9 АБ – онҳоро

950 АБ – мӯбтало

951 АБ – бувад 95» А – лояшуз(з) 9И АБ – ибодат 954 Б – мавзеи

71

Масалан, дар ҳазар хонаҳои дӯстон ва асбобу адавоти эшон ва дар хонаи худ адавоту олот, ки бад-он эҳтиёҷ меравад, ҷузв-ҷузв ва дар куҷо будани онҳо. Ва дар сафар[955] шаҳрҳо*:: ки бад-он расидаам [ва мавозеъ, ки дар он нишаста] ва хонаҳо,[956] ки бад-он[957] даромада ва халқе, ки бад-эшон мулокот [ва ихтилот]:: аф-тода*:: [ва] шебу фарози роҳҳо аз кӯҳу дашт [ва] дарё ҳамеша дар назарам намоён аст. Ва ғайбати онҳо ва[958] ҳузури баъзе дар хотир, мисли он кас аст, ки ба токистони худ [даромада] барои* – чидани ангури алвон,* бар сари токи ҳусайнӣ нишаста ва* дар ин ҳол медонад, ки фалон*- токи* фалон ранг [ангур] дар куҷост – бе ғалат ва иштибоҳ бар сари он равад ва ҳамчунин аз ӯ ба ди-гаре.

Ва ман дар ҳине, ки тасаввури имороти*. импиротури

равӣ ихтиёр кунад ва дар муомалот бо халқу холиқ тариқи эъти-дол маръӣ дорад.

[Ва] баъсати[68] анбиё алайҳимуссалом маҳз барои таъини ро-ҳи рост аст, авомир ва навоҳии эшонро «шариату суннат» гӯянд.] Эътисом ба ботини шариат[69] мартабаи авлиё ва авсиёи эшон аст.[70] [Ва] тамассук ба зоҳири шариат[71] дараҷаи оммаи уммати онҳо тарки ҳар ду[72] даракоти ҳоликин аст. [Ва] баъд аз анбиёву авлиё насби подшоҳон низ барои тансиқу танзими зоҳири шариат аст, [ки маслаки миёнаравӣ бошад.] Пас, баъд аз мартабаи ну-бувват ашрафи халқ худовандони амру салтанатанд, ки эзади субҳонаҳу аз миёни халқ ба мазиди ихтисос баргузида, фармон-раво гардонидааст ва дар маснади[иззати]«атӣӯ-л-лоҳа ва атӣу-р-расула ва улу-л-амри минкум+» нишонида:

[Б а й т]

Назди хирад шоҳиву пайғамбарӣ, Чун ду нигинанд як ангуштарӣ.

[Ва аммо он ки аз улуламр на бар маслаки мутавассит ра-вон бувад, аз бақияи оли Фиръавн+ ва Ҳомон+ бошад.]

Пас, лозим ояд, ки касе,[73] ки[74] амири аскару қофиласолор бошад ва[75] ҳодии роҳ бувад ва ҳофизи[76] корвон бояд ки худ ба сафи[77] адлу инсоф ва амонат [ва диёнат] муттасаф бошад, то авомиру навоҳии ӯ дар бо(раи халқ нуфуз кунад. Ва агар худ дар маслаки мутавассит собит[78] набувад, амру наҳйаш дар дилҳо таъсир надорад. Ва агар ба зарби чӯб[79] амре ва наҳйеро иҷро до-рад дар зоҳир, [аммо] ботинҳо мухолифи он кор кунад:

[Б а й т]::

Мӯҳтасиби к...нбараҳна дар бозор, Қаҳбаро чун занад, ки рӯй бипӯш.

Ислоҳи ҳоли салотин ба савобу[80] салоҳ[81] аҳамму алзам аст, [аз он[ ки салоҳи ҳоли авоми халқ, салоҳи ҳоли*-султон[82] ба як шаҳ|р, балки ба вилоятҳо ва иқлим сироят кунад. [Ва] салоҳи ҳоли ғайри онҳо ниҳоят аз хона то ба* ҳамсоя нуфуз накунад. Ва ҳамчунин фасоди ҳоли султон

фасоди ҳоли кулли раият ва мам-лакат бошад.

Пас, лозим намуд, [ки] намате дар боби зиндагонии мутавас-сит ва тарики эътидол ба тақрир ояд, то дастуруламали салотину

68 А – баъси 69 – 70 АБ – амру наҳй мартабаи авсиё ва авлиёи шореъ бошад 71 – 72 АБ – он дараҷаи оммаи уммат бувад, тарки зоҳиру ботини шариат 73 – 74 АБ – ҳаркӣ 75 – 76 АБ – ва бадрақаю ҳрдӣ ва пешрави

77 АБ – сифати

7[8] АБ – солик

79 АБ – тозиёна

80 – 81 А – салоҳу савоб 82 АБ – подшоҳ,

115

худовандони амру наҳй бошад. Ва ҳаркӣ хоҳад баъд аз эшон захираи худ аз он бардорад ва он ки нахоҳад, напазирад:

[Н а з м]

Мо бар аҳбоб накд ҷон бахшем, Ҷинси маънӣ ба ройгон бахшем. Ҳар касе, к-он матоъ напазирад, Накде ар дода, боз пас гирад.

Ва ин рисола мӯҳтавист[83] бар се фасл ва* як хотима*. Фасли аввал дар фазилати аморат ва раёсат ва муо-малати салотин ба аҳаққ.

Фасли дуввум дар сулуки умаро ба сипоҳ ва хадаму ҳашам.

Фасли сеюм дар тариқи раиятдорӣ ва фуқаропарварӣ ва расидан ба ғаври маҳомми зердастон.

Х о т и м а дар таъини маҷлис ва муошарату муомалати му-лук ба нудамо ва муқаррабон.

* * *

83 А – мӯхтавӣ 116

*ФАСЛИ АВВАЛ*

ДАР ФАЗИЛАТИ САЛТАНАТ ВА МУОМАЛОТИ САЛОТИН БА АҲАҚҚ ВА АҲЛИ ОН

Бидон, ки вилоят доштан кори бузург аст ва халифагии ҳаққ таоло кардан аст ва* дар ҳама авомиру навоҳи иқтидо ба сулу-ки илоҳӣ намудан ва асл дар вилоятдорӣ

ва* ҳукумат* илму амал аст. Ва султонро ин миқдор илм лобудд аст, ки бидонад, ки вайро дар ин олам барои чӣ овардаанд ва қароргоҳи вай чист? Дунё манзилгоҳи вай аст, на қароргоҳи вай. Ва вай бар сурати мусофирест, ки раҳими модар бидояти манзили вай аст ва лаҳад ниҳояти манзили вай. [Ва]:: ватани вай ва қароргоҳи ӯ ҷое дигар аст. [Ва] ҳар солу моҳ ва рӯз, ки аз умри вай мегузарад, чун мар-ҳалаест, ки ватан бад-он наздик мешавад. Ва ҳар киро бар пу-ле гузар бувад ва ба иморати пул рӯзгори худ сарф кунад ва манзилгоҳу чои қарор фаромӯш намояд, нодон.бувад. Доно он бувад, ки дар манзили дунё ҷуз ба талаби зоди роҳ машғул на-шавад ва аз дунё ба қадри ҳоҷату зарур иктифо кунад ва ҳар-чӣ беш аз он бувад, заҳри қотил бошад. Ва ҳарчанд ҷамъи дунё бештар кунад, насиби вай аз он қадар кифоят бувад ва боқӣ ҳа-ма тухми ҳасрату надомат бошад. Ин бал тақдире, ки ҷамъи мол [аз] ҳалол бувад ва агар ҳаром бошад, худ азоби охират бар он зам гардад.

Ва аз шаҳавоту лаззоти дунё сабр натавон кард, магар ба ранҷу машаққат. Лекин яқини комил медонад, ки ин лаззат рӯзе чанд беш набошад ва ба сабаби он лаззоти ухравӣ фавт мешавад, ки он лаззати доимӣ аст. Сабр кардани ин рӯзе чанд бар ӯ осон намояд. Масалан, агар касе маъшуқе дорад, ба ӯ гӯянд, ки «агар имшаб ё руз наздики вай шавӣ, дигар ҳаргиз вайро набинӣ. Ва агар имшаб ё[1] рӯз*: сабр кунӣ, ҳазор шаб вайро ба ту таслим кунанд», агарчӣ муҳаббату ишқ ба ифрот дорад, сабри як шаб бар вай осон шавад аз умеди ҳазор шаб. Ва муддати дунё мин аввалиҳи ило охириҳи* назди охират ҳеҷ нест," ки вай абадист. Ва дарозии абад дар тахайюлу[2] ваҳми[3] инсон надарояд. Пае, агар умри одамӣ сад сол бошад ва мамлакати рубъи маскун аз барру баҳр вайро мусаллам бувад [ва] софию бенизоъ онро чӣ

*I*----------------------

АБ – то 2 – 3 АБ – ваҳму тахаюли '



қадр бувад дар ҷанби охирати бениҳоят? Ва ҳол 6н ки

ҳар яке аз салотинро андаке аз замин мусаллам бошад ва он ҳам бему-нозеъ набошад. Ва бисёр касон бошанд, ки аз вай дар амри мамлакат[4] зиёда бошанд.

Пас подшоҳии ҷовидро бад-ин ҳукумати ҳақир нафурӯшад. Ва ин маъниро подшоҳ ва*: ғайри подшоҳ бар[5] хештан доим[5] тақрир мекунад, то сабр аз лаззоти мустаори дунё бар дили ӯ осон ояд ва шафқат намудан бо халқ ва некӯ доштани бандаго-ди худои таоло ва халифатии ҳақҚ ба ҷой овардан; чи ҳеҷ ибо-дат ва қурбат назди эзади субҳонаҳу бузургтару хуштар аз ҳу-кумати боадл нест, ки расул салаллоҳу алайҳи ва саллам мефар-мояд: «Якрӯза тоат аз султони одил фозилтар аст, аз ибодати шастсолаи бардавом. Ва аз он ҳафт кас, ки рӯзи қиёмат дар зил-ли[7] худои таоло бошанд, аввали он султони одил аст». Ва фар-муд салаллоҳу алайҳи ва саллам: «Султони одилро ҳар рӯзе амали шаст сиддиқи муҷтаҳид дар ибодат рафъ кунанд ва ба ос-мон баранд». Ва фармуд: «Дӯсттарин ва наздиктарин ба худован-ди таоло имоми одил аст ва подшоҳи мунсиф» Ва фармуд; «Бад-он худой, ки нафси Муҳаммад* ба дасти[8] қудрати ӯст, ҳар рӯзе подшоҳи одилро чандон амал рафъ кунанд, ки баробари амали ҷумла раият бошад. Ва ҳар намозе аз ӯ ба ҳафтод ҳазор намо-зи дигарӣ барояд». Ва чун чунин бошад, чӣ неъмат бувад беш аз ин, ки офаридгори субҳонаҳу касеро мансаби вилоят диҳад ва як соати умри вай ба тамоми умри дигарӣ баробар ояд. Чун ка-се ҳаққи ин неъмат нашиносад ва ба зулму ҳавои нафси хеш машғул шавад, мустаҳаққи сахату мақт гардад.

Ва ба сифати адолат вақте ороста гардад, ки даҳ шартро маҳфуз дорад.

Шарти аввал: Дар ҳар воқеа, ки раоёро пеши ҳоким афтад, подшоҳ худро. дар он воқеа аз раоё тасаввур кунад ва дигареро бар худ ҳоким донад. Ва дар он ҳол ҳар ҳукм, ки аз дигаре бар худ раво намедорад,мисли он[9] аз худ бар дигаре раво надорад ва агар раво дорад, хиёнат карда бошад.

Рӯзи бадр расул салаллоху алайҳи ва саллам дар соя

ни-шаста буд,[10] Ҷабраил* алайҳиссалом омад ва гуфт: «Ту дар соя ва асҳоб андар офтоб!» Бад-ин[11] қадар бо вай итоб кард. Ва фармуд салаллоҳу алайҳи ва саллам, ки* «ҳаркӣ хоҳад[12] аз дӯ-зах халосӣ ёбад ва дар биҳишт шавад, бояд ки чун марг вайро дарёбад, бар калимаи «лоилоҳа иллаллоҳ Муҳаммади расулул-лоҳ» дарёбад ва бар он ки ҳарчи худро написандад, ҳеҷ мусул-монро равр надорад.

[4] АБ – мамлакатдорӣ 5 – 6 ДБ – доим бар хештан

7 АБ – яди

[8] АБ – яди

9 АБ – ояро

[10] АБ – буданд

11 АБ – ба ин

12 АБ – хоҳад, ки

118

Гӯянд; Маъмун+ халифа бо Яҳеи Аксам, ки қозиулқузоти Бағдод буд ба тамошои[13] саҳро мерафтанд ва дар кӯчабоғҳо ме-тузаштанд. Вақти рафтан Маъмун дар соя мерафт ва Яҳё дар офтоб асб меронд. Вақти мурочаат чунон иттифоқ афтод, ки Маъмун дар офтоб мерафт ва Яҳё дар соя. Қозӣ гуфт: «Е ами-ралмӯъминин, ту ба ин ҷониб таваҷҷӯҳ намой, ки соя аст». Маъ-мун ҷавоб дод, ки «ҳангоми рафтан ман дар соя будам ва ту дар офтоб. Агар дар омадан низ худро дар соя гирам ва туро дар офтоб гузорам, аз муқтазои адолат дур бошад». Қозӣ гуфт: «Ҳа-меша мо дар сояи инояти халифаем. Агар лаҳзае дар офтоб ра-вем, сахл бошад». Маъмун гуфт: «Он чӣ бо ту буд аз тавозӯъ ба ҷой овардӣ, аммо мо аз адолат таҷовуз ҷоиз надорем». Раҳима-ҳум-ал-лоҳу [таоло]».

Шарти дуввум: Интизори арбоби ҳоҷатро бар даргоҳи худ раво надорад ва* то мусулмонеро ҳоҷате[14] бошад, ба ҳеҷ ибо-дати нофила машғул нашавад аз авроду азкор, ки гузордани ҳоҷот аз ҳама навофил афзал бошад.

Гӯянд, Умари Абдулазиз+ як рӯз то пешин ба кори халқ машғул буд, монда шуд, дар хона даромад, то як соат биосояд. Писари ӯ гуфт: «Ба чӣ эминӣ аз он ки дар ин соат марг даррасад ва касе[15] бар даргоҳи ту мунтазир бошад

барои имзои хочате ва ту муқассир бошӣ дар ҳаққи вай?» – Гуфт: «Рост гӯӣ». Ва* бе-рун омад ва дар маҳкама нишаст.

Шарт сеюм: Дар хӯрдану пӯшидан иқтидо ба сирати хула-фои рошидин кунад. Ва нафси худро ба таомҳои хуш хӯрдан ва ҷомаҳои батакаллуф пӯшидан одат накунад, ки бе қаноат адл мумкин набошад.

Гӯянд,Умар+ разиаллоҳу [таоло] анҳу аз Салмон пурсид, ки «чӣ шунидӣ аз аҳволи ман, ки онро кореҳ будӣ». – Гуфт: «Шуни-дам, ки ба якбора ду нонхӯриш бар хон ниҳода будӣ ва ду пи-раҳан омода кардаӣ, яке шабро ва дигар рӯзро». Пурсид, ки «дигар чӣ шунидӣ? – Гуфт: «Ҳеҷ нашунидам». – Фармуд, «ин ҳар ду низ накунам».

[Гӯянд], он рӯз, ки Алӣ карамуллоҳу ваҷҳаҳу ба хилофат нишаст, ба бозор рафту піроҳане харид ба се дирам. Остину до-мани ӯ аз сари дасту шитоланг фурӯ буд, ба корд бибурид. – . Гуфтанд: «Чаро чунин кардӣ?» – Фармуд, ки «ин ба таҳорат наздиктар аст ва ба тавозӯъ лоиқтар ва ба иқтидои мӯъминон сазовортар».

Шарти чаҳорум: Дар ҳукм сухан ба мудоро гӯяд ва бе мӯ-ҷиб дуруштӣ накунад ва аз шунидани ҳуҷҷати бисёр малул на-гардад. Ва аз сухан гуфтан бо заифону масокин нанг надорад. Ва фармуд салаллоҳу алайҳи ва саллам ки: «ҳар султон*, ки бо раият рифқ кунад на унф, худои таоло бо вай дар қиёмат рифқ кунад». Ва фармуд: «Бор худоё, ҳар волие, ки бо раият рифқ кунад, ту бо вай рифқ кун ва ҳар ки унф кунад, ту бо вай унф

[13] АБ – тамошо [4] АБ – ҳоҷат 15 ДБ – шахсе



кун». Ва фармуд: «Некӯ чизест салтанату ҳукумат, агар ба ҳақ-қи он қиём кунанд ва бад чизест фармонфармоӣ, агар дар ҳақ-қи он тақсир кунанд».

Ҳушоми Абдулмалик* аз хулафо буд, аз Абӯҳозим пурсид, ки «чист тадбири наҷрт мар салотинро?» – Гуфт: «Он ки ҳар дираме, ки биситонӣ, аз ҷое биситон, ки ҳалол бувад ва ҷое би-ниҳӣ, ки ба ҳаққ бошад». – Гуфт: «Ин кӣ тавонад кард? – Гуфт: «Он ки тоқати дӯзах надорад ва

биҳишт рафтан умед дорад».

[Гӯянд], шахсе гуноҳе карду бигурехт, бародарашро назди Маъмун+ бурданд. – Гуфт: «Агар бародари худ[16] ҳозир накунӣ, бифармоям, ки туро бикушанд»? Он шахс гуфт: «Ё амирулмӯъми-нин, агар омили ту хоҳад, ки маро бикушад, ту бар ӯ нишоне фиристӣ, ки фалонро бигузору макуш, он омил маро бигузорад, ё на?» – Гуфт: «Бале, бигузорад». – Гуфт: «Ман ҳукме аз ҳаз-рати худованд овардаам, ки туро бар ҷаҳониён ҳоким гардони-дааст ва он ҳукм «ва ло-тазиру визра ухро+ аст». Маъмун+ гуфт: «Ӯро бигузоред, ки [вай]:: ҳуҷҷати худ ёфтааст».

[Гӯянд], дигар*, Маъмун+ Аҳмад ибни Урваро аз амали Аҳ-воз маъзул намуда[17] дар маърази хитобу итоб овард ва ҷароиму тақсироти ӯро теъдод мекард. Аҳмад гуфт: «Фардои қиёмат ҳам-чунин амирулмӯъмининро дар маърази хитобу итоб хоҳанд дошт ва чароими ӯро бархоханд шумурд. Оё амиралмӯъмининро дар он ҳол афв беҳтар ояд ё иқоб?» Маъмун+ гуфт: «Афв хоҳам». Аҳмад гуфт: «Пас, дар ҳаққи ман имрӯз афв кун». – Гуфт: «Афз кардам ва бар сари амали худ рав».

Чун Мусъаб ибни Зубайр бар Мухтор зафар ёфт, ҳукм ба қатли у ва мутобеонаш намуд. Яке аз он тоифа гуфт: «Айюҳ-ал-амир, илтимос дорам, ки ойина бардошта дар ҳаловати ҷамол ва латофати сурати худ назар кунӣ ва яқин бидонӣ, ки агар маро бе ҷурме ба қатл расонӣ, рӯзи қиёмат дар хузури ҳокими одил дар доманат овезам. Ҳайф бошад, ки чунон рухсори зебо ва талъати дилоро ба ҷиҳати хуни чун*-- ман гадое бенаво муаззаб гардад». Мусъаб аз ин сухан андешанок шуда гуфт: «Аз хуни ту даргузаштам». Он мард гуфт: «Ҳаёти бемол бадтар аз марг аст». Мусъаб амр кард, то ҳар чи аз ӯ гирифта буданд, ба вай доданд.

Навбате Маъмун+ дар кӯчаҳои Бағдод мерафт, марде аз гӯ-шае берун омада арзадоште баланд кард. Аспи халифа аз хара-кати дасти он шахс рамида, ӯро бар замин зад. Мулозимон хос-танд, ки он мардро адабе балиғ кунанд. Маъмун+ эшонро манъ кард ва бархосту бар асп савор

шуд. Он марди мутазаллим аз биму хавф қолаби бечон шуда буд ва даст аз ҷон[18] шуста инти-зории ҷаллод мекашид. Маъмун+ руқаъаро[19] биталабид ва ба дасти худ дар пушти арзаи ӯ бинавишт, ки муҳимми ӯро, чунон . чи дилхоҳи ӯ бошад, бисозанд.

[16] АБ – худро

[17] А – намуд

1[8] АБ – ҳаёт

[19] АБ – руқъаи ӯро

120

Навбате Ҳаҷҷоҷ+ ҳангоми пешин, ки ҳарорати муфрит бар ҳаво истило дошт,аз Мадина берун омад. Ногоҳ ба мазраае ра-сид. Дид, ки марде деҳқон тухм бар замин меафшонад. Аз у суол намуд, ки Ҳаҷҷоҷро+ мешиносӣ»? – Гуфт: «Бале, марде фосиқ [ва]. фоҷир, ғаддор [ва] нобакор, саффоқу золим аст. Гумони ман он аст, ки ба шақовати ӯ дар рӯи замин мутанаффисе дигар на-бошад». Ҳаҷҷоҷ+ гуфт: «Маро мешиноси? – Гуфт: «Не». – Гуфт: «Ман Ҳаҷҷоҷам». Деҳқон гуфт: «Ту маро мешиноси? – Гуфт: «Не» – Гуфт: «Ман аз мавлои оли Зубайрам ва дар [ҳар] моҳе се руз девона мешавам [ва] имрӯз аз он ҷумла аст». Ҳаҷҷоҷ*: бихандид ва тааррузе бад-ӯ нарасонид.

Шарти панҷум он ки ризои ҳеҷ кас талаб надорад бар хило-фи шаръ ва дар аҳком сустию мудоҳана накунад. Ва бидонад, ки пайваста нимаи халқ аз ҳоким нохушнуд бошанд. Зероки хасмро бо ҳаққ хушнуд натавон кард. Ва ҳусули ризои ҷамеи халқ[20]*- аз ҳокими одил мумкин нест. [Ва] чун ҳукми ҳоким бе майлу ғараз бувад, аз хашми халқ наяндешад. [Ва чун] ҳаққи ҷалла[21] ва ало[22] аз ӯ розӣ гардад ва халқро ҳам аз у рози гар-донад. Чи он сарвар, саллаллоҳу алайҳи ва саллам, фармуд, «ҳар-кӣ хушнудии ҳаққ таоло ҷӯяд ба нохушнудии халқ, худои таоло аз вай хушнуд шавад ва халқро низ аз у хушнуд гардонад. Ва ҳаркӣ хушнудии халқ ҷӯяд ба нохушнудии ҳақтаоло, худойтаоло аз ӯ нохушнуд шавад ва халқро низ нохушнуд гардонад».

Ва* Умар+ разиаллоҳу [таоло] анҳу гӯяд: «Ҳар рӯзе, ки

бар-хезам, як нима аз халқи худои (таоло) аз ман нохушнуд бошанд. Ва лобудд ҳаркӣ инсоф аз вай бистонанд, нохушнуд бувад. Ва сахт ҷоҳил касе бувад, ки барои ризои халқ аз ризои холиқ даст бидорад».

Шарти шашум он ки ба сабаби таҷаббуру такаббур халқро аз худ муставҳиш нагардонад, балки ба эҳсону шафқат худро маҳбуби дилҳо гардонад, то сипоҳу раия аз ӯ хушнуд бошанд.

Он сарвар, салаллоҳу алайҳи ва саллам, фармуд: «Беҳта-рини имомону подшоҳон онҳоанд, ки шуморо дӯст доранд ва шу-мо эшонро дӯст доред. Ва бадтарин ҳокимон онҳоанд, ки шуморо душман доранд ва шумо эшонро душман доред, ва [эшон] шумо-ро лаънат кунанд ва шумо эшонро лаънат кунед».

Ва подшоҳ бояд ки бад-он[23] ғарра нашавад,[24] ки ҳаркӣ ба вай мерасад, бар вай сано мегӯяд,то гумон кунад, ки ҳама аз вай хушнуданд, ё он хушомад аз дил мегӯянд, балки ин муома-лаи онҳо аз бим бувад. Пас, бояд ки мӯътамадонро бифармояд,[25] то таҷассус кунанд ва аҳволи вай аз халқ пурсанд, ки айби хеш-тан аз забони мардумон битавон донист.

20 АБ – маволӣ

[21] Б – халоиқ

[22] АБ – таоло

23 – 24 ДБ – ғарра нашавад бад-он [25] АБ – фармояд



Шарти ҳафтум он ки аз хатари ҳукумат ва вилоят ғофил иабошад. Ва яқин донад,[26] ки мансаби аморату ҳукумат олатест, 1{ки] бад-он саодату некномии дунё ва охират касб метавон кард. Ва ҳам шақовату гирифторӣ ва бадномии абадӣ ҳосил тавон на-муд. Ва* имрӯз, ки зимоми ихтиёр дар дастиӯст, ҷаҳд кунад, то давлати дунявиро тухми гирифтории ухрави насозад ва мусо-раати наҳҷи савобу мулозамати роҳи маъдалатро ғанимат шу-мурад. Пас, он ки тавфиқ ёбад, ки ба ҳаққи он[27] қиём кунад, сао-дате ёбад, ки вареи он саодат набувад ва агар тақсир кунад, дар тпақовате афтад, ки пас азкуфр ҳеҷ

шақовате чунон набувад.[28]

Ибни Аббос+ гӯяд: «рӯзе Расул салаллоҳу алайҳи ва саллам биёмад ва рукни Каъба бигирифт ва дар хона қавме буданд аз умарои Қурайш. Пас, гуфт:» Аиммаву салотин, ки аз Қурайш бо-шанд, бояд [ки] се кор ба ҷой оваранд: Яке, чун аз эшон раҳмат хоҳанд, раҳмат кунанд, дуввум, чун ҳукм хоҳанд, адл кунанд, сеюм (он ки] он чи бигӯянд, бикунанд. Ва ҳарки [аз] ин [се ҳеҷ ка-дом] накунад лаънати худойтаоло ва ҷумлаи фариштагон ва_ҳа-маи мардумон бар вай бод. Ва напазирад худой таоло[29] аз у на фаризаву на суннат.

Ва гуфт [салаллоҳ алайҳи ва саллам]: «Ҳаркӣ миёни ду кас ҳукм кунад ва зулм кунад, лаънати худой бар золимон бод!» Ва гуфт: «Се касанд, ки худой таоло [дар] рӯзи қиёмат бар эшон на-нигарад: Аввал султони ҷобир, дуввум пири фосиқ, сеюм гадои му-такаббир». Ва гуфт [салаллоҳу алайҳи ва саллам]: «Ҳеҷ бандае яест, ки худой таоло ба[30] вай раиятеро супорад ва вай бо эшон ғаш кунад ва шафқату насиҳат ба ҷой наёварад. На худой таоло биҳиштро бар вай ҳаром гардонад». Ва гуфт: «Ҳаркӣ вайро бар мусулмонон вилояте ва ҳукумат[31] доданд, эшонро чунон нигоҳ надорад, ки аҳлу аёли худро. Гӯӣ [онро], то ҷои хеш аз дӯзах фа-ро гирад». Ва гуфт: «Ду кас аз уммати ман аз шафоати ман маҳ-рум бошанд: султони золим ва [олими] мубтадеъ, ки дар дин ғу-лувв кунад ва аз ҳадд гузарад». Ва гуфт: «Саъбтарин азоби рӯзи қиёмат султони ҷобиррост». Ва гуфт: Ҳеҷ касро бар ду кас вилоят иадиҳанд, ки на рӯзи қиёмат вайро меоранд даст ба ғул кашида. Агар некӯкор бувад, раҳо кунанд ва агар на, ғуле дигар бар он афзоянд». Ва гуфт [салаллоҳу алайҳи ва салам]: «Рӯзи*- қиё-мат* подшоҳонро биёваранд, худой таоло хитоб кунад ва гӯяд: «Шумо шубонони гӯсфандони ман бидед ва хизонадорони[32] мам-дакати ман, чаро касеро, ки ҳадди задани буд ва уқубат кар-„данӣ, накардед, ё беш аз он ҳадд кардед,[33] ки ман фармуда бу-дам. Ва чаро[34] бояд[35] ки ба ҷое, ки нафақа бояд- дод, надодед, ё .зиёда [аз қадри амри ман] додед».

26 АБ – бидонад
27 АБ – салтанат
28 АБ – набошад
29 Б – субҳонаҳу
30 АБ – бар
[31] АБ – ҳукумате
32 АБ – хазинадорони
33 АБ – ва уқубат рондед 34 – 35 АБ – чӣ дошт шуморо бар он
■ 122

– Гӯянд: «Он кӣ бо ту хилоф кард, хашм овардем, ё тараҳ-дум кардем». – Гӯяд: «Чаро бояд ки хашми шумо аз хашми ман беш бошад ва[36] раҳм шумо аз раҳми[37] ман бигиред. Онро, ки бияфзуд, бигиред, онро, ки бикост, ба дӯзах андозед».

Ва Хузайфа+ гуфт: «Ман боре бар ҳеҷ ҳоким ва волй сано нагӯям, агар нек бошад ва агар бад». – Гуфтанд: «Чаро?» – Гуфт: «Аз он ки аз он сарвар, салаллоҳу алайҳи ва саллам, шунидам, ки рӯзи қиёмат ҳама подшоҳонро биёваранд, золиму одил ва ҳамаро бар сирот бидоранд. Ва худой таоло бар сирот ваҳй фи-ристад, то эшонро биафшонад. Афшондане, ки мераванд то ҳаф-тод сол [ва] ба дузах фуру мешаванд. Ва ҳеҷ як набувад, ки на дар ҳукм ҷавр карда бошад, ё дар қазо ришват гирифта, ё гӯш бар сухаии як хасм дошта, то онгоҳ,[38] ки ба қароргоҳи худ ра-санд[39] ва одил аз золим дар он ҳол ҷудо шавад». [Яъне подшоҳо-ни одилро баъд аз ҳафтод сол аз миёни дуду бухору тафи ҷа-ҳаннам берун оварда, ҳисобе гиранд.

Гӯянд]: «Довуд+ алайҳиссалом маҷҳул берун омадӣ, [яъне ба навъе, ки уро нашинохтандӣ] ва ҳар киро дидӣ,[40] аз сирати Довуд+ мепурсид. Рӯзе Ҷабраил+ алайҳиссалом пеши вай омад бар сурати марде. Аз вай пурсид аз ҳоли Довуд». – Гуфт] Ҷаб-раил, ки «Довуд] марде нек аст, аммо таом аз байтулмол мехӯ-рад, на аз дастранҷи хеш». Пас, Довуд+ ба меҳроб рафт ва ме-гиристу мегуфт: «Бор худоё, маро пешае биёмӯз, то аз дастранҷи хеш хурам». Пас, худой таоло[41] вайро зиреҳгарӣ биёмӯхт.

Ва[42] Умар+, разиаллоҳу анҳу, шаб ба ҷои асас мегашт, тоҳар куҷо халале бинад, тадорук кунад. Ва гуфтӣ: «Агар гӯспанде[43] гаргинро бар канори ҷӯе бигузоранд барои об ва равған дар вай моланд[44] битарсам, ки рӯзи қиёмат маро аз он бпиурсанд».

Абдуллоҳи Умар+ гӯяд: «Ман хоста будам, ки то худой таоло Умарро дар хоб ба ман намояд. Пас аз дувоздаҳ сол ӯро ба хоб .дидам, [ки] меомад чун касе, ки ғусл карда бошад ва эзоре ба хештан гирифта. – Гуфтам: «Ё амиралмӯъминин, чун ёфтӣ худой-таоло ва тақаддусро?» – ■ Гуфт: «Чанд аст, ки*-- аз назди шумо бишудаам?» – Гуфтам: «Дувоздаҳ сол». – Гуфт: «То акнун дар ҳисоб будам ва бим буд, ки кори ман табоҳ шавад. Агар на он асти, ки худованди таоло раҳим буд, ва ҳоли Умар чунин шуд, бо он ки дар ҳама дунё аз асбоби вилоят дуррае зиёда надошт».

Бузарҷмеҳр+ расуле бифиристод,,то бидонад, ки ин чӣ гуна мардест ва сирати вай чист? Чун ба Мадина расид, пурсид, ки «Малики шумо куҷост?» – Гуфтанд: «Моро малике нест, амирест аз дарвоза берун шудааст». Он кас берун шуд, вайро дид дар оф-тоб хуфта ва дуррае зери сар ниҳода ва арақ аз пешонии вай

36 ДБ-ё

37 АБ – раҳмати

38 Б – он

39 АБ – бирасанд

[40] АБ – медид

[41] Б – ҳаққ субҳонаҳу; А – ҳаққ таоло

[42] АБ – гӯянд,

[43] АБ – гӯсфанд

[44] АБ – бимоланд



мерафт, чунон ки замин тар шуда буд. Чун он ҳол бидид, бар[45] дили вай азим асар кард, ки касе, ки ҳама мулуки олам аз ҳай-бати ӯ беқарор бошанд ва* вай чунин бошад. Пас, гуфт: «Ё амир-алмӯъминин, адл кардӣ, лоҷарам эмин шудӣ ва малики мо ҷавр кард, лоҷарам

ҳамеша ҳаросон бошад. Гувоҳӣ диҳам, ки дини шу-мо ҳақҝ аст, агар на он будӣ, ки ман ба расулӣ омадаам, дарҳол мусулмон шудаме. Ва акнун худ пас аз ин боз оям [ва ба дини ислом дароям.]

Пас, хатари вилоятдорӣ ин аст ва ҳоким [аз ин офат] бад-он саломат ёбад, ки ба уламои диндор ручӯъ кунад, то роҳи адл[45] бад-ӯ омӯзанд ва хатари ин кор бар вай тоза медоранд.[47]

Шарти ҳаштум он ки ташна бошад ҳамеша ба дидори уламои бодиёнат ва ҳарис бувад бар насиҳати эшон ва ҳазар кунад аз дидори уламои ҳарис бар дунё, ки вайро ишва*- диҳанд ва бар вай сано гӯянд ва хушнудии вайталабанд, то аз он мурдору ха-ром, ки дар дасти вай аст, чизе ба макру ҳила ба даст оваранд. Ва олими диндор он бувад, ки ба вай тамаъ накунад. Ва ал уламову машоих он, ки ба султон ручӯъ кунад, вайронкунандаи дин аст, аз эшон дурӣ чӯяд. Ва дар ҳар асру аҳд заъфи дин аз майли уламои сӯъ аст ба дарбори- салотин, ки роҳи ҳаққро ба хушомад бипӯшонанд ва рахнаҳо дар қавоиди дин андозанд^ [илло тарӣ, вайронии дини яҳуд ва абтарии миллати насоро ва барҳамхӯрдагии дини ислом ва гумроҳҳии шиӣ ва равофиз ҳама аз тамаи*ˉ уламои*:: ҳар кадом мазҳаб воқеъ шуда, чунои ки мӯҳточи далел набувад.

– Гӯянд,] навбате*:: Шақиқи Балхӣ+ пеши Ҳорун+ даро-мад. Пурсид, ки «Шақиқи зоҳид туӣ»? – Гуфт: «Шақиқ маиам, аммо зоҳид на». – Гуфт: «Маро панде деҳ». – Фармуд: «Ҳақҝ субҳонаҳу туро ба ҷои Сиддиқ+ нишонда, то [аз ту] сидқ дархо-ҳад ва ба чои Форуқ+ бинишонд,[48] то аз ту фарқ хоҳад миёни ҳақҝ ва*: ботил ва ба ҷои Зинурайн нишонид, [то] аз ту шарму карам дархоҳад ва ба ҷои Алӣ+ бинишонд, то аз ту илму амал дархоҳад, ҳамчунон ки аз эшон хост». – Гуфт: «Чизе бияф-зой». Фармуд:[49] «Худованди[50] таолоро сароест, ки онро «дӯзах» хонанд. Ва туро дарбони он сарой гардонидааст. Ва туро се чиз дод, то бад-он* халқро аз дӯзах боздорӣ; – моли байтулмол ва шамшеру тозиёна. Ба

мол садди фоқаи мӯҳтоҷон кунӣ, то ба са-баби изтирор иқтиҳоми шубаҳот накунанд ва золимонро ба шам-шер қамъ кунӣ ва фосиқонро ба тозиёна адаб кунӣ.[51] Агар ҳамчунин кардӣ, ҳам ту наҷот ёфтӣ ва ҳам халқро наҷот додӣ. Ва агар ба хилофи ин кардӣ аз ҳама пеш[52] ту* ба дӯзах дархоҳй шуд ва дигарон аз паи ту». – Гуфт: «Зиёдат кун». – Фармуд:.

[45] АБ – дар

[46] АБ – адлро

[47] АБ – медоронад [48] АБ – бинишонда

49 – 50 ДБ – гуфт худои

[51] АБ – намой

[52] АБ – пештар



«Ту чашмаӣ ва дигар уммоли ту ҷӯянд. Агар чашма равшан бу-вад, тирагии дигар* ҷӯйҳо зиён надорад ва агар тира бувад ба равшании ҷӯйҳое[53] дигар ҳеҷ умед набувад».

– [Гӯянд], шабе Ҳорун+ бо Аббоси Надим назди Фузайли Аёз рафт. Чун ба дари хонаи ӯ расид, вай «Қуръон» мехонд. [Ва] бад-ин оят расида [буд], ки «ам ҳасиба-ал-лазина иҷтараҳӯ-с-сайиота ан наҷъалаҳум ка-л-лазина оманӯ ва амилӯ-с-солиҳоти+. – Гуфт: «Агар панд талабем, ин оят басанда аст, ки[54] маънӣ он [аст]», ки «пиндоштанд касоне, ки корҳои бад карданд, мо эшон-гро баробар дорем бо ононе, ки кори нек карданд.[55] Бад ҳукм аст, ки мекунанд, яъне ин муҷаррад риши гов бувад[56] ва орзӯ»:[57]

[Б а й т]:

Ҳар он ки тухми бадӣ кишту чашм некӣ догат, Димоғи беҳуда пухту хаёли ботил баст,

Пас, Ҳорун+ ба Аббос+ гуфт: «Дар бизан». Дар бизад ва гуфт: «Амиралмӯъминин омадааст, дар боз кун», – Гуфт: «Ами-рулмӯъминин назди ман чӣ кунад?». – Гуфт: «Амирро тоат дору дар боз кун». [Пас], чароғ бикушт ва дар боз кард. Ҳорун+ ба торикӣ даст гирд меовард, то дасташ ба дасти вай бозомад. Фу-зайл гуфт: «Оҳ, аз ин

даст бад-ин нармй агар аз азоби худой таоло начот наёбад?». Онгоҳ гуфт: «Е амиралмӯъминин, ҷавоби худой таолоро сохта бош рӯзи қиёмат, ки туро бо ҳар мусулмоне[53] як-як бйнишонанд ва инсофи ӯ аз ту талаб кунанд». Ҳорун+ ба гиристан афтод. Аббос+ гуфт: «Хомӯш, ки амирулмӯъминивро бикуштӣ!» – Фармуд: «Ё Ҳомон+, ту ва қавми ту вайро ҳалок кардед, маро мегӯӣ, ки вайро бикуштӣ». Ҳорун+ гуфт: «Туро Ҳо-мон аз он мегӯяд, ки маро ба Фиръавн+ ниҳод». Пас, ҳазор ди-нор дар пеши вай биниҳод, ки [аз ваҷҳи] ҳалол аст ва аз маҳри модаграм. – Гуфт: «Туро мегӯям, он чӣ дорӣ ба худованди он би-деҳ, ту бо ман медиҳӣ». Аз пеши*: вай бархосту берун омад ва он симро наситад.

Умари Абдулазиз+ аз Муҳаммад ибни Каъб+ пурсид, ки «сифати адлро бигӯй». – Гуфт: «Ҳар кӣ аз мусулмонон аз ту хурд аст, вайро падар бош ва ҳар кӣ бузург, вайро писар ва ҳар кӣ баробар аст, бародар бош. Ва уқубати ҳар касе дархӯри гуноҳу қуввати вай кун. Зинҳор, то ба хашм як тозиёна назанӣ, ки онгоҳ ҷои ту ҷаҳаннам бувад».

Марвон ибн-ал-Ҳакам+ як рӯз андеша кард, ки «дар дунё чандин танаъум кардам, ҳоли ман ба[59] қиёмат чигуна бувад?». Кас ба Абӯҳозим фиристод, ки аз он чӣ рӯза кушоӣ, маро чизе бифирист. Пораи сабӯси бирёнкарда назди ӯ фиристод ва гуфт:

53 ДБ – чӯйҳои

5[4] АБ – ва

55 АБ – кардаанд

56 – 57 АБ – ва орзӯ бувад [5]8 АБ – мусулмон [Б]э АБ – дар



«Ба шаб ин хӯрам». Марвон онро бидид [ва] бигирист ва бар ди-ли вай саъб кор кард ва се руз рӯза дошт, ки ҳеҷ чиз нахӯрд. Сеюм шаб бад-он сабӯс рӯза бикушод. Чунин гӯянд, ки*: он шаб бо аҳли худ*: сӯҳбат кард, писари вай Абдулазиз падидор омад. Ва аз вай Умари Абдулазиз+, ки ягонаи ҷаҳон буд ва дар адл монандаи Умари Хаттоб+ аз баракоти он луқма тайиб. ки ба ирода хӯрда буд.

Умарро гуфтанд: «Сабаби тавбаи ту чӣ буд?» – Гуфт:

«Як рӯз ғуломро мезадам». – Гуфт: «Ед кун аз он шабе, ки бомдод»* он қиёмат хоҳад буд». Ва он бар дили ман асар кард».

Яке аз бузургон Ҳорунро дид дар Арафа сару пой бараҳна бар сангрезаи гарм истода буд* ва даст бардошта ва мегуфтт «Бор худоё, ту туй ва ман манам. Кори ман он аст, ки ҳар замон бо сари гуноҳ равам ва кори ту он аст, ки ҳар замон бо сари мағфират шавӣ. Бар ман раҳмат кун». Он бузург гуфт: «Бинига-ред, ки ҷаббори замин пеши[60] ҷаббори осмон чӣ зорӣ мекунад».

Пас, бояд ки сохиби амру салтанат ин ҳикоётро пеши чаш-ми худ дорад ва аз ин пандҳо, ки дигаронро додаанд, бипазирад. Ва ҳар олимро, ки бинад аз вай панд талабад. Ва ҳар олим, ки эшонро бинад, панд аз ин ҷинс диҳад ва калимаи хакқ [аз эшон] бознагирад ва эшонро ғурур надиҳад, ки бо эшон дар зулм ша-рик бошад ва ҳамроҳ[61] дар дузах.[62]

Шарти нӯҳум он ки аз таҷассуси хиёнати нуввоб ва зулми уммол ғофил набошад ва гургсиратони золимро бар раоёи маз-лум мусаллат накунад. Ва чун зулму хиёнати яке аз эшон зоҳир бошад, ӯро ба муохаза ва уқубат ибрати дигарон гардонад. Ва умарои давлати худро ба насиҳату сиёсат муҳаззаб созад.[63] Ва бад-он қаноат накунад, ки худ зулм намекунад, аммо ғуломону чокаронро ба адл хонад ва ба зулми эшон ризо надиҳад, ки вайро аз зулми эшон пурсанд ва эшонро низ аз зулми вай. Номаи Ума-ри Хаттоб+ ба Абӯмӯсои Ашъари ин буд.

Аммо[64] баъд некбахттарин раиятдорон касест, ки раият бад-ӯ некбахт аст, ва бадбахттарин касе он аст, ки раият бад-ӯ бад-бахт аст. Ва зинҳор то фарох пой нанихӣ, ки уммоли ту ҳамчунин кунанд. Ва онгоҳ масали ту чун сутуре бошад, ки сабза бинад ва бисёр бнхӯрад, то фарбеҳ шавад. Ва он фарбеҳӣ сабаби ҳало-ки вай гардад. Ва бад-он сабаб вайро бикушанду бихӯранд.

Дар «Таврот» аст, ки ҳар зулм, ки аз омил ба султон расад ва хомӯш бошад, он зулм вай карда бошад ва бад-он маъхуз бу-вад. Ва бояд ки подшоҳ ин қадар бидонад, ки

ҳеҷ кас мағбунтару беақлтар аз он набошад, ки дину охирати хеш ба дунёи дигаре-бифурӯшад. Ва ҳама уммолу чокарон тақарруб барои насиби дунъёи хеш кунанд ва зулм дар чашми волӣ биёроянд, то вайро* ба дӯзах фиристанд ва худ ба ғарази хеш расанд.[65] Ва кадом.

60 АБ – бо

61 – 62 АБ – дар ҷаҳаннам ҳамроҳ

63 АБ – дорад

[64] АБ – ки аммо

[65] Б – бирасанд



душмантар аз он бувад, дар ҳалоки ту саъй кунад барои дира-ме чанд, ки ба даст оварад.

Ва билҷумла то ғазабу шаҳват мусаххари ақл набошад, адл. сурат набандад. Ва адл аз камоли ақл хезад. Ва камоли ақл он бувад, ки ғаври корҳо, чунон ки ҳаст, [бидонад ва] бубинад ва ҳақиқату ботини он[66] дарёбад ва ба зоҳири он ғарра нашавад. Масалан, агар хоҳад, ки аз адл удул кунад ва зулм ҷоиз[67] шумо-рад,[68] барои ҷамъ кардани дунё, мулоҳаза кунад, ки аз дунё мақсуди вай чист? Агар мақсуд он аст, ки таомҳои хуш хӯрад,[6?] бидонад, ки ин сифати сутур[70] аст, ки алаф ба шараҳ хӯрад ва ба андак қаноат накунад. Ва агар барои он кунад, то ҷомаҳои дебо» пӯшад, ин зане бувад дар сурати марде, ки раъной кори занон бошад. Ва агар қасдаш аз дунё хашм рондан бувад ва ғалаба кардан, ин сифати сибоъ аст, на сифати одамӣ. Ва агар [ғараз], он бувад, ки то мардумон мутеи вай бошанд ва хидмат кунанд,. ин ҷоҳиле бувад дар сурати оқиле, ки ҳама чокарону хидматго-рон дар ҳақиқат хидмати шикаму фарҷ ва шаҳвати хеш меку-нанд ва ӯро[71] доми шаҳвати хеш сохтаанд, то ӯро бифиребанд ва зараш гиранд ва дар муштаҳаёти худ сарф кунанд. Ва он суҷуду таъзим, ки мекунанд, дар хақиқат, хешро мекунанд. [Ба] далелш он ки агар [ин] чокарон бидонанд, ки ин вилоят ба дигаре меди-ҳанд, ҳама аз ин малик эъроз кунанд ва бад-он малики дигар-тақарруб талабанд. Ва ҳар куҷо гумон баранд, ки симу зар [дар! он ҷост, суҷуду хидмат [низ] он

ҷо баранд. Пас, дар ҳақиқат ин на хидмат кардан аст, балки[72] ришхандест бар ин малик.[73] Ва ҳар кӣ салтанату аморатро инчунин надонад, оқил нест. Ва ҳар кӣ оқил нест, одил нест. Ва он ки одил нест, ҷояш дузах бошад. Ва аз ин ҷиҳат сари ҳама саодатҳо ақл аст.

Шарти даҳум он*- ки* аз кибру нахват эҳтироз кунад ва мутавозеъю ҳалим бувад, на чандон ки аз[74] такаббури ӯ касе бад-ӯ дучор натавонад шуд, ё аз ҳилми муфрит ҳар ноаҳле бар ӯ ҳу-ҷумовар шавад,[75] ки агар бар подшоҳ кибр ғолиб бошад,[76] аз он хашм хезад ва хашм ӯро бар интиқом даъват кунад. Ва хашм пӯшанда ва барандаи ақл аст. Пас, агар кибр бар мизоҷаш ғала-ба дорад, саъй кунад, то дар ҳама умур майл ба ҷониби афв ку-над ва караму бурдборӣ пеша гирад. Ва бидонад, ки чун ин[7Г] пеша кунад, монанди*- анбиё ва авлиё бошад. Ва агар хашм рон-дан пеша кунад, монанди туркону курдон ва мардуми аблаҳ, ё чун сутуру сабӯъ бошад, ки лагад занаду гардан хояд.

– Гӯянд, Абӯҷаъфар+ якеро ба куштан ҳукм дод бинобар» ҷинояте. Муборак бинни Фазола ҳозир буд. – Гуфт: «Е амирал-

66 ДБ – ҳар чизро 67 – 68 ДБ – ихтиёр намояд

69 АБ – бихӯрад-

7° АБ – сутурон

[71] АБ – вайро 72 – 73 АБ – бар малик балки ришхандест бар вай 74 – 75 АБ – Нигаред ба илова.

76 АБ – бувад

[77] АБ – ҳилму афв

*т*

мӯъминин, нанишинӣ, то хабаре аз ман шунавӣ». – Гуфт: «Бигӯй», – Гуфт: «Ҳасани Басрӣ+ гуфт, ки расул, салаллоҳу алай-ҳи ва саллам фармуд,[78] [ки] «рӯзи қиёмат ҳамаи халқро дар саҳ-ро ҷамъ кунанд. Мунодӣ нидо кунад, ки ҳар киро назди худой таоло дасте аст, бархезад. Ҳеҷ кас барнахезад, магар он кас, ки касеро авф карда бошад». Пас, Абӯҷаъфар+ гуфт: «Даст аз вай бидоред, ки

ман аз вай афв кардам».

Ва бештари хашми мулук аз он хезад, ки касе бад-эшон за-бон дароз кунад ва роҳи салоҳ гӯяд, дар ҳаққи он кас ғазаб -оранд, ки бо мо роҳбарӣ мекунад. Дар ин вақт ёд оварад аз он ки Исо+ алайҳиссалом бо Яҳё алайҳиссалом фармуд: «Ҳар кӣ туро чизе гӯяд дар ҳузуру ғайбат, хоҳ[79] ба нифоқ ва хоҳ[80] ба муҳаббат, агар рост гӯяд, шукр кун ва агар дурӯғ гуяд, шукри бисёртар гӯй, ки* дар девони амали ту хайр[81] биафзуд бе ран-ҷи ту, яъне ибодати он касро ба девони амали ту оранд».

Якеро пеши он сарвар салаллоҳу алайҳи ва саллам суту-данд, ки «ӯ азим боқувват марде аст». – Гуфт: «Чаро?» – Гуф-танд: («Бо ҳар кӣ гӯштӣ гирад, бнафканад». Фармуд, ки «марди кавӣ он бувад, ки бо хашм барояд, на он ки касеро биафканад». Ва фармуд салаллоҳу алайҳи ва саллам: «Се чиз аст, [ки] ҳар кӣ бад-он расад, имони вай тамому комил бошад ва илло ноқис бувад: чун хашм гирад, фурӯ хӯр ад; [ва] чун хушнуд шавад, ҳақ-ки он фаромӯш накунад; [ва] чун қодир шавад, зиёда аз ҳаққи худ нагирад».

Алй Ибн-ил-Ҳусайн+ разиаллоҳу анҳумо як рӯзба масҷид ме-рафт. Яке вайро дашном медод. Ғуломон қасди ӯ* карданд. – Гуфт: «Даст аз ӯ бидоред». Пас, гуфт: «Он чӣ бо мо гуфтӣ аз он бештар аст. Ҳеҷ ҳоҷат туро ҳа ст, ки ба[82] дасти мо барояд».

Он мард хиҷил шуд. Пас, Алӣ+ ҷомае, ки дошт, ба вай дод ва ҳазор дирам фармуд, то ба вай бидиҳанд.[83] Он мард мерафт ва мегуфт: «Гувоҳӣ медиҳам, ки ин мард ҷуз фарзанди пайғом-бар[84] нест».

Ва ҳам аз ӯ мегӯянд,[85] ки ғуломеро ду бор овоз дод [ва] ҷа-воб надод. – «Гуфт: «[Магар] нашунидӣ?» – Гуфт: «Щунидам». – Гуфт: «Пас чаро овоз надодӣ?» – Гуфт: «Аз хулқи некӯи ту эмин будам, ки маро наранҷонӣ». – Гуфт: «Шукр худовандро, ки бандаи ман аз ман эмин аст». Абӯдардо ғуломе дошт, пои гӯс-фанди вай бишикаст. – Гуфт: « Чаро инчунин кардӣ?» – Гуфт: «Амдан кардам, то туро ба хашм оварам». – Гуфт: «Акнун ман он касро ба

ҳашм оварам,[86] ки туро ин биёмӯхт, яъне шайтон-ро». Пас, ӯро озод крад, Яке вайро дашном дод. – Гуфт: «Эй ҷа-

78 АБ – гуфт
79 АБ – хоҳӣ
80 АБ – хоҳ:,
81 АБ – хайре
82 АБ – аз
83 АБ – диҳанд '
84 АБ – пайғамбар
85 АБ – меоранд
86 Б – овардам



вонимард, миёни ману мйёни дӯзах ақбаест. Агар аз он бигуза-рам, аз ин суҳани ту ҳеҷ бок надорам ва агар натавонам гузашт, батар аз онам, ки гуфтӣ».

Ва фармуд салаллоҳу алайҳи ва саллам, ки кас бувад, ки ба ҳилму афв дараҷаи қоимин ва соимӣ ёбад ва кас бувад, ки но-ми вай дар ҷаридаи ҷабборон нависанд ва ҳол он ки он шахс ҳеҷ вилоят надорад, магар бар аҳли хонаи хеш.

Ва фармуд [салаллоҳу алайҳи ва саллам, ки] дӯзахро даре аст, ҳеҷ кас аз он дар наравад, магар он ки хашми хеш бар хи-лофи шаръ ронад.

– Гӯянд, Иблиси [мардуд] пеши Мӯсо+ алайҳиссалом омад ва гуфт: «Туро се чиз биёмӯзам, то аз ҳаққ таоло барои ман хо-ҷате хоҳӣ». – Гуфт: «Он чист?» – Гуфт: «Аз тезӣ ҳазар кун, ки ҳар кӣ тезу сабуксар бошад, ман бо вай чунон бозӣ кунам, ки кӯдакон бо гӯй бозӣ кунанд. Ва аз занон ҳазар кун, ки ҳеҷ дом барои халқ наниҳодам,[87] ки эътимод кунам, чун занон. [Ва] аз бухл ҳазар кун, ки ҳар кӣ бахил бувад, дину дунёи вай ҳарду ба зиён орам».

Ва фармуд салаллоҳу*- алайҳи ва саллам*-, [ки]- «ҳар кӣ хашме фурӯ хӯрад, ки тавонад ронд, ҳаққ таоло дили вайро аз дину имон пур кунад».

Яке аз он ҳазрат, салаллоҳу алайҳи ва саллам, пурсид, [ки] «маро коре биомӯз, ки бад-он ба биҳишт расам». –

Гуфт: «Хашм-гин машав, биҳишт турост». – Гуфт: «Дигар?» – Гуфт: «Аз ҳеҷ кас ҳеҷ чиз махоҳ, биҳишт туросг». – Гуфт: «Дигар?» – Гуфт: «Пас аз намози* аср ҳафтод бор истиғфор кун, то гуноҳи ҳаф-тодсолаат бубахшанд». – Гуфт: «Маро ҳафтодсола гуноҳ нест». – * Гуфт: «Гуноҳи модаратро». – Гуфт: «Модарамро чандин гуноҳ нест». – Гуфт: «Гуноҳи падаратро», – Гуфт: «Падарам низ чан-дин гуноҳ надорад». – Гуфт: «Бародаратро». Абдуллоҳ ибни Масъуд гӯяд: «Расул, салаллоҳу алайҳи ва саллам, молеро қисмат мекард! Яке гуфт: «Ин қисматест, ки на барои худойтаоло кар-даанд, яъне ки ба инсоф нест».

Он ҳазрат, салаллоҳу*ˉ алайҳи ва саллам*-, хашмгин шуд ва рӯи муборакаш сурх гашт. Ва беш аз ин нагуфт, ки «худой' таоло бар* бародарам, Мӯсо салавотуллоҳи[88] алайҳи,[89] раҳмат кунад, ки вайро бештар аз ин биранҷониданд, вай сабр кард ва* ман ҳам сабр кунам».

Ин ҷумла ахбору ҳикоят басанда бувад касеро, ки маслаки адл ихтиёр дорад. Ва асли имон агар дар дил собит бошад, ин насоеҳ[90] судманд афтад ва илло аз гӯш ва сари[91] забон бигуза* рад. Ва* ҳар чӣ аз манфаат холӣ набувад, [боре] аз зулм бикоҳад ва дар адл афзояд.[92]

[87] АБ^-наниҳодаам :

88 – 89 АБ – алайҳи-с-саломро

[90] АБ – насиҳат

[91] Б – сару

[92] АБ – биафзояд

9-226 ш

*ФАСЛИ ДУВВУМ*

ДАР МУОМАЛАИ МУЛУК БО УМАРО ВА СИПОҲ ВА

ТАНСИҚИ УММОЛУ МУТАСАРРИФОН

ВА УСЛУБИ АСКАРДОРӢ

Бояд ки* донист, ки салтанату аморат бе раият[1] ва вилоят [ва ҷамъият][2] .мутаҳаққиқ нашавад. Вилояту[3] 1раият бе аскар ва обдонӣ[4] мумкин нагардад. Ба мазмуни: «Ло мулка илло би-р-риҷоли ва ло риҷола илло би-л-моли

ва ло мола илло би-р-раи-яти ва ло раията илло би-л-иморати.»+ Яъне подшоҳӣ сурат наги рад, то лашкар ороста [ва]: мутараттиб нагардад.[5] Ва лашкари ороста муяссар нашавад, магар[6] ба зару мол. Зару мол[7] ба даст наояд, то раияти мавфур ҷамъ набошад.[8] Раият ҷамъ нагардад, то мамлакат ободон набошад[9] ба қурби куҳ ва ҷавози* дарё, ё[10] чашма ва корез.

Ҳукамо гӯянд:[11]

«Дар шаҳре, ки панҷ чиз мавҷуд набувад, марди оқил дар он ихтиёри таваттун накунад:

Аввал, подшоҳи одили қоҳири зӯр, ки агар подшоҳ золиму заифҳол бувад, ҳамсоягон дар мулки вай тамаъ кунанд ва он шаҳрро поймол гардонанд.

Дуввум, уммолу мутасаррифони мутадайин, ки агар уммолу ҳокимон ҷобир бошанд, агарчӣ подшоҳ золим[12] набувад,[13] ин шаҳр хароб шавад ва раоё нуфур кунанд ва деҳаҳо вайрон шавад. Ва ҳол он[14] ки зулми уммол дар хаққиат, зулми султон аст ва худ бад-он ризо дода.

Сеюм, табиби ҳозиқ, ки агар дар шаҳре[15] табиби донишманд набувад, мардуми бисёр ба аворизи дохилӣ ва хориҷи мариз

/--------------

1 – 2 А – ҷамъият ва раият ва вилоят 3 – 4 АБ – ва раият ва вилоят бе обдонӣ ва ҳифзи аскар 5 АБ – набошад . 6 – 7 АБ – то молу зар ба даст наояд, ва молу зар

8 – 9 АБ – набошанд ва раият ҷамъият напазирад, то мамлакат обдон набу-вад

Ю АБ – ва п АБ – гуфтаанд 12 – 13 АБ – одил бошад Н Б – ин 15 АБ – шахр

130

шаванд ва ба ҳалокат расанд [ва даво наёбанд] ҷамъияти том[15] даст надиҳад ва мардум [аз хориҷ] камтар омадшуд кунанд, аз бими беморию марг.

Чаҳорум, мардумони ҷаводу карим, ки ҷиҳати ғурабо ман-зилу маош мураттаб медоранд, то мусофиронро осоишу ҷамъият бошад, ки агар мардуми шаҳр лаим бошанд, кас аз хориҷ[17] дар ин шаҳр дарнаравад, барои

сахтии маош. Ва ин шаҳр гумном бошад,[8] балки[19]- хароб гардад.

Панҷум, обҳои ҷорӣ, чун дарёву наҳрҳо ва чашмасорҳо зи-роатро, ки агар шаҳре чунин набошад ва оби дарёву чашма на-дорад,, анқариб хароб гардад, ки дар он шаҳр киштукор ва фа-лоҳату зироат сурат набандад. Ва сукунати одамӣ ва мавсшӣ дар он мутааззир бошад. [Набинӣ, ки мардуми ҷиболу қуро а:» туркон ҳар сари чанд гоҳе ба ҳар замине ба андак об ва*:: алаф ҷамъияте пайдо мекунанд ва кишту заръе. Чун амири зобит надо-ранд ва мадхали об ва ҳифзу забтро муроот натавонанд, кард, ло-ҷарам ба андак фурсате ҷамъияти онҳо мутафаррик шӯда[20] ба замине ва кӯҳи дигар интиқол менамоянд, ки андаке обу алаф дорад. Пас, аз барои ҷамъияти маданӣ ин панҷ шарт аз лавозим бувад.]

Пас,*- биззарура подшоҳ ба вуҷуди халқ аз сипоҳу раият муҳтоҷ аст, то зару мол гирд орад ва он бе ободонӣ муяссар нагардад.*

Аз рӯи мисол салтанат ба сурати шахсе аст бар тахте муш-тамил бар чаҳор қоима. Тахти он адолату насафат аст. Қавоими он сипох ва раоё[21] ва зару об;[22] Аз ин чаҳор қоима ҳар кадом, ки нуқсон орад, он сеи дигарро қиём намонад. Асоси тахт мута-халхил ва арконаш мутазалзил гардад. Ва салтанат бияфтад[23] ва кор ба зулм кашад. Лоилоҷ,[24] ки[25] сипоҳ бе зар наистад[26] [ва] зар бе раият ҳосил* нашавад[27] [ва] раият бе об зар надиҳад [ва] об бе ҳукму амр наояд,[28] лобудд сипоҳро ба зӯр кор фармоянд ва мол аз раият ба зулм[29] ситонанд,, [то чанде ки эшон мутанаф-фир ва мутафаррик гарданд]. Ба андак муддате ҳарҷу марҷ дар амри мулк ҳодис шуда, аз он салтанат осор намонад, илло бад-номии дунё ва охират.

Пас, лозим ояд султонро, ки ҳама ҳимматаш дар бақову саботи ин чаҳор асл бошад. Рӯзе, ки бар тахти шоҳӣ ҷулус кард, биандешад, ки оби он шаҳр аз куҷост. [Ва] маҷрову мадхали он-

[16] АБ- – тамом

[17] АБ – берун

[18] АБ – шавад

19 А – ва

[20] Б – шуд

21 –,22 АБ – раият ва обу зар [23] АБ – сарнишеб бошад 24_25 АБ – чунки

[26] АБ – напояд

[27] АБ – наояд

[28] АБ – ҷорӣ нашавад

*29* АБ – ғазаб

131

ро[30] нек муҳофазат кунад. Ва агар ин шаҳр чашма ва дарё на-дорад, ё дорад ба қадри кафоф аст, ки ба зиёдати иморат [ва зи-роат] кофӣ[31] нест, доруламора ва доруссалтанаро нашояд.

Пас, агар дарё наздик аст, наҳрҳо бикушояд[32] ва агар на щаҳрро ба наздики дарё эҳдос кунад, то*: ҷамъияту обдонӣ даст диҳад. [Ва фил-ҳақикат подшоҳ ба вуҷуди худ аз сипоҳу раият мӯҳтоҷтар аст аз эщон ба вуҷуди ӯ, то зару мол гирд орад. Ва бад-он лашкар мураттаб дорад ва ин мавқуфи ободӣ бошад.]

Боре, расуле [33] аз Ҳинд ба Бухоро омад. Барои тафарруҷу тамошо ба ҷаҳорбоғи султонӣ бурданд. Дар сафои иморат ва на-зоҳати об ва*:: ҳавояш ақл ба бод дода, пурсид, ки «Бухоро фи-нафсиҳи баҳру чашма ва об дорад?» – Гуфтанд: «На». – Гуфт: «Пас оби ӯ аз куҷост?» – Гуфтанд: «Аз Самарканд» – Гуфт: «Самарқанд аз кист?» – Гуфтанд: – Аз мо»; – Гуфт: «Фаразан, Самарқанд аз шумо набошад». – Гуфтанд: «Ин маънӣ мутасав-вир нест, ки Самарқанду Бухоро, гӯӣ, як шаҳранд: «Ҳузифато маъан ва* зукирато маъан.»+ Ва ин ду шаҳр аз ҳамдигар мун-фак нестанд». – Гуфт: «Агар ин чуиин аст, [ин сухан] дуруст аст.[34] Ва илло, ин шаҳр дар,канори Омӯя боист, ё аз Омӯя об бояд кашид, то ин имороту зироотро эътимоде бошад».[35]

Пас, баъд аз таҳаққуқ ва тақаррури об ҷамъияти халқ биз-зарура даст диҳад. Ва эшонро ба тахфифи ушру хироҷ, зироат ва иморат фармояд. Ва баъд аз таҳаққуқи

иморату зироат мо-лу зар биттабаъ ҳосил шавад. Ва ба ҷамъи молу зар аскар омода гардад. Ва ҷамъияти аскар аз лавозими зарурии салтанат бо шад, [то ҳифзи раияту забти об даст диҳад ва] раиятро воҷиб[315] аст, ки ушру хироҷи иртифооти мамлакат ба хазина расонанд, - зероки ба ионати султон соҳиби обу замин гаштаанд.[37] [Ва] султонро воҷиб аст, ки аз ин мол касон омода дорад, то эшонро аз хусум ҳиросат кунад ва роҳҳои тараддуди эшонро аз ашрор пок гардонад. Ва низоъю ҷидол, ки миёни онҳо афтад, ба қатъ расо-над. Пас, агар подшоҳ об дар вақт ба мазореъин нарасонад, с роҳи онҳоро аз қутоъуттариқ пок нагардонад, гирифтани закоту ушраш муваҷҷаҳ набошад. Ё[38] агар сипоҳ хиросати фуқаро ва раия натавонад кард, хӯрдани [мавоҷиб аз] ушру хироҷи мамла-кат ҳалол набувад:

[Назм]::

Шаҳе, ки ҳифзи раият нигоҳ медорад, Ҳалол бод хироҷаш, ки музди чӯпонист. Вагар на роии халқ аст, захри мораш бод, Ки ҳар чӣ мехӯрад, он ҷизъяи мусулмопист.

30 А – он

31 АБ – вофӣ

32 АБ – кушояд

33 АБ – расул

34 АБ – бошад

35 Б – Нигаред ба илова 36 – 37 ДБ – Нигаред ба илова.

38 АБ – Ва

132

Ва* [султон] тартиби аскар[39] аз ду табақа муҳайё дорад:[40] аҳ-ли сайф ва аҳли қалам. Барои қатъи[41] низоъ ва даъбви ва ҷамъи мол[42] аҳли қаламро насб гардонад. [Ва] барои дафъи аъдо ва ҳарбу[43] ҷидол ва қитол[44] аҳли сайфро махсус донад [ва] муҳимми ҳар кадомро ба дигаре тахлиту тамзиҷ надиҳад, ки ҳарду муҳимм маътал монад. Яъне кори аҳли сайф ба аҳли қалам роҷеъ н-а-дорад ва ба аҳли қалам амали асҳоби сайфро насупорад. [Ва] аскар ба андозаи дахли вилоят ва вусъати мамлакат тартиб до-рад.

Нисоби аскар ба муфоди каримаи «ин якун минкум ишруна собируна яғлабӯ миатайни», даҳ ҳазор марди ҷаррори коргузор бошад. Яъне агар бошад шумо, [ки муъминонед], бист нафар пой-^ дори собири мутамаккин, ғолиб аст дусад нафар хасмро. Яъне* як нафар ба муқобили даҳ нафар пас даҳ ҳазор дар муқобалаи як лак лашкари хасм бошад,[45] ки дар муҳораба[46] ниҳоят як лак аскар ҷамъ шаванд. Ва аз он зиёда муфзи ба харҷ бошад. Ва он нодир бошад.[47] [Пас, панҷ ҳазор марди мутамаккин ба пан-ҷоҳ ҳазор марди ғайри мунтазам муориза муориз ояд ва аз пеш бардорад.]

Ин[48] бар такдирест, ки ҷанг ва қитол ба тариқи ҳакк воқеъ шавад, на аз бағю фасод.[49]

Пас, лозим аст, ки волӣ дахли вилоятро ба ҳисоб орад «мин ҳайс-ил-маҷмӯъ».+ Ва ҳакки фуқаро ва масокину айтом ва уммо-лу мутасаррифон ҷудо кунад. Пас, бубинад, ки чанд маблағ зар мондааст ва ба мавоҷибу нафоқоти чанд аскар мерасад, мувофи-ки он лашкар фароҳам орад. Сухан дар ин, ки ҳадди нафоқоти аскарин чист? Ва меъёри мавоҷиби онҳо то кучост? Дар ин ҷо ба масорафи байтулмол назар бояд кард, ки[50] яке аз масрифи байтулмол фуқаро ва масокин[51] аст.[52] [Ва] онҳо касонеанд,[53] ки қодир бар иқтисоби кути явмия нестанд, ба воситаи аҷзу пирӣ ва маъюбӣ ва барҷомондаанд. Эзиди субҳонаҳу[54] нафақоти онҳо ба байтулмол ниҳод, то зоеъ нашавад. Ҳадди он то он ҷо, ки сад-ди ҷӯъи онҳо ба ҳам расад ва ба нбодату ҳавоиҷи зарурии худ тавонанд пардохт. Чун ин ҷамоат аз манфаати маданӣ ва ҳик-мати манзилй хориҷ афтодаанд, ба узре ин миқдор нафақа ба[55] эшон басанда бошад. Аммо он ки саҳеҳу солим аст* ва аз дасту

{-----------:-----------

39 АБ – аскарро

[40] Б – медорад

41 – 42 ДБ – ҷамъи молу катъи даъовӣ ва низоъ

43 – 44 АБ – кнтолу ҷидол

45 – 46 АБ – ояд ва дар гиуҳорибот

47 АБ – бувад 48 – 49 АБ – Нигаред ба илова
50 АБ – чи Б1 – 52 ДБ – масокинанд
53 АБ – касоне бошанд
54 АБ – таоло
55 АБ – бо
ч ' 133

забонаш ба[56] халқ нафъе оид мегардад, агар ҳирфате дорад, ё ■фалоҳат медонад ва замин дорад, ӯро дар байтулмол ҳаққе нест, ӯро ба кори хеш руҷӯъ медоранд. Ва агар аз аҳли қалам аст, -ё асҳоби сайф, аммо комил нест, нафақаи мутавассит аз хизона бадӯ тақдир мекунанд ва хидмат мефармоянд. Ва агар камол дорад, нафақаи аъло мефармоянд ва кор ба дасташ месупоранд.

Нафақаи адно, ки садди ҷӯъ кунад, дар рӯзе се нон, гоҳе андак равған ва ин ба ним дирам камобеш тамом шавад.[57]

[Ва бад-ин қиёс] нафақаи мутавассит [ки матлаб аз ӯ масо-леҳи маданӣ ва манзилист], дар*~ рӯзе* бо як шахс аз нону би-ринҷ ва гӯшту равған[58] ба дуним дирам камобеш тамом шавад.

Нафақаи аъло ба як нафар дар рӯзе ба андак зиёдатӣ ва*~ такаллуф* ба сеним дирам тамом[69] шавад.[60] [Чунки ҳар касе аз афроди носдар маокилу машориб муговӣ нестанд. Баъзе бошанд, ки хасу хошок дар назар мусовӣ доранд ва пурии шнкамро мат-лаби умда[61] шиносанд. Баъзе ҳастанд, ки аз гулшакар суфл ва майда ҷудо кунанд. Зоти нукс тақозои нафақаи мутавассит ку-над. Ва шахси камол доияи нафақаи аъло дорад, чунки нукс аз коҳилй бувад ва камол аз саъй хезад. Ноқис аз қаноат ба саҳл дар нуқсон бимонд ва комил чун ба саҳл сар фурӯ наовард, ба камол расид].

Пас, [ҳадди) нафақаи мутавассит дар як шахс дар соле ба ҳаштсад дирам кашад. Ва нафақаи аъло ба[62] як шахс[63] дар соле ба ҳазору дусад дирам фуруд ояд. Чун[64] ин ду нафар – аъло ва авсат зане ва писаре ва духтаре доранд, ба рӯзе якуним дирам аз хизона ҳаққуннафақа ба онҳо расад, ҷой дорад. Зероки[65] падари онҳо қоим[66] ба хидматанд[67] ва

бар мозодае аз онҳо чизе бар зим-мати давлат воҷиб нест. Ва ин маблағ ба[68] чаҳорсад дирам камо-беш фуруд ояд. Пас, нафақаи мутавассит дар соле ҳазору дусад ва аъло ҳазору шашсад бошад. Кори[69] мутавассит бе се [нафар]: хизматгор ва кори аъло бе шаш-одам[70] саранҷом наёбад. Нафа-қаи ходими мутавассит дар соле як[71] ҳазор танга ва аз аъло ду ҳазор танга. Пас, нафақаи васат маа ходиму иёл ду ҳазору ду-сад ва аъло се ҳазору шашсад бошад. Нафақаи чаҳор асп аз мутавассит ва ҳафт асгг аз аъло як ҳазору дусад ба мутавассит мунзам шуд, ду ҳазору ҳаштсад ба ало. Пас, нафақаи як на-фар мутавассит дар соле се ҳазор чаҳорсад дирам бошад ва аз аъло шаш ҳазор чаҳорсад дирам дар соле афтад.[72] Ва аз дараҷаи адно то авсат ва аз авсат то аъло мартаба ва дараҷа нигоҳ ме-доранд.

56 – 57 ДБ – Нигаред ба илова

58 ДБ – равған ҳар рӯзе 89 – 60 АБ – ба саранҷом расад

61 А – меъда 62 – 63 АБ – дар як нафар

64 – 65 Нигаред ба илова >

66 – 67 АБ – бар хизмат қоиманд 68 – 69 АБ – Нигаред ба илова

7° АБ – нафар 71 – 72 АБ – Нигаред ба илова



Мартабаи афвоҷи аскарияи фавқи адно ва дуни мутавассит малҳуз медоранд (в.а] поя ба поя ба мартабаи васат мерасонанд. {Масалан, нафақаи абнои байтулмол аз фуқаро ва масокин дар соле агар чаҳорсад дирам бувад, нафақаи фавҷ, вақте ки дохили дафтар шавад, алалфавр, понсад дирам бувад. Чун илми туфан-гандозӣ бидонад, шашсад дирам бидиҳанд ва чун асптозӣ биомӯ-зад, ҳафтсадаш бидиҳанд ва чун тамоми илми қитол бидонад, то ҳаштсадаш вазифа кунанд, ки нафақаи мутавассит аст. Ҳолатут-таҷрид. Ва дар ин ҷо номи аҳлуссайф бар ин мард ҷорӣ гардад ва аз абнои байтулмол мумтоз шавад.] Ва ҳамчунин дараҷа ба да-раҷа ба мансаби аъло тараққӣ медиҳанд [ва нафақаи аъло ме-фармоянд]. Пас аз аъло ба мартабаи амири аскарӣ ва амиралу-маройӣ ва ҳукумат

сарафрозӣ медиҳанд. Ниҳоят ба дувоздаҳ ҳа-зор танга мансаби аморат ва маносиби[73] дигарро[74] саранҷом мефармоянд.[75]

Як мисол, ба тавсиа фарз кунем, [гӯем], як фавҷ аскар ҳа-зор нафар, мавоҷиби он[76] дар соле як лак дирам. Як ҳазорӣ, даҳ иафар садӣ мавоҷиби он дар соле шаст ҳазор. Як табиб, як ҷар-роҳ, мавоҷиби ии ду дар соле шаш ҳазор. Як мушир мавоҷибаш шаш ҳазор. Як амир мавоҷибаш даҳ ҳазор. Дар соле мавоҷиби як ҳазор аскар маа амиру муширу табибу ҷарроҳ як лак ҳаштод ду ҳазор дирам мешавад. Ва агар андак лавоҳиқу аворизро мал-ҳуз дорем ба ду лак танга кори ҳазор нафар саранҷом мегирад. Пас, даҳ ҳазор аскар бист лак[77] дирам мавоҷиб мехоҳад, камобеш* аз хизонаи давлатӣ. Ва[78] аз ин зиёда агар касе мутаваққеъ бошад, кор кунад ва шаҳрҳо бикушояд, аз мол ғанимату муқоса-ма талаб дорад, на аз подшоҳ.[79] [Ва] афзудану костан аз ин ма-воҷиб ба ихтиёри султон аст. Ва[80] агар, матлаб[81] тасхири мулук ва вилояти[82] ғайр аст,[83] ҳар чӣ бар ин афзоянд, сабаби [саъй ва таваҷҷӯҳ гардад ва] тараддуди сипоҳ ва ҷонбозии онҳо меша-вад. Ва ҳар чӣ бикоҳанд, боиси қоҳилӣ ва сустии аскар мегардад.

Ва* бояд ки маротиби ҳунарҳо ва фунуни сипоҳигарӣ муай-яну муқаррар бошад, ки кас то бад-он поя нарасад, ҷоҳу мансаби рафиқро орзӯ накунад, магар ки бад-он поя расад[84] ва аз имти-ҳон[85] барояд. Онгоҳ амалашро таҷдид кунанд ва дар мавоҷибаш биафзоянд. Ва ҳамчунин мартабаи сари даҳ ва [пояи] сари пан-ҷоҳ ва сари сад муайян бошад ва ҳунараш муқаррар, ки чун яке аз фавҷ он ҳунар намояд, сари даҳ бошад. Ва сари даҳ то ба фанне, ки мартабаи сари панҷоҳ аст, зуфунун нашавад, мансаби сари панҷоҳ надиҳанд. Ҳамчунин то ба сараскар ва амирулума-роӣ. [Ва] чун дар фавҷе ҳунарманду соҳиби фан мутааддид ша-

73 – 74 ДБ – сидоратро

?5 АБ – диҳанд 76 – 77 АБ – Нигаред ба илова 7» – 79 АБ – Нигаред ба илова *о – 81 АБ – Пас, агар матлуб

82 А – вулоти; Б – вилоёти

[83] АБ – бошад
[84] АБ – бирасад
[85] АБ – имтиҳонот
135
вад, мавоҷиби он амал мегирад.[86] Он ки муқаддам аст, дар амал муқаддам бошад [ва] сонӣ ба ҷои ӯ[87] мегузарад, агар [аввал] фавт шавад, ё ба ҷарима маъзул гардад.

[Ва] фарз он кп як нафар аз фавҷ ба ҳунари сари даҳ ко-мил шуд,[88] лекин мансуб нашуд.[89] Дар ин ҳол ба амали сари пан- ⁝ ҷоҳ ва фанни он комил шуд, дар*- ин ҷо* низ мансуб нашуд ва ба фанни сари сад низ моҳир гардид. Дар ин ҳол низ навбати амал бад-ӯ нарасид. Ва фанни аморат низ ба даст оварад. Ба ҳама ҳол мавоҷиби ин фунунро ба вай реонанд, [ки агар] дар ин асно ҷои аморат холй гашт,[90] алалфавр, ӯро амири лашкар ку-нанд, дуруст бошад. Гуи, аз камоли ҳунар аз[91] ҳолати фавҷӣ ба аморат тараққи кардааст.

Чун ин назмунасақ ҷорӣ доранд, лашкар бағоят ороста гар-дад ва ҳар касе зур ба ҳунар оварад, на ба ҳасад. Ва касро дағ-дағa нарасад, ки «фалон ба амал расиду ман нарасидам». Пас, инчунин лашкар[92]'худро бе муҳобо ба[93] обу оташ зананд:

Чу* – доранд зар аз сипоҳӣ дареғ, Дарер оядаш даст бурдан ба теғ*.

[Қитъа]

Чу кори сипаҳ гашт номунтазам, Лз эшон тағаккӯъ макун корзор. Лмире, ки тартиби лашкар иадошт, Шавад рӯзи ҳайҷо ҳама кор зор.]

Ва бояд ки ашхоси мунсиф аз аҳли қалам дар ҳар фавҷ мансуб бошанд, то*: беҳунаронро аз ҳунармандон мумтоз гагрдо-нанд ва ҳаққи ҳунарпарваронро зоеъ насозанд ва напӯшонанд.

Ва подшоҳро лоақал аз ду вазири соҳибҳукм чора набошад, ки амри ӯ ба ҷои амри султон нуфуз кунад. Ва ҷуз ба қатли ка-се истиҷоза ба султон набарад ва мухтор бувад дар ҷамеи сиё-сот.

Яке вазири кулл, ки дахли мамлакат ба дасти ӯ дарояд,

ди-гар вазири харҷ, ки* мавоҷиби аскар ва асбобу адавоти ҳарб дар тасарруфи ӯ бошад. Вазири кулл мозода аз мавоҷибро муҳо-фазат намояд ва саҳми аскарияро ба вазири харҷ супорад. Ҳама тақдири мавоҷиб ва зиёду нуқсони он ва азлу насб дар ӯҳдаи ва-зири харҷ бошад. Ғоят он ки рӯзе як бор, ё ҳафтае ду бор вақоеи аҳволи аскарияро аз амалу азл ва имсоку ихроҷ[94] ба арзи сул-

[86] АБ – мегардад

87 АБ – аввал

[88] АБ – бошад

[89] АБ – нагардид 9° АБ – шавад

91 АБ – дар

92_93 АБ – бе муҳобо хешро дар 9* АБ – харҷ



тон*- мерасонад,[95] ки чандин амалдор шуд ва чандин ба сабаби[9;'] ин ҳунар ин[97] мавоҷиб гирифт.

Вазири кулл он чӣ дар хизона ҷамъ дорад ба хароҷоти яв-мияи султон ва лавозимоти русулу рисола ва имороти султони ва заруриёти меҳмонӣ масраф[98] медорад. Ва бар мозода аз ин ихроҷот тиҷорат мекунад ва нукуди хазинаро муаттал намегузо-рад,[99] чи мадори зиндагонии дунё бар мол аст.

Ва мардум ҳама* аз шоҳу гадо косибанд ва касб ба муатта-лӣ сурат набандад. Ва тамоми аҳли олам ҳаргуна ҷидду ҷаҳде, ки доранд, барои мол аст. Ва ҳамин қадар беш нест, ки тариқи иктисобро ҳар яке доме алоҳида ниҳодаанд ва муктасабро номе алоҳида. Султон гоҳе худро «мулкгир» хонад ва боҷ ситонад ва гоҳе «мулкдор »гӯяд ва хироҷ талабад. Табиб гӯяд: «Муолаҷаи бадан кунам, ҳаққулқадам гирам». Шоир гӯяд: «Мадҳ гӯям [ва] мутаваққеи силаам». Муқаллид гӯяд: «Тақлид кунам, ҳаққунна-зар чашм дорам». Бар ин қиёс наққол ҳаққуллисон ва баққола ҳаққулмизон:

[Н а з м]

Ба ғайр аз мол касро нест коме, Вале ҳар як бар[100] ӯ[101] бинҳода номе. «Ниёзу хадя» хонандаш[102] фақирон, «Хироҷу боҷ» гӯяндаш амирон. Ғараз номаш ба ҳар чо дар

миён аст. Тарози маҳфилу нуқли баён аст. Ба сад номаш агар хонанд в-ар бист,

Чу некӯ бингарӣ, ғайр аз яке нест.

Ва ҳамчунин дар табақоти аҳли қалам раисе вазъ кунад мустақил, соҳиби амр, ки ҷуз ба азли касе истиҷоза ба подшоҳ набарад ва олим бувад ба ҳамаи фунун аз шароеъ ва бадоеъ. Агар инчунин шахс ба ҳам нарасад ду раис мансуб дорад, яке барои шароеъ дигар[103] барои бадоеъ. Шароеъ амри қазо бувад ва тадрису истифто ва маҳзароту сукук ва тақсиму таракаи ме-рос. Бадоеъ-нуҷуму тибб ва шеъру таснифу таълиф ва муҳосабо-ту ҳандаса ва хутуту нуқуш. Ва ба* ҳар кадом аз*~ ин*: фунун* мартабаҳо ва мавоҷиб муқаррар дорад, ки мард то бад-он поя нараеад, бад-он иноятп махсус нашавад.

Масалан, тақдир кунем, ки* мавоҷиби як хушнависи комил, ё шоири комил дар соле се ҳазору чаҳорсад[104] дирам аст* ба нафақаи мутавассит.

95 ДБ – расонад 96 – 97 АБ – воситаи ҳунар ва изҳори он бе*-

[98] АБ – масруф

99 АБ – намедорад 100 – 101 АБ – бувад

102 АБ – гӯяндаш юз Б – дигар 10* АБ – понсад

137

Камоли хушнависи он[105] аст,[106] ки хутути мутаориф, ки миё-ни мардум аст, дар анвоъ донад[107] ва некӯ нависад ва иншову имло дорад.

Камоли шеър дар он ки анвои* авзони шеър тавонад гуфт 1ва] насрро тавонад назм кард ва назмро тавонад наср кард.[103] Ва ҳамчунин дар тиббу нуҷум ба муҷарради ғулулаи ҳабби ши-фо ва бастани маъҷуни фалосифа табиб нашавад; ё ба фароҳам ■овардани тақвими рӯзнома ва таъини авоили[109] моҳ мунаҷҷим нагардад.

Пас, агар касе рубой фароҳам оварад, ё як китъа хатти зебо пеш орад, ӯро хушнавис, ё шоир шумора натавон кард. Ин мик-дор, ки агар чунин ашхос худро бад-ин пояҳо изҳор кунанд, раи-си бадоеъ онҳо[110] радд накунад ва имтиҳон гирад [ва] фарохӯри ҳолашон моҳиёна ва

солиёна вазифа мураттаб дорад, то саъй кунанд ва ба камол расанд, ки мулк аз ҳунармандон ҷамол ги-рад. – Гуфтаанд: «Мамлакат арӯсе аст, ки арбоби саноеъ ва ҳи-раф зевари уст, чандон ки бештар бошад, беҳтар бувад».

Ин миқдор, ки аз назми аморат тақрир афтод, тақрибан дараҷаи эътидол аст. Султон дар ин муқаддимот биандешад, агар бар ин афзудааст, бидонад, ки дар ободии мамлакат кӯшидааст ва агар аз ин костааст, бидонад, ки дар харобии вилоят саъй карда.[111]

Авсоф ва ахлоқ, [ки] салотинро аз он ногузир аст ва[112] иктисоби он аз мавоҷиб, яке фитнат ва ҳазоқат, ки дар ғаври корҳо доим андеша кунад ва ҳақиқати амрҳо[113] дарёбад ва ҳар кор[114] дар мавқеаш сарф кунад ва тахлит раво надорад ва эҳмол таҷ-виз накунад.

Масалан, мамлакатро ба сурати шахс тасаввур кунад, ки онро амроз ориз мешавад, чунон чи[115] абдонро. Ва маротиби сиё-сот ба манзалаи муолаҷот аст. Пас, ҳар чӣ мараз қавитар аст, муолаҷа қавитар бояд. Чунон чи, баъзе мараз ба татлия мурта-феъ шавад, чун судоъ ва баъзе ба тахлия, чун ахлот. Ҳамчунин амрози мамлакат баъзе ба таҳдиду тахвиф [ва] баъзе ба зарбу ҳабс[116] ва қатл.[117]

Ва ҳамчунин агар узве ба дард ояд, илоҷи он узв би – ху-сусиҳи кунанд, ё илоҷи узве,[118] ки маншаи он мараз гардидааст. Дар ашхоси мамлакат, низ ҳамин муроот воҷиб аст. Яъне дуз-донро ба буридани даст, кушандагонро[119] ба қатл, ашшору уммо-

105 – Юб АБ – дар он бӯЪад
107 АБ – бидонад
108 АБ – намуд
109 АБ – аввали
110 АБ – онҳоро
111 А – кардааст
112 АБ – дар
113 АБ – онҳоро
114 АБ – корро П5 ДБ – чунон ки
116 – 117 АБ – қатлу ҳабс
118 АБ – он модда

[119] АБ – ҳуниёнро



ли золимро ба азлу нафй, руасои[120] тоифаро ба тафриқ, бахилро <ба гирифтанӣ мол, бадонро ба ҳабсу қайд.[121]

Ашрори мамлакат ҷароҳати[122] носури окиларо монад[123] [ва] ахёри мамлакат ба манзалаи аъзои саҳеҳа[124] ҳамчунон ки носур аз узви алил ба узви саҳеҳ сироят кунад, ахёр низ хуи ашрор гиранд. Илоҷи ин ҳамон илоҷи носур аст, ки то ҳар куҷо, ки[й] сироят карда, қатъ кунанд. Ва илло шахси мамлакат ба маҳли-ка анҷомад.

Ҳавоси зоҳиру ботин ба манзалаи* дидбонони узванд, ки ҳар якро фоидаи алоҳида ва шуғле алоҳида аст. Чунон чи, ҳоссаи басар идроки мубсарот кунад аз қабили алвон ва азво. Ва ҳос-саи самъ идроки масмӯот кунад аз қабили асвот ва алфоз. Ало-ҳозо, ҳар яке[125] амале махсус доранд,[126] ки они дигарро дар он мадхал нест, чунон ки гӯш бишунавад ва чашм бинад.

Бар ин қиёс лозим аст, ки дар мамлакат аз паи ҳар амалу шуғл дидбоне, чун раиси бадоеъ омода бувад, ки чавҳари мардум ба султон менамояд. Султон низ дар ин боб пайравии суннати илоҳӣ намуда, ҳар каоро ҳамон амал [ва шуғл] диҳад, ки худо-ванди олам, азза ва ало, додааст. Яъне ба назари тадқиқ муло-ҳаза фармояд, ки дар ин шахс қуввати кадом илм бештар ниҳо-даанд. Масалан, агар қуввати тақриру идрок додаанд, ба сафо-рат ва*- рисолат* номзад гардонад. Ва агар қуввати шуҷоату шаҳомат додаанд, барои дафъи душман [ва кушодани ҳусун] бар-дорад. Ва агар куввати зарофату шӯхй[127] дорад, ба мунодамат,[128] агар қуввати инсофу диёнат дорад,[129] қазои ҳавоиҷи халқ [ва вазорат] бад-ӯ роҷеъ дорад. Ва агар баҳову ҳиммат [ва раъй] – аморат фармояд, ки агар[130] ин ашхос[131] ба ғайри ин авсоф лаё-қате[132] доштандӣ, худованди фаёз карам кардӣ.

Пас, агар [султон] ин поя[133] мурооТ накунад, ҳама умур маътал монад [ва] ба саранҷом нарасад. Масалан, касоне, ки за-рофату шӯхй бар табиат муставлй доранд, ё бағоят рақиқулқалб ва васеъулхулқ бошанд ва олиҳиммат,

маазолик сардорию[134] со-дории лашкарро нашоянд, чи ин сифот мӯҷиби ҷасорати лаш-кариён шавад. Ва гоҳ бошад, ки ҳарчӣ гӯяд (ва бар ҳар чӣ амр кунад], ба зарофату шӯхй ҳамл кунанд,[135] [дар инҷоҳи он амр такоҳул ва такосул варзанд] ва дар вақти маъракаи [гирудор] сустӣ оваранд, то*" кор фосид шавад.*

120 – 121 АБ – бахилро ба гирифтани мол, бадонро ба хабсу қайд, руасои тоифан буғотро ба тафриқ

*122* – 123 АБ – ҷароҳоти носурро монанд 124 АБ – саҳеҳаанд 125 АБ – якеро : 126 АБ – бувад 127 – 128 АБ – мизоч ба мунодимат баргузинад ва

129 АБ – додаанд 130 – 131 АБ – ин ашхос агар

132 АБ – лаёқат

133 АБ – пояро

134 АБ – сарварию

135 АБ – намуда

139

Аммо агар аз ин тоифа вазир ва судур рост кунанд, [дар мав-қеъ ояд, ки] ба тавозӯъ ва вусъати хулқ қазои ҳавоиҷ ва таъли-фи қулуб, ки мӯҷиби бақои мамлакат аст, аз эшон беҳтар ояд. Аммо солории лашкар кори[136] касе аст,[13'] ки ҳиммате олй ва шу-ҷоате муфрит дорад:

Қасеро, ки шуд ҳукмрон бар сипоҳ, Ду хислат ҳамедошт, бояд нигоҳ: Хитобе ниҳон – андар ӯ сад итоб, Итобе няҳон – андар ӯ сад хитоб. Ба ҳар нӯши ӯ нешҳо чонгудоз, Ба ҳар неши ӯ нӯшҳо дилнавоз. Ба як даст шамшери заҳробдор, Ба як даст дарёи гавҳарнисор .

[Ва ин шева дар миёни дували[138] аҳли[139] низомӣ алявм аз аҳамми умури давлатист, ки дар авқоти ошӯб ҳамаи ҳукму амр мар амири ҳарбро. бувад, то ки сухани вузаро ва мушовиронро, ки савобу маслаҳат дида бошанд ба далоил радд кунад.

Масалан, соле, ки султон Абдулмаҷиди қайсар доияи қитол бо Русия дошт, вузарои рус бо вукалои машваратхона тариқи қи-толро маслаҳат надида, муттафиқулкалима руқъаи сулҳ ва муо-ҳада ба подшоҳ навиштанд. Амири ҳарбро талабида, аз роҳи сул-ҳу

мусолаҳа пурсид ва иттифоқи вузарои давлат дар миён ниҳод. Амири ҳарб қабул нокарда, дасти радд бар сухани вузаро ниҳод ва ба подшоҳ гуфт:

«Муаскарӣ ҳумоюн, ки мавоҷиб аз давлат мегиранд, алҳол ҳашт миллион аст ва ҳар миллион даҳ лак аскар бувад. Ман ҳеҷ тан ба мусолаҳа надиҳам ва теғи интиқом дар ниём накунам, то он ки аз ин аскар як лак боқӣ монад. Ваон кист дар зери ос-мон, ки доияи қитол бо ту кунад ва худро дар муқобалаи ту орад?!»

Фалоҷарам, бад-ин азимат ба болои Рум аскар оварда,[140] наздик буд, ки ба ҷои қайсар муставлӣ шавад. Фарангиён ба ха-лифа ионат намуда, ба қабули хароҷоти аскарӣ ва мубодалаи баъзе шаҳрҳо Русияро аз ин мухосама мутақоид гардониданд. Ва Румиён шикасти фоҳиш ёфтанд.

Боре, ки ба тарики суфаро ба пойтахти Рус вуруд афтод, баъд аз зиёфати кубаро ва вузаро аз ҳама вопастар амири ҳарб-ро тақозо афтода, ки элчиёни Бухороро[141] бубинад. Моро ба ҳарам-сарои худ биталабид. Салобату маҳобат, ки аз дидори ноҳинҷори ӯ ёфтем, дар ӯрдуи салтанат надидем. Дастгоҳи азим дошт, дар чанд хонаҳои бузург ва ғурфаҳо моро гузаронида, пеши ӯ даро-варданд. Марде риши думӯ ва гиреҳ бар абрӯ ба қурх бар мо на-зар кард ва ба нишастан ишора намуд ва ба коре худро машгул

136 – 137 ДБ – касеро мусалла^м бувад, 138 – 139 д – аҳли дували

мо Б – овард

Ш А – Бухоро



медошт. Баъд аз фурсатҳо пурсише ба истиғно намуд, ки «аз куҷо омадед ва кай меравед ва подшоҳи шумо кист ва асокири шумо чӣ?» Ҷавобе медодем. Ман ӯро шахси Миррих тасаввур мекардам, ки Фиръавну+ Намрудро+ аз ходимони худ намедо-нист. Ва аз носияаш[142] ба сареҳ мехондам, ки подшоҳи мо турфа беақлест, ки инчунин ашхос ба ӯрдуи давлати худ металабад ва номи суфарову

элчиён бар онҳо мениҳад. Туркистон кадом замин аст ва шоҳони вай киёнанд? Ва ин қитъа замин на ҷоест, ки под-шоҳонро шояд, ё ҳуккоми онҷоро расул ва рисола бояд. Инчунин ашхосро ҳам аз ҳавошии мамлакат бояд ронд ва аз онҷо ҷавобе бояд дод. На он ки эшонро ба пойтахти' давлатӣ роҳи духул бо-шад, ё дар ҳавзаи салтанат тақаррубу вусул.

Билҷумла, баъд аз соате аз сӯҳбати саросар касофати ӯ му-раххас шудем.

Пас, агар корфармо чунин маҳибу муставлӣ набувад, корку-нонро роҳи фирор кушода бувад ва ҳеҷ кас сару сина ба теғу ту-

фанг наниҳад.]

Дигар, султон[143] бояд ки аладдавом лашкариёнро муроот ку-над,[144] чи сипоҳ ҳориси салтанат аст. Ба сабаби истиғнои оҷил ба тарки эҳтиёҷи оҷил нагӯяд. Яъне бад-ин иллати мавҳум, ки ӯро дар атрофи мамлакат душмане маълум нест, идрор ва роти-баи лашкариён нигоҳ надорад ва мамлакатро аз вуҷуди лашкар бениёз надонад. Чи бошад,[145] ки душмане ногаҳон аз ҷое сар бар-дорад |[ва] дар он вақт тадорук даст надиҳад. [Чи] ҳукамо гӯ-янд.[146] «Ҳодиса пеш аз нузул касро хабар надиҳад,[балки бано-гоҳ] ва нохост ояд:[147]

[Қ и т ъ а]

Қишвареро, ки шуд сипоҳ[148] аз кор, Надиҳад назм ною кӯс дигар. Чун дарояд ба хуҷра Лзроил, Чӣ кунад косан фулус дигар.

[Ва] подшох вузаро ва умарои ланшарро, то хиёнате мулкӣ набинад, уқубат нафармояд, чи[149] авоми мардум ин маъниро бар талаввуни табиати подшоҳ ҳамл кунанд ва вусуқи мардум тамом шавад ва эътимоди аскария намонад. Ва агар аз бузургону аъё-ни давлат хиёнати молӣ бинад, бар эшон сахт нагирад, балки ба таҷоҳул бигузаронад, зероки подшоҳ аз ду сифат холн нест:[150] агар заиф аст, мӯҷиби ҷасорат ва фитнаи эшон гардад[151] ва агар I-------------------------------

142 Д – НОС1ЯИ ӯ

___[143] АБ – султонро

144 – ;45 АБ – Нигаред ба илова >4б АБ – гуфтаанд Н7 АБ – аз дар дарояд

[148] АБ – сипаҳ

149 АБ – КИ

150 дғ> – набувад 1[Г>]1 АБ – шавад

141

қавӣ бошад,* мояи ваҳшату даҳшати эшон шавад. Ва ин ҳарду оқибат мӯҷиби манқазат ва заволи мулк гардад.

Чораи ин амал он, ки зердастонро ба амсоли ин* хиёнатҳо уқубат кунад, то забардастон панд гиранд. Ва минбаъд ба* тарки он амал бигӯянд, лекин на чандон ки ба зулм мунтаҳӣ ша-вад.

Дигар, бояд ки маносиби падаронро ба расми мерос ба пи-сарон ва бозмондагони сипоҳиён, ки дар ҷанг кушта шаванд, е дар амалу шуғл фавт гарданд, вогузорад, то зиндагон дар ҷанг сустӣ наёранд ва дар амалу шуғл тариқаи давлатхоҳӣ маслук доранд. Ва агар аҳёнан [дар зшон] истеҳқоқ набинад ва лоиқи [хидмат] надорад,[152] маносибро[153] исман бад-эшон муфаввaз до-рад ва расман ба каси дигар, ки мураббии онҳо шавад.[154]

[Ва] ба ҳар ҳол марсум ва идрор ва мансубу шуғл аз эшон дареғ надорад, то дигарон дилгарм бошанд[155] ва ғами зану фар-занд монеи ҷуръати эшон нашавад, ки аз баҳри кӣ ва барои чӣ мекунӣ?

Уммолро ба хиёнат гӯшмол лозим аст, лекин на чандон ки аз кор бозмонанд, зероки ҳеҷ оқил амали эшон[156] ихтиёр наку-над. Лошак боз бад-эшон эҳтиёҷ афтад.

Умуми гунаҳкоронро[157] то модом ки хиёнати мулкЛ аз эшон набинад,[158] ҳабс фармояд, чандон ки панд гирад.[159] Ҳадди он аз се рӯз то се моҳ, аз ин зиёда ҳабсро раво надорад, [ки мутаалли-қони эшон зоеъ бимонанд, ё дар ташвиш афтанд барои тимори маҳбус].

[Ва] бо душмани қавӣ мудоро кунад ва бо душмани заиф ҷанг, [ки] агар заиф мағлуб шавад, қавӣ ҳадди хеш нигоҳ дорад. Ва агар бо қавӣ мухосама кунад ва зафар наёбад, заиф[160] низ қавӣ[161] гардад.

Ҳукамо гӯянд:

«Подшоҳ деҳқонро монад ва мамлакат бӯстонро ва душмани заиф, ки дар атрофи мамлакат аст, хорбунро монад. Лоҷарам. чун подшоҳи қавӣ бо душмани заиф мадоро кунад, ба андак вақ-те душмани заиф қавӣ шавад ва султони қавӣ заиф».

Дигар,[162] бояд ки ҳар чанд гоҳе лашкарро ба нафси худ ба таҳқиқ биигарад, то наврасидагон, ки ба сарҳади рушду камол расидаанд ва аз имтиҳонот баромада, навозиш ва илтифот кунад ва мансаб бахшад, то [ба хидматгорӣ] дил биниҳанд.[163]

Ва пиронро, ки аз кор афтодаанд, маъзул дорад ва авлоди онҳоро ба ҷои онҳо бардорад. Ва агар ҷонишини лоиқ надоранд,

!52 – 153 ДБ – надоыад маносиби падароиро I[5]* АБ – бошад

155 ДБ – шаванд

156 ДБ – эшоиро

157 АБ – гунахкорро

158 Б – бубинад

159 ДБ – гиранд

160 – 161 АБ – кавӣ қавитар

162 АБ – ва подшах

163 А – бнниҳад



идрор ва мавоҷиби онҳоро қатъ накунад, то дигарон дар хидмат сустӣ наёранд:

[Қ итъа]

Бӯстонпиро1б* ба хар якчанд гардад гирди боғ, То барорад, гар гиёҳе бингарад зору заиф. То кунад серобу боз аз нав намояд тарбият, Гар дарахте борвар бинад зи беобй>б5 наҳиф.

Саркарда ва*⁻ амири* аскарро се сифат бояд: Аввал шуҷо-ат, дуюм исобати раъй, сеюм таҷрибат. Яъне мутаҳаввиру бебок, ки аз тиру туфанг ва обу оташ фарқ накунад. Ва донишманд бо-шад*, ки ғаври маҳомму ҳақиқати умурро ба таваҷҷӯҳе андак дарёбад. Ва

корозмудаю[166] маъракадидa ва ба мардон расида бувад, то ҳирооати лашкар тавонад кард.

Дигар, [султонро воҷиб аст, ки] агар азимати қитолу ҷидол дорад, даҳ маъниро мулоҳазафармо бошад:

Аввал он ки аз тарафе дигар овоза дарандозад[167] ва* дар зоҳир аз[168] туруқу шавореъи он суол намояд, лекин дар ботин таҳияи тарафи хасм кунад. Ва гоҳ ба тариқи иҳом он тарафро ном барад, то мӯҷиби иштибоҳи халқ шавад ва ғафлати хасм. [Масалан, агар доияи тасхири Эрон дорад, чунон бинамояд, ки ^а Туркистон меравад. Ин шарт вақте малҳуз бувад, ки ҷаҳонги-рӣ матлаб бувад.]

Дуввум он ки пеш аз таҳияи асбоб ҳаракат нафармояд. Яъне вақте наҳзат кунад, ки гӯй бо душман муқобил аст, то аъёни давлат ва умароро ҷои интизор намонад, ки фалон асбоб нест, ё ҳасту нарасида.

Амр ибни Лайс+ ҳамеша анбонҳои холӣ бар шутурон бор-карда, дар асфор бо худ мебурд ва ҳеҷ кас сабаби онро намедо-нист, [то] навбате дар юриш рӯдхонаи обе ӯро пеш омад, ки маъ-бар надошт. Амр фармуд, то анбонҳоро[169] пур аз санг карда, дар-об андохтанд, то монанди пуле шуда[170] [ва] лашкариён аз[171] он убур намуданд.

Сеюм он ки лашкариёнро ҳар рӯз ба мазиди хилъату инъом ва ваъда машғуфу[172] масрур дорад.[173] Ва таҳқиқи бозори аскар кунад,[174] ки наққолону[175] баққолон[176] дар кашидани алафу дона-эҳмол накунанд ва аскарро маътал надоранд. [Ва нархи ғаллот-

164 Б – бӯстонсайро

165 АБ – бебаргӣ

166 АБ – корозмуди 167 АБ – андозад

'68 АБ – ва. аз

169 АБ – анбонҳо

170 АБ – шуд

171 АБ – бар

172 Б – машъуф

173 АБ – медорад

174 АБ – мекунад

175 – 176 АБ – баққолону наққолон
I ! 1:
ро арзон дорад ва мавоҷиби моҳиёнаи афвоҷ ба тазоуф мера-сонад, ки бо сахтии сафар марази бедирамӣ ҷамъ нашавад.]

Чаҳорум, аз ҳиросати лашкар дақиқае тағофул нафармояд, ки фитна дар вақти анбӯҳии аскар мустаиддтар аст аз соири ав-қот. Чи ба андак сафире, ки бархезад, нафири омм биҷунбад ва ба зудӣ файсал наёбад. Лоҷарам, зуҳури сиёсат[177] бештар аз сонри авқот дар ин вақт лозим донад,[178] то лашкариён битарсанд ва ҳадди хеш нигоҳ доранд.

Ва худ низ аз истироҳати тамом даст бардорад, то мӯҷиби эҳмоли аскар нагардад. {Ва ахборнавис бигуморад, то аз саро-ири замоири халқ, аз тифоқу нифоқ ба султон инҳо мекунад, ё худ ба хуфия берун*: омада, таҷассуси ҳоли мардум мекунад ва мухлису мунофиқро ба инъому эҳсон мутеъ мегардонад. Ва бо вуҷуди ташвиши мардум султонро роҳатталабӣ нашояд ва ба даст наёяд.]

Яъқуби Лайс+ рӯзе, ки азимати тасхири Ҳирот кард, бомдо-ди пагоҳ кӯси раҳил кӯфта, сипоҳу[179] умаро[180] бар даргоҳ муҷта-меъ гашта. Яъқуб ду зиреҳ пӯшида, мукаммалу мусаллаҳ бо хӯд ва хафтон, шамшеру туфанг ҳамоил карда, бар боми қаср баромад ва дар офтоб бинишаст, то ба вақти завол таваққуф намуд [ва ҷамъияти мардумро медид.] Дар авоили фасли тобис-тон ҳавои Систон дар он фасл ба мартабае буд, ки сангреза дар саҳни хок ахгар мегашт ва лаъл дар сулби кон об мешуд. Чи му-наҷҷимон гуфта буданд, ки агар дар ин пагоҳ бароядр, мунҳазим бозгардад ва баъд аз завол рикоби саодат ба ҳар куҷо,[181] ки му-таваҷҷеҳ кунад, фатҳу зафар ӯро дуасба иқбол намояд.

Яке аз нудамо пурсид, ки «сабаби таваққуфи подшоҳ дар ин ҳавои гарм дар офтоб чӣ буд?» Яъқуб фармуд, ки*- «ман мутаваҷҷеҳи амри азим шудаам, ки такоҳулу такосул мӯҷиби ихтилоли матлуб аст. Хостам, ки имтиҳон кунам, ки нафси ман тоби меҳнат дорад, ё на. Чун ман роҳат

талабам, дигарон меҳнат ихтиёр накунанд барои ман. Ва агар кунанд ҳам, биттабъ набо-шад ва зуд мутанаффир гарданд».

Панҷум он ки касонеро муқаддиматулҷайш. гардонад, ки ҳа-лиму шуҷоъ ва кордидаю корозмуда ва солхӯрда бошанд ва пи: санди омма. На он ки тирамағзи нодон ва бекору хурдсол бошад, ки ба андак ғавғое пушт диҳад ва лашкар бигузорад.

Шашум он ки аз аҳволи душман рӯз ба рӯз хабар гирад ва нагузорад, ки душман аз ҳоли ӯ хабардор[182] шавад.[183]

Ҳафтум он ки то тавонад бо душман мудоро кунад ва ба сулҳ розӣ шавад, ки оқибати ҳеҷ корро касе[184] ҷуз офаридгор[185] надонад. Ва ба касрати молу нафар эътимод нафармояд, чи ху-донанди иззат азза шаънуҳу мефармояд: «Кам мин фиатин қали-латин ғалабат фиатан касиратан би-изни-л-лоҳи+». ч -----

[177] АБ – сиёсатро

[178] ЛБ – доранд 179 – 180 ДБ – ва умарову сипоҳ

181 АБ – ҶО

182 – 183 ДБ – бохабяр бошад 184 – 185 ДБ – ҷуз худои таоло касе



Ҳаштум, агар ночор ҳарбу қитол муқаррар гардад, чандон ки ба ҷамъияту низом ' ҷанг кунанд, фатҳ ба авнуллоҳ зудтар даст диҳад, аз он ки бе низом ва*⁻ фародӣ*.

Нӯҳум, мулоҳазаи боду офтоб ва тагарг, ки рӯй ба рӯи лаш-кар вокеъ шавад, зиёда фармояд. Чи бисёр дида ва шунида шуд, ки ҳар яке аз ин мазкурот мӯҷиби сустии лашкар шуда, то ба ҳадде, ки аз ҷанг отил мондаанд. Ва мулоҳазаи ҷиҳоти Мир-рих ва арбоъи он кунад, то[186] Миррих дар муқобала набошад.[137] [Ва зафар онро бувад, ки пушт ба Миррих дорад.]

Даҳум он ки ба фатҳу зафари андак иктифо фармояд ва душманро таокуб накунад, чи дар ин ҳол бисёр лашкари* ман-сур мақҳур гашта. Ва модом ки аз душман осуда нагардад, ас-карро ба пахбу[188] тороҷу ғорат нагузорад. Чи

бисёр воқеъ шу-да, ки душман ба андак худсозӣ мурочаат намуда, бар лашкари хасм ғолиб шудааст.

Дигар, султон[189] бояд ки кори бузург[190] бар души хурдон на-ниҳад, ки «дарвозгӯш бори фил барнадорад».

Ва бояд ки аҳли такаббурро дар умури мулкӣ мадхал нади-ҳад, ки кибр* мӯҷиби нафрати мардумон[191] аст.[192] (Ва] оммаи мардум сифати ҷабриён доранд, ки[193] неку бадро ба подшоҳ нис-бат диҳанд.[194] Ва чун аз аъзоёни мамлакат нафрат кунанд, под-шоҳро нафрини бад фиристанд.

Ва ҳамчунин касе, ки ба талаввуни мизоҷ маъруф бошад, дар умури давлатӣ дахл надиҳад, ки вусуқи мардум кам шавад ва кинаи подшоҳ ба[195] дил гиранд. Ва касеро, ки подшоҳ пеш аз салтанат риоят мефармуд, пас аз салтанат риоят бештар кунад, то мӯҷиби истимолати дигарон шавад.

[Ва] ЧУН иртикоби амалеро[196] ба мӯҷиби ҳазм ([дар ҳаққи шахсе] лозим бинад, таъхир ҷоиз надорад, ки таъхир тардид оварад.

[Ва] ба зулми андак уқубати бисёр нафармояд^ки Нӯшер-вон гуфтааст: «Бунёди зулм андак бувад, андак-андак бисёр шавад».

Дигар[197] бояд ки [султон давоми] хазина ва лашкарро муро-от дорад. Аммо маъмурии хазина ба ҷиҳати маъмурии лашкар бояд, зероки[198] «то зӯр ҳаст, зар ҳаст».[199] Ва лоянъакис, яъне ҷое зар ҳаст, ки зӯр нест.

186-187 АБ – то дар муқобилаи Миррих китол наяфтад

88 АБ – наҳҷи 189-190 АБ – салотинро воҷиб аст, ки бори хурдрн бар души бузургон ва азони бузургон 191 – 192 АБ – мардум,мегардад

193 АБ – ва

194 ДБ – медиҳанд

195 АБ – дар

196 ДБ – амал ва мансаберо !97 АБ – Ва

198 АБ – ЧИ

199 АБ – бошад

10-266 Н5

Ҳукамо гӯянд:[200] Агарчи[201] зар ба манзилаи асал аст, модом ки* асалро сар напӯшанд, магасон бар вай биҷӯшанд. Лекин дар он вақт, ки магас набошад, ҳазор табақ асал [биниханд], суд надиҳад.

Подшоҳ сарчашма аст ва табоеи дигарон ҷӯе чанд, ки аз сар-чашма ҷорӣ шавад. Ломуҳолатан, агар оби чашма ширин бо-шад, оби ҷӯйҳо ширин аст ва агар талх, ки «ан-носу ало дини мулукиҳум».[+]

Пас, подшоҳ он беҳтар, ки ба адлу эҳсон ва ахлоки ҳасана майл фармояд, то дигарон мутобаати вай кунанд.

Хотири подшоҳ он беҳтар бояд ки ойинаи софро монад, кк[20й] нуқуши истеъдодоти ҳар касе, чунон чи дар нафс-ул-амр аст, дар вай ҷилва кунад. Яъне зангиро парӣ нанамояд ва париро-зангӣ, то ҳар коре ба мустаҳаққи он тавонад супурд.

Дигар, удабо ва шуаро ва вақоеънигоронро подшоҳ [бояд ки| тарбият фармояд, ки мероси салотин номи нек аст, ҳарчӣ бештар монад, дудмони салтанатро нафъи бештар расад. Дар ирҷош ха-дамот ва тафвизи маносиби [арҷманд] рафтори писандро ма.нотк эътибор.гардонад, на гуфтори баландро. Чи «ҳарчӣ бе мағзу миё-нахолигар аст, бонгаш бештар аст»:

[Пайваста пуровоз бувад косаи холй, Пургӯии аблаҳ асари табъи хоким аст.)

[Ва] чунон ки подшоҳро забон якест, гуфтор хам яке бояд,, чи «забон ҷосуси дил аст» [ва] дил манбаи муҳаббату адоваг аст». Лоҷарам, чун подшоҳ дугӯӣ кунад, халк дурӯӣ кунанд, дӯс-тон нифоқ варзанд [ва] душманон иттифоқ, то кор аз даст равад.

[Ва] бояд ки пеш аз уқубату қасос касеро таҳдиди балиғ на-фармояд, ки «фардо туро чунину чунон кунам», чи [бувад ки фар-до нарасад ва] бисёр афтода,[203] ки ин маънӣ мутазамини халок гашта.

[Ва] коре, ки подшоҳ[204] ба нисбати душман дар назар дорад, дӯстонро хабар надиҳад, ки шояд душманро хабардор гардонанд.

Дар ҳар коре тарафи заифро мулоҳаза кунад, ки тарафи

қа~ вӣ худ қавист, эҳтиёҷ [ба] муроот надорад. Яъне дар вақти қув-ват заъф[ро] дар назар дорад.

[Дигар], султонро ду хислат пеш[205] аз ҳама[206] даркор аст: ав-вал ҳиммат, дуюм ҳайбат, то ба он дӯстони парешон ҷамъ ша-ванд ва бад-ин душманони фароҳам парешон. Ва[207] низ подшоҳ-р₀208 дₐр назми мулк дасти дурафшон ба*¯ кор аст* ва теғи са-рафшон:

[Б а й т]

То ки бад-он дӯстон шаванд фарохлм, То ки бад-ин душманон шаванд парешон.

200-201 АБ – гуфтаанд, ки

202 АБ – ТО

гоз АБ – буда

[204] АБ – султон 205 – 206 А – аз ҳама пеш 207 – 208 АБ – яъне подшоҳонро

146

Султон[209] бояд[210] забони хавосро ба инъом баста гардонад, то забони авом ба гуфтори хавос баста гардад,[211] чи[212] рафтори авом ба гуфтори хавос марбут аст ва афъоли онон ба ақволи инон манут:

[Қ и т ъ а]

Чун сухан гӯяд ба минбар воизе, Гирди ӯ*. гарданд ҷамъе[21]^ анҷуман. Ҳеҷ кас гуфтори зоғон нашнавад, То бувад булбул навохон дар чаман.

[Ва] бояд ки ҳиммати султон бар ҳайбат муқаддам бошад, чи бошад,[214] ки ба ҳиммат душман*- дӯст гардад ва ба ҳайбат дӯст душман:

[Қ и т ъ а]

То шоҳ сари ганҷу ҷавоҳир накушояд, Аз ҳар тарафи шоҳ сипаҳ меиашавад ҷамъ. То нурфишон мен&шавад шамъ ба маҷлис, Парвона фароҳам наравад[215] пешу паси шамъ.

Бо дӯст ҷафо кардан[216] чунон аст, ки бо душман вафо наму-дан:[217]

[Қитъа]

Зулми маҳз аст хашм овардан, Бо касе, к-аз ту ҷон надошт дареғ. Ҳам бар он сон, ки ҷаври сирф бувад, Ҷуд

дар мавқее,218 ки бояд теғ.

[Ва] подшоҳ бояд ки бо ҳама кас бадгумон бошад, то хилофи он маълум кунад, ки «ал» хазму сӯъ-уз-занни».+ Ва агарчӣ дар вилояти худ тафарруҷу[219] сайр[220] мекунад, ҳифзу ҳаросати нафс-ро чунон муроот кунад, ки*: дар вилояти душман. Чи доияи[22']

209-2Ю АБ – Ва бояд, ки подшоҳ 211-212 АБ – шавад, ки

213 Б – ҷамъ

2Н АБ – бувад

215 А – нашавад 216 Б – иамудан

217 Б – кардан

[218] А – мавриде 219 – 220 АБ – сайру тафарруҷ

221 АБ – Ии 6 абзаци болой пеш аз 15 абзац омадааст.

147

ҳасад чунон [222] ки дар хориҷи мамлакат аст, дар дохил низ бо-шад. Пас, ҳаркӣ эминтар аст, ба худ наздиктар гардонад.[223]

Ворисони[224] мулкро чандон гурусна надорад,[225] ки корашон ба чону, кордашон ба устухон расад, ки ногоҳ чун парвона худ-ро бар шамъ зананд. Чи ҳамеша чунон нест, ки парвона бисӯзад |ва] шояд, ки вақте шамъ хомӯш гардад.

Подшоҳ на чандон зарифу шӯхчашм бошад, ки душманон аз сатваташ наяндешанд [ва] на чандон туршу[226] муҳиб,[227] ки дӯстон арзи ҳавоиҷ натавонанд. Чи ин ду сифат андак-андак манқазати куллӣ оварад.

[Ва бояд ки] подшоҳ суфаро ва расулонро эҳтиром намояд ва номи малике, ки аз он[228] омадаанд, бо камоли адовату хусу-мат бо адаб бар забон орад,[229] то мӯҷиби таълиф гардад. Ва са-фиронро ба моли бисёр ва тамаллуқ хушнуд дорад, ки ин хар* ду [шева] ба ҳар мизоҷе созвор аст. Ва он чи тавқиру эҳтиром, ки эчиёнро мекунад, намоиш ва изҳори онро дар либоси шав-кату ҷалол ва қудрату иҷлол фармояд, то сафирон он инъому[230] эҳсонро[231] бар заъфу сустии подшоҳ ҳамл накунанд, ки ин маънӣ мӯҷиби ҷасорати душман гардад. Ва*~ ҳар* сафир,

ки*:: ба мамлакати бегона гусел медорад, ратбуллисон ва азбулбаён бо-яд, мулоимхӯй ва муносибгӯй ва ба истилоҳу миллатн он гурӯҳ вуқуфдор бошад, чи сафирон ба манзилаи забони подшоҳанд. Мулоимати забон мӯҷиби мулоимати дил гардад. Ба муфоди «фа қуло лоҳу қавлан лайинан+».[232] [Чи ба дуруштгӯӣ ҳеҷ муҳимм аз пеш наравад ва сабаби мухосама ва муқотала гардад.]

Чун[233] аҳли мамлакате ё шаҳре бо подшоҳ исён кунанд. тамомати ашрорро дар ҳузури ахёр бе қабули шафоате ба қат-лу сиёсат расонад. Ва ба атрофи мамолики хеш ярлиғ фиристад, то аҳолии ҳар мамлакате муомалати хешро бидонанд [аз тифоқу нифоқ]. Ва ахёрро аз маъсият бариуз-зимма дорад ва аз гуно-ҳи эшон таҷоҳул фармояд, чи агар эшон низ ба қатл расанд; шаҳр холй монад.

Некмардӣ ба ҷояш тавон кард, на чандон ки бад-он чира гарданд. [Ва] ҷавонмардӣ писандида аст, то ба ҳадде на, ки даст-гоҳ заиф шавад; ва неъмат нигоҳ доштан маслаҳат ааст, на чандон ки лашкару ҳошия сахтӣ бинанд.[234]

[Ва] бояд ки гувоҳӣ ба ҷинояти касе нашунавад, магар он ки диёнат [ва адолати] гувоҳдиҳаидаро[235] маълум кунад.[236] Ва то ба ғаври гуноҳ нарасад, укубат раво надорад.

222 АБ – давоии 223 ДБ – хамчунон

[224] АБ – Мулукро воҷиб аст, ки варасаи

[225] АБ – надоранд

226 – 227 А – Мухибу Турш

228 АБ – ӯ

229 АБ – ронад

230-231 А – инъомро; Б – инъом

[232] АБ – Ин абзац баъди сиву панҷ ҷумла омадааст.

233 АБ – Ва агар

234 АБ – Ин абзац пеш аз се чумла омадааст. 235 – 236 АБ – гувоҳро медонад



[Ва] ҳарчӣ аз масолеҳй мамлакат дар хотираш ояд, ба амал дарнаёварад [ва] нахуст андеша кунад, пас онгаҳ

машварат фар-мояд. Пас, чун дар табъаш савоб ғолиб намояд, ибтидо кунад ба номи худои азза ва ҷалла.

[Ва] раъю тадбир аз пири ҷаҳондида таваққуъ дорад ва ҷанг [ва пархош] аз ҷавони[237] ҷоҳил. [Ва] бо дӯсту душман тариқи эҳсон пеш гирад, ки дӯстонро меҳру муҳаббат биафзояд ва душ-манонро адоват кам шавад.[238] Дар[239] ҳама ҳол аз макру ғадри душман[240] эмин нанишинад ва мутафаҳҳис бошад. [Ва] арконн давлат ва аъёни ҳазратро бояд ки* мушрифи ниҳонӣ фарМбяД, то неку бади ҳар кадом ва зиндагонии эшон маълум кунад, ки*--агар тахлите равад, пинҳон намонад. [Ва] бандаеро, ки дар ама-ле[241] тақсир карда бошад ва шарти хйдмат ба чой наёварад;[142] чун муддате молиши азл хӯрад, амал фармояд. Мардуми сахти-кашида[243] ва ғурбату курбатДидаро[244] хидмат фармояд, ки ба ҷон дар ростӣ кӯшанд, аз бими бенавоӣ.

[Ва] сипоҳие, ки аз сафи корзор бигурезад,[247]' бибояд куштан, ки хунбаҳои худро[246] пешин хӯрдааст.

Аскарро, ки султон нон медиҳад, пинҳон ҷон медиҳад, агар бигурезад, шояд ки хунаш бирезад.

Аҳли қаламро аз амал ба амал ва аз ҷое ба ҷое ҳар якчан-де бифиристад, то агар тахлите [карда] бошад,[247] маълум гардад. Ду касро, ки* бо якдигар улфате зиёдатй[248] набошад, дар амалу мансаб шарик гардонад, то ба хиёнат бо ҳам дарнасозанд.

Бандаеро,[249] ки ба гуноҳи шанеъ аз назар биронад,[250] ҳаққи хидмати қадимаш фаромӯш накунад. Сад айбу хато бар яке аз хидматгорон раво бошад, ки бинанд ва бипӯшанд, иззати обо ва аҷдоди ӯро.* Парвардаи неъматро чун ба ҷурме, ки муставҷи-би ҳалок аст, хун бирезад,[251] аҳлу иёлашро муаттал нагузорад.

[Ва] чун султон хоҳад, ки хатое бибахшад, асари иноят зо-ҳир гардонад дар либоси муотабат, то бузургон ба фаросат маъ-лум кунанд ва ба шафоат бархезанд. Пас, онгоҳ ба аҳду тавба гуноҳашро афв фармояд. [Ва] агар худовандони шавкатро чун ҳуккому умаро ба зиндон мефиристад, иззату ҳурмат [нигоҳ] до-рад ва* малбусу

маъкул ва машрубу манкӯҳ ва надиму асбоби айш ба қадри васат муҳайё дорад, ки бенавоӣ набаранд, [ки|

237 АБ – ҷавонони

238 АБ – Ин ҷу.мла пеш аз ҷумлаи болой омадааст.

239 А – Ва ба; Б – Ба

240 АБ – душманон

241 АБ – амал

242 АБ – наёварда

243 АБ – сахтидида

244 АБ – курбаткашидаро

245 АБ – гурезад

246 АБ – хештанро

247 АБ – бошанд

248 АБ – зиёда

249 – 250 АБ – Ва бандаро ба гуноҳи шанеъ аз назар наронад 251 АБ – нарезад

149

«ад-даҳру тавъамони, явмун лака ва явмун алайка».+ Чи мумкин

аст, ки чунин рӯзҳо бар сари султон [низ] воқеъ шавад.

[Ва] аз ҷумла ҳусни тадбири аморат яке[252] он[253] ки бо хасми қавӣ дарнапечад ва бар душмани заиф ҷавр накунад ва андоза нигоҳ дорад, ки «панҷа бо шер андохтан на[254] маслаҳат аст ва панҷаи гурба[255] шикастан на мурувват».

Зулми сареҳ он ки аз гуноҳи хосон тан занад ва омиёнро[25,;] гардан занад.

Бояд [ки] ҳукми шореъро пайравӣ кунад, на ҳавои хешро.[237] .^Ва назди хукми шаръ мобайни хоссу авом тафрика наниҳад ва алассаво ҳукм ронад.]

Аввал насиҳат[258] наздиконро гӯяд, онгоҳ маломати дурон кунад. Ва аз нафси ту бар ту наздиктар нест, то ба гуфтори худ амал накунӣ, дар дигарон асар накунад.

Ҳар он ки нафсаш сари тоат бар фармони шариат наниҳад, фармондеҳиро нашояд ва давлат бар ӯ напояд:

[Б а й т

Бар.сари мулк мабодо малике фармендеҳ, ' Ки худоро[259] набувад бандаи фармоибардор.]

Сабру таанни̅ дар ҳама кор писандида аст, магар дар масо-леҳи [мулки̅] ки агар таъхир афтад, тадоруки он карда наша-вад, чун гирифтани ғариқ ва куштани ҳариқ; ва мисли он аз са-ранҷоми[260] маҳомми аскар[261] ва*~ раия*.

Фардои қиёмат ҳама кас битарсанд, магар он ки имрӯз аз худои азза ва ҷалла[262] битарсад ва озори дили мардумон бесабаб наҷӯяд. Нодон султон бувад, ки ӯро[263] барои осоиши халқу фаро-ғати онҳо бардоштаанд, вай эшонро биёзорад.

Яке аз подшоҳон[264] зоҳидеро гуфт:

«Ман аз ҳавли қиёмат андешанокам».

– Гуфт:

«Имрӯз аз худованд[265] битарс, фардо матарс».

Омиле росткор пеши Искандар+ ба ҳуҷҷат забоновари̅ карди̅ – Гуфт:

«Аз ман наметарсй?».

– - Гуфт:

252-253 АБ – аСТ ;

254 АБ – бад

255 АБ – гурбаро

256 АБ – авомро ;'. 257 АБ – нафсро

258 АБ – фазиҳат -..- 259 А – худо ■ .,. .

260 Б – анҷоми

261 АБ – аскария : 262 АБ – таоло

263 АБ – вайро

264 АБ – мулук

265 АБ – худои мунтақим

150 ■ ' -

«Чаро [аз ту] тарсам, ки ҳарки̅ рости̅ кунад аз худои азза ва чалла натарсад, ки тарси банда аз хиёнат бошад, ё аз зулм. Подшоҳу банда аз ин ҳар* ду эмин аст».

Ҳорун+ ба яке аз мутааллиқони девон ба диноре хиёнат бидид, маъзул кард. Бузургон пас[266] аз чанд рӯзе шафоат кар-карданд, ки бад-ин қадар [ҷурм] мар он бандаро аз хидмати дар-гоҳ маҳрум накунанд. – Гуфт:

«Ғараз ин миқдор нест. Он ки̅ мол аз ман барад ва бок

на-дорад, хуни[267] раият бихӯрад ва [низ] ғам нахӯрад. Ҳар ки аз ту на эмин аст, аз вай эмин мабош, ки мор аз бими газанди хеш қасди ҳалоки мардум мекунад. Пойдевор кандану сокин нишас-тан ва* бачаи мор куштану эмин гаштан кори[268] хирадмандон нест».[269]

Яке аз салотин[270] аз ҳакиме пурсид, ки «адли подшоҳ дар чист?» – Гуфт:

«Дар он ки ҷониби ҳаққ нигоҳ дорад ва даруни халқ наёзо-рад ва сояи ҳиммат бар моли тавонгар ва раия наандозад, дар ду гетӣ подшоҳ аст. В-ар на, ҳам ин ҷо ва ҳам он ҷо гадост».

Ҳаққи султон бар чокарон шарти хидмат ба ҷой овардан аст. Ва камоли фазли султон шукри хидмати бандагон гуфтан ва миннат ноноҳодан, ки султон низ яке аз муваззафон ва ротиба-хорони салтанат аст. Ва ӯро ҳеҷ ҷои миннатгузорӣ нест, илло ҳаққулмуқосама. Султон ба ҷои касе нишастааст, ки*. рафт ва ҳам ба ҷои касе аст, [ки] меояд. Пас, эътимоду ғурурро нашояд.

(Ва] аз душмани заиф битарсу[271] андеша кун,[272] ки дар вақ-ти бечорагй ба ҷон бикӯшад, [ки] гурба агарчӣ заиф аст, агар бо шер дарафтад, ба зарурат бизанад ва ба чангол чашмонашро[273] барканад.

[Ва] муқарраби султон[ро бояд ки] бо хурду бузург дӯстӣ кунад ва бехи муҳаббат нишонад.[274] Ва эътимод бар он накунад, ки ман дар ҳимоят иподшоҳон ва касеро бо ман муқовамат су-рат набандад, ки агар бебоке ба[275] нодонӣ туро[276] бикушад, под-шоҳ ба кини ту[277] ба куштани иқлиме фармояд, туро[278] зинда на-тазонад кардан.[279]

Подшоҳ[280] он кунад, ки хайраш дар қафо гӯянд, [аммо] дар назар аз бим гӯянд, ё аз тамаъ. Пас, мӯътамадон бифармояд[2м]

266 АБ – баъд

267 Б – чуи

26Е – 269 АБ – на равиши хирадманд аст

270 АБ – подшоҳон 271 – 272 АБ – битарсад ва андеша кунад

273 АБ – чашмонаш
274 АБ – бинишонад 275 – 276 АБ – вайро ба нодонй
277 АБ – ӯ 278 АБ – вайро
279 АБ – кард
280 АБ – Ва бояд, ки султон
281 ДБ – фармояд
151

ва тафарруси аҳволу[282] аъмоли[283] хеш кунад. [Ва] дар ҳолати осонӣ дилҳо ба даст орад, то дар ҳангоми душворӣ ба кор оянд.

[Ва] душманро аз хурдӣ нагузорад, ки бузург шавад ва пиё-даи шатранҷро раҳо накунад, ки ба сар равад [ва фарзин гардад]. Душманро ба душман ангезад, ҳар тараф, ки ғолиб шавад, фатҳ азони вай бошад. [Ва] агар подшоҳ ба лаҳву лааб аз масолеҳи мамлакат ғофил нишинад ва муҳиммоти умур ба нависандаго-бигузорад ва эшон ҳам ба ҷазби манофеи хеш аз муҳиммотн раият фориғ бинишинанд, басе барнаёяд, ки мулк хароб гардад:[284]

[Ва] подшоҳ[285] бояд ки аз бадгӯён наранҷад, ки гуноҳ аз ӯст, чаро чунон набудааст, ки накӯ гуянд:

[Б а й т]

Чу бедод кардӣ таваққӯъ мадор, Ки номат ба некӣ равад дар диёр.

Ба ҳалоки душман шодӣ накунад, то аз ҳалокии хеш эмин нашавад:

[Б а й т Пиндошт ситамгар, ки ситам бо мо кард. Бар гардани ӯ бимонд, аз мо бигзашт.]

Дар подшоҳй чунон [муомала] кунад, ки агар вакте подшаҳ набошад, ҷафову хиҷолат набинад, чи агар занбӯрро нотавон би-нанд, пой дар[286] сараш моланд.[287]

Айби худро аз дӯстон напурсад, ки нагӯянд ва аз бегонагон пурсад, то чӣ мегӯянд.

Агар аз он кас, ки фармондеҳи туст, андешанокӣ, ба он ки фармонбари туст, талаттуф кун. Ва пайваста чунон нишин, ки гӯй душман бар дар аст, ки агар ногоҳ[288] душмане[289] ба дар ояд, носохта намонй.

[Подшоҳ сояи худост. Одати соя он аст, ки мутобеати

соҳиби соя кунад. Пас, ҳамчунон худованди субҳонаҳу бар аҳволи банда-гон иттилоъ дорад, подшоҳ низ дар аҳволи раоё мутталеъ бошад. Ва ҳамчунон ки худованди қуддус ҳар яке аз бандагонро ба ва- силаи рӯзӣ медиҳад, подшоҳ низ бояд ки ҳар кадом аз раияро ба воситаи мансаб ва иҷрои хидмат, ки лоиҳи ҳар як бошад, рӯзӣ му-қаррар гардонад. Ва ҳамчунон ки худованд сатторулуюб аст ва ҳалим, подшоҳ низ гуноҳи бандагон бипӯшад ва бурдборӣ кунад ва ба хар чизе наранҷад, то вақте ки худ*-пардаи худ бидаранд ва иорор кунанд ва муставҷиби уқубат гарданд. Ва чунон ки худо-ванд амин аст, амонати мардум нигоҳ дорад ва рози ҳар як ба

282 – 283 АБ – аъмол ва афъоли

284 ДБ – шавад:

285 А – подшоҳ

286 АБ – бар

287 АБ – бимоланд 288 – 289 АБ – ногоҳе душман



дигаре нагӯяд ва ба маҳорими мардум ба хиёнат нанигарад. Чу~ нон ки худой карим аст, кариму ҷуд пеша кунад, то муҷиби таъ-лифи қулуб шавад. Чунон ки худованд бо вуҷуди қудрат гафур аст, бояд ки подшоҳ низ дар ҳини иқтидор афв кунад. Ва ҳамчу-нон ки офаридгори субҳонаҳу кофиру муъминро рузи медиҳад ва фарқ намениҳад, подшоҳ низ сиддиқу зиндиқ, олиму ҷоҳил ва орифу оммӣ ҳамаро ба раҳмати хеш мустаъмал дорад.]

Ва[290] султонро гурез набувад аз вуҷуди мардумони зирак аз ҳар табака, то дар аозими маҳомм истишора аз ҳар қавме кунад. Балки дорулмашвара таъин кунад ва бар он раисе адиб мансуб гардонад ва мавоҷиб муқаррар кунад, то ҳар рузе дар он аз та-бақоти мардум гирд оянд, дар умури мулкӣ ва молй ва ободии вилоят мушоварат мекунанд. Ва манофеъу мазорри ҳар маслаҳат-ро мешумуранд, то ба як амр иттифоқ афтад, ва ба раис меди-ҳанд. Вай ба султон мерасонад. Агар рои султон низ иттифоқ кунад, ба имзо мерасонад, ки чун аклҳо дар амре иттифоқ кунад, ғолибан аз хато масун монад ва мамлакат

ҷамолу камол гирад. Ва машварат дар ҳузури султон камоҳӣ суратпазир набувад, ки даҳшати бисоти қурб роҳҳои савобро бипӯшонад ва ба хушомад оид Гардад. Ва аз бими малоли хотири султон аксаре умури ази-маро, чунон чи ҳаст, зоҳир натавон кард, ё он чи султон гӯяд, аз. тарс радд накунанд ва гӯянд ин сухан ҳаққ аст, бо он ки хато бувад. Пас, эҳтимом дар ин муҳимм аз ҷалоили умури салтанат аст, эҳмол таҷвиз надоранд ва ба заъми хеш пайравӣ накунанд.[291] Ва*~~ оллоҳу аълам*:.

290 – 291 АБ – Нигаред ба пдова

*ФАСЛИ СЕЮМ*

ДАР МУОМАЛАИ САЛОТИН БО ФУҚАРО ВА РАИЯТ ВА РАСИДАН БА ҒАВРИ МУҲИММОТИ ОНҲО[1]

Бояд донист, ки раият маҳалли дахли вилоятанд ва аскария мавриди харҷ. То дахл набувад харҷ мутаҳаққиқ нашавад, {бал-ки салтанат бе раият мутассавир нагардад ва раият бе исти-молату марҳамати султон муҷтамеъ нагардад.] Пас, подшоҳ, ки мушфиқи дарвеш аст,[2] нигаҳбони мулку давлати хеш аст,[3] адлу раъфати султон мӯҷиби амну истиқомат аст мар – раиятро, то иморату зироат беш иттифоқ афтад. Ва чун иморату зироат ва адлу раъфати султон ва арзонӣ[4] баландовоза шавад,[5] бозаргону[6] мусофирон дар ин шаҳр рағбат оранд ва ғаллаву қумош ва дигар матоъ биёваранд, пас мулк ободон шавад ва хазоин[7] маъмур гар-дад. Ва бад-ин сабаб лашкариён серу фароҳдаст гарданд. [Ва] чун аскар қавӣ бошад, ҳавзаи миллат[8] маҳфуз монад ва шариат ривоҷ ёбад. [Ва] чун дину миллат ривоҷ гирад, худойро[9] таоло[10] ва бузургони динро хуш ояд. Фалоҷарам, ба ободии дунёи хеш уқбои -хешро маъмур тавонад дошт:

[Боғбоне се хиёр овард хӯрд, Тӯҳфаро пеши Низомулмулк+ бурд. Хӯрд як навбоваро ҳолӣ Низом, Пас, дуюм хӯрду сеюм «.ам шуд тамом. Будаш аз ҳар суй бисёре кубор, Ӯ надод, албатта, касро з-он хиёр,

Боғбонро дод сад динор зар, Мард хидмат кард, берун шуд зи дар. Пас, забон бнкшод дар маҷмаъ Низом, Гуфт:

«Хӯрдан ин се навбова тамом. Пас надодам ҳеҷ касро аз кубор, 3-он ки ҳар се талх омад он хиёр.

[1] АБ – зердастон

[2] АБ – бошад

3 ДБ – бувад

[4] АБ – фароҳӣ

[5] АБ – гардад

[0] АБ – бозаргонону " АБ – хазона

* АБ – салтапат '

9 – 1° АБ – худойтаоло

154

Мебитарсидам, ки гар гӯяд касе,
Он ҷигархаста биранҷад з-он басе.
Хӯрдан он танҳо чу бар хеш омадам,
Як замон ман низ дарвеш омадам».
Пешвоёне, ки сар афроштанд,
Беш аз ин, с раб. чӣ раҳмат доштанд.]-+

Аз сирати подшоҳон[11] яке он аст, ки ба шаб бар дари ҳаққ гадоӣ. кунанд, ба[12] рӯз ба сари халқ подшоҳӣ.

Маҳмуди Ғазнавй[+] ҳамин ки шаб даромадӣ, ҷомаи шоҳӣ ба-дар кардию хирқаи дарвешй дарпӯшидй[13] ва ба даргоҳи худованди таоло[14] сари тоат бар замини мазаллат ниҳодӣ ва рӯи ибодат бар хоки [ниёз] молидӣ ва бинолидию гуфтӣ: «Ё раб, мулк мулки туст ва банда бандаи ту! Ин мулк ба зӯри бозу ва захми шамше-ри ман ҳасил нашудааст! Ту бахшидаӣ, туй худованди қуввату[15] нусратдиҳанда».

Умари Абдулазиз+ бомдодон, ки бархости, баъд аз фаризаи ҳаққ шукру сипоси неъмати раб-ул-оламин гуфтӣ ва амну исти-қомати халқ аз худои азза ва ҷалла дархостӣ ва гуфтӣ: «Ё раб, ӯҳдаи коре азим ба дасти бандаи заиф ниҳодӣ, аз ҷаҳду кифоя-ти-ман коре барнаёяд.[16] Ба обрӯи мардони даргоҳат ва ба сидқу муомалаи ростон, ки маро тавфиқ [ва] адлу инсоф деҳ ва аз ҷав-ру удвон бипарҳезон ва маро аз шарри халқ ва халқро аз шарри мгн нигоҳ дор. Рӯзе рӯ[3]й макун, ки дили бегуноҳе аз ман биёзо-рад [ва] ё дуои мазлуме аз[17] қафои ман бошад».

Соҳиби давлату фармонро[18] воҷиб аст дар мулку бақои худо-ванди таоло ҳама вақте тааммул[19] кардан[20] ва аз даври замон бияндешидан ва дар интиқоли мулк аз халқ[21] ба халқ назар[22] кар-дан то бад-ин панҷрӯза[23] мӯҳлати дунё дил наниҳад ва ба ҷоҳи ориятӣ мағрур нагардад.

Яке аз хулафо Бӯҳлулро+ гуфт: «Маро насиҳате фармой». – Гуфт: «Аз дунё ба охират чизе наметавон бурд, магар савобу иқоб. Акнун ту ҷуд[24] меч\'й».[25]

Султон агар хоҳад, ки дар раият адл кунад, мавориди эҳтиё-ҷи эшон бишуморад ва бидонад, то зулм раво надорад ва ҳуқуқи чшои бишииосад, то адо кунад. Бидонад, ки баъд аз аҳли сайфу [аҳли] қалам раият ду фирқаанд; аҳли ҳирфа[26] ва аҳли дехканат,, Эҳтиёҷи аввали инҳо ба подшо яке[27] он аст, ки раиси адл бар

[11] АБ – мулук

12 АБ – ва

[13] АБ – п.ӯшиди !■< АБ – суб.чона 15 АБ – қудрату '6 АБ – насяд

17 АБ – -дар

18 АБ – умароро 19 – 20 ДБ – позир будан

21 – 22 ДБ – аз молик ба малик тааммул

[23] АБ – панҷ рӯз :м – 25 А – худ вдегӯй; Б – худ кадом мегӯй

21' -27 ДБ- хнраф ва а.чли заръ эҳтиёҷи эшон ба подшоҳй



сари онҳо мансуб[28] бувад,[29] то қатъи хусумат ва даъовии онҳо кунад-[30]

Дигар,' мушрифи адл,[31] ки закоту ичороти молияти онҳо ба инсоф биситонад.

Дигар, нозире, ки роҳҳои омадшудашонро аз дузду қуттоъи [тариқ} муҳофазат кунад.

Дигар, амине, ки бозорашонро аз хиёнати кайлу паймона муҳофазат намояд ва нархҳоро мазбут медорад.

Дигар, шаҳнае, ки ҳиросати молу[32] хонаи[33] онҳо мекунад [дар шаб].

Дигар, ноибе, ки- оби мазореъ ва мавошии[34] онро[35] дар

вақт мерасонад.

Тазкия ва таҳқиқи ҳоли ин руасоро аз мавоҷиби зарурӣ до-над, ки раису қозӣ murtashӣ набувад. Мушриф моли мардум ба[35] зиёд[37] нагирад; [ва] нозири роҳ ҳамроҳи дузд[38] набошад,[39] амини бозор [хоину] ҳаромхор набувад;[40] шахна хоболуд[41] ва рафиқи ашрор набувад [ва] ноиб обфурӯш набошад.[42] Ва ба ҳар кадоми инҳо[43] аз хизона мавоҷиб[44] муқаррар дорад, то баракати хазина-ро аз хориҷ иадузданд, чи ҳайф бар раоё – нуқсон дар хазина[4]* аст.[46],,

Кбму муроди подшоҳон онгоҳ ҳалол бувад, ки дафъи бадон аз раият бикунад ва зулми авонон аз эшон боздорад. Чунон чи,[47] агар шубон[48] дафъи гург аз гӯсфандон накунад, музди шубонӣ ҳаром меситонад, факайфа, чун битавонаду накунад.

Зуннуни Мисрӣ+ подшоҳеро гуфт, ки* «шунидам, ки*:: фа-лон омилро, ки* фиристодаӣ, дар вилоят[49] бар раият дароздастӣ мекунад ва ҳайф[50] раво медорад». – Гуфт: «Рӯзе сазои вай биди-ҳам». – Гуфт: «Бале, рӯзе сазои вай бидиҳӣ,[51] ки моли раият та-мом бурда бошад [ва] ту аз вай ба заҷр ва мусодара биситонӣ ва дар хазина[52] ниҳӣ, раиятро[53] чӣ суд дорад?» Подшоҳ хиҷил гашту дафъи омил фармуд.

[Қ и т ъ а]

Сари гург бояд[54] ҳам аввал дарид,55 На чун гӯспандони мардум дарид.

28-29 АБ – насб кунад

30 АБ – намояд

[31] АБ – одил

32 – зз АБ – манзилу моли ;

34 – 35 АБ – мавоширо '

36 – 37 АБ – бар зиёда 38 – 39 АБ – дуздон набувад.

40 АБ – набошад

■*! АБ – хоболуДа

42 АБ – набувад 43 – 44 АБ – аз инҳо мавоҷиб аз хизона 45 – 46 АБ – хизона бошад 47 – 48 АБ – чунои ки шубон агар 49 – 50 АБ – раия дароздастӣ ва хайф дар

вшюят

51 АБ – диҳӣ

52 АБ – хазона

53 АБ – раоёро

54 – 55 АБ – ҳам бояд аввал бурид

156

Доди ситамдидагон бйдиҳад, то сйтамкорон чира нагарданд. Гуфтаанд, [ки] «султон, ки дафъи дуздон накунад, ба бозуи худ корвон мезанад». Султон чандон ки аз.заҳру макри фидоӣ[56] пур-ҳазар аст, аз даруни хастагону дилшикастагон ва дуои мазлумон аа нолаи маҷрӯҳон пурҳазар бошад.

Султони Ғазнин+ гӯяд: «Ман аз найзаи мардон чунон([56])[27] наметарсам, ки аз дарди ниҳон ва сӯзи синаи дарвешон»:

[Қитъа]

Эй дарниҳода тири чафо дар камони зулм, Ғофил машав*- зи новаки дилдӯз дар камин. Гар тири ту зи ҷавшани фӯлод бугзарад, Пайкони оҳ бугзарад аз кӯҳи оҳанин.

Дуздои ду гурӯҳанд: чанде ба тиру камон дар саҳроҳо ва баъзе ба кайлу тарозу дар бозорҳо. Дафъи ҳардуро воҷиб донад.

Ва султон бояд ба ҷое бинишинад, ки агар додхоҳе бар дар расад, бохабар бошад, ки[28] ҳоҷибону сарҳангон на ҳар вақте му-ҳиммоти раият ба самъи подшоҳ бирасонанд. Ва гӯянд: «Алҳол вақт нест, [султон фарогат доранд»- Надонанд, ки фароғат кори фуқаро аст, на маслаки подшоҳ, чунки вай дидбон бар сари халқ аст.]

Нӯшервон+ ба занчире ҷарасҳо баста, тарафе назди хеш ва тарафе дар майдон бар дарахте баста дошт, то агар касеро муҳи-мме будӣ, силсиларо дарҷунбонидй. [Ва ҳамчунин Маҳмуди Ғаз-навй+ занге ба ҳарамсаро баста дошт, сарришта ба майдони до-руламорат мутааллиқ буд, то ҳар ҳар касе дар ҳар вақте доди худ ба самъи султон мерасонид.]

Мулки араб ба ношинохт берун омаданӣ ва назар дар

ҳо-ли мамолик кардандӣ, то агар мункаре дидандӣ, тадорук кар-дандй. Ва*- ҳамчунин касонро ба тафаҳҳуси маҳаллатҳо ва де-ҳаҳо баргумоштандӣ, то агар бедоде бар заифе равад, эълон ку-над*.

[Ва] аммо ҳуқуқи раият[29] бар султон[30] яке он ки бар ҳамаи мусулмонон ба тавозӯъ бошад ва ба масокин бештар. Ва ба са-баби вилояту салтанат бар ҳеҷ кас кибр накунад, ки[31] фармуд* он сарвар салаллоҳу алайҳи саллам,[32] ки «худои азза ва ҷалла бо ман ваҳй кард, ки бигӯ бар уммати худ то фурӯтанӣ кунанд

[56] АБ – фаной (56)27 ДБ – чандон

28 АБ – чи 29 – 30 АБ – раоё, ки султонро воҷиб аст, муроoти он 31 ДБ – чи 32 АБ – саллам гуфт,

157

ва ҳеҷ кас бар дигаре ба чизе фахр накунад»,[33] чи сабаби такаб-бур ё* мол аст, ё ҷамол, ё илм, ё насаб. Оқил ба ҳеҷ кадом фах-ру такаббур наёрад. Аммо мол пагоҳ оянда бегоҳ раванда аст ва бисёр касон дар мол аз ӯ зиёд[34] бошанд. Ва аммо ҷамол зуд завол ёбад [ва ба синни ҷавонӣ напояд]. Ва аммо илм самараю натиҷаи он ба худи олим оид мегардад,[35] [магар ифода ва он ба қадри саъйи ғайр бувад.] Ва аммо насаб – некӯкорон, падарон, бошанд, бо писарон суд надорад.[36]

Дуввум[37] сухани авом дар ҳаққи авом нашунавад, ки охкри он ба фитнаву фасод кашад ва пушаймонӣ орад, хосса сухзни фосиқону ҳасудон ва*⁻ таммоон*-, зероки таммоъ[38] ба тамаъи лукма халқро биранҷонад[39] ва ҳасуд ҳунарро айб шумурад. [Ва қавли фосиқ маҳалли эътимод набувад].

Шахсе пеши Алӣ+, каррамаллаҳу ваҷҳаҳу, ба бад гуфтани мусулмоне машғул буд.

– Фармуд: «Ман ин сухан таҳқиқ хоҳам кард. Агар рост гуфтй, ба сабаби суханчинӣ туро душман хоҳам гирифт. Ва агар дурӯғ гуфтй, туро уқубат хоҳам кард. Ва агар тавба хоҳӣ кард, [аз ту] афв хоҳам намуд»- – Гуфт: «Ё амиралмӯъминнн, тавба кардам».

Аз Муҳаммад ибни Қаъаби Қуртубй+ пурсиданд, ки «аз

хислатҳои мулук кадом зишт аст?».

– Гуфт: «Бисёр гуфтан ва сирри мамлакат ба ҳар кас дар миён ниҳодан ва сухани ҳар касе шунидан».

Сеюм он ки ба ҷиҳати зиллате ё тақсире агар бар мусулмоне ғазаб кунад, аз се рӯз зиёда таъхири афв раво надорад, магар ки ғазаб ба ҷиҳати амре карда бошад, ки дар он нуқсони дин буда бошад. Дар ин сурат агар умре ӯро маҳҷур гардонад, раво бувад. Ва аммо дар умури дунквӣ афв авлотар бошад, чи*:: он сарвар, салаллоҳу алайҳи ва саллам, фармуд: «Ҳар кӣ аз ба-родари мусулмон афв кунад, худои таоло ӯро рӯзи қиёмат афв кунад». худо итаоло ӯро рӯзи қиёмат афв кунад».

Эзади субҳонаҳу ба Юсуф+ алайҳиссглом ваҳй кард, ки «чун аз бародарони худ афв кардӣ, номи туро баланд гардонидам ва ба салтанат расонидам».

Чаҳорум, файзи адлу эҳсон бар ҷамеъи раоё омм гардонад ва дар нашри маосири эҳтон миёни аҳлу ноаҳл фарк накунад, зе-роки подшоҳ сояи ҳақҳ аст. Чун раҳмати ҳақҳ шомили мӯъмину кофир аст, ҳамчунин эҳсони ӯ бояд ки неку бадро шомил бошад.

Ҳусайн+ разиаллаҳу анҳу гӯяд: «Он сарвар[40] фармуд, фозил-тарин ақл баъд аз имон дӯстӣ кардан аст бо халқ ва некӣ кардан бо некону бадон».

33 АБ – накунанд,

34 АБ – зиёда

35 АБ – аст

[36] АБ – надиҳад

37 АБ – дуюм

38 Б – таммоон

39 Б – биранҷонанд

[40] АБ – сарвар, салаллоҳ алайҳа ва саллам



Панҷум, ба сабаби таҷаббуру истило назар дар ҳарами му-сулмонон накунад ва бе истизон дар миёни манозилу махозини раоё наравад.

Ва расул салаллоҳу алайҳи ва саллам бо ҷалолати ҳукму нубувват чун бар дари хонаи мусулмоне шудқ, се

бор овоз додй. Агар иҷозат додандӣ, даромадӣ ва агар на, бозгаштӣ ва наран-ҷидй. Ва* фармуд, салаллоҳу алайҳи ва саллам, «се бор иҷозат бояд хост: бори аввал бишунаванд, бори дуюм худро ва ҷойро рост созанд, [бори] сеюм ба ҳасби маслаҳат ё иҷозат диҳанд, ё манъ кунанд».

Шашум, мухотаба ва муомала бо аснофи халқ бар қадри маротибу дараҷоти ҳар кас дорад. [Ва] аз аҷлофу авбош ибороти латиф чашм надорад ва аз ҷуҳҳоли омма фасоҳату балоғат на-ҷӯяд. Ва аз кӯҳию биёбоиӣ одоби маҷлиси ашроф наталабад. Ва таклифи ҳар кас ба қадри ҳоли ӯ кунад. Ва ҳар қавмро дар мар-табаи худ маъзур дорад ва аз муолафату муколама ҳеҷ истин-коф накунад-

Ва Довуд+ алайҳиссалом дар муноҷот гуфт:

«Илоҳӣ, чӣ кор кунам, ки халқ маро дӯст доранд ва аз ҷиво-ри қурби ту низ маҳрум намонам?» – Фармуд:[41] «Зиндагонӣ бо халк ба андозаи ақли эшон кун ва он чӣ миёни ману туст, некӯ риоят фармой».

Ҳафтум, дар маҷолису маҳозир пиронро некӯ дорад, хосса пирони мутадайинро ва тифлонро ба чашми шафқат бинигарад. Он[42] сарвар фармуд, салаллоҳу алайҳи ва саллам,[43] ки «аз мо нест он ки пирони уммати моро ҳурмат надорад ва бар тифлони уммати мо раҳм накунад». Ва фармуд: «Ҳеҷ ҷавон пиреро ҳурмат надорад ба ҷиҳати пирии ӯ, илло [он]- ки дар пирии ӯ ҳакк, аззу ало, касеро баргуморад, то ӯро ҳурмат дорад». Дар ин ҳадис ишорат аст бад-он ки ҳаркӣ пиронро ҳурмат дорад, ғолибан ба синни пирӣ бирасад.[44]

Ҳаштум, ҳар киро ба чизе ваъда кунад, он ваъдаро вафо ку-над ва хилофи онро албатта раво надорад. Чи[45] он сарвар[46] фар- . муд: «Нишони мунофиқ се аст: чун сухан гӯяд, дурӯғ гӯяд [ва] чун ваъда кунад, хилоф кунад[47] ва чун амин гардонанд, хиёнат кунад».

Зулқарнайн+ салтанати бузург аз се чиз ёфт: аввал он ки чун сухан гуфтӣ, рост гуфтӣ; [ва] чун касеро ваъда додӣ, вафо намудӣ ва ҳар мол, ки пеши [ӯ] овардандӣ, дарвақт сарф кардӣ ва ба фардо нагузоштӣ ва хазина наниҳодй.

Нӯҳум [он ки] дар ҳукм сухан ба унф нагӯяд ва бо вазеъу шариф рӯй кушода дорад ва бо заифон сухан бар ҳаққ гӯяд. [Ва] фармуд, салаллоҳу алайҳи ва саллам, ки «дар биҳишт кӯшк-ҳост, ки аз гояти сафо андаруни ӯ аз берун менамояд». – Гуф-

[41] АБ – хитоб омах, ки 42 – 43 АБ – ва он сарвар салаллах алайҳи ва саллам фармуд

[44] АБ – расад 45 – 46 АБ – ки он сарвар, салаллах алайҳа ва саллам [47] АБ – варзад

159

танд: «Ё расулаллох, он аз киёнанд?»[48] – Гуфт: «Аз он ки бо бандагони худой хуш гӯяд[49] ва гуруснагонро таом диҳад ва ба шаб вакте ки мардум хуспида,[50] намоз гузорад.

Даҳум он ки риояти инсоф медорад ва инсофи халк аз наф си худ низ талаб дорад, бо мусулмонон он муомала кунад, ки агар бо ӯ кунанд, биписандад. [Ва] агар ин маънӣ забт кунад, ҳеҷ гуноху зулм натавонад кард, яъне*~ бо зану фарзанди кас бе изни шаръ духул натавонад кард* ва моли ҳеч кас ба ғасбу[51] зӯр[52] натавонад гирифт. Ва хеч касро ба хавои нафс натавонад зад ва натавонад* кушт.

Ёздаҳум, ислоҳи зот-ул-байн бар худ лозим гирад ва таъхир .дар фасли хусумати мусулмонон раво надорад ва дар ҳукми му-хосамоти ҷалийя таваккуф накунад, ки он моддаи ҳикду адовати халқ гардад ва ба фасод анҷомад. [Ва] фармуд, салаллоҳу алай-:ҳи ва саллам, [ки] «хабар кунам шуморо аз амале, ки он беҳтар аз намозу рӯза ва садақа аст?» – Гуфтанд, «Бале, ё расулул-лоҳ!» – Гуфт: «Сулҳ кардан миёни ду мусулмон».

Дувоздаҳум, дар истикшофи гуноҳи мусулмонон саъй наку-над ва ба ҳар зиллате раияти заифро наранҷонад ва аз ҳафавоти халқ ба қадри имкон таҷовуз кунад ва айбҳои халқро пӯшида дорад. [Ва] фармуд алайҳиссалом,[53] ки «ҳар кӣ айбу гуноҳи му-■сулмоне бипӯшад, худойтаоло дар дунёву охират гуноҳони вай-ро пӯшида дорад [ва авф фармояд».]

Умар,+ разиаллоҳу [таоло]:: анҳу, шабе дар Мадина

мегашт, аз хонае овози суруд бишунид, аз девор боло рафт [ва]:: назар*~ тсард*:. Шахсеро[54] бо зане аҷнабия дид,[55] хамр дар пеш ниҳода. – Гуфт: «Эй душмани худой, гумон бурдӣ, ки худои азза ва чалла туро расво нагардонад?!» – Гуфт: «Эй[56] амиралмӯъминин, шитоб макун. Агар ман як гуноҳ кардам, ту се гуноҳ кардӣ». – Гуфт: «Чӣ гуна?» – Гуфт: «Худой фармуд: «Ло туҷассису+»! Ту таҷассус кардӣ». Ва фармуд, худои субҳонаҳу «ва отӯ-л-буюта мин абвобиҳо+». Ту аз девор даромадй. Ва фармуд таоло ва та-қаддус, ки «ло-тадхулӯ буютан ҳатто тастаъзинӯ+». Ту беиҷозат даромадй». Умар гуфт: «Рост гуфтй, агар туро афв кунам, аз ин кор тавба мекунӣ? – Гуфт: «Бале». Умар аз ӯ афв кард.

Сездаҳум, ба иртикоби мубоҳот ва шаҳавот халқро бар маъ-осй далер нагардонад ва аз мавозеъи тӯҳмат эҳтироз кунад. Ва агар аҳёнан ба маъсияте мубтало гардад, ӯро мастуру пӯшида дорад, чи оммаи хадқ дар салоҳу фасод тобеи ҳокиму подшоҳанд. [Ва] агар ҳокимро[57] бар наҳҷи салоҳ бинанд, ҳама дар салоҳ рағ-бат намоянд ва савоби он ҳама ба девони ӯ роҷеъ гардад. Ва агар аз ӯ* фасод мушоҳада кунанд, ҳама дар шуруру фуҷур

48 АБ – киён бошад?

« АБ – ояд

[5]о АБ – хуспидаанд ?) – 52 д – зӯру разаб

53 АБ – салаллоҳ алайҳи ва саллам 54 – 55 А – дид шахсе бо зани аҷнабия

56 АБ – ё

[57] А – ҳокнм



кӯшанд, исми он[58] ҳама*:: ба девони ӯ бозгардад. Чи фармуд он сарвар, салаллоҳу алайҳи ва саллам, ки ҳар кӣ расме нек би-ниҳад,[59] савоби он ӯро бувад. Ва савоби ҳар кӣ бад-он расми нек кор кунад ва ҳар кӣ расми бад ниҳад, ваболи он бадӣ. Ва ҳар кӣ бад-он бадӣ кор кунад, дар девони у нависанд.

Ҳаққи* чаҳордаҳум дар қазои ҳавоиҷ ё*: қасос. Агар касе аз бузургон ба шафоат бархезад, қабул кунад, ё [агар]

касе ӯро ба подшоҳи дигар ба шафоат ангезад, эҳмол нанамояд. Чи он сарвар[60] фармуд*:, ки* «ҳеҷ садақа фозилтар аз садақаи забон нест» – Гуфтанд: «Он чигуна бошад?» – Гуфт:[61] «Он шафоат аст, ки хуне бад-он маҳфуз монад, ё манфаат ба дигаре расо-над, ё бадӣ аз дигаре боздорад.

Понздаҳум, ҷониби фуқаро ва масокину зуафоро бар аҳли дунё ва ақвиёю ағниё роҷеҳ дорад. Ва аксар муҷоласат бо фу-қаро ва ахлуллох дорад. Ва гоҳо ойинаи дилро ба мавоизу насо-еҳи сулаҳо чило диҳад, чи мубошарати ҳукумат ва ихтилоти халқ дилро тарик гардонад. Ва сӯҳбати ағниё ва аҳли дунё дилро муқаддар гардонад.[62] Чун ин ду торикӣ бар дил мустамирр гар-дад, хавфу хатари дин бувад, ки мӯҷиби гирифтории абадӣ аст ва ҳирмони сармадӣ, чунон чи[63] эзади таоло мефармояд: «Қалло бол рона ало қулубиҳим мо конӯ яксибӯна».+ Яъне ин бадбах-тон, ки гирифтори азоби абадӣ гаштаанд ва дар шиканҷаи хиз-лони сармадӣ афтода, ба сабаби он торикиҳо аст, ки аз иртико-би ғафлат ва губори мухаббати дунё ва мусоҳабати ғофилони ҷоҳил дар оинаи дили эшон нишастааст ва мутамаккин гашта. Ва зулмати исрор[64] истеъдодоти имони эшонро ботил карда[65] ва адхинаи таклид ва русуму одот дидаи* дили эшонро кӯр гардо-нида. Лоҷарам, дар дори охират аз маҳрумон матруд ва аз маз-мумон мардуд гаштаанд, ки ба саодати лиқо нарасиданд[66] ва лаззоти наими дори бақо начашиданд. Ва аз ин ҷиҳат он сарвар-салаллоҳу алайҳи ва саллам фармуд, ки* «бо мурдагон маниши-нед». – Гуфтанд: «Ё расулаллоҳ, мурдагон киёнанд?» – Фармуд: «Тавонгарон».[67]

Шонздаҳум, аз аҳволи аҳли фоқа ғофил набошад ва дар сад-ди фоқаи[68] заифону фурӯмондагон тақсир раво надорад ва тафақ-қуди аҳволи аромилу айтом бар худ воҷиб донад ва аз бозхости қиёмат биандешад. Дар рӯзе, ки мулку мол фарёдрасӣ наку-над ва ин ҳама мустаҳаққон дар он рӯз аз ҳоким[69] талаби ҳуқу-

[58] Б – онҳо

59 АБ – ниҳад
60 ДБ – сарвар саллаллоҳ алайҳи ва саллам
61 АБ – фармуд
62 АБ – намояд
63 АБ – чунон ки 6* Б – аҳрори
65 АБ – гардонида
66 Б – нарасида
67 А – тавонгаронанд
68 АБ – ҷӯъи
11 – 266 161

қи худ[70] хоҳанд кард, имрӯз кӣ метавонад дар халоси заммаи худ кӯшад?

Абӯҳурайра [разиаллаҳу таоло*: анҳу] гӯяд, он сарвар са-лаллоҳу алайҳи ва саллам фармуд, ки* «рӯзи қиёмат бандаи[71] ғаниро[72] ҳозир кунанд, ҳазрати мунтақими ҷаббор хитоб кунадг ки «эй бандаи муъмин, дар дунё аз ту ноне[73] ва ҷомае[74] хостам,[7]* маро таому ҷома надодӣ». – Гӯянд: «Илоҳӣ, ин чигуна бувад?» – Гӯяд: «Фалон кас дар хамсоягии ту*- гурусна буд ва фалов: ба-раҳна. Ту тафаққуди ҳоли эшон накардӣ ба иззату ҷалолк мо^ ки имрӯз туро маҳрум гардонем, чунон ки [ту] эшонро маҳрум гу-зоштӣ».

Ҳафтдаҳум, роҳи мусулмононро аз хавфи роҳзанону дуздов ба сатвати сиёсат эмин дорад. Ва ҳар кӣ дар роҳе ба изою гаад-дӣ мутаарризи мусулмоне шудааст, ба наколу уқубат ӯро ибра-ти дигарон гардонад. Ва дар мамлакат ҳар ҷо, ки маҳалли хавф бувад, агар имкони иморат бувад, иморат кунад, ё нигаҳбон гу-зорад. [Ва дар манозили баида аломат насб кунад наздики ҳам – дигар, то ояндаву раванда бероҳ нашавад- Ва] дар асар[76] аст, ки ҳар ҳокиме, ки [тарбияту] ҳиммат бад-он дорад, ки роҳҳои муеул-монон эмин бошад аз дуздию бадӣ ва ӯ дар хоб бувад,[77] шамше-ри у аз барои у омурзиш мехоҳад.

Ва ҳар кӣ аз ин маслаҳат ғофил монад ва дар ин ыуқимм тақсир раво дорад, шамшери ӯ бар ӯ лаънат кунад. [Ва ин маслак алявм дар дували низомӣ ба аҳсан ваҷҳе ҷорист, ки дар роҳҳо манзилҳо ба ҳарду фарсахе

камобеш муқаррар карда, бар он ка-сон муҳайё доранд, ки асбҳо аз подшоҳӣ ба кироя нигох медо-ранд, то агар касе хоҳад, бетаваққуф саворӣ мекунад. Ва шаво-реъ, ки ба умронот наздик аст, то миқдори даҳ фарсаҳ ҳамаи роҳ аз ду тараф дарахтони бузург сабз кардаанд, то мардум ба соя гузаранд ва гумроҳ нашаванд. Ва онҷо, ки аз иморот беруntар аст ва тарбияти ниҳол мутааззир, ба ҳар саду панҷоҳ қадам чӯбе ва устувоне бардоштаанд барои аломат. Ва фаросихи масофат дар онҳо муайян карда, то ҳар касе бидонад, ки аз роҳ чӣ рафта ва ба манзил чи монда.]

Ҳаждаҳум, дар вилоят[78] ҳарҷо, ки работу[79] пул[80] [ва обхона} ҳоҷат боШад, ё[81] роҳ* аз мамарри селу борон хароб шуда, дар таъмири онҳо ба қадри имкон кӯшад, то оянДагонрою[82] раванда-гонро осоиш бошад. Чи он сарвар фармуд: «Ҳар кӣ пуле бино ку-

69 – 70 АБ – ҳокими худ талаби ХУКУК 71-72 АБ-бандаро

[73] АБ – нон

[74] АБ – ҷома

[75] АБ – дархостам

[76] АБ – хабар

[77] АБ – бошад

[78] АБ – мамлакат 79 – 80 АБ – пулу работ

[81] АБ – ва

82 ДБ – ояндагон



над бар[83] роҳгузари[84] мусулмонон то бар вай осон гузаранд, ху-дои азза ва ҷалла осон гардонад бар вай гузаштани пули сирот-ро».

Нуздаҳум, дар ҳар буқъае аз биқоъи мамлакат масҷиду хонақоҳ бино фармояд. Ва имому муаззин мансуб дорад ва ас-боби маоши онҳо мураттаб гардонад,то ба ҷиҳати талаби кут иқомати ин[85] амр бад-эшон[86] мутааззир нашавад, то халқ ба ибо-дату намоз тавонанд пардохт. Ва расми ҷамоат барпо дорад, чи он сарвар фармуд: «Ҳар кӣ масҷиде барои худой таоло бино ку-над, ҳаққ, аззи ало,

барои ӯ хонае дар биҳишт бино фармояд».

Бистум он*- ки*- амри маъруфу наҳйи Мункарро тарк наку-над. Ва насиҳати динӣ аз хавоссу авом дареғ надорад ва иктифо ба қузоту ҳукком накунад ва таҳқиқ фармояд. Раоёи мамлакатро аз маосӣ ва манохӣ ба сиёсат манъ кунад ва ба тоати ҳаққ фар-мояд, чи он сарвар, салаллоҳу алайҳи ва саллам, фармуд, [ки] «ҳар ки аз шумо мункаре бинад, ки мухолифи шариат бошад, бояд ки ба даст онро дур кунад, яъне ба шамшеру сиёсат». Ин мартабаи ҳуккому вулот[87] аст. Пас, агар ба даст манъ натаво-над кард, ба забон манъ кунад. [Ва] ин мартабаи уламо ва ма-шоих аст. Ва агар ба забон манъ натавонад кард, ба дил онро душман дорад. Ин мартабаи фуқаро ва раоё аст- Пас, ҳар кӣ ба дасту забон манъ накунад ва ба дил душман надорад, он кас аз ислом ҳеҷ насиб надорад.

Ин ҷумла ҳуқуқи раияте аст, ки аз аҳли ислом бошанд. Ам-мо раияти куффор ва аҳли зиммаро бад-он шарт, ки* Умар[+], ра-зиаллоҳу анҳу, аҳли маҷус ва аҳли китобро кардааст, аҳли*-зиммаро* бад-он шароит таклиф кунад, ҳифзи димоъ ва амволи эшонро ба вафои он манут гардонад. Ва он низ бист шарт аст:

Аввал он ки дар вилояте, ки* мустасаррифи он ҳокими му-сулмон бошад, дайру буқъа ва бутхонаи ҷадид бино накунанд.

Дуввум, агар инчунин иморатҳои қадима вайрон шавад, таҷ-дид накунанд.[8']

Сеюм, мусофирони аҳли исломро аз нузули дайру бутхона манъ накунанд.

Чаҳорум, ҳар мусулмоне,[89] ки дар манозили эшон нузул[90] ку-над,[91] агар ӯро иттифоқи макс бувад, се рӯз дар зиёфати ӯ тақ-сир накунанд.

Панҷум, ҷосусии диёри ислом накунанд ва ҷосусро ҷой нади-ҳанд.

Шашум, агар яке аз хешони эшрн дар ислом рағбат кунад, манъ накунанд.[92]

Ҳафтум, мусулмононро ҳурмат доранд [ва изо нарасонанд.]

83 А – дар [8]* АБ – раҳгузари 85 – 86 АБ – дин бар эшон [87] АБ – вилоят

88 ДБ – нанамоянд

89 А – мусофире эо-91 АБ – фуруд ояд

92 АБ – нанамеянд

163

Ҳаштум, дар маҷлисе, ки*: нишастаанд, агар мусулмонон[93] ҳозир шаванд,[94] маҷлис ба эшон[95] гузоранд.

Нуҳӯм, дар либос ташбеҳ ба мусулмон накунанд.

Даҳум, номи мусулмонон бар якдигар наниҳанд.

Ездаҳум, бар[96] асби бо зину лагом савор нашаванд.

Дувоздаҳум, шамшеру тир бо худ барнадоранд.

Сездаҳум, ангуштарии бо мӯҳру нигин[97] дар ангушт наку-нанд.

Чаҳордаҳум, хамр нафурӯшанд ва ошкор нахӯранд.

Понздаҳум, либоси ҷоҳилият, ки доштанд, тарк накунанд, то аз мусулмон имтиёз бошад.

Шонздаҳум, русуму одоти мушриконро дар миёни аҳли ис-лом изҳор[98] накунанд.

Ҳафдаҳум, дар ҳамсоягии мусулмон хона бино накунанд.

Ҳаждаҳум, мурдагони худро ба наздики мақобири мусулмо-нон набаранд.

Нуздаҳум, дар азову мусибат овоз баланд накунанд.[99]

Бистум, бандаи мусулмон нахаранд.

Дар охири ин аҳднома навиштааст, ки агар чизе аз ин шарт-ҳо мухолафат кунанд, эшонро амон нест- Ва хунҳою молҳои эшон бар мусулмонон ҳалол аст. Чунон ки хуну моли аҳли ҳарб ва са-лом.

Ва билҷумла риояти[100] ҳуқукро султон[101] дар ҳаққи ахёри раият маръӣ медорад. Ва[102] дар ҳаққи ашрор аввалан панду на-сиҳат, сонияи уқубату сиёсат, чи касоне, ки мартабаи мӯи рази-ла доранд ва*:: чун нохун, агарчи баданро аз амооли онҳо гузир нест, лекин чун зиёд[103] шаванд, азият расонанд, ба ҳар чанде дафъу рафъашон воҷиб аст. [Ва] ҳамчунин рунуду авбош, ки чун бисёр шаванд, ба халқ изо расонанд, қамъ[104] ва қалъашонро[105]

баъд аз панд лозим шумурад,[106] чи раият ганҷ аст, ҳарчӣ бештар ва маҳфузтар, хуштар бошад.

Туҷҷор низ хазинаи мамлакатанд, ҳар чӣ маъмуртар, беҳтар. Маъмурии эшон манут бар ду чиз аст: амни шавореъ ва адлн шореъ,[107] то матоашон ба саломат ояд. Ва ҳукми муомала ва закотро қозӣ бар наҳҷи шаръ фармояд. Пас, лозим ояд,[108] ки подшоҳ бояд аввал туруку шавореъро маҳфузу мазбут дорад. Дуввум[109] раиси адл бар эшон гуморад ва тазкияи онҳо кунад, чи

вз АБ – мусулмоне

94 АБ – шавад

95 АБ – ӯ

96 А – ба

97 А – КИН

98 АБ – зоқир

99 АБ – барнадоранд

ЮО – 10! АБ – султон*- риояти ин ҳуқукро

102 АБ – аммо

103 Б – зиёда

Ю4 – Ю5 АБ – қалъу қамаъшонро Ю6 АБ – шумуранд Ю7 АБ – шоеъ

108 АБ – омад

109 А – ДУ

164

султони одил манзилати инсони комил дорад, бояд ки аз ҳоли ҳар касе аз раису маръус огоҳ бошад, ва илло комил нест.

Яке аз салотинро чунон[110] одат буди, ки занон ба хонаи аъё-ну аркон фиристодӣ, то бавотини умур кашф кунад.

Ва подшоҳи соҳибназар бояд то дар истеҳқоқи ҳамгинон ба тааммул назар фармояд. Пас, ҳар касеро ба андозаи истеҳқоқу пояаш дилдорӣ кунад, на гӯш ба қавли мутаваққеъон дорад, ки хазина тиҳӣ гардад ва чашми тамаъ пур нашавад. Балки худо-вандони хираду иззатро худ дидаи ҳиммат бад-ин фуруд наёяд, ки таърифи ҳоли хеш кунанд, ё шафеъ ангезонанд ва восита ҷӯ-янд. Пас, назари подшоҳро фоида он аст, ки муставҷиби навохт-ро

бе зулли таарруз асбобу васоили маводди ҷамъият ва фароғат муҳайё дорад, ки бузургҳиммат нахоҳад ва хоҳанда наёбад:

[Б ай т]::

Гарчӣ амал кори хирадманд нест, Ҷуз ба хирадманд мафармо амал.

Агар ҳаст мард аз ҳунар баҳравар, Ҳунар худ бигӯяд, на соҳибҳунар.И1

[Талаби хидмат аломати нуқсон бувад ва истиғно далели ка-мол. Подшоҳ ба фитрати худ мустағнии комил талаб дорад.]

Вазорати подшоҳ[112] касеро мусаллам аст,[113] ки шафқат бар дини подшоҳ аз он бештар[114] барад, ки бар дунёи подшоҳ.[115] Ва ҳайфи раоё бар султон осонтар донад, ки ҳайфи султон ба раият. Подшоҳон падари ятимонанд, бояд ки беҳтар аз он ғам хӯрад, ки ятимро падар бувад, то фарқ бувад миёни падари дарвеш ва падари подшоҳ.

– Гӯянд: «Қисаи зару тифле аз касе монд, ҳоким кас фи-ристод пеши васӣ ва зар хост. Васӣ зар дар канори тифл карду пеши ҳоким фиристод- Ва гуфт: «Ин зар азони ман нест, аз ин тифл аст. Агар меситонӣ, аз вай[116] биситон, то [дар] қиёмаг ҳам ба вай бозрасонӣ.[117] Ҳоким ба ҳам баромад ва сару чашми тифл бибӯсиду дар канор гирифт ва гуфт: «Ман дар қиёмат то-қати ин мутолаба надорам».

[Ва] зар пеши васӣ фиристод ва нону ҷома ва асбоби [маоши] тифл аз хазина[118] муҳайё дошт, то ба ҳангоми булуғ.

Дасти ато, то тавонад, кушода дорад, магар он гоҳ ки дахл ба хароҷот кифоя накунад, ки:

ио А – чунин 41 АБ – йои байтҳо иваз шудаанд. П2 АБ – мулк ИЗ-1,14 АБ – бувад

115 АБ – ӯ

116 АБ – ӯ

117 АБ – расонӣ

[118] АБ – хизона

[Б а й т]::

Бухлу исроф ҳарду мазмуманд, «В-абтағи байна золика собӣлан+».

Ӯҳдаи мулкдорӣ коре (бас) азим аст; – бедор бояд будан ва ҳама вақте ҳушёр ва ҳамеша бо худой таоло дар муноҷот, то бар дасту забон ва* қаламу қадами вай он равад, ки салоҳи мулку дин дар он бошад. [Ва] уламоюаиммаи динро ҳурмату иззат дорад ва* ба истисвоби эшон ҳукм ронад, то салтанат му-теъи шаръ бошад, на шариат забуни салтанат, Ва бояд ки таҳ-қиқи завоҳир ва бавотини шариат кунад, то тахлите, ки уламои сӯъ кунанд, бидонад. Ва аксари уламо бинобар ҳавои нафс ва эҳрози ҷоҳу мансаб ҳукм ба завоҳир кунанд ва ҳақиқати амрро бипӯшонанд аз тарси малоли хотири султон, ва таҷвизи бидъатҳо кунанд ва таъвилот оранд ва тавҷеҳот, [ки] агар султон бад-он розӣ бошад, дар маосӣ шарики[119] онҳо[120] бошад. [Ва бидонад, ки чун як бидъат ҷорӣ шавад, сад бидъати дигар ба қиёси вай му-боҳ гардад. Ва аз ин ҷиҳат дар ҳар чанд гоҳе дин заъфи куллй ёбад ба тахлити уламои сӯъ. Ва боз мӯҳайи-ус-сана таҷдид фар-мояд ва ин дар қурби муоту улуфи таърихи ҳиҷрӣ бошад. Ва] қавме, ки ба тоати ҳақҚ машғуланд, ҳиммат ва ҷониби эшон мас-руф дорад ва тавфиқи сӯҳбату[121] хидмати[122] эшонро ғанимат шу-морад,[123] ки ҳиммати порсоён мулку давлатро ҳимоят кунад. Фосиқу фоҷирро тақвият ва дилдорӣ накунад, ки шарики он гу-рӯҳ бошад, дар маъсият ва муставчиби уқубат гардад.

Нӯшервони Одилро+, ки дар куфр мурд,,[ш] дидандаш дар ҷойгоҳи сабзу хуррам. Пурсидандаш, ки «ин мақом ба чӣ ёфтӣ?» – Гуфт: «Бар муҷримон шафқат[125] набурдам[126] ва бегуноҳро[127] наёзурдам».

Молиши риндону фосиқон аз[128] подшоҳ вақте[129] писандида ояд, ки ба нафси худ аз фучур парҳезад.

Яке аз подшоҳон[130] бифармуд, то хумхонаи хамморон биш-кастанд. Шабонгоҳ гуфт: «Ангури фалон харобот дар ваҷҳи асир ниҳодам». Соҳибдиле бишунид ва гуфт: «Эй, ки гуфтй, бад ма-кун, худ макун»-

Ҳар як чанде шаҳнаи зиндонро бифармояд, то арзи зиндони-ён кунад, то бегуноҳро халос диҳад ва гуноҳони кӯчакро пас аз чанд рӯзе бубахшад ва гуноҳони бузургро ба қасос расонад. Ва зиндони қозиро низ ҳамин бифармояд, то ғарими мӯсир бар ғо-рими мӯъсир сабр кунад ва ба қадри ҳол бар вай адои дайн фар-мояд. Ва агар ҳар ду*: тараф натавонанд ва хазинаи байтулмол

119 – 120 АБ – онҳо шарик 121 – 122 ДБ – хидмату сӯҳбати 123 ДБ – шумурад

124 АБ – 6ИМУРД

125 – 126 АБ – мушфиқ будам

127 АБ – богуноҳро «28 – 329 АБ – вақте аз подшоҳ

130 АБ – мулук

166

маъмур, аз байтулмол бифармояд ва миод гирад, то ҳарду на-фарро рсор барояд. Ва ҳамчунин корвонзадаю киштишикаста ва мардуми зиёнрасидаро[131] тафаққуди аҳвол ба* камобеш бикунад, ки аз аъзами садақот ва аҷалли ҳасанот аст. Ва он сабаби обо-дии вилоят ва серию пурии мамлакат хоҳад буд.

Тариқ он ки дар васати шаҳр хазина вазъ кунад аз вуҷуҳи мозода ва бар он амине мансуб дорад, то ҳар киро аз*- ин*:: гу-рӯҳ[ мағбун, ки] ба маблағе эҳтиёҷ равад, ҷиҳати касбу тиҷорат ва адои дайн дар он ҷо равад ба миод ва* сиҷилл [ва замон] ни-шон диҳад ва* мояҳтоҷи хеш бардорад ва ба суди даҳним дар[ш] вақташ боз ба ҳамон хазина[133] [расонад ва] супорад. [Ва] мустаъ-ҷири бӯстонҳо ва зомини[134] мустағаллот, ки дахли ӯ[135] ба машрут вафо накардааст, дар истифои мазмун сахт нагирад ва дар охи-ри фасл ба чизе мусомаҳат кунад. Ва навбати дигар амале ба-манфааттар арзонӣ дорад, то мунтафеъ гардад. [Ва шикаста на-шавад.] Мардумоне, ки аъзои солим доранд, нагузорад, ки бе-шуғл бошанд, ба муздурии корҳои мулкӣ ва дурустии роҳҳою пулҳо ва иморат ба заҷр баркашад ва музд диҳад, то луздию

муқмирӣ накунанд.

Барҷомондагонро дар маҳаллате ҷамъ дорад [ва]

вазоифи эшон[136] аз байтулмол бирасонад, то ба гидя ва тамаъ халқро мушавваш надоранд. [Дар дували низомӣ алаявм мадрасаҳо ба-роварда, ҳама кӯрону гунгон ва шалонро дар он ҷо гирд оварда, х,ар кадомро таълими коре, ки дархӯри ӯст, медиҳанд; – аз му-саввирӣ ва саҳҳофӣ ва қавволӣ ва оҳангарӣ ва хаттотӣ. Масалан, духтаре гунги уммиро дар тахта навиштам, ки чӣ ном дорй, ишо-рат кардам. Ба таҳти он навишт, ки номи ман фалона аст.]

Подшоҳон бар раият подшоҳанд, чун раиятро бикоҳанд ва нохӯш доранду биёзоранд [худро нохӯш дошта ва хештанро[137] -озурдаанд ва] душмани мулку давлати хеш бошанд [ва музоҳими ■ҷонутани хеш]. Шоҳон сари раиятанд, нодон саре бошад, ки ба дандон бадани хешро пора кунад. Омили мардумозорро ҳукму амал надиҳад, ки раоё ӯро танҳо дуои бад накунанд.

[Ва][138] аз ҷумлаи ҳуқуқи султони мозй бар варасаи [мулк] яке* он аст, ки дӯстону ҷалисони падарро ҳурмат дорад ва зоеъ нагузорад [ва хайроту мубарроти эшонро ботил нагардонад].[139] г{Ва] уқубати он кас, ки дар ҳаққи бегуноҳ иқрор кунад, он аст, ки ба дасти хасмаш супорад, то ба муроди дили хеш ин-тиқом кашад ва дигарон аз накбати вай насиҳат пазиранду иб-рат гиранд. Султони хирадманд раиятро наёзорад, то чун душ-мани берунӣ заҳмат диҳад, аз душмани андарунӣ эмин бошад-Динро нигоҳ натавон дошт, магар ба илм ва мулкро илло ба ҳилм. Дарвеши тавонгарҳиммат он ки ба дидаи ҳиммат дар мо-

[131] А – зиёнрасида 132 – 133 А – боз ба хамон хазона дар вақташ

134 ДБ – замини

135 АБ – ОНҲО

136 Б – эшонро

137 Б – хештан

338 – 139 АБ – Баъд аз 5 абзац омадааст.



лу неъмати подшоҳон нанигарад. Ва султони гадотабъ

он ки та-маъ дар моли раият кунад:

[Б а й т]

Мурувват набошад бар афтода зӯр, Барад мурғи дун дона аз пеши мӯр.

Эй, ки мол аз бахри ҷоҳ дӯст[140] медорӣ, карам куну тавозӯъ пеш гир, ки ҷоҳе аз ин аълотар нест, ки халқат дӯст доранд ва санот гӯянд. – [Гуфтаанд]: «Гуруснагӣ беҳ, ки серӣ аз иаҳлӯи дар-вешон»:

[Б а й т]

Агар анқо зи бебаргӣ бимирад, Шикор аз чанги'41 гунҷишкон нагирад.

Шукри бузургӣ он ки бар хурдон[142] бубахшояд ва ҳиммати олӣ он ки даст ба моли мискинон наёлояд. Мардуми бехайр дар зиндагӣ мурдаанд. Накӯкорон бимиранду номи накӯ бимонад. Чун даст ёби, он кун, ки агар даст баргардад, таҷаммули дигар мисли он тавони кард. Ҳиммати заифону мискинон захм аз он зиёдат занад, ки бозуи паҳлавонон. Бар рӯзгори хеш ҳайф раво мадор! Доди мазлумон бидеҳу дандони золимон бишикан.

Эй, ки дар хоби хуши, аз бедорон бияндеш. Эй, [ки] тавоноӣ, дар рафтан бо*: ҳамроҳи нотавон[143] бисоз Эй ки фарохдастӣ, бо тандилон муроот кун. Дидӣ, ки пешиниён чӣ карданд ва [бо худ] чӣ бурданд?!

Рафтанд, ҷафо бар мазлум сар омад ва* вабол бар эшон би-монд. [Агар] рост хоҳи, дарвешии басаломат беҳ аз подшоҳии ба чандин маломат._ Устухони мурда сухан мегӯяд, агар ту гӯшу ҳуш дорӣ, бишунави, ки «ман ҳамчу ту одамебудам ва қимати айёми ҳаёт надонистам ва ба хира зоеъ кардам»:

[Б а й т]

Чу моро ба ғафлат бишуд рӯзгор, Ту боре даме чанд фурсат шумор.

Ҳар кӣ касро наранҷонад, аз кас натарсад. Каждум, ки ҳа-метарсад ва ҳамегурезад, аз феъли хабиси хеш аст. Гурба дар хона эмин аст аз беозори. Гург дар саҳро саргардон аз бадфиолӣ. Гадоён дар шаҳр осуда аз салимӣ. Дуздон дар кӯҳу камар пин-ҳон[144] аз ҳаромзодагӣ.

140 Д_ва давлат
[141] АБ – дасти
[142] АБ – зердастон
[143] А – нотавонон
144 АБ – ниҳон
168
Дар зиндагонӣ саъй кун, [ки] то беҳ аз дигарон боши ба* феълу салоҳ ва карам, ки дар мурдагӣ гадоёну подшоҳон яксо-нанд, агар мадфани султоне ё сагбоне боз кунанд, аз эшон фарқ натавон кард. Озори заифон саҳл нагирад,[145] ки мурон ба иттифоқ. шери жаёнро оҷиз гардонанд ва пашшаи бисёр пили дамонро аз-пой дар – оранд. Таом он гаҳ хӯрад,[146] ки иштиҳо ғолиб шуда бошад ва сухан он гаҳ гӯяд,[147] ки зарурате[148] афтад. Ва сар о» гаҳ ниҳад,[149] ки хоб ояд ва сӯҳбат он гаҳ дорад,[150] ки шавқ ба; мунтаҳо расад.

Подшоҳ сояи худост, одати соя он аст, ки мутобаати соҳиби соя кунад. Пас, чунон ки худованди субҳонаҳу бар аҳволи банда-гон иттилоъ дорад, подшоҳ низ бояд бар аҳволи раоё муталлеъ бошад. Ва ҳамчунон ки худои субҳонаҳу ҳар яке аз бандагонро ба василае рӯзӣ медиҳад, подшоҳ низ бояд [ки] ҳар кадом аз ра-ияро ба василаи[151] мансабу ирҷоъи хидмат, ки лоиқи ҳоли ҳар-яқ бошад, рӯзӣ муқаррар гардонад. Ва ҳамчунон ки худоващг сатторулуйюб аст ва ҳалим, подшоҳ низ гуноҳи бандагон бипу-шад ва бурдборӣ кунад. Ва ба ҳар чизе наранҷад, то вақте ки-худ пардаи худ бидарранд ва исрор кунанд ва муставҷиби уқу-бат гяоданд. Ва чунон ки худованд амин аст, амонати мардум нигоҳ дорад ва рози ҳар як ба дигарӣ нагӯяд ва ба маҳорими-мардум ба хиёнат нанигарад. Ва* чунон ки худой карим аст, карам [ва ҷӯд] пеша кунад, то мӯҷиби таълифи қулуб шавад. Ва* чунон ки худованд дар айни қудрати афувв аст, бояд ки подшоҳ низ дар айни иқтидор афв кунад. Ва ҳамчунон ки офаридгор ко-фиру мӯъминро рӯзӣ медиҳад ва фарқ намениҳад, подшоҳ низ-бояд*ˉ ки* сиддиқу зиндиқ, олиму ҷоҳил, орифу оми – ҳамаро ба раҳмати хеш мустамол дорад.

]Ва] подшоҳро дар иртикоби муҳаррамот аз қабили ҳамру замр ва нарду шатранҷ ва амсоли инҳо ду хатари азим аст: Яке дар назди худой, субҳонаҳу, [ва] дигар дар назди халқ, хосса дар ҳузури уламо ва аҳли зоҳиру расулон ва мунҳиёни эшон, ки вакъи подшоҳ дар назарҳо кам шавад. Ва авом ба_ дастовезш он маъосӣ дар ҳузури султон дароянд ва асрори мулки дар миё-ни авом афтад ва ахлоқи подшоҳ миёни халқ машҳур гардад:

[Б а й т]

Ба некию бадӣ овоза дар басити ҷаҳон, Се кас баранд – расулу ғарибу бозаргон.

Мутрибу бозигар ва мушаъбиду афсонагӯй ва шатранҷу ам-соли ин малоҳиро ҳамавақтӣ ба худ роҳ надиҳад, ки дилро сиёҳ.

145 АБ – нагирй

146 АБ – хурй

147 АБ – Гӯй

148 АБ – Задрурат

149 АБ – биниҳй

.150 АБ – ДОрЙ

151 АБ – василаи

169*

тардонад, магар дафъи малолатро гоҳе. Шиблй дар маҷлиси яке .аз мулук даромад. Маликро дид бо вазирба[152] шатранҷ маш-ғул.[153] – Гуфт: «Аҳсант, шуморо барои рости нишонидаанд, [шу-мо] бозӣ ҳамекунед:

[Қ и т ъ а]::

Худованди давлат хато мекунад,

Шабурӯз зоеъ ба базму[154] хумор.

Ҷаҳондориву тахти кайхусравӣ, *]*

Мақодш бузург аст, кӯчак мадор.

У^йшу тараб ногузир аст, на чандон ки вазоифи тооту масо-леҳи раоё дар он мустағрақ гардад. Хашму салобати подшоҳ -бакор аст, на чандон ки мардумон[155] аз хӯи бадаш нафрат ги-ранд. Бозию зарофат [ва мазоҳ] равост, на чандон ки ба хиффати :акл мансуб доранд. Зӯҳду ибодат шоиста аст, на ба ҳадде, ки зиндагонӣ бар[!56] худ ва

дигарон талх гардонад. [Подшох][157] ҳеҷ ҳукме[158] ҷуз ба адолат нафармояд,[159] ки салтанат ба куфр муҷо-маат дорад, аммо бо зулм не, [чи султон ҳамчу боғбон аст дар мулки ҷаҳон. Ҷаҳондори таоло боғи ҷаҳонро ба касе диҳад, ки ҷаҳонро обод дорад. Ва куфру имон дар он шарт нест, балки шарт он бувад, ки боғбон марде донишманд бувад, то маслаҳати ободии боғро бидонад ва хасу хошоки музирру мухилли боғро 'барчинад.

Ва ғолибан зулм аз кибр хезад ва] ҳар оташ ба боди нафас дар гирад, илло оташи зулм, ки ба боди нафаси мазлум фурӯ яишонад [Ва подшоҳ бояд ки] мутавозеъ бошад, на мутакаббир, ки тавозӯъ сифати атқиёст, такаббур сифати ашқиё. Аҳли такаб-бурро, албатта*, дар нутфа ғишш аст, чи саркашӣ сифати оташ аст ва шайтон аз оташ бувад. Ва аҳли тавозӯъро[160] нутфа пок аст, чи афтодагӣ сифати хок аст ва одам аз хок бувад. [Султон] *бояд ки дар вақти ғазабу нохушӣ ҷаридаи гунаҳкоронро натала-бад, чи мабод ки беш аз гуноҳ укубат фармояд. [Балки чун аз маҷлиси унсу базм бархезад, дафтари эшонро ба назар дарорад, шояд ки ба шукронаи вақти хуш вақти эшонро хуш гардонад ва аз ташвиш бираҳонад. Ва уқубати он кас, ки дар ҳаққи бегуноҳ яқрор кунад, он аст, ки ба дасти хасмаш супорад, то ба муроди,дили хеш интиқом кашад ва дигарон аз нақбати вай насиҳат па-зиранду ибрат гиранд. Ва*: подшоҳ бояд ки] аҳли ботинро дар дузури аҳли зоҳир тамҷид кунад ва билъакс, то аз қилу қоли

.я62 – 163 АБ – ки шатранҷ мебохт

154 ДБ – хамр

155 АБ – халқ

156 А – ба

157 А – ШОҲ

158 АБ – ҲУКМ

159 А – мафармояд 160 Б – тавозуъ



ҳарду фирқа осуда бошад, лекин ба тариқе, ки ҳар кадом под-шоҳро аз силки худ донанд.[161]

Суғури мамлакат ба манзилаи атрофи ҷисм[162] аст, ки ифозаи рӯҳ*: бад-онҳо камтар расад.

Лоҷарам, чун табиат аз эътидол мунҳариф гардад, нахуст атрофи ҷисмро[163] манқасат расад. Пас, лозим омад, ки подшоҳ дар ҳиросати онҳо эҳтимоми бештар фармояд, ки хориҷиро бе-вуқуф[164] маҷоли тадохул намонад. Чун узве заиф шавад, мараз бад-он ҷо гарояд, илоҷи он узв зарур афтад. Чун ба аҳли мам-лакате ё тоифае зулм расида бошад, риояти онҳо беш аз дига-рон воҷиб ояд, назди зуҳури ҳодиса ва балвои аввал фасод аз онҷо хезад.

Подшоҳ[165] бояд ки маунати арбоби камол ва ҳирафу саноеъ-ро маунат фармояд, то ба мамлакати бегона пароканда наша-ванд, чи шак нест, ки дар ин ҳол подшоҳро мазаммат[166] кунанд. Ва ии маънӣ сабаби ҷуръат ва ҷасорати хориҷиён шавад.* Бал-ки ин навъ мардумро аз вилояти бегона талаб доранд, то мулк обод гардад ва номи подшоҳ ба некӣ барояд.

Ҳамчунон ки салтанат бе зару мард сурат набандад, бе зи-нат ҳам тамом нашавад. Зинат бе ҷамъияти [асбоб ва] асҳоби :қунар [ва арбоби камол] муяссар[167] нагардад.

Бояд ки султон[168] табиати ҳар шахсе бидонад ва ҳеҷ кас хӯи подшоҳро нашиносанд, ки шояд дар амре мӯъзам ӯро ба тамал-луқ фиреб диҳанд. [Ва] подшоҳро, чунон чи, дар зоҳир ду чашм аст, дар ботин низ ду чашм бояд, то чашме мулоҳазаи ҳол кунад ва чашме мулоҳазаи маол. Ва чунон ки агар ду чашми зоҳир яке бощад, мӯҷиби нуқсони бадан аст. Ва* агар ду чашми ботин яке тардад,[169] сабаби нуқсони мамлакат [ва давлат] гардад.[170]

Арастотолис+ гӯяд.[171] «Беҳтарини подшоҳон он аст, ки ба каргас монад, ки гирдогирди ӯ мурдор аст, на он ки ба мурдор монад, ки гирдогирди он[172] каргас, яъне мебояд, ки вай аз ҳоли ҳаволии худогоҳ бошад ва ҳаволӣ аз[173] ҳоли ӯ[174] ғофил, на он ки ҳаволии у аз ҳоли [вай] огоҳ бошанд ва ӯ аз ҳоли ҳаволии худ ғофил»:

[Қ и т ъ а]

Подшаҳ бояд ки бошад ҳамчу каргас бохабар, 3-он чи афтодаст гирдогирди ӯ мурдорхо. Не чу мурдоре, ки

гирдаш саф кашида каргасон, Тез карда баҳри нафъи худ дар ӯ минқорҳо.

>[161] АБ – Ин чумла баъд аз панҷ ҷумла омадааст.

162 АБ – чашм

163 АБ – чашмро

164 АБ – мавқуф

165 АБ – Ва

166 АБ – надомат

467 – 168 АБ – ба даст наёяд ва султон беяд, ки

169 АБ – шавад

170 АБ – бошад I[171] АБ – гуфта

172 АБ – ӯ

473-174 АБ – ӯ аз ҳоли вай

171

[Ва] сухани аъозиму* уламо ва машоих модоме ки мақрун ба ҳавову ҳавас набошад ва «ҳисбатан лиллоҳ»[+] гӯянд, бипази-рад. Лекин он амалро чунон ба ҷой оварад, ки омма [онро] аз подшоҳ донанд, то ба худи ӯ гароянд. Ва дар ҳар амал чунон су-лук фармояд, ки аз ӯ донанд, агар[175] дарвоқеъ[176] аз дигарӣ бувад; ва бадиҳоро аз ғайри у донанд, агарчӣ аз у бошад. Ин амал му-ҷиби таълифи дилҳо[177] бошад.[178]

[Ва билчумла чун фазоили мустаҳсана ва хасоили марзия беш аз он аст, ки ҳамавақтӣ онро дар назар тавон дошт ва ҳа-маро дар амал тавон овард. Ҷалоили афроди онро, ки мунзабит ба чаҳордаҳ қоида аст, доим дар назар дорад ва бинои давлату салтанат бар ин чаҳордах асл биниҳад, то аз амру хукм бархӯр-дорӣ ёбад ва асоси давлати ӯ истеҳком пазирад:

Авал он*- ки*- ҳар касро аз мулозимон, ки ба тақарруби худ сарафрозӣ диҳад, сухан дар боби шикасти ӯ қабул накунад, чи ҳар кӣ назди султон муқарраб шавад, ҳар оина чамъе бар ӯ ҳасад баранд. Ва чун асоси инояти султон дар бораи ӯ ба истеҳ-ком бинанд, ба латоифулҳиял дар нуқсу ҳадми он кӯшанд; ба сababи он ки ҷоҳу эътибор ба ҳар мизоҷе созвор аст, ҳар кадом худро аҳаққ шиносанд, на ғайрро. Пас аз роҳи давлатхоҳӣ ва на-сиҳат

даромада, суханони рангину фиребанда мегӯянд, то вақте ки мизоҷи подшоҳ бар ӯ мутағайир гардад ва дар зимни он мак-суди эшон ба даст ояд:

Б ай т

Машнав сухани хар касу бишнав сухани влан, К-арбоби ғаразрост, зи ҳар боб суханҳо.

Дуюм он ки мардуми наммому суханчин ва арозилро дар маҷлиси худ роҳ надиҳад ва аввал хулқу мизоҷи ӯро аз хорич таҳқиқу тафтиш кунад ва ҳасабу насаби ӯ бидонад, ки ин табақа фитнаангезу ҷангчӯ бошанд ва озори халқ хоҳанд ва ба сиоят дар ҳузури султон ирзи обрӯи мардум бибаранд. Балки чун ин сифат аз касе мушоҳада кунад, ҳар чӣ зудтар оташи сиояти ӯро ба оби шамшер фурӯ нишонад, ки то дуди он арсаи оламро тира насозад:

Б айт

Оташеро, ки халқ сӯзад аз он, Ҷуз ба куштан илоҷ напзирад.

Сеюм он ки бо умаро ва аркони давлат тариқи мувофақат ва некхоҳй маръй дорад ва ҳеҷ касро бе ҷаримаи куллӣ ба худ

175 – 176 ДБ – агарчи филвоқеъ 177 – 178 ДБ – қулуб гардад

172

душман нагардонад, ки бе тифоқи дӯстони якдил ва муованати мусоҳибони якҷиҳат корҳои куллии давлатӣ мутамашшй нагар-

Дад:

Миср аъ

Оре, ба иттифоқ ҷаҳон метавон гирифт.

Чаҳорум он ки ба талаттуфу чоплусии душман мағрур на-гардад. Ва ҳарчанд тамаллуқ пеш орад ва тазаррӯъ пеш кунад аз рӯи ҳазм бар вай эътимод накунад, ки аз душман ба ҳеч,рӯй

дӯстӣ наёяд:

Мас на вӣ

Аз душмани дӯстрӯ бупарҳез, Чун ҳезуми хушк з-

оташи тез. Кораш ба ҷадал чу барнаёяд, Хуш-хуш дари ҳила мекушояд.

Панҷум он ки чун гавҳари мурод ба чанг ояд, дар муҳофа-зати он таҳовун наварзад ва онро ба ғафлат зоеъ нагардонад, ки дигар тадорук сурат набандад ва чандон ки пушаймонӣ хӯрад, суд надорад:

Б а йт

Наёяд ба каф тири ҷаста зи шаст, Агарчӣ ба дандон газӣ пушти даст.

Шашум, дар корҳо шитобзадагӣ ва хиффат нанамояд, балки ба ҷониби тааннию тааммул гирояд, ки*:: мазаррати таъҷил бисёр аст ва манфаати сабру сукун бешумор:

Макун дар муҳимме, ки дорӣ шитоб, Зи роҳи тааннӣ инон барматоб,

Ки нокардаро метавон кард зуд,

Чу шуд карда, он гаҳ надомат чӣ суд?»

Ҳафтум он* – ки*: ба ҳеҷ ваҷҳ инони тадбир аз даст нагу-зорад. Ва агар ҷамъе душманон ба қасди вай муттафиқ гарданд, ■салоҳ дар он бинад, ки бо яке аз эшон мулотафат бояд варзид, то ба сабаби он халосӣ мутасаввир бошад. Филҳол, бар он иқдом намояд ва ба ҳукми «алҳарбу худъатун+» бинои фиреби эшон ба табари макр зерузабар гардонад, ки уқало гуфтаанд:

Н а з м

Аз доми макри хасм ба хилат тавон гурехт, «Қад юслаҳ-ул-ҳадид камо қила би-л-ҳадид+»,

173

Ҳаштум он ки аз арбоби ҳикду ҳасад эҳтироз кунад ва *б&* чарбзабонии эшон мағрур нагардад, ки чун ниҳоли кина дар за~ мини сина нишонда шавад, самара чуз зарару озор набувад:

Н аз м

Кина ба ҳар сина, ки бинход рахт, Дил шавадаш аз паи озор сахт, Бинадату чарбзабонӣ кунад, Баргузарад, қасди ниҳонӣ кунад.

Нӯҳум ои ки афву бахшишро шиору дисори худ сохта, муло-зимонро ба андак ҷарима дар маърази хитобу итоб

наёрад, к» ҳамвора акобир ба оби афву марҳамат ҷароим аз чароиди аҳ-воли асоғир фурӯ шустаанд ва домани иғмоз аз рӯи шафқат бар беадабию ҷуръати эшон пӯшида:

Б а й т

З-ибтдиои даври Одам то ба аҳди подшоҳ, Аз бузургон афв будаст, аз фурӯдастон гуноҳ.

Ва чун аз баъзе муқаррабон хиёнату ҷиноят зоҳир гардад ва ба афви султон мустазҳар шаванд, дигарбора эшонро аз машра-би иноят сероб гардонанд, то дар биёбони ҳирмон саргаштаву ҳайрон нагарданд:

Б а й т

Онро, ки ба дасти лутф бардоштаӣ, Бинвоз, ба як бор маяфкан бар хок.

Даҳум он ки гирди озори ҳеҷ кас нагардад, то ба тариқи му-кофот, ки «ва ҷазоу сайиатин сайиатун мислуҳо+», зараре ба вай лоҳиқ нашавад, балки борони эҳсон бар мафориқи оламиён бо-рад, то дар равзаи «ва ин аҳсантум аҳсантум ли анфусикум+», гулҳои мурод ба бор ояд:

Нек ар кунӣ, ба ҷои ту некӣ кунанд боз, В-ар бад кунӣ, ба ҷои ту аз бад батар кунанд. Имрӯз ҳастӣ аз баду в-аз нек бехабар, Рӯзе бувад, ки аз баду некат хабар кунанд.

Ёздаҳум он ки коре, ки мувофики тавру лоиқи ҳоли ӯ набо-шад, албатта майл нафармояд, ки бисёр кас кори худ гузошта ба муҳимми номуносиб икдом намояд ва онро ба итмам нарасони-да, аз кори худ бозмонад:

Б а йт

Зоғе равиши кабки дарӣ меомӯхт, Он даст надоду роҳи ӯ рафт зи даст.

174

Дувоздаҳум он ки ҳоли худро ба ҳуляи ҳилму сабот орос-та гардонад ва ба ҳар боди сахте аз ҷой наҷунбад, ки дили ҳа-лим малеҳ аст, «ва кода-л-ҳалиму ан якуна набийян»,+ ҳадиси-саҳеҳ:

Бай т

Теғи ҳилм аз теғи оҳан тезтар, Бал зи сад лашкар зафарангезтар.

Сездаҳум он ки мулозимони амину мӯътамад ба даст

овараД ва муҳиммоти мулкӣ дар ӯҳдаи кифояти эшон гузорад. Ва аз мардуми хоину ғаддор ичтиноб намояд, ки чун мучовирони ата-баи салтанат ба сифати амонат мавсуф бошанд, ҳам асрори мам-лакат маҳфуз монад ва ҳам мардум аз зарари зшон змин бошанд. Ва агар иёзан биллоҳ, чеҳраи ҳоли эшон ба холи хиёнат сиёҳ бу-вад ва сухани эшонро назди султон эътибор бувад, шояд ки ба сиоят бегуноҳеро дар маърази талаф афкананд, ё ирзу обрӯяш-ро бубаранд. Ва натоичи бади он оҷилану аҷалан ба рӯзгори под-шоҳ оид гардад:

Н а з м

Ходими подшаҳ амин бошад, ! То варо мулку равнақ афзояд.

В-ар кунад ҷониби хиёнат рӯ, Мулк вайрон шавад зи шумии ӯ.

Чаҳордаҳум он ки аз меҳнати рӯзгор ва инқилоби адвор бо-яд ки ғубори малол бар домани ҳиммати ӯ нанишинад, чи мар-ди оқил пайваста бастаи банди бало бошад ва одами ғофил дар> неъмату роҳат рӯзгор гузаронад:

Қ и т ъ а

Шерро силсила дар гардану рӯбаҳ ҳама шаб Фориғулбол бар атлолу даман мегардад. Оқил аз кулбаи эҳзон наниҳад пой бурун, Ғофил аз айни тараб гирди чаман мегардад.

Ва яқин донад, ки бе музоҳарати лутфи азалу файзи ламя-зал саҳми[179] саодат ба ҳадафи мурод нарасад. Ва аз касратт фазлу ҳунар бе муованати қазову қадар ҳеҷ наёбад:

Б а й т

Давлат на ба иктисоби илму ҳунар аст, Вобастаи аҳкоми қазову қадар аст.

179 Б – муҳимми



Пас, бояд ки дар бораи ҳифзи давлат ва ҳиросати салтанат ларзон набувад ва эътимоде бар фазли моликулмулк ва додори -ҷаҳондор дорад. Ва аз ғайри ӯ аз ҳеҷ чиз ҳаросон набувад:

Б а й т

Ту пок бошу мадор, эй бародар, аз кас бок, Зананд ҷомаи нопок козурон бар санг.

Балки агар ба амри шореъ рафтор кунад, ҳама шахсе аз вай битарсанд ва маҳобати ӯ дар дилҳо ҷойгир шавад. Ва ҳеҷ кас сари мухолафат пеши ӯ барнадорад. Ва агар хилофе аз халқ бинад, бидонад, ки аз хидмати холиқ таҳовун кардааст].

Худованди[180] мамлакатро воҷиб аст, ки ҳар он вақте[181] ки ҳодисае рӯй намояд, ки мӯҷиби ташвиши хотир бошад, шабҳан-гом, ки*:: халқ ором гиранд, истионат ба даргоҳи худованди тао-ло барад ва ба дуову зорӣ қуввату нусрат хоҳад. Пас* онгоҳ ба хидмати сулаҳо ва уббод қиём[182] намояд[183] ва [истимдоди] хотиру ҳиммат талабад.[184] Пас, онгоҳ* ба зиёрати биқоъи шарифу раво-ни покон берун ояд ва истимдод[185] хоҳад.[186] Пас, дар ҳаққи мис-кинону заифон назар фармояд. Пас,[187] тане чанд аз зиндониёнро махлас диҳад. Пас, онгоҳ ниятҳои хайр [малҳуз] дорад, [ки ба вай расонад] ва* ⁻ лашкариёну* ҳавошӣ[188] ва соир бандагонро на-возиш фармояд ва ба ваъдаи хайр умедвор гардонад- Онгоҳ ба ақлу тамиз ва мушоварати дӯстон ва давлатхоҳони якдил дар дафъи мазаррати он ҳодиса саъй намояд. Чун он ғоила муртафеъ шавад, ба назрҳою ваъдаҳо вафо[189] кунад[190] ва шукрона бар ма-зид кунад, то навбати дигар чун воқеае пайдо гардад, дилҳо ба ҷониби вай моил бошад ва хотири ҷумҳур бо[191] ӯ ёр ва фатҳу[192] нусраташро[193] умедвор:

[Қ и т ъ а]

Илоҷи воқеа пеш[1]^* аз вукӯъ бояд кард, Дареғ, суд надорад, чу рафт кор аз даст. Ба рӯзгори саломат силоҳи чанг бисоз, В-агарна сел чу бигрифт, садд нашояд баст.

ХОТИМА

Дар таъини одоби маҷлиси мулук ва муошарати онҳо ва тан-сиқ,и сафару ҳазар ва ҳаракату сукун ва тариқи ихтилот бо зер-дастон.

180 – 181 АБ – Пас агар вақте расад 182 – 183 АБ – тақарруб талабад 184 АБ – кунад

185 – 186 АБ – ИСТИОНЭТ ҶӮЯД
187 АБ – онгаҳ
188 ДБ – мавошй 189 – 190 АБ – қиём намояд
191 АБ – ба 192 – 193 АБ – ба фатҳу нусраташ 194 АБ – қабл
176

Бидон, ки ғарази аслӣ аз тартиби ин тасвид маҳз тақрири муомалаи мулук аст ба нудамо ва муқаррабон; ва маҷлисороию кайфийяти духулу хуруҷ бар онҳо; ва баёни ҳаракату сукуни он-ҳо; ва*- тартиби муошарату мухолатати онҳо* бо халқ аз хори-ҷӣ; ва имтизоҷу[195] ихтилоти[196] эшон ба азвоҷу авлод ва*~ ақрабо* аз дохилӣ, [чунки агар муомалаи султон дар урдуи давлат ман-зум бувад, лошакк афъолу атвори халқ дар ҳавошии мамлакат биттабаъ ба[197] назм дарояд ба муфоди «ан-носу ало дини мулу-киҳим,+» ҳама хадаму ҳашам бар подшоҳ иқтидо оранд.]

Ва*~ду фасли муқаддам, гӯӣ, барои тамҳиди хотима зикр

афтода*.

Бояд донист, ки ёсо ва услубе, ки салотини диёри Туркистон ва Моварооуннаҳр бар он иқтидо[198] доранд,[199] аз назму насақи Чингиз+ аст. [Дар асл] вазъи он маҳз* барои маҳобат ва шукӯҳ бувад, ки [то] Чингиз дар назари халқ маҳиб намояд, чуНки бе-дод аз ҳадд гузаронида[200] буд ва* ба аксаре билоди машҳура ғолиб омада, рафтуои салотин ва элчиён[201] ба даргоҳаш беш-тар воқеъ мешуд. Ва касе, ки бисёр қоҳир бувад аз қаҳру[202] макри[203] аъдо андеша кунад.

Лоҷарам, [зарур афтод] вазъи ҳоҷибу дарбон ва эшикоқобо-шиён намуд*, ки[204] халқ ба ҳар вақте дар ҳузураш роҳ наёбанд ё фидоие дар ҳаққи ӯ макре ба кор набарад.[205] Ё дар роҳҳо[206] ка-сон дар муқаддима барои дурбошу пиёда кардани саворон пеш-пеш мерафтанд ва касонро наздик шудан намегузоштанд магар*-ба таҳқиқу тазкия.* Ва ин услуб баъд аз ӯ ба салотини диёри турк ба мерос монд, то ба ҳадде, ки ҳар касе баъд аз ӯ ба ан-дак

мулку салтанат ин қоида ҷорӣ дошт. Он чи вай [ихтиёр] кард, аз камоли шукӯҳу сатват ва ғурур ва ҳифзи давлат буд [ва] он чӣ баъд аз ӯ дигарон карданд, аз [ғояти] тарс [ва бими] халъи аморат воқеъ шуд, фарқ аст миёни он ки ҳифзи давлат кунад ба чизе ва миёни* он ки он чиз нигоҳ дорад, то давлат аз дасташ[207]

наравад:[208]

[Б а й т

Такя бар ҷои бузургон натвон зад ба газоф, Магар асбоби бузургӣ ҳама омода кунӣ.

Ва] чун ин назм бар хилофи услуби хулафои рошидин аст, лоҷарам, рафтани* маслаки адл дар ин равиш камоҳӣ сурат на-бандад. Ва арзаи эҳтиёҷи сипоҳу фуқаро ба[209] султон ба зудӣ[210]

195 – 196 АБ – ихтилоту имтизоҷ

197 А – дар 198 – 199 АБ – мераванд

2°0 АБ – даргузаронида

201 АБ – суфаро 202-203 АБ – дигар

204 АБ – ТО

205 А – набаранд

206 АБ – роҳ 207 – 208 АБ – даст надиҳад 209 – 2Ю А – ба зудӣ ба султон

1^ – 266 177

нарасад ва маҳомми мулкӣ ба зудӣ[211] файсал напазирад.[212] Ва ҳар касе ҷуръати духул бар султон надорад. Ва низ чун зоҳири ин назм ба шавкату маҳобат ороста аст, аксари корҳо ба восита ва васила аз пеш меравад, аз ин ҷиҳат мулозамати дарбори сул-тон бағоят ба* душворӣ кашида [ва] ба сабаби манъу зачри сар-ҳангон, ки «[ҳон,] инҷо*: маист[213] ва инҷо манишин ва ин арз ма-кун, (ки ба султон малол ояд). Ва ин вақт вақти* духул неот, [ки амир фароғат дорад.] Ва* ё инҷо бинишин ва аз инҷо марав, к» мабод туро[214] биталабанд».[215] [Ва се рӯз бигузарад, кас вайро на-талабад.]

Бад-ин иллат ба даргоҳи салотин ҳеҷ як аз уқало камари бандагӣ натавонанд баст ва ба хидмат қиём натавонанд намуд, магар касе, ки аз хирад бегона бувад ва

аз ҳоли имрӯз то пагох андеша накунад[216] ва ҳамин ҳолро мушоҳида кунаду бас, мадори ҳаётро бар хӯрду хоб ва либосу саворӣ донад ва надонад, ки хизмати мулук[217] барои чӣ мекунад?! [Ва] ин миқдор донад, ки [ба] сабаби ин мулозамат нонею ҷомае ва асбе таҳсил хоҳад шуд. Ва ин аз пиёдагию гуруснагй ва гидяву муздурӣ ва хидмати гул-хантобии ҳаммом, албатта, беҳтар хоҳад буд. Ва гӯяд; «Чун ман савора бошам, халқ маро таъзиму табҷил хоҳанд[218] намуд. Ва чун назди яке аз аъён шавам,[219] маро эътиборе таҳсил хоҳад шуд, вақти хурӯҷ атияву ҳадя пеши ман хоҳад гузошт». [Надо-над, ки онон, ки хидмати султон ва ихтиёри манофеи халқ ман-зур доранд, то ба ҳимояти султон нафъе ба халқ оид гардонанд ва ин] надонад, ки одамӣ то рамақ дорад, бе ризқ набошад- [Ва} чун ризқ мунқатеъ шуд,[220] бимирад. Ва гидя вақте* ҳалол аст,[221] ки[222] маъюб бошад ва ризқ аз байтулмол нарасад. Муздурию тофтани гулхан нангу ор нест,[223] хидмате мекунад [ва]- музде мебарад. Ва* филҳақиқат халқ, аз шоҳ ва гадо, ҳама музду-ранд[224] [ва дар[225] таҳсили кому муроди нафс мафтур.] Подшоҳ. ҳифзи мамлакат мекунад, музди муҳофазат мегирад [ва] қозй музди мурофаа, ғоят он ки нафси хасис ба пешаи хасис руҷӯъ[226] мекунад[227] ва нафси олй ба касби аъло. Ва лобудд чун чунин аш-хос ба дарбори мулук[228] ҷамъ шаванд, ғайр аз мулозамату хушо-мад зариаи онҳо набошад. [Ва] агар аз даре ронда шаванд, аз ^дари] дигар дароянд ва аз хӯрдани силӣ ва қафо ор надоранд.,

211 – 212 ДБ – таъвиқу таъхир ба файсал расад.

213 А – биист 21* – 215 А – султон туро биталабад; Б – туро султон биталабад

216 АБ – надорад 217 АБ – мулукро

218 Б – хоҳад

219 АБ – равам

220 АБ – шавад 221-222 АБ – бувад агар

223 АБ – набувад

224 АБ – муздуронанд

225 А – ба

226 – 227 А – бинобар маслаҳате ручӯъ мекунад; Б – ручӯъ мекунад бинобар маслаҳате

228 АБ – малик

178

[Ва] чун коҳиланд, ба касбу пеша тан надиҳанд [ва] битарсанд, ки чун аз инҷо ронда шаванд, аз гуруснагӣ бимиранд. [Ва] чун аз ақлу хирад бариуззиммаанд, сухане[229] ҳаққ*: ва андешаи са-воб, ки дар он манофеи мулкӣ ва давлатӣ бувад, [мутлақ] ба хо-тирашон нарасад [ғайр аз мулоҳазаи нону ҷома.] Ва агар аҳёнан (расад, натавонанд, ки пеши анбозони худ бигӯянд, {то] мабод ки ба самъи султон расад, чӣ ҷои он ки ба султон изҳор тавонанд кард. [Ва ҷамъияти ин табақа ба даргоҳи мулук ҳам аз он аст, ки эшон аз камоли коҳилй ва касолат диданд, ки аз саран-ҷоми ҳеҷ касбу кор барнамеоянд ва дар гузориши муҳиммоти ҳирфаҳо ва пешаҳо аз ақли ҷузвӣ андак чора нест. Ва он дар зо-ти эшон мафқудуласар аст, гумон карданд, ки нони муфт бесиат дар хидмати султон аст, чунки хидмати дарбор мунзабит нест[230] ва ҳар касе онҷо равад, соҳиби аспу ҷома хоҳад шуд. Ва асперо савор шудану ба доруламора рафта, ба султон саломе доданро ҳар лояъқуле саранҷом тавонад дод ё ҳамроҳи муддаӣ ва муд-даӣ алайҳ ба деҳе баромадан, ки қатъи низоъи хасмайн ғолибан ба тавассути амину арбоб бувад ва*: коре саъбу душвор набу-вад. Пас, агар маротиби хадаму ҳашам ва хидматгору маҳрам муайян будӣ ва ҷойгоҳи арбоби маносиб муқаррар, ки ҳар касе то бад-он поя бирасад, ҳунарҳо ва илмҳо бояд, ин ҷамоа аз ҳа-вошии мамлакат берун шудандӣ, то иқомат дар шаҳру доруссал-тана эшонро куҷо даст додӣ?! Ва агар дар шаҳр ҳам будандӣ, ба хидмати халқ ва ходимии хадами султон қиём намудандӣ.

Ва] давлатхоҳию ҷонсӯзии ин табақаи [ҷоҳил], то он ҷост, ки агар даври[231] шаҳр оташ гираду хонаҳо барафтад, султон аз ҳа-рамсарой тафаррус кунад, ки «дар шаҳр ғавғое аст[232] ва бӯи дуд дар[233] машом мерасад», арз кунанд, ки* «ҳеҷ ғоила нест, кулолон оташ дар хумдон

ниҳодаанд[234] ва [ин] машғалаи онҳост». Ва агар дар шабе[235] ҳаромиён ба ҳарами мусулмоне дарраванду молаш бибаранд ва хунҳо бирезанд ва ғавғое[236] масмӯъи султон[237] ша-вад, расонанд, ки «ҳеҷ боке нест, зане бо шавҳар арбада карда». Ва ҳамчунин дар саҳроҳо ва*~ бозорҳо* дар обе, ки ба масори-фи шаҳр кофӣ[238] набошад,[239] – гӯянд: «Ҳама заминҳои музореин сероб гашт,[240] [зиёдатии об ба денгиз меравад». Ва инчунин дар бозорҳо] ғаллаву[241] матоъ ба сабаби тафовути нархҳо[242] рӯй ба нуқсон оварда. – Гӯянд: «Ҳамаи аҷнос арзон аст, [ки] кас аз бо-зр чизе намехарад. [Алҳақ, рост гуфта бошанд, ки аз ҷиҳати га-ронӣ касе чизе нахарида. Ва] ё дар букъа ва шаҳре, ки аз рафта»

229 А – сухан

230 А – ин аст

231 АБ – дар

232 АБ – афтода

233 АБ – ба

234 А – кардаанд 235 АБ – шаб

236 АБ – бонги бедод

237 А – подшоҳ 238 – 239 АБ – кифоя накунад

240 АБ – гашта 241 – 242 АБ – ба сабаби тафовути нархҳо ва ғаллаҳо ва матоъ



ни султон ва аскария ба сутӯҳ омадаву поймол гашта, – гӯянд: «Чашми он мардуми [он диёр] дар роҳ аст ва интизори макдами султон[243] мебаранд».

[Ва] яке аз «авсофи ҳамидаи» ин гурӯҳ он аст ки ҳеҷ як аз аҳли ақлу ҳунарпарваронро нахоҳанд, ба сабаби адовати зоти, ки беҳунарон ҳунармандонро[244] биттабъ нахоҳанд; чи[245] саги бо-зорӣ,[246] ки беҳунар аст, бо саги сайидии муаллам душман бо-шад, чун бубинад, шӯру ғавғо афканад.

Аз тарси он ки чун офтоб ояд, сояро маҷоли иқомат намо-над ва бигурезад. бияндешанд, ки агар кори ин мард боло гирад, дар ин даргоҳ моро ҷои истиқомат намонад, муттафиқуллафз валкалима бар он мард уфтанд ва

бозораш косид гардонанд. [Ва] агар аз аҳли сайф аст,[247] гӯянд: «Ин мард даъвии иғво ва истиқ-лол дорад, агар кор ба дасташ афтад, оламро[248] бишӯронад». Ва агар аз аҳли қалам аст,[249] гӯянд:« Марде ҳарзасарои димоғхуш-ки савдоимизоҷ аст ва сухани пуч мегӯяд». Ва агар аз аҳли ҳир-фат аст,[250] гӯянд: «пешаваронро ба масолеҳи мулкӣ чӣ кор, [ва дурудгарро ба назми давлатӣ чӣ гузар,] вайро[251] сухан аз чӯбу арра бояд гуфт, на аз шамшеру дурра»?! Ва агар аз аҳли деҳқа-нат аст,[252] гӯянд: «Туро аз белу каланд сухан бояд ронд, на аз суханони баланд!»

[Ва] билҷумла ҳеҷ касро нахоҳанд, ки салоҳи мулку давлат бар[253] султон тавонад расонид, [ё машваратею малсаҳате таво-над арз кард.] Ҳамчунин[254] азоими умури мулкию давлатӣ пӯши-да бимонад, то[255] кор ба ихтилолу беинтизомӣ[256] кашад. [Марди коргузор ба мансабе нарасад*-,, балки умури хасиса ба ӯ мар-ҷӯъ шавад, ки дар назар наёварад. Ва он ки арозилу ҷоҳил бу-вад, корҳои бузургро мутасаддӣ гардад ва натавонад. На сул-тонро аз он давлат ҳаззе вофир даст диҳад, на эшонро аз ин хид-мат нони[257] вофӣ, на подшоҳ аз мулозамати онҳо биёсояд ва на эшон аз чокарии вай ба роҳате бирасанд. Сарриштаи низому мас-лаҳат гум [ва] ҷоддаи махлас нопайдо, то марг ҷон ҳамекананду ба нони осуда нарасанд,[258] чи худ бало бар сари худ хостаанд аз ғояти ҳамоқат. Чи дар аввал ба муҷарради риши гов асбу ҷома

243 А – ШОҲ
244 А – хунардоандро
245 А – чунон ки; Б – чунон чи
246 АБ – ТОЗӢ
247 АБ – бувад
248 АБ – оламеро
249 АБ – бувад,
250 АБ – бувад
251 АБ – ва туро
252 АБ – бошад
253 А – ба
254 АБ – ТО

255 АБ – ва
256 АБ – бенизомй
257 АБ – ноне
258 АБ – намерасанд
180

ва нон хдимати султон ихтиёр карданд, ба гумони[259] он ки ҳар кас[260] дар он даргоҳ[261] роҳ ёбад, бад-ин инъом фоиз хоҳад шуд ба андак тараддуд [ва саъй]. Чи[262] мебинанд,[263] ки ҳар ки онҷо омадшуд[264] дорад,[265] сару либоси ороста дорад.[266] [Пас] ба ри-сола ва воситаву васила худро ба*~ султон* изҳор мекунанд ва дар қатори[267] чокарон мунсалик мегардонад,[268] фазлу ҳунари зиё-дат надорад,[269] ки изҳор кунанд ва нон талабанд, илло[270] муҷар--рад хидматгориву сарниҳодагй. Пас, мебинанд, ки ҷомаи султони дар хазина[271] аст [ва] асб дар тавилаи мирохур ва* нон дар ан-бони мири нон.

Ва дарбори султои[272] на ҷое аст, ки кас ба ихтиёр аз онҷо тавонад гурехт, ё ҳар сухан бе муҳобо тавонад[273] изҳор[274] кард лоилоҷ ба хушомаду[275] восита,[276] агар баъд аз чанде арзаи истеҳ-қоқ ба султон расонад,[277] ин миқдор ҷавоб[278] бишунавад,[279] ки хидмат кунад[280] ва нон хоҳад.[281] [Дар ҷавоб натавонанд, ки би-гӯянд, хидмат бе нон чигуна мутасаввир шавад.]

Пас, лоилоҷ ончи дигарон ихтиёр карданд аз нифоқу хушо-мад, вай ҳам ихтиёр кунад ва дар сафару ҳазар [дар рикоби сул-тон] тараддуд ҳамекунад, то ба мансабею мартабае бирасад, ки лаби ноне ҳосил кунад. [Ва] дар ҳар мартабае ин шахс ба суду зиёни мулкию давлатӣ ҳеҷ ошноӣ надорад. Ва ҳама ҳимматею ғайрате,ки дорад, сарфи забти ҷоҳу[282] мансаби хеш мекунад, то бе нон намонад ва маъзул нагардад.

Турфатар он ки ин мард дар тамоми ин*- ҷаҳду чӯшиш ноне ба фароғбол нахӯрда ва паҳлӯи осоиш даме ба замин наниҳода, ғайр аз кӯфту тааб дар мулук ва ҳампоии сафару ҳазар.

Ва султон низ ба гумони ин[283] ки «ин ҳама халқ аз вазеъ ва шариф, ки ба даргоҳ муҷтамеъанд ва бад-ин ҷоҳу

мансаб мубо-ҳию муфтахар, ва* омадшуди ин халқ аз шукру ризо, албатта, берун нахоҳад буд. Ва агар рафтору сулуке писандида дар олам будӣ, албатта, бояд ки инҳо изҳор кардандӣ, то мо ба он сулук

259 – 260 АБ – ин ақида, ки ҳар ки

261 А – баргоҳ 262-263 АБ – чун диданд

264 Б – омад бишуд

265 АБ – кард

266 АБ – таҳсилаш шуд

267 АБ – зумраи

268 ДБ – мешаванд

269 АБ – надоранд

270 АБ – магар

271 ДБ – хизона

272 АБ – мулук 273 – 274 АБ – изҳор тавонад 275 – 276 АБ – ба воситаву хушомад

277 АБ – расонанд 278 – 279 АБ – чавобашон ояд

280 д – кунанд

281 Б – талабад; А – талабанд

282 АБ – ҷомаву

283 А – он

181

кардеме. Ва инҳо бад-ин пояҳо розӣ нашудандӣ. Пас, роҳ ину маслаҳат ҳамин хоҳад буд, зероки ақл тачвиз накунад, ки ин микдор халқ беақл бошанд ва роҳи савобу маслаҳат надонанд». Надонад, ки дар асл аз ҷиҳати душворию безабтии умури дар-бор ҳама беақлон ҷамъ шуда ва он ҳама шикаму дасторро худи одам тарошидааст. Ва он ки ба касбу тараддуд ва дидани инки-лоби вазъи замон агар ақле фароҳам оварда бошад ҳам*:, хо-мӯш бошад ва чизе изҳор натавонад кард, ки маъзул гардаду мардуд.

Пас, ин султон[284] ағар дар доруссалтана қарор[285] дорад,[286] аз арзу доди халқ ва рафъи маҳомми эшон ба сутӯҳ ояд ва дил-гир шавад, зероки ҳеҷ як аз соҳибони амру ҳукм ҳеҷ кор бе из-ни султон[287] натавонанд кард, ҳама машғалаҳо боз бар сари сул-тон[288] ояд.

Лобудд ба сайри саҳро барояд, то даме ба осудагӣ занад, ҳам дар онҷо ин машғала дар пеш бошад, ки ҷамъеро боз* маво-ҷиб диҳад ва дар рикоб андозад. Саранҷом маҳомми ин ҷамъ ба болои он машғалаи вилоятӣ зам гардад ва*" тараддуду* тааби халқ афзунтар шавад ба сабаби омадшуд назди султон.

Пас, лоилоҷ илтизоми сафару саворӣ афтад ба курою қиш-лоқ ва шаҳрҳои қаламрав барои тафарруҷу тамошо ва саранҷо-ми маҳомми фуқарои дурдаст. Дар ҳар гоме машғалаи халқ бар сари султон меафзояд, на слутонро дар ҳазар оромиш ва на дар сафар осоиш на сипоҳро [ва] на раиятро. Султонро ба сабаби он ки зимоми маҳомми мулкӣ ба дасти ноаҳлон супорида, аз танси-қи он оҷизанд.[289] Лобудд корҳо ба султон[290] роҷеъ мегардад.

[Ва] сипоҳ ба воситаи султон ба ҳеҷ ҷой қарору ором надо-ранд, зероки худ аз беақлӣ султонро[291] бад-ин ҷодда нишонда на-метавонанд, ки роҳи савобу хато баршуморанд ва тариқи айшу*:: вақтхушӣ бинамоянд. Раият низ арзи эҳтиёҷ ва рафъи низоъ на-тавонад[292] кард дар маҳалл.[293] Ва* ҳама умур муаттал бошад ва ҳама корҳо аз вақт гузашта.[294]

Алҳосил агар касе ба мансабе расиданӣ бошад ва* ё қатъи хусумате карданӣ, – агар подшоҳ дар сафар[295] аст,[296] понздаҳ рӯз ва як моҳ бояд[297] [барои файсали он муҳимм]: ва агар дар ҳазар[298] аст* се рӯз*~ то як* моҳ.

Ва дар нуқсони ақли ин ҷамъ ҳеҷ далелу байина даркор нест; ки агар дар онҳо[299] шоибае аз хирад будӣ, боист уқалоро

284 А – ШОХ

285-286 АБ – ЭСТ

287 А – ШОҲ

288 А – ШОҲ

289 Б – ОЧИЗ

290 А – ШОҲ

291 А – ШОҲРО

292 – 293 АБ – дар маҳал натавонанд кард.

294 АБ – даргузашта 295 – 296 АБ – ҳазар бувад

297 АБ – барояд
29)8 АБ – сафар
299 АБ – ИНҲО
182

пеш андохтандӣ, то дар умури мулкӣ тадохул ёбанд ва соҳиби чоҳу эътибор бошанд, ки уқалоро аз беақлон гузир нест, то инон хизмати уқало кардандӣ ва нон ба осудагӣ ёфтандӣ, чи ҳар як аз соҳибақлро[300] лоақалл се беақл[301] даркор аст, то ақли ӯ ҷавло-не кунаду ба ғаври умур бирасад ва инон мутасаддии машғалаи алоиқи ӯ бошанд, чи оқил бесабаб аз ходим наранҷад ва аз но-наш ғофил набошад.

Нони хушки баосудагӣ аз ҳалвои бамашаққат назди ақл тар-ҷеҳ дорад. [Ва] он ки ҳалво ба машаққат хоҳад, албатта, дар теъ-доди сутуру баҳоим аст, на аз шумори одамӣ.

Дар дунё ҳар касе аз ҳаргуна саъю кӯшиш, ки мекунад, барои осоиши нафс мекунад. Пас,он ки нафс дар ранҷ андозад, барои осоиши нодон аст.

Агар гӯӣ: «Бе ранҷ ганҷ*- муяссар нашавад», ганч муқаррар бояд кард, пас ранҷ бояд бурд. Агар гӯй: «Нон[302] бе саъй ба даст наёяд [ва] ризқ ба осудагӣ нарасад», рӯзии муқаддар, ки сад-ди рамақ дорад, ба андак ҷунбиш[303] бирасад [ва] кӯфту тааб дар талаб зиёдатӣ бошад. Набинӣ, ки касе, ки пиёдагиро бар саво-рагӣ тарҷеҳ мениҳад. мӯҳтоҷи кафш асту бас. Ва он ки толиби саворагӣ аст, мӯҳтоҷи асб аст. Таҳсили кафш аз дарёфти асб ҳа-зор поя осонтар аст, [ва] ин ба се дирам тамом шавад ва он ба сесад дирам. Пас дараҷоти касбу ранҷ мутафовит бошад. Агар касе иқтисор ба андак кунад, ранҷу таабаш камтар бувад ва он ки ба саҳл каноат накунад, кулфату ташвиш бештар барад. Ма-азолик, маълум нест, ки ба он зиёдат, ки мутаваққеъ аст, мера-сад ё на, илло мошоллоҳ.

Пас, зиёдатталабӣ ғолибан аз қиллати ақлу ғалабаи ҳирсу оз хезад. Уқало ба андак ризқи моякфи қаноат кунанд. Ва агар аҳли*¯ ақл* зиёдатталабӣ дорад[304] ҳам, барои беақлон бошад, ки онҳо зоеъ намонанд [ва] аз барои

осудагии нафс зиёдатӣ[305] талаб надорад ва нафъи оммаро хоҳад.[306]

Агар гӯӣ: «Оқил хидмати султон ихтиёр накунад ва хизмати ҷоҳил султонро нашояд, умури салтанат мавқуф монад ва кори давлат барнаёяд, чӣ бояд кард?». Дар ин ҷо бояд андешид, ки уқало чаро аз хидмати мулук иҷтиноб мекунанд?![307] Эҳтирози аҳ-ли ақл аз он ҷиҳат аст,[308] ки мебинанд, ки дар неъмати мулук ҳазор мазаррат музмар аст ва дар ҳар нӯш ҳазор неши мудаъ. Чун[309] ба сабаби тахлиту омезиши авбош ва аҷомир дар умури мулкӣ ва хушомадгӯию санохонии онҳо мизоҷи мулук аз эътидо-ли ҳақиқӣ мунҳариф шуда[310] [ва] табъи нозуке[311] ба ҳам расони-

300 – 301 АБ – соҳибхирадро се беақл лоакалл

302 АБ – он

303 АБ – ҷунбише

304 АБ – доранд

305 – 306- АБ – зиёдаталабӣ раво надоранд ва нафъи авомро хоҳанд

307 АБ – менамоянд

308 АБ – бувад 3ᵒэ АБ – чунки

зю АБ – гашта бошад

зп АБ – назокате ва нарме



да, (ки] ҳеҷ [таҳаммули хушунату дуруштӣ накунад. Пас, эшон ҳеҷ] сухан[312] бемулоямату таҳриф ва линат қабул накунанд, бал-ки муқаддимаи рости зарурӣ[313] низ бе тарс [ва хавф назди эшон] натавонанд[314] гуфт. Фалоҷарам, ризои онҳоро[315] бе тарки ризоя нафс натавон ёфт ва бе салби ихтиёр ба хушнудии эшон натавон расид. Салби ихтиёр ва тарки ризои нафс нест, магар ҳабси му-халладу азоби муаббад. Ҳеҷ оқил ба ихтиёр салби ихтиёр аз худ накунад ва худро дар азоб надорад. Ва ҷуҳало низ бад-ин маънӣ розй нaбошанд, балки ғаразашон аз он тараддуду хизмат як навъ ба иқтидор расидан аст ва соҳибихтиёр гардидан. Ғоят он ки дар тариқи касби он [аз ҷиҳати!бехирадӣ] ғалат кардаанд ва мадха-ли онро

дарнаёфта ба воситаи нуқсони ақл.

[Ваҷҳи ғурури салотини турк ва руунату кибри эшон он аст, ки эшон ба таламмузи арабият ва илми шариат камтар пардо-занд. Ва чун соҳиби саводу хатт нашаванд, алалфавр бар арикаи ҳукумат бинишинанд. Ва подшоҳ – «зиллуллоҳ ва халифатуллоҳ-ро» аз забони авом бишунаванд ва он дар пардаи гӯши эшон ни-шаста бошад. Ва маънии ин қазияро худ ба ақл дарнаёбанд[316] ва аз кибр, ки доранд, аз олиме напурсанд. Ва чунин ақида оранд, ки ҳамчунон ки худой таоло моликулмулк аст, кайфа яшоъ дар нафсу ҷони мардум мутасарриф аст. Подшоҳ сояи ху-дой ва халифаи ӯ бувад, ҳам мутасарриф дар нафсу моли мар-дум бувад ва*- ҳар чӣ хоҳад, бикунад аз қабзу баст.

Надонанд, ки подшоҳ ««зиллуллоҳ» аст, агар адлу амонат дорад ва «халифатуллоҳ», агар мавзеъи қабзу баст бидонад. Ва надонанд, ки подшоҳ, филҳақиқа, муздур ва ходими фуқаpocт. Чунон ки агар дар қаряе аз ғалабаи дуздон ва шарирон хавф бувад, мардум ^шахсеро ба қаровулу нигаҳбонӣ иттихоз кунанд ва мутасаддии обу нонаш шаванд, то шабро пос дорад ва бедор нишинад ва мутасаддии дафъи хасм гардад. Инчуиин раоё, ки тафвизу таслими ушру хироҷ ва закот ба султон мекунанд, ба-рои он аст, ки «нигаҳбонии мо кун ва оби масорифи моро бира-сон ва роҳҳои моро аз ашрор пок дор, то моро фароғат бошад. Ва агар ту фориғ нишинӣ, моро куҷо фароғат даст диҳад?»

Пас, касе, ки мутасаддии машғалаи ҷамъе бошад, ӯро куҷо ҷои оромишу осоиш бувад, то ба кибру руунат пардозад!? Ва филҳақиқат, султонро аз давлат он қадар ҳаққ аст, ки арбоби истеҳқокро- Ва он ба қадри моякфӣ ва садди рамақ бошад ва бар мозодае аз он молик нест, азони касон аст ва аз дигарон.

Рӯзи ид писарони Умари Абдулазиз+ ба султон инҳо кар-данд, ки моро ҷомаи тоза бояд, то аз писарони раият имтиёзи мо бошад. Султон ба хазинадор фармуд, ки эшонро аз ҳаққи султон ҷомаи нав кунад. Арз кард, ки моҳиёнаи султон аз ҷизяи аҳли зимма ба фалон атия

масруф шуда буд, пули зиёда нест, ки ба

312 ДБ – суханро 313 АБ – заруриро зи АБ – натавон

315 АБ – онҳо

316 А – наёбанд

184

ҷомаи шаҳзодагон расад. Фармуд, ба вом биситонад. – Гуфт: «Султон хатти амон диҳад, то моҳи дигар, ки умр вафо кунад ва ҳаққи ӯ дар байтулмол собит шавад».

– Гуфт: «Рост мегӯяд».

Писарон ҳамчунон ба ҷомаҳои кӯҳнаву дарида ба мусалло баромаданд.

Пас, султонро аз он чи уламо тақдир кунанд, дар байтулмол зиёда ҳаққе набошад. Ва эшон муфлистарини халқ бошанд. Ва чун аз сиғари синн ба танаъуму таносӣ парварда шаванд, мат-лаб аз вуҷуд ҳамин хӯрду хоб ва ҷимоъ ақидаи эшон бошад ва ҳеҷ дар ҳақиқати офариниш дидаи эшон наяфтад, на худро би-шиносанд ва на ғайрро, чунки маърифати нафс бе илм ба даст наёяд. Ин маъниро Мавлавии Ҷомӣ+ дар силсилаи назм оварда:

Ҳ и к о я т

Мӯҳташамзодае аз нахвату ҷоҳ, Мехиромид зарифона ба роҳ. Аз такаббур қадаме бармедошт, В-аз таҷаббур аламе меафрошт. Орифе пушт дуто дар ханда, Вале аз нури илоҳӣ зинда, Гуфт: «Эй тозаҷавон, тунд марав, Панди санҷидаи пирон бишнав. Ин равиш нест чу хуш пеши худой, Бозкаш з-ин равиши нохуш пой». Он ҷавон з-ин сухани пир ошуфт, Бонг бардошт ба нодонию гуфт: К-«эй зи гуфтори ту бар ман боре Мешиносӣ, ки киям? – Гуфт: «Оре, Аввалат буд яке қатраи об, Ки аз он шустани савб аст савоб В-охират ҷефае афтода ба хок, Карда пинҳон ба таҳи тирамағок. Фарзан он парда ба ту, ар бидаранд, Чашм набаста касон кам гузаранд. Дар миёна, ки саросар х(в) ашӣ аст, Рӯзу шаб кори ту саргинкашй аст. Танат ороста аз гавҳару дурр Чун шикамба шикам аз саргин пур. Гар ба худ нест шиносоварият, Раҳ кушудам ба шиаосогарият».

Гӯянд, ки он ҷавон яке аз абнои мулук буд, он ориф

Сайд ибни Маҳлаб. Пас, он маликзода дар қадами шайх афтода ал-алфавр инобат намуд ва яке аз аҳли факр гардид]

Пас, агар маротиби дараҷоти аҳли* акл муқаррар гардад ва мансабу мақоми ҳар кадом маълум [бувад ва] вақти духулу

185

журуҷи онҳо бар султон муқаррар бувад,[317] ҳеҷ оқил тарқи хид-мати[318] мулук накунад ва ба ихтиёр нону ҳалво[319] пушти по[32:,] назанад. Ва таклифот, ки авом мардум барои касби нону ҷома илтизоми онро воҷиб гардонидаанд, уқало[321] аз он бари-уз-зимма бошанд.[322] Султон[323] ин маъниро аз онҳо таваққӯъ надорад. [Ва] анқариб ҳамаи аҳли ҳунар ва*~ дониш* ба даргоҳи мулук[324] ҳу-*ҷум оранд ва ҳар касе ба камолею[325] ҳунаре тақарруб ҷӯяд ва мамлакат[326] ҷамол гирад ва салтанат истиқлолу истиқмол ёбад.

Пас, зарур афтод вазъи зобитае, ки шукӯҳу маҳобати сул-тонро[327] ба зиён наёрад. Ва ҳар касу нокасро дар хавзаи салта-нат маҷоли татарруқу тадохул набошад. Ва ҳар кас аз аҳли ақ-лу ҳунар(ро бе он ки талаб доранд, ба тавъу рағбат толиби хид-мату мунодамат гардад, балки барои найли хидмат [ва мулоза-мат] илтиҷо ба восита ва васила орад, то дохили халқаи чокарон гардад [ва дар зумраи ходимон мунсалик шавад], бе он ки аслу қавоиди русуми* чингизиро матрук карда ояд. Балки ин вазъ бар он асл зиёдатӣ ва ороиш афтад, [то] подшоҳро фароғат* [ва] си-тюҳро роҳат [ва] раиятро амният ҳосил шавад ва ҳама ба айшу комронӣ ба сар баранд ва шукронаи неъмати воҷибӣ ба ҷой[328] оранд-

Мабнои ин вазъ бар сафои ақидаи подшоҳ ва ҳимматӣ олии ӯ ва ҳусни хулқи ӯ вобаста аст.[329] Сафои ақида он ки бидонад, ки мулк аз малики таоло аст, ба ҳар кӣ хоҳад, медиҳад ва аз ҳар кӣ хоҳад, мегирад[330] Ва насбу азли салтанат ба дасти халқ нест, то касеро ба подшоҳӣ бардоранд[331] бе таъйиди ӯ,[332] ё аз подшоҳӣ халъ кунанд бе иродати ӯ. Чун иродаи*: воҷибӣ ба салтанати шахсе

таааллуқ[333] гирад,[334] аз асмои ҷалолй яке муайиди ӯ меша-вад, ки ҳамаи халқ аз ӯ метарсанд ва мутобаати авомиру наво-ҳии ӯ мекунанд. [Ва] чун хоҳад, ки аз салтанат халъ кунад, ме-миронад*, ё* он исми муайид аз ӯ бармедорад, ки* то мардум аз ӯ нуфур шаванд ва мутобаати[335] ӯ накунанд, авомиру навоҳияш *а* имзо нарасад, то [бимирад, ё] маъзул гардад [ва] аз мартабаи шоҳй ба фуқарой гирояд.

Ҳиммати олияш он ки зару хок назди ӯ яксон бошад ва дар инфоқу исор дар маҳалл эҳмол таҷвиз надорад ва бидонад, ки

[317] АБ – шавад

318 АБ – сӯҳбати

319 – 320 ДБ – ҳалворо пушти даст

321 АБ – султон эшонро 322-323 АБ – донад ва

324 АБ – ӯ

325 ДБ – камол ва

326 Б – мулкат

327 А – шоҳро

328 АБ – ЧО

329 А – бошад

330 АБ – меситонад

331 – 332 АБ – бе таъйиди ӯ бардоранд ззз – зз4 АБ – муқаррар гардад [335] АБ – тобеияти

186

то ҳукму амр ҳаст, зару мол ҳаст.[336] [Ва] чун ҳукм нест, ҳеҷ нестзз7 |ва ҳеҷ набошад.] Пас,*- аз пурию холигии хизона ҳеҷ ғам надорад.*

Ҳусни хулқ он ки ба аснофи халқ «ало тафовути дараҷоти ҳим ва табақотиҳим»,+ мулоямату хушгӯй [ва] дилдорию дилна-возй маръй дорад ва аз хушунату убусат ва такаббур иҷтинобро лозим шумурад, то*ˉ дили дӯсту душман сайд тавонад кард.

Яке аз арбоби ифтиқорро гуфтанд: – «Чаро ҳоҷат пеши фалон набарӣ, ки табъи карим дорад ва карами амим»? – Он мард туршрӯ ва гиреҳ дар абрӯ буд: – Гуфт: «Ман атои ӯро ба лиқои ӯ бахшидам».*

Подшоҳ[338] чун[339] мутахаллиқ ба ин васф бошад, халқ толи-би сӯҳбату хидмати ӯ бошанд.

Ва низ султонро[340] бояд ки матлаби[341] умдаи хеш бидонад[342] ки дар чӣ чиз эҳтиёҷманд аст? Ва халқ, ки ба даргоҳи ӯ омад-шуд доранд, матлаби умдаи онҳо[343] чист, [то бар тибқи он раф-тор тавонад кард. Бидонад, ки] матлаби умдаи салотин вилоят гирифтан аст ва аз мулк [ва давлат] ком бардоштану номи некӯ тузоштан. [Ва] ин матлаб бе ҷамъияти халқу аскар сурат набан-дад. [Ва] лашкаре ҷаррор даркор, то мулк ситонад, мардуми коргузор бакор, то рафъи маҳомми мулкӣ ва давлатӣ кунанд, ки подшоҳ фароғат ёбаду комронӣ кунад, зар[344] даркор[345], то базл кунаду номи накӯ бардорад ва халқро ба хидмат дорад.

[Ва] матлаби умдаи халқ, ки хидматгории мулук илтизом мекунанд, ҷуз ин нест, ки соҳиби иқтидор шаванд ва молики обу замин ва раиси[346] қавм.[347] Ва бар он чӣ орзӯ кунанд, дастрас пайдо кунанд [ва] вусъати маошу айши фарох таҳсил кунанд.

Сипоҳ, ки дар маъракаи [майдони] корзор сина бар тиру ту-фанг медорад ва сар дар хоки майдон мениҳад, барои ҳифз дас-раси[348] хеш мекунад, на аз барои нафъи мавҳум ва ваъдаи хом, ки ҳеҷ оқил сар ба теғ бедареғ надиҳад, ки «чун аз захми ин ти-ри ҷоншикоф махлас ёбам, соҳиби зиёъу иқору амлок шавам»; чи мумкин аст, ки аз захми он тир раҳой наёбад.

Пас, ваъдаи[349] он[350] ки хидмат кунаду нон талабад, сухане пуч бошад, ки*:: [аҳли] ақл бад-он эътимод накунад,[351] чи шояд[352] хидмат кунаду[353] ба нон нарасад-[354]

Пас, аз ин муқаддима маълум аст, ки то салотин хадаму

336 АБ – бошад ва ояд

337 АБ – наёяд 338-ззэ АБ – Ва чун подшоҳ

340 – 341 АБ – подшоҳро воҷиб аст, ки матлуби

342-343 АБ – мукаррар гардонад. Ва матлаби умдаи халқ, ки ба даргоҳи ӯ

омадшуд доранд,

344 – 345 АБ – ва хизонаи мавфӯр бояд

346 – 347 АБ – раъсулкавм
348 АБ – дастраси .^49-350 АБ – ин ваъдае,
351 АБ – накунанд
352 АБ – бошад, ки
353 АБ – кунанду
354 АБ – нарасанд
187

ҳашамро соҳиби осоиш ва*⁻ фароғат* накунанд,[355] худ*⁻ мулк-гир нашаванд ва соҳиби осоишу фароғат нагарданд ва* аз дав-лат ҳаззи вофир набаранд.

Пас, лозим аст,[356] ки салотин дар сафару ҳазар осоишу фа-роғати халқро ҷӯён бошанд. Ва то халқ наёсоянд, осоишро[357] бар худ ҳаром гардонанд:[358]

[Б а й т]

Наёсояд андар диёри ту кас, Ки осоиши хеш хоҳию бас.

Бибин* он беҳамиятро, ки харгиз Нахоҳад дид рӯи некбахтӣ. Таносой гузинад хештанро, Зану фарзанд бугзорад ба сахтӣ*.

Пас, агар аскарияро, [ки]:: ба ваъда нигоҳ[359] доранд,[360] ё он чи муваззаф доранд, ба қадри моякфӣ бошад[361] ва аз зҳтиёч бариуззимма[362] набуванд;[363] ва дар сафару ҳазар мӯҳтоҷи қарзу қабола бошанд, ба андозаи қуввату қудрат хуни раият бихӯранд ва молаш бибаранд. Ва дар рӯзи набарад, то тавонанд, пушт диҳанд. Ва агар таваққуф доранд,[364] нияти он бошад, ки аз ран-ҷи хидмату меҳнати бебаргӣ халосӣ[365] ёбанд ва аз шикасту зафа-ри давлатӣ ҳеҷ парво надоранд. Лоҷарам, қавоми салтанат дер напояд ва сустию халал ёбад.

Пас, зобита он ки султон ба машварати омма ва савобдиди аъозиму аъёни давлат ду вазир мансуб медорад[366] комилақли соиброй: яке муҳофазати дахлро, дигар муҳосаботи[367] харҷро. Мансаб [ва мақоми] ин ду аз кулл муқаддам бувад. Дигар, як амир*:: насб мекунад[368] аҳли сайфро ва як раис аҳли қаламро. Мансаби ин ду ба дараҷае пасттар аз ду вазир бошад. [Ва] ҳар кадом аз ин чаҳор [гӯй чаҳор рукни вилоятанд, бояд ки] соҳиби амру ҳукм, ки[369] ҷуз ба қатлу азли касе истиҷозаву истишора ба

султон набаранд.

Ва як мушири дигар ба дарбор насб кунад, мансаби ӯ паст-тар ба дараҷот, ки вай ҳукми ходим дорад.

Ва арзаҷоту вақоеъ, ки аз ин чаҳор нафар ба давлатсаро ме-расад, беғоила дар ҳар маҷолу фурсат ба султон тавонад расо-

355 ДБ – нагардонанд

356 АБ – ояд

357 АБ – осудагиро

358 АБ – донанд

359 – 360 АБ – дошта бошанд

361 АБ – бувад 362 – 363 АБ – фароғат надоранд

364 АБ – оранд

365 АБ – халос

366 АБ – мегардонад

367 АБ – мухосабаи

368 ДБ – кунад

369 АБ – бошанд

188

нид дар хобу бедорӣ, дар хилвату маҷлис ва ҳукми он берун та-вонад овард. Саранҷоми маҳомми аскария аз азлу насб дар ӯҳ-даи амири аскар муфавваз дорад.

Саранчоми маҳомми аҳли қалам аз қузоту уламо ва удабо дар ӯҳдаи раис бозгузорад.

Вазири дахл аз дахли мамлакат; [ва] вазири ҳарҷ аз сар-фи мувоҷаботи табақоти[370] аскария ва аҳли қалам; [ва амири ас-кар аз азлу насби лашкария[371] ва тақаррур[372] ва мақоми[373] мано-сиб ва амалҳои эшон [ва] раис аз азлу насб ва идрору вазоифи табакоти аҳли қалам он чи аз вазири харҷ ситада [ва] вазири дахл он чи дода,[374] рӯзе як бор, ё ҳафтае ду бор набишта, ба му-шири дарбор мерасонад. Вай ба султон инҳо[375] мекунад, то под-шоҳ бидонад, ки имрӯз ин миқдор кас бад-ин амал расида ва ин миқдор халқ ба ин ротиба муваззаф шуда ва ин шахс ба сабаби ин ҷарима маъзул гашта ва ин кас ба воситаи ин гуноҳ мағрур. Агар он ароиз мақбул аст, нишоне ба ангушт мефармояд, то ҳисо-би он ба дафтар дарояд. Ва

агар номақбул аст, [бар он] нишони радд мекашад. Ё он мавзеъ, ки маҳалли мазанна аст,[376] истиф-сор менамояд, то ҷавобаш диҳанд, ё[377] ҳукме кунад, ба тақдим

расонанд-[378]

[Ва] агар ин маънӣ мутаҳаққиқ гардад, султонро аз машғалаи мулкӣ фароғати том[379] даст диҳад ва ба комронию вазоифи ҳаққа тавонад пардохт. Лекин илтизоми ин маънӣ яқинии содиқ ва ақидаи софӣ мехоҳад, ки [султон] корҳоро [муаллак] ба қазову қадари илоҳӣ донад ва аз халқ ҳеҷ бок надорад. Ва халкро му-саххари панҷаи иродати холиқ медорад[380] ва*~ мегӯяд:*

[Қ и т ъ а]

Аз худо дон хилофи душману дӯст, Ки дили ҳарду дар тасарруфи ӯст. Гар газандат расад зи халқ, маранҷ, Ки на роҳат расад зи халк, на ранҷ.

Ки агар сустниҳоди камэътиқод аст,[381] битарсад ва бар та-биаташ ваҳм муставлӣ гардад ва қазоёи[382] мавҳума дар замираш муқаддамоти ғайри маъқуларо[383] саҳеҳ гардонад, ки «зимоми [мамлакат ва] муҳиммоти аморат ба қабзаи ғайр супурдан аз ҳазми вилоятдорӣ дур аст, ки мабодо ин ҷамъ ба вуфури мол

370 АБ – табакаи

371 АБ – аскария 372 – 373 АБ – такрири мақому

374 АБ – бад – ӯ дода дар

375 АБ – арз

376 АБ – бошад

377 А-ТО

378 Б – расонад

379 Б – тамом ззо АБ – медонад ш АБ – бошад

382 – 38В АБ – муқаддамоти ғайримаъкула дар замираш казоёи мавҳумаро



ҷамъеро дил аз ман баргардонанд ва бар хилофи ман хонанд, ё худ бархезанд, ё дигарро[384] бардоранд, ки тадоруки он аз дасти ман наёяд». Лоҷарам, бад-ин андешаи фосиди худ мутакаффили сиёсати мулкӣ шуда, таколифи шоққаи аморатро ба нафси худ мутасаддӣ

гардад ва ҳеҷ фароғате аз давлат наёбад, ғайр аз меҳнату хидмати халқ. Надонад, ки чун давлат баргардад, нафси ӯ ба ӯ душман шавад, то ба ғайр чӣ расад?! [Ва] вуфури аскару хазина ба нигоҳдошти [он] қодир набувад:

[Байт]

Чу омад, ба мӯе тавон доштан, Чу баргашт, занҷирҳо бигсалад.

Ва наяндешад,[385] ки мухолафати халқ бо ризои холиқ ҳеч муораза накунад. Ва агар ӯ-таоло аз ӯ розӣ аст, ҳеҷ кас ба му-холафати ӯ сар набардорад. [Ва] он ки бардорад, мақҳуру мах-зул гардад. Ва агар дар ризомандии холиқ шаккеву шубҳае до-рад, дар аъмолу атвори худ бияндешад, ки хайраш ғолиб аст,, ё шарр? Агар шарр ғолиб дорад, ба тавбаю инобат ва садоқат тадорук кунад.

Ва чун аскар бад-ин насақ тартиб диҳад ва мамлакат эмин дорад [ва] гоҳе сафар дорад барои тафарруҷи вилоёти[386] маҳкума-ву маҳруса ва гоҳе доияи сайду шикор. Дар ин ду[387] амр[388] низ ҳадди эътидол маръӣ дорад. Ва шикор агарчӣ амри мубоҳ аст, лекин дар он навъе аз зулм мутаваққеъ бошад, ки* ҷонваре бс-ҷон шавад [ва] авлодаш зоеъ гарданд. Ва агар сайди бачагон ку-нанд, ҷавр бар сағир бувад ва сурати зулм дорад, агарчӣ шореъ изн додааст. Ва он дар маҳалле аст, ки ёфтани нону гӯшт мута-аззир бошад, на он ки дар даруни вилоят гӯшти сайдӣ тановул доранд. [Ва] чун ҳукми ибоҳат дорад, гоҳе аз ҷиҳати машғулии хотир ва тафарруҷи кӯҳу дашт, филҷумла, таҷвиз раво дорад ва ба андак иқтисор кунад, на он ки соҳати барру баҳрро аз ҷонва-рон холӣ гардонад. Ва бояд [ки] шикоргоҳ хориҷ аз ҳавзаи мам-лакат набувад. Ва дар мулки бегона, албатта, мубошири ин амр нагардад, ки душманон дар каминанд, мабодо офатею манқаза-те[389] ба нафси* султон оид гардонанд. Ва ҳатталимкон асб ва савориро кореҳ бувад, тавaққӯъи мазорр, ки аз душман дорад, аз худи асб низ мумкии аст.

Чи Амри Лайс+ аз Хуросон ба мухосамат ва муҷодала» Амир Исмоили Сомонй+ бархост. Вақте ки суфуфи

лашкари та-рафайн ороста, ҳанӯз оташи фитна боло нагирифта буд, асби? Амр рам хӯрда,[390] ҳарчанд забти инон намуд, ҳифзи туғёни асб сурат набаст. Ҳамчунон Амрро оварда, ба қӯшуни[391] Амир Исмо-

384 д – дигареро

385 АБ – бияндешад 38в АБ – вилояти

387 – 388 АБ – авомир

389 АБ – манқасат

[390] АБ – хӯрд 39! АБ – аскари

190

ил ба дасти ғаним супурд. Рнчунон хасми қавӣ, бе он ки тиру ту-фанг холй шавад, асири қайди амири Бухоро гашт. Ва рнчунон давлате ба андак замоне ночиз гардид [шумии асбро.]

Дигар,[392] сафар агар[393] барои назми масолеҳи фуқарои атроф дорад ва дилнавозии онҳо, соле як бор, ё ба ҳарду соле як бор [басанда бувад. Ва] агар мамлакат басте дорад, ба се соле[39*] як бор аз лавозими ҳиммат шумурад.[395] Ба ҳар вилояте аз се рӯз то як ҳафта зиёда таваққуф раво надорад, ки ғайри дорус-салтана эҳтимоли сатвату шавкати сипоҳ надорад ва фуқаро ба танг оянд ба сабаби нузули меҳмонӣ ва имороти фуқарой[396] рӯй ба тахриб[397] ниҳад ва помоли сутуру давобб шавад, магар ки забти влиғ дар[398] муҳофазати аскар дорад.[399]

[Чунон ки Амир Исмоил+ вақте ки азимати Хуросон кард, барои қаҳри Амри Лайс. Чун аз шаҳри Бухоро баромад, дар кӯ-чабоғе даромад, дид, шохе аз дарахти себ аз девор ба*:: машо-реъ хам шуда. Аъдодаш шумора карду бигузашт. Шаб дар ман-зили аввал ба ходиме фармуд, ки «бирав, дар фалон кӯча шохе аз себ овезон аст, маъдуд себе дорад, бишумору биё». – Рафту омада арз кард, ки ҳамон адад буд, ки султон теъдод карда буд. Дар он ҳол миқдори панҷоҳ ҳазор савор аз он кучабоғ убур на-муда буданд. Султон саҷдаи шукр адо карду гуфт: «Тамоми Ху-росон ба қабзаи давлати қоҳира дарояд ва ин самари адолат аст, ки ин миқдор аскар гузаранд ва он себҳоро барначинанд. Ва* албатта адл мӯриси зафар

бошад».[400]

Ва* нисоби аскари рикобӣ ниҳоят* аз дусад савор то чаҳор-сад савор [муҷавваз бошад. Ва] аз ин зиёда ба ҳеҷ ваҷҳ раво на-дорад, магар [барои] дафъу қаҳри аҳли бағӣ ва фасодро.[401] Ва ҳар чӣ аз ин камтар дорад, ба амну рафоҳ қарибтар бошад, ки*:: «инна-л мулука изо дахалӯ ало қарятин афсадӯҳо»,+ хоҳ духул.. ба қаҳр бувад ва* хоҳ ба меҳр, иллат ҳамон тангии фуқаро ва гаронии нархҳо бошад.

Ва кашидани тӯбхонаю қӯрхона ба даруни мамлакат ҳеҷ. лузум надорад, магар ки тавaққӯъи фитнаву фасод бувад, ё мам-лакати бегона бувад* аз қаламрав хориҷ- Аммо дар даруни ви-лоят далолат кунад бар заъфу манқасати давлат ва бишунида-ни[402] душманони дуру наздик боиси ҷуръату ҷасорати эшон гар-дад.[403] Чи доруссалтанат ва шаҳрҳои атрофаш ҳукми як хона до-рад, муштамил бар даҳлезҳо. Дар рафтан аз хона ба даҳлез тӯб-хона ва аскар фароҳам наёранд.[404]

392 – 393 АБ – Пас, агар сафар

394 АБ – сол

395 АБ – донад

396 АБ – раият

397 АБ – харобӣ

398 – 399 АБ – дорад дар муҳофазати аскар

*оо АБ – дигар '

<°1 АБ – фасод 402 – 403 АБ – боиси ҷуръату ҷасорати душманони дуру наздик шавад.

404 А – наёрад

19Л

Пас, агар дар даруни вилояти хеш барои тафарруҷ аскар мекашаду тӯбхона бармедорад, агар[405] ғараз низоми мулк бошад ва тарсонидани[405] фуқаро [ва раият бувад], ҳеҷ[407] ба даст наёяд, „зеро ки[408] худи тӯбхона кашидан далели заъфи давлат ва тарсан-дагӣ бошад. Пас,* марди хоиф халқро чигуна хавф диҳад?!

Ва* дигар барои амре мубоҳ ихроҷоти азимро мутасаддӣ шу-дааст.[409] Ва ҳол он ки моли хизонаи

султонӣ[410] бемаҳалл ва бе-мавқеъ набошад, ки онро ба ҳар ҷое бе масраф сарф кунанд. Балки*¯ худи султон низ аз хизонаи давлат вазифахор аст ва ҳаққи ӯ дар хизона ба андозаи кафоф аст. Пас, ӯро намерасад, ки ҳаққи мардум ба ҳар ҷое бе ваҷҳ сарф кунад.*

Ва ҳар[411] ҷо, ки ин лашкар[412] нузул оранд, мазраа ва маро-теъи фуқаро табоҳ шавад. [Ва] нигаҳбонии ашхоси касира мута-.аззир бувад, ки агар тараферо манъ кунанд, аз дигар[413] тараф ғорат кунанд[414] ва обу алафи халқи анбӯҳ дар манозили муқар-рарии шавореъ таҳсил нашавад, илло ба ғазабу зӯр. Ва ба* ҳар шаҳре, ки дохил шаванд ва ба ӯ тааффун эҳдос кунанд. Беморие, ки бар сари халқ набувад, ҳуҷуми лашкару ҷамъияти [мардум] эҳдос кунад, магар ки аз* барои шукӯҳу сатват бошад.[415] Дар[41С] -бисёрии аскару асбоб [кашидан] чандон изҳори шукӯҳ намеша-вад, магар бисёрии нафрин, ки халқи бисёрро мавоҷиби боя-ду шояд надиҳанд,[417] ки аскар[418] чун бо замми мусофарат мӯҳтоҷ ■бошад, албатта, забон ба таъну нафрин дароз кунад ва пеши ошноюю бегона бинолад.

Фарзан,[419] агар[420] ба моҳе сад дирҳам[421] мавоҷиб диҳанд дар як нафар, маа[422] асбу одам[423] ба рӯзе се дирамӣ[424] хезад ва ин ба қадри кафоф зарурӣ бошад.

[Ва гӯянд, амир Темур+ дар ғазваи Ҳиндустон мавоҷиби ас-карияро ба ҳар моҳе чиҳил динор муқаррар сохт. Агар ин сухан муболига дорад, лоақалл аз понсад дирам кам натавонад буд.]

Пас, дар кашидани асбобу аскари фаровон [бе давлати қавӣ] шукӯҳе[425] чунончӣ бояд, ҳосил нест,[426] магар ки гӯӣ: «Аз* барои муҳофазати султон[427] ва қаҳри душман, ки баногоҳ хезад, [таҳияи асбоб бакор аст». – Гӯем:] «Ҷое, ки тавaққӯи душмане [муддаӣ]-

405 АБ – ва

406 АБ – тахвифи

407 АБ – он

408 АБ – ЧИ

409 АБ – шуда бошад. 4Ю АБ – султон

-411 – 412 АБ – Ва ин лашкар ба ҳар ҷо, ки 413 – 414 АБ – тарафи дигар ғорат намоянд

415 – 416 А – ин маънӣ ихтиёр кунад ва; Б – ихтиёри ин маънӣ кунад дар 417 – 418 АБ – натавон дор ва аскария \

419-420 АБ – Ва агар билфарз

421 АБ – дирам 422-423 АБ – савор

424 АБ – дирам 425 – 426 АБ – зиёда шавкат таҳсил нашавад,

427 А – ПОДШОҲ

.192

бошад,[428] он ҷой[429] дохили мамлакат нест. Аввало, бояд онро забт кард ва ба дӯстӣ бояд овард, пас бад-он ҷониб наҳзат бояд фар-муд»,

Ва[430] ҳифзи султон бад-ин лашкари парокандадил сурат на-бандад.[431] Ва ҳамчунон ки таваққӯи хавф аз душман дорад, аз ин* лашкари бад-ин сифат мутаваққеъ[432] аст, ки[433] чун ба танг оянд, тифоқе дар амр мухолифи[434] хидматгорӣ намоянд ва даст-бурди [қавӣ] расонанд. Ва агар муҳофазат суратпазир[435] аст,[438] дар тақлили аскарияи рикобӣ аст, ки тақарруб[437] ба султон до-ранд[438] ва ба мавочиби вофй мерасанд ва ҳар ҷо, ки нузул ку-нанд, об [ва] алаф ба осонӣ таҳсил мекунанд ва[439] арзон меги-ранд ва соат фа-соат ба назари инояти султон маҳзуз меша-ванд.[440]

Пас, кашидани тӯбхонаву асбоб ва аскари фаровон аз он* заъфи ниҳод [ва сустии эътиқод] бошад,[441] ки подшоҳ лашкарро ҳофизи худ медонад, на худойро ва эътимод бар ҳифзи офарид-гор надорад ва аз талафи ҳаққи мардум бок[442] надорад, ки моли хазина ба ноҳақ харҷ кардааст. Ва дар ин сафар низ ҳуқуқи бисёр аз мардум ба итлоф расида, чӣ маълум аст ки уммали роҳдорон барои сад нафар асбоб муҳайё доранд, чисту барои ҳазор нафар, то куҷост. Ва ин ҳама маҳз талаф аст ба ғайри-мавқеъ.[443]

Ва дигар чун аскарияи рикобӣ агар бисёр бошанд, боз маш-ғалаи султонӣ бештар мегардад.

Ва ғараз аз он сайру тафарруҷ ва* истимолати фуқаро бу-вад [ва он] ба даст наёяд.

Балки[444] аскарияи[445] рикобӣ аз панҷоҳ нафар[446] то сад савор ва дусад савор басанда бошад[447] амну оромишро.[448] Ва агар дар маконею[449] шаҳре[450] аз понздаҳ рӯз зиёда* таваққуфро маслаҳат бинад, аскарияро таҷдид мекунад.[451] Ва албатта дар сари моҳ таҷдидро аз лавозими мурувват донад, ки мусофирон ба ватан баргарданд[452] ва ба ҷои эшон дигар[453] даста[454] биравад, то зану фарзанди эшонро интизор набояд буд. [Ва] ҳамчунон ки султонро

428 Б – ШУД

429 АБ – 40

430 – 431 АБ – Аммо муҳофазати султон ба лашкаре, ки парокандадил бошанд,

чигуна тахайюл тавон кард?

432 – 433 АБ – мутаваққеътар бояд буд, ки мабод

434 Б – мухолафати 435 – 436 АБ – сурат набандад 437 – 438 АБ – ба султон қарибтаранд 439 – 440 АБ – Нигаред ба илова.

441 АБ – бувад '"(

442 – 443 АБ – Нигаред ба илова. 444 – 445 АБ – Ва нисоби аскари

446 АБ – савор

447 АБ – бувад я

44* Б – ОРОМИШ !>

449 – 450 АБ^-шаҳрею қарияе зиёда

451 Б – Нигаред ба илова

452 АБ – муовадат кунанд 453 – 454 АБ – дастаи дигар

13 – 266 193

нафси [шаҳвонӣ] аст, аскарро[455] низ бошад. Ва агар ин маслакро риоя надорад,[456] мусофирон, лобудд, дар талаби фисқ [ва] ҳаром афтанд ва ҳамчунин занони эшон, илло мо-асамаллоҳу. Вуболи ин ҳама фасод ба рӯзгори султон оид гардад.

Ва аммо тариқи назми муошарати мулук дар ҳазар ва мас-лаки комронӣ ва тартибӣ маҷолис ва базму нишаст ва хосту гу-зориши муҳиммоти ҳавоссу авом.

Дар ин ҷо[457] аввалан муқаррар [бояд] гардонид, ки меъёри[458] айшу нишот чист ва вақти одамӣ дар чӣ чиз

хушу масрур мегар-дад ғояти мутаманнои ӯ кадом?[459]

Бад-он тақрир, ки дар муқаддима таҳрир[460] афтод, нафси одамӣ бад-он ором мегирад, ки ба мабдаи хеш қариб бошад ва то нафси ӯ мушобеҳи уқулу нуфуси улвӣ нашавад, дар ҳеҷ мартаба дилхушиву ором надорад ва ба ҳеҷ поя қаноат намеку-над.[461] [Ва] ин сифат [дар нафс] бе тарку тачрид муяссар намеша-вад, то набуранду нахонанд, дар ин роҳ рафтан душвор бувад. Пас, чун нахондаанд ва набуридаанд, маслаке миёна ихтиёр[462] кунад,[463] ки ороста ба шариати ҳаққа бошад ва ба қадри тоқат инқиёди авомиру навоҳии илоҳиро лозим шумурад [ва] ба муова-нату мудохалати ақл тамизи ҳусну қубҳи чизҳо намуда, аз қабо-еҳу шурур ҳаталимкон истинкоф намояд- Ва[464] – бишиносад, ки нафс дар ин мартаба[465] ба кадом ашё[466] муталаззиз ва баҳраан-дӯз аст ва аз муштаҳиёт[467] ба чӣ чиз машғул[468] мегардад,[469] агар-чи сукуни тамом намеёбад[470] ва*~ қонеъ намешавад.* [Бояд ки пеш аз ҳама ба ҷабру қаҳр] тақлиди ибодати холиқ ва шукрн ниами зоҳирию ботинии уро аввало бар гардани нафс биниҳанд. Ва то вақти он бувад, ба ҳеҷ кор напардозад ва қиёми бандаги-ро[471] бар ҳама шуғли [дунявй] муқаддам шиносад.

Пас аз ин дар матлуби ҳавоси хамс бияндешад. [Ва] бидо-над, ки матлуби ҳоссаи басар – дидани чизҳост, аз самъ – шу-нидани [асвот], аз шам – бӯидан, аз ламс – нармию мулоямат[472] хостан,[473] аз зоиқа – чашидану[474] хӯрдан[475] ва баъд аз таҳаққуқи зукурату унусат ҷимоъ[476] кардан.[477]

Пас, муштаҳиёти нафс ба аъло мартабаӣ[478] ин чизҳо[479] раси-дан аст, то андак машғулии оризй дар нафс ҳосил шавад [ва аз

455 А – аскарияро

456 АБ – нафармояд

457 АБ – боб

458 – 459 АБ – Нигаред ба илова. 460 – 461 АБ – Нигаред ба илова. 462-463 АБ – бяталабад 464 – 465 АБ – Нигаред ба илова.

466 АБ – чиз

467 ДБ – шаҳавот 468 – 469 ДБ – қонеъ мешавад

470 АБ – наёбад

471 АБ – бандагию тоатро

472 – 473 АБ – нафосат талабидан ' ■

474 – 475 АБ – хӯрдану чашидан 476 – 477 АБ – ба яамдигар чам омадан 478 – 479 АБ – дарачаи ин ашё

194

тарадудду тааб сокин гардад], яъне мехоҳад,[480] ки чизи* хуб бу-бинад ва овози* хуш бишунавад ва хуш бибӯяд ва ба чизи[481] нарм масс кунад ва биеромад[482] ва таоми лазизу хуш бихӯрад.

Аъло мартабаи чизи[483] хуб-ҳусни гулрӯён аст; ва аъло[484] ас-вот – суханони хушу овози мазомир ва ҳанҷари[485] хушалҳонон; ва аъло[486] бӯйҳои[487] хуш – атрйёт ва вазъи басотину гулистон; ва аъло[488] нармиҳо – "бадани симтанон ва бисоти ма.хмалу пар; ва аъло таом[489] – он чӣ аз равғану гӯштҳои[490] матбӯъ[491] мурат-таб гардад. Ва камоли[492] ин муштаҳиёт бе салтанату[493] ҳукумат муяссар нашавад. Пас, лозим омад, ки вақтхушии[494] инсон[49]» бе иҷтимои ин асбобу олот сурати[496] вуқуъ нагирад:[497] Ва ҳарчӣ аз ин мартаба[498] ноқистар аст, айш ноқис[499] бувад.

Пас, султонро чора[500] набувад аз он ки бо аҳли аклу дониш ихтилот кунад, то суханҳои хуш бишунавад. Ва мутрибону му-ғанниён ва қавволон гирд оварад,[501] то ба нағмаву савти дилрабо нафсашро[502] таскин диҳанд[503] ва аз ваҳшат <раҳои бахшанд.[504] Ва гузир набувад аз боғу бӯстон [ва ҷамъияти соддазанахону дилра-боён], то тартиби димоғ кунад, аз[505] ҷамъияти ҷамилону дилрабо-ён аз занону ғуломон, то маҷлису[506] сӯҳбат дорад ва таматтуъ ан-дӯзад. Ва ин ҷамъият бе базли[507] об, таоми алвон ороиш[508] наги-рад ва бе ҳиммати олӣ ин[509] маҷмаъ даст надиҳад,[510] ки ин таба-қаро ба вуфури неъмату эҳсон чунон фароғат диҳад, ки ба ҳеҷ ваҷҳ аз вуҷӯҳ ғубори эҳтиёҷ бар чеҳраи аҳволашон нанишинад, то султовро аз сӯҳбати[511] инон[512] масарратею фараҳе ҳосил гар-дад,[513] ки агар ин ашхос аз ваҷҳи маош андаке тангию[514] нохушй

доранд, ҳеҷ феъл бар тибқи марзои[515] султон натавонанд кард. Ва* агар кунанд ҳам, зуд ба малоли табъи султон гирифтор оянд ва худу султонро тираву мукаддар гардонанд, чи[516] хушии вақти[517] махдум мавқуф аст[518] бар хушвақтии ходим. Ва* агар ба зӯр

480 АБ – хоҳиши хар нафсе он аст, 481 – 482 АБ – нармӣ мас орад

483 АБ – ЧИЗҲОИ

484 – 485 АБ – асфо асвот овози хушу мазомир ва ҳанҷараи 486 – 487 АБ – авфаки роиҳаи

488 АБ – аляни

489 АБ – атъима

490 – 491 АБ – гӯшт ва шакару мағз

492 АБ – ИСТИКМОЛ

[4]93 АБ – давлату

494 – 495 АБ – айши хуш бо одамй ;■'■

496 – 497 АБ – ба даст наёяд

498 – 499 АБ – асбоб ноқистар бувад, айш низ ноқистар,

500 – 501 АБ – Ннгаред ба нлова

502 – 503 АБ – нафсро таскин диҳад

504 АБ – бахшад 505 – 506 АБ – ва бо эшон

507 – 508 АБ – молу зар ва базли нону таом сурат

509 – 5Ю АБ – тартиби ин ҷамъ ба даст наёяд ва бояд ■ "

511 – 512 АБ – мусоҳибати онҳо 513 – 514 АБ – Нигаред ба илова

[515] А – ризои; Б – ва ризои .

516 – 517 АБ – ки вақтхушии

[518] АБ – бувад

19§

хоҳанд, ки ходим ба вақтхушии онҳо пардозад, аслан суратпазир набувад, ки[519] агар мутриб ба курҳ захма бар соз мезанад. Е агар қаввол аз тарс зӯр бар овоз оварад,[520] дар он маҷлис ҳеҷ вақтхушӣ набошад[521] ва аз он созу овоз лаззате ба ҳосил наёяд-Ё агар раққос аз хавф мерақсад ва шоҳид дар садр ба ҳарос менишинад, маълум аст, ки ин

базм дарди сар орад.

Пас аз таҳийяи ин асбоб [султон] тариқи нишастхостро муло-ҳаза[522] кунад,[523] агар доим ин маҷмаъро[524] дар ҳузур дорад [дар-ди сар ва] малолат орад ва ҳаловати он аз назар биравад ва му-каррар гардад.[525] [Пас, ба танаъумоти абнои ҷинс дарнигарад ва аз он меъёр гирад, чи султон низ яке аз эшон аст, ғоят он ки ба воситаи иқтидор айши худро сафое метавонад дод ва аз дигарон имтиёзе метавонад бахшид.]

Ва бидонад,[526] ки ҳар одаме, ки сабоҳ бархезад, баъд аз ва-зоифи ибодат об [ва] таоме[527] тановул мекунад. Агар[528] касбею ко-ре дорад,[529] бад-ой машғул мешавад. [Ва] чун[530]_аз он дилгир ша-вад, мехоҳад, ки[531] ҳарифе ёбад ва ғаму шод гӯяд. Ва агар қуд-рате дорад, базме эҷод кунад, кавволу мутриб ва шоҳид орад. {Ва] чун аз ин дилгир шавад, мехоҳад,* китобе ё қисасе бихо-над ва бишунавад. [Ва] чун аз*¯ ин*:: фароғате[532] ёбад, ҳара-кат5зз ва сайре мекунад. Ва чун аз ин монда шавад, бихобад. [Ва] чун бархезад, савдои мубошарату мусоҳиби[534] зан ба хотир аф-' тад. [Ва] чун аз он фориғ шавад, ба таҳорату ибодат пардозад. Ҳамчунон ки абнои ҷинсро аз ин эҳтиёҷот ногузир аст, салотинро низ чора набошад.[535]

Ва чун авом халқро ба сабаби адами иститоат ва шуғли кас-бу кор назми маош сурат набандад [ва] ҳаракату сукун ва ни-шастхост ва хӯрду хоби эшонро вақте муқаррар набувад ва* ба ҳар макону ба ҳар ҳол, ки иттифоқ афтад аз муғтанамот, фурсат шуморанд.

Ва аммо подшоҳонро назми маишат ба[536] осонӣ даст диҳад, ба сабаби иқтидору ҳукм.[537]

Пас, агар эшон ҳам ба тансиқу танзими он накӯшанд, аз[538] давлат ҳаззи вофир набаранд ва сарриштаи айшу комронӣ гум бошад-[639]

519 АБ – масалан

[5]20 АБ – меорад

521 АБ – набувад

522 – 523 АБ – муваззеъ ва мунқасим гардонад чи

524 АБ – ҷамъро

525 АБ – шавад
526 АБ – малҳуз дорад,
527 АБ – ноне
523 – 529 АБ – Пас, ба касбу коре, ки ҳаволаи ӯ шуда, 530 – 531 АБ – агар аз он фароғат дорад
532 АБ – фароғат .' ' '
533 АБ – ҳаракате
534 АБ – мусоҳабати
535 АБ – набувад _ ' 536 – 537 АБ – ба воситаи иқтидору ҳукумат ба осони даст диҳад
538-539 АБ – Нигаред ба илова
196

Ва он чи ба ҳукму заъми[540] [худ] тартиб доранд, бекамолу бе – ҷамол[541] бошад ва мунағғасу мукаддар бувад.

Ва агар худ вақтхуш бошанд [ва] дигарон тирахотир бо-шанд[542] ва аз тарс изҳор накунанд,[543] тирагии хотири онҳо дар замири султон занад ва хотираш [ғолибан] нашукуфад, аммо ташхис накунад.

Пас, беҳуда ба ходимону[544] маҷлисиён[545] унф орад [ва айши худ ва дигаронро талх гардонад.]

Пас, тариқи[546] он ки авқоти* шабу рӯзро тақсим мекунанд ба сооти муставӣ ё мӯъваҷҷ. Ду соат-ду соат ба шуғле қиёмро лозим мешумуранд, ки муқаддаму муаххар нашавад, [ба навъе ки] то шонздаҳ соат ашғоли[547] маош[548] тамом шавад ва ҳашт соат барои хобу[549] осоиш[550] монад. Ва агар тақсими авқот ба соати мӯъваҷҷа кунанд, назмаш беҳтар ва осонтар бошад [ва] ашғоли рӯз ба рӯз ва аз шаб ба шаб тамом шавад. Ҳиссаи ду соати мӯъ-ваҷҷ дар аввали Ҷадй[551] як соату сию ду дақиқа аст ва дар ав-вали Саратон ду соату бисту ҳашт дақиқа тартиби[552] он нигоҳ медоранд.

Пас, чун[553] фаризаи фаҷр ба ҷамъият адо кунанд, султон дар[554] хилват дарояд ба авроду азкор ва тасбеҳу салавот ва ти-ловат [мубодарат намояд,] лоақал «Ёсин» ва лоақал муқаттаоти «Қуръон» бихонад, [то Офтоб тулӯъ намояд]. Пас[555] аз фароғ[55е] ду ракъат намози ишроқ

бихонад, ки савоби [он] ва фазилати ин аъмол дар кутуби амалия навиштаанд, то*ˉ воқиф бошад*. Ба то [миқдори] ду соат аз аъмоли охиратии худ фориғ гардад. Пас, [онгоҳ] берун ояд ва дар маҳкама бинишинад барои саломи хид-матгорон ва кифояти муҳиммоти халқ. Ва ин маслакро саҳл на-гирад ва мазбут дорад, ки агар таъҷил кунад, бисёр касон аз намози ҷамоат ва вирду зикр отил монанд, аз хавфи он ки аз саломи дарбор [боз] намонанд [ва] ба сабаби бӯъди манзил тан-ҳо[557] намоз[558] кунанд пеш аз вақт, ё он[659] ки мӯҳтоҷи назофату татҳир аст беғуслу таҳорат ба дари[560] султон ҳозир шавад ва намоз қазо кунад, ин нуқсоноти динӣ оид ба рӯзгори султон гар-дад. Пас,[561] чун[562] дар маҳкама нишасту саломи хидматгорон[563]

540 ДБ – рағми 5*1 АБ – чамол

542 АБ – буванд

543 АБ – натавонанд кард лоҷарам 544 – 545 АБ – маҷлисиёну ходимон

546 АБ – зобит дар ин боб

5*7 А – иштиғоли

548 АБ – маошия 549 – 550 ДБ – осоишу хоб ва оро,мй боқӣ 551 – 552 ДБ – Нигаред ба илова.

553 – 554 А – султон чун фаризаи фаҷр адо кунад ба ҷамъият онгоҳ ба; Б – сул-тон чун фаризаи факр ба ҷамъият адо кунад онгоҳ ба

555-556 АБ – ОНГОҲ

557 – 558 АБ – на,моз танҳо адо

559 АБ – касе

560 ДБ – дарбори

561 – 562 ДБ – ва подшоҳ вақте ки 563 АБ – хадаму ҳашам

197

гирифт, мушири даргоҳ [алалфавр] ароизи вузаро ва руасои дав-лат [аз дохилӣ] бирасонад ва ҳукм берун орад. Пас, ароиз [ва на-виштаҷоти] қӯрғонот ва ҳуккоми қаламрав [аз хориҷ дароварда, ҷавоб бирасонад.]

Пас[564] арзаи фуқаро ва мӯҳтоҷон, ки корашон ба вузаро

ва руасо файсал наёфта, ё тахлите аз онҳо дидаанд,[565] биталабад ва дар пушти он тавқеъ кунад, ки «фалонӣ[566] раис муҳимми ин шахсро ба имзо расонад, ё чаро ба[567] имзо нарасонида, ваҷҳ гӯ-яд».[568] Инчунин*- арзҳои нодир ба султон оид гардад*.

Ё кас бифармояд, ки[566] аз он шахс, ки ин мард додхоҳӣ ме-кунад, ҳамроҳ биравад ва таҳқиқ[570] кунад, ки аз чӣ ваҷҳ мусоҳа-лат[571] дар боби ӯ раво доштаанд.[572] Дар ин маҷлис мушири дар-бор ва пещхидматону маҳрамийя [бояд ки] ҳозир бошанд ва та-раддуд[573] ҳамекунанд. Ва агар зҳтиёҷ ба об [ва] таом афтад[574] дар ин миён, ба нуқлҳои саридастӣ иктифо мекунад то соати[575] панҷум, пас бармехезаду[576] ба маҷлис менишинад.

Ва касон,[577] ки лаёқати сӯҳбати мулук доранд аз удабою фу-зало, базлагӯю ширинсухан ва аз имтиҳоноти раиси бадоеъ баро-мада, дар онҷоц пеш аз он ки султон ояд, ҳозир бошанд ва ба султон маҷлис медоранд. Ва обу таоми чошти давлатӣ дар ин маҷлис ба масраф мерасад ва такаддуру тирагӣ, ки султонро аз рафъи маҳомми халқ дар замир нишаста, ба тайбат ва мазоҳ ва нақлҳои рангину ҳикоёти ширин бармедоранд, то арвоҳ дар эҳ-тизоз ояд, то соати[578] ҳафтум аз рӯз.[579]

Пас, агар бори омм ва курунушро табъи султон иқтизо ку-над, барои[580] он бармехезад.[581] Ва илло мутрибу қаввол ва муған-нӣ дар маҷлис дармераванд, то табъи султон, ки аз маҷлиси фу-зало ранги эҳтизозу хушй гирифта буд, ба камол расад ва ҳаз-зи вофир даст диҳад. Агар дар ин маҷлис баъзе аз аъёнзодаҳои шаҳр, ки ба ҳусну ҷамол тафаввуқу тағаллуб доранд, ҳозир ша-ванд, ба фарзи адабу фазл ҷоиз бошад ривоҷи нишотро.

Ва агар бори омм тадохул ёбад, маҷлиси самоъу базм дар соати нуҳум аз рӯз воқеъ мешавад, то рафъи кудуроти бори[582] омм кунад аз духулу хуруҷи табақоти мардум ва муомалот бо[5ЯЗ] онҳо.

564 ДБ – Онгох султон

565 ДБ – рафта

566 АБ – фалон

' 567 – 568 АБ – дар файсали ин воқеа таъвик андохта, ваҷҳи онро маълум гар-донад

569 – 570 АБ – то аз он раис, ки ин мард аз ӯ дод металабад, тафтиш' 571 – 572 АБ – имҳолу эҳмол дар боби казои хоҷати у карда

573 – 574 АБ – чашм дар фармони султон ҳамедоранд, агар султонро эҳтиёҷ аф-тад ба обу таом

575 – 576 АБ – чаҳор соати тамом бигузарад, пас дар аввали соати панҷум аз маҳкама бархоста

577 АБ – касоне 578 – 579 АБ – шаш соат аз аввали рӯз гузашта бувад. 580 – 581 ДБ – дар соати ҳафтум барои он мехезад

582 АБ – ҳуҷуми

583 АБ – ба

198

Пас,[884] чун маҷлиси базм ба интиҳо расад,[585] навбати сӯҳбат ба[586] уламо ва машоих ва пирони ҷаҳондидаи таърихдон[587] бозра-сад,[588] чи аз шунидани самоъу нағамот ва[589] дидани гулрухон қув-вати шаҳвия бар аклия зӯр оварад ва* давоии фасод бар хотир-ҳо партав афканад. Пас, дар ин маҷлис сухан аз мавъиза ва на-сиҳат ва сулуки хулафои рошидин ва тафсиру ҳадис ва хондани [қисасу] таворих меравад, то нафси саркаш аз туғён фуруд ояд ва дил парм гардад ва ба адлу эҳсон гирояд ва аҳволи гу-заштагону бесуботии ҷаҳон бидонад ва ба сазои бадкорон[590] ва ҷазои некӯкирдорон муталлеъ гардад, то соати даҳум тамом ша-вад. (Ва дар] соати ёздаҳуму дувоздаҳум аз доруссалтана баро-яд,[591] сайри чаҳорбоғро[592] ва кӯчаҳои шаҳр(ро[593] ва зиёрати мазо-роти мутабаррикаро[594] [дарёбад], ё ба аврод [ва азкору тиловат] ва ибодат шуғл гирад, [то ғуруб шавад.

Ва] баъд аз ғуруб ду соат тавофи ҳарам ва тафаккуди азво-ҷу авлод ва дилҷӯии ақорибу ашойирро лозим дорад,[595] ду соати дигар айшу нишот ва хилвату сӯҳбат ба он ки аз аҳли ҳарам их-тиёр кунад. Пас [аз ин ҷумла] ба макone, ки ба итминони хотир қариб бувад, [микдори] ҳашт соат осоиш кунад. Ва аз ҳашт соат зиёда хобро

таҷвиз надорад, ки агар шаст сол умр бинад, бист сол ба хоб зоеъ шуда[596] бошад.[597]

Ва агар ба соати мӯъваҷҷ ҳашт соат хоб кунад, шаш соату чаҳоряк аз соати муставӣ шавад [аз шабҳои саратонӣ.] Пас, ка-се, ки шаш соат дар шаб бихобад, дар* рӯз мӯҳтоҷи хоб нагар-дад.

Фалоҷарам, дар рӯзи тақдир-хобро лозим надонад, ки салта-нат ба хоб зоеъ шавад. [Ва] хоб касе кунад, ки қодир бо чизе набувад, то ба[598] хоб рӯз[599] бигузаронад ва рафъи ғам кунад. [Ва] салтанатро хоб ба қадри зарурат бошад, то абас нагузарад [ва[ аз ҳар нафасе ком барорад.][600]

Пас,[601] дар рӯзё, ки бори омм медиҳад, сайри кӯчаҳою зиё-рат мавқуф аст,[602] зероки маҷлиси рӯзӣ[603] ба сӯҳбати уламою машоих тамом шавад. Ва[604] рӯзе, ки бори омм мавқуф меку-над,[605] тавфи шаҳру мазорот мекунад,[606] ё чаҳорбоғ.[607]

584 – 585 АБ – Ва агар бори о*мм надиҳанд, соати нуҳуму даҳум

586 АБ – бо

587 – 588 АБ – ва таворихдон бирасад

589 ДБ – ва дигар

590 ДБ – бадкирдорон

591 АБ – баромада

592 АБ – чаҳорбоғ

593 АБ – шахр

59* АБ – мутабаррика 595 АБ – донад ва 596-597 АБ – карда бувад

598-599 АБ – рӯЗ ба ХОб

600 АБ – ин абзац баъд аз абзаци баъди омадааст

601 АБ – Ва

«02 – 603 АБ – бошад, чунки маҷлиси рӯзина 604 – 605 АБ – Пас, агар бори омм мавқуф дорад «06 – 607 АБ – ё чаҳорбоғ мекунад.



Ва бояд [ки] чаҳорбоғи [султонй] дар доруссалтана[608] бошад, ё дар даруни[609] шаҳр, ки агар беруни шаҳр бувад, мӯҷиби таш-вишу тараддуди пешхидматон ва аҳли[610]

сӯҳбат мегардад,[611] [чи] нақлу ҳаракат ба султон осон аст[612] ва ба дигарон бе ташвишу тааб муяссар нашавад. Ва ҳар чӣ ба ташвиш дуруст[613] кунанд,[614] аз нуқсон холӣ набувад ва ачзову арконаш аз халал масун намо-над.

[Ва] чун мачлиси султон бад-ин қисм мураттаб[615] гардад, ҳар касе ба навбати[616] хеш ба давлатсаро бештар ҳозир мешавад[617] ва ба мачлис дармеравад, баъд[618] аз итмоми ду соат[619] берун меояд. Аз ин миён он касро, ки султон хоҳад буданашро, ба дигар мачолис низ дохил мешавад ва илло ба манзили хеш ручӯъ меку-над, то пагоҳ ба[620] навбати хеш[621] озими давлатсаро мешавад. Забти ин мачолис бад-он[622] тариқ осон аст,[623] ходими муқарраб, ки ба даҳлези [хонаи] султонӣ менишинад ва дар хало ва мало ҳампоӣ дорад, ба тақвими сооти мӯъвачч нозир аст. Чун ду соа-ти мӯъвачч аз тулӯъ бигузарад, аз даҳлез занге мезанад, ё садое бармедорад, ки дарбони ҳарамсаро бишунавад ва бидонад. Ва ҳамчунин[624] подшоҳ низ маълум кунад, ки ин пос тамом шуда.[625] [Онгоҳ] подшоҳ* аз ибодатхона ба маҳкама меравад,[626] дарбонону сарҳангон [дар ин вақт] тартиби салому духулу хуручи мардум[627] ва ароизи вузаро ва ғайраро[628] риоят фармуда, бар султон дохил мешаванд ва қиём ба муҳиммоти давлатию[629] мулкӣ[630] менамоянд [ва чавобу хитоб берун меоранд.] Чун ду соат бигузарад, нозир боз эълом[631] мекунад, ки «ин пос тамом шуд». Дарбонон аҳли мачлисро изни духул медиҳанд, то ба чойгоҳи худ қарор [ва ором] гиранд ва бисоти мачлисороии худ бигустуронанд аз шеъ-ру қасоид ва мутойибот ва нучуму[632] ҳандаса,[633] то султон дар-расаду дар мачлис бинишинад.[634]

Ва боз чун ду соат бигузарад, нозир эълом мекунад, ки «ин мачлис тамом шуд», то мачлисиён берун оянд ва он кӣ подшоҳ бихоҳад, бинишинад. [Онгоҳ] дарбонон аҳли тарабро изни духул

608 АБ – доруламорат

609 ДБ – андаруни

6Ю – 6И АБ – хамсӯҳбатон шавад

612 АБ – бошад 613 – 614 А – мураттаб гардад; Б – мутараттиб гардад

615 Б – мутараттиб 616 617 АБ – давлатсаро ҳозир мешавад дар навбати хеш[1] 618 – 619 АБ – Ва чун ду соат тамом кунад,

620 АБ – дар

621 АБ – худ

622 – 623 АБ – бад – ин тариқ муяссар гардад, ки

624 – 625 АБ – подшоҳ низ дар хилват бишунавад ва бидонад, ки вакти ишро-

ку ибодат гузашта

626 АБ – бараояд

627 АБ – маҳрамия

628 АБ – ғайра

629 – 630 АБ – мулкию давлатӣ

631 АБ – занги эълом мезанад ва маълум 632 – 633 АБ – ҳандасаву нуҷум дар хузури султон, 634 АБ – диҳад

.200

диҳанд, [то созу навоз кунанд.] Ва[635] ҳа.мчунин чун ин маҷлис та-мом шавад, нозир эълом мекунад, то инҳо берун шаванд ва ди-гарон дароянд ва он ки[635] султон хоҳад, бинишинад.

Ва лозим нест,[637] ки ин гурӯҳ[638] доим ба дарбор муқим бо-шанд, магар дар соати духул [ва навбати] худ. Ва он[639] киро[6К>] султон хоста бошад,[641] лозим нест, ки ба ҳама маҷолис[642] доимӣ бошад, балки ҳар[643] рӯзе[644] ишораи ҷадидро мутаваққеъ бошад [ва] ба мулоҳазаи он ки «дирӯз маъмур будам, имрӯз ҳам бо-шам», маҷлиси султонро гарон нагардонад, магар он ки ҳукми сареҳ далел бар таъйид бошад, ҷуръат кунад.

Ва[645] аз лавозим аст, ки ба ҳар маҷлис мувофиқи ашхоси он обу таом аз саркори давлат мерасида бошад ба такаллуфу зиё-дот, то аз маҷлиси ғайри султон имтиёз дорад.[646] [Чи мумкин аст, ки шахсе мавҷуд шавад, ки ӯро ба хар табақа омезишу рабте бу-вад, бйнобар вуфури дониш, яъне ба ҳама фунун вуқуфе дорад ва султон мехоҳад, ки дар ҳамаи маҷолис >ҳозир бошад. Ва инчу-

нин шахси аввалу саромади муқаррабони мулук бошад ва ӯро аз ҷумла имтиёз бояд дод.]

[Ва] нисоби маҷлисиён аз чаҳор нафар, ниҳоят* то ҳашт на-фар ихтиёр кунад, ки суханҳои[647] ҳамдигар ба ҳамдигар расад[г>48] ва бархӯрад, ки агар аз ин зиёда шавад, маҷлис фусҳат пазирад, ҷуз ба овози баланд сухани ҳамдигар фаҳм накунанд, ба сабаби ихтилофи табоеъ маҷлис ороиши том[649] нагирад [ва] дар ботинҳо ғайрату кибр ва ҳасад биҷунбад. [Ва] ҳар чӣ камтар беҳтар, ки ба иттифоқ ақраб бувад. Ва наздикии машрабҳо, магар ки раи-сй бадоеъ табоеъи онҳоро низ* санҷида ва таҳқиқ карда бошад, ки ин ҳашт нафар, ё*~ даҳ нафар* ба ҳамдигар қариб-ул-мизо-ҷанд. Ва бояд ки ҳар кӣ дар маҷлиси султон дармеравад аз ма-шоиху уламо ва адибу фозил [ва] мутрибу муғаннӣ ба имтиҳон расида бувад ва музакко шуда. Пас, агар аз*- ин ҷамоат ашхоси бисёр ба ҳам расанд, ки толиби хизмат ва мунодамат бошанд, султон то онҷо, ки хоҳад [аз аъдод барои сӯҳбат] бармегузинад[650,] ва ба навбат изни духул меёбад.[651]

Фарз кунем, ки дар мамлакат сиго ду [нафар] муғаннӣ [ва қавволи] комил ба ҳам расад, чаҳор-чаҳор духули[652] бисоти қурб меёбанд.[653] Чаҳор нафар, ки рӯзи аввал даромаданд, боз рӯзи ну-ҳум бад-эшон навбати [духул] мерасад. Пас*-, ҳузури он чаҳори

«35 – 636 АБ – Чун ду соат бигузарад, боз нозир элом фармояд, инҳо низ бе-рун раванд ва хар киро

637 – 638 АБ – набувад, ки ахли маҷлиси султон 639-640 А – онро, ки 641 – 642 АБ – буд, ки ба маҷлиси дуюм 043 – 644 А – ҳар рӯз; Б – ба хар рӯзе 645 – 646 АБ – Баъд аз ду абзац омада.

647 ДБ – муҳоварати

648 АБ – баррасад

649 ДБ – тамом

650 АБ – ихтиёр мекунад

651 АБ – медиҳад 052 АБ – дохил дар 653 АБ – мекунанд он

аввалӣ рӯзи нӯҳум* дар соати ҳафтум ба давлатхона[654] воҷиб асту бас. Дигар авқот[655] ба касбу кор ва ҳавоиҷи[656] рӯзгори[657] худ машғул бошанд. Ва агар яке[658] ҳозир набошад,[659] гунаҳкору мустаҳиққи бозхост бувад,[660] магар ки узре биёварад.[661] Ва ҳам-чунин ашхоси дигар ба ҳамин насақ мулозамати дарбор меку-нанд[662] ва дар вақти муайян ба хидмат мераванд [ва] дар дигар авқот ба масолеҳи рӯзгори худ қиём менамоянд.[663] Агар мусан-ниф аст, ба тадвину таълиф [ва] агар муаллим аст, ба таълиму таъаллум ашғол[664] мекунад.

Ва зарур аст, ки*:: ба ҳар фирқа аз аҳли сӯҳбат ходиме му-айян номзад бошад, ки лавозимоти маҷлиси онҳоро, ё*:: он чӣ эшон хоҳанд барои таҳийяи маҷлис аз саркори давлат гирифта* омода дорад, ё таоме, ки биталабанд,[665] бифармояд, ки имрӯз дар маҷлиси дуввум ё сеюм инчунин*- таом, ё* инчунин ашё ба-кор аст.

Масалан, дар маҷлиси уламо ва машоих, агар майл доранд, ки мутрибе бошад, ба ходим эълом мекунанд, ин ходим ба ходи-ми аҳли тараб эълом мекунад,[666] вай мутриб мерасонад.[667]

Чун султон дар он маҷлис чун* бубинад,ки мутриб[668] аст, медонад,[669] ки эшон хондаанд, чи ӯ худ ишора накардааст, иғмоз мекунад ва рафоқат менамояд[670] дилхушии эшоиро, агарчӣ дар он ҳол табъи у* мутанаффир бувад аз лаҳву лааб ва муштоқ бувад ба самоъи тавориху насоеҳ.[671] [Ва] ин*:: шева таълифи қу-лубро неку василаест, [чи дар сӯҳбате, ки ботинҳо мухолифи рои ҳамдигар бувад, он сӯҳбат ба фасод кашад, аз ин ҷиҳат аз ҳар табақаи хос барои сӯҳбат бигузинанд ва табақаи дигарро бар[672] он тахлит надиханд.[673] Масалан, дар маҷлис шоире ва мунаҷҷиме ва табибею муғанние ва муфассирею муҳаддисе бувад, он сӯҳбат ҳеҷ равшан нашавад ва тирагии хотир орад, ки ҳар кадом муома-ла бар вифқи маром хоҳанд].

Ва [султон] ба сабаби хатову ҷарима, ки аз ҳамсӯҳбатон со-дир шавад дар қавлу феъл, ҳатталимкон ба салоҳ ҳамл кунад ва бипӯшонад, магар ки борҳо он

феълу қавл муқаррар гардад, ал-алфавр хашм нагирад ва даҳшат накунад ва тақозои ҷавобу узр надорад, ки назди ҳайбати мулук ақлҳо лол ва хирадҳо тира

654 – 655 ДБ – доруссалтана воҷиб бувад ва дар дигар айём не, балки ба дигар айём

656 – 657 ДБ – қазои мояхтоҷи

658 – 659 АБ – дар навбати худ ҳозир нашаванд

660 АБ – буванд

661 АБ – тамхид кунанд

662 АБ –,менамоянд

663 АБ – мекунанд

664 АБ – иштиғол

665 АБ – бихоханд рафта

666 – 667 АБ – медиҳад, то вай мутрибе бирасонад

668 АБ – мутрибе 669 – 670 АБ – иғмоз мекунад, чи ӯ худ ишора накардааст ва .медонад, ки эшон талабидаанду хонда, рафоқат мекунад

671 АБ – қисас

672 Б – дар

673 Б – надиҳад

.202

гардад ва ҳеҷ узру ҷавоб[674] наёрад гуфт. [Ва] султон [дар] ҳини ғазаб пиндорад, ки ба қасду амд кардааст, дар садади интиқом ояд ва бар ӯ хашм ронад [ва] дигарҳо битарсанд. Ва баъд аз ин ҳар амалу қавл, ки аз эшон содир шавад, ба такаллуфу тасаннӯъ бошад, то малоли хотири султон нашаванд. Пас, ҳама корҳо ба нифоқу хушомад анҷомад ва роҳи айшу комронӣ гум шавад.

Пас, сабил он ки ба он мухтию муҷрим хитоб кунад, ки «мо-ро дар ҳаққи ту мазаннаи хираде буд, ин амалу қавли ту пи-■санди рои акдаси мо нест, бояд ки онро тарк кунӣ, Ва агарвач-хе дорӣ, то маҷлиси дигар омода дорӣ. Ва агар ваҷҳе ори, ки писанди уқало набошад, муставҷиби бозхосту[675] итоб[676] боши». Он мард агар ин гуноҳ аз[677] нодонӣ кардааст, [бо тавба] тарк ку-яад ва ба ҷавобу муораза напардозад, ки[678] агар қасдӣ[679] карда-аст, дар маҷлиси дуввум[680] мутасаддии ҷавоб шавад ба хатту за-

<5он. Агар ҳамгинон қабул кунанд, ҳақ ба ҷониби ӯст. Ва агар[681] кабул накунанд ва[682] ин мард ҳам* бидонад, ки ғалат кардааст, тавба диҳанд аз чунин* ҷуръати бемавқеи [ӯ]. Ва агар дар ғалати худ мӯътариф нест, бигузоранд, то дар маҷлиси сеюм мутасаддии ҷавоб шавад. Ва агар дар ин ҷо ҳам а[4]» ӯҳда набарояд, султон мухтор аст, ки биронад, ё тавба диҳад ва нигоҳ дорад. [Ва] ваҷ-ҳи ин имҳолу эҳмол он аст, ки оқил дар сӯҳбати мулук ҳеҷ қавлу амали нописанд ихтиёр накунад ва агар кунад ҳам, бинобар мас-лаҳатею ҳикмате бошад, ки мехоҳад чизе зиёда иншо кунад, ки дигарон бар*- он*:: вуқуф надоранд. Пас, агар ваҷҳ гуяд, ки* писанди дигарон нашавад, мӯҳлат диҳанд, то дар ҳилват биян-дешад ва ҷавоби мувофиқи мизоҷ [ва ақли] дигарон пайдо кунад-Ва агар натавонад, бидонад, ки ғалат кардааст, то мӯътариф шавад. Ва агар яке аз ин ҷамоат ба гуноҳи шанеъ муттаҳам ша-вад ва ба субут расад, се рӯз то[683] ҳафт рӯз ҳабс бифармояд. Ва агар воҷибуттаъзир аст, руҷӯъ ба уламо[684] дорад ва ҳадди шаръӣ биронад.[685] Ва қатл ҷуз ба қатли касе раво надорад, ин ҳам вақ-те [бувад,] ки валии мақтул ба мусолаҳа розӣ нагардад. Зероки дар қатл агарчӣ ба изни шореъ сурати ҷавоз гирад, чандин хала-ли дигар дар дину мурувват зояд; ки* яке он ки агар ин муҷрим мард*- бошад ва* тавба кунад [ва боқӣ бошад], боз фарзандон орад[686] ва он чӣ дорад, тимори онҳо мекунад ва назми мадани-ро[687] равнақ бувад [ба сабаби ӯ.] Ва агар бикушанд, насли ӯ мун~ қатеъ [шавад] ва фарзандони[688] ӯ[689] ятим, модару падараш бе-

674 АБ – ҷавобе 675 – 676 А – иқобу бозхост; Б – бозхосту иқоб

677 А – ба 678 – 679 АБ – ва агар ба қасд

680 АБ – дуюм

681-682 АБ – ИЛЛО

683 АБ – ё 684 – 685 АБ – раиси шароеъ дорад то ба ҳадди шаръӣ хукм ронад

686 АБ – оварад

687 АБ – тамаддунро 688 – 689 АБ – фарзандонаш

фарзанд, зани[690] ӯ[691] бешавҳар бошад ва[692] назми як манзили ороста парешон гардад. Ва парешонии ин ҷамъ ҷамъи дигарро парокандадил гардонад ба сабаби тимор ва тафаққуд бар онҳо. Яъне нафақаи чандин кас, ки ба яке буд, чун ин яке набувад, нафақаи онҳо ба гардани дигарон афтад [аз хешу бегона]-- ва* – касонро[693] тира гардонад.*

[Ва агар касе мутафаққиди эшон нашавад, лобудд нафакаи онҳо ба байтулмол роҷеъ шавад ва ба зиммати давлат бозгардад.

Пас, қатли шахс ба ҳеҷ ваҷҳ муҷавваз набошад магар, валии мақтулро ҷиҳати Талаби қасос ҳадди қасоси дигар ҷароим ба таъзиру нафй ва ҳабс дуруст ояд. Ва аз барои рондани хашм зиёда эҳтимом раво надорад, ки даридану хастан ва задану куш-тан сифоти сабӯъ аст.

Муҷаррад тахвифу таҳдид кифоя бошад ва бо шахси рақи-қулқалб гардонидани чашм кифоя бувад ва бо ғализулқалб то-зиёна ва ҳабсу гуруснагӣ ба ифоқа орад, на қатл, ки назми ҷа-ҳон ба мардуми ғализулбатши шадидулқувою сахтдил бозбаста аст, ки агар кори олам ба мардуми раҳиму шафиқ ва ҳалим му-фавваз шавад, ҳеҷ амре мутамашшӣ нагардад ва ҳамаи умур муаттал монад.]

Дигар, ярғӯ ва мусодараи хизматгоронро ба ҳеҷ ваҷҳ илти-зом накунад, магар ки маблағе хатир аз хизона бардарад[694] ва бидуздад[695] ва ба яқин анҷомад [ва ҷаримааш собит шавад.] Чи ходиму[696] ҳашам ҳар чӣ ба султон расонад аз ваҷҳи мусодара, он моли фуқарои подшоҳ бошад, гӯё[697] султон моли раияти худ* ба зӯр гирифтааст, зеро ки мол[698] агар[699] ҳаст, дар султон аст ва бар ғайри ӯ мол нест ва он чӣ ҳаст, дар шумори мол не. Чи маб-лағе, ки ба касбу тиҷорат ё аз хидмати султон андӯзанд, он дар кадом поя бошад ва [албатта] моли ғайрисултон оғушта бувад ба қарзу музораба. Ва ҳаққи ятиму сағир ва мерос [ва] имтизоҷи ин амвол дар хизона[700] равнақи хазоинро бардорад[701] ва ба но-ҳаққ масраф гардад-[702]

Пас, агар ин шеваро матрук надорад, кас ба ҷон дар

хизма-ти султон накӯшад ва эътимод[703] бар[704] инояти ӯ накунад, чи дар асл даъвоии ҷамъи мол ӯро ба хидмати [султон] андохта буд. Чун ин матлаб мутаваққеъ набувад, лоҷарам,* дар хидмат дил-гарм набошад ва дар садади duздӣ ва захира гардад.[705] Ва ҳақ-қи султонро ва раиятро агар коре ба дасташ бошад,[706] ба итлоф

690-691 АБ – ва занаш

692 АБ – дар

693 Б – эшонро

694 – 695 АБ – бардоранд ё бидузданд

696 – 697 АБ – агар султон моли уммол ва хадаму хашам ба мусодара бар-дорад, дар ҳакикат он моли фукарою раият бошад, ки 698-699 АБ – агар мол

700 АБ – хазина

701 АБ – бибарад

702 АБ – гардонад

703 – 704 АБ – эътимоде бар*; *Б – ба

705 – 706 АБ – афтад ва агар коре ба дасташ супуранд, ҳаққи султон ва раиятро

, 204

орад ва ба[707] хеш ниҳад[708] рӯзи наёмадаро. Ва худи мусодара турфа суннате аст, ки моли касе биттамом[709] талаф мешавад,[710] рубъи он ба султон мерасад,[711] се сулси дигарро авонони султон мебаранд, гӯӣ, султон моли дузде гирифта,[712] ба ҷамъи роҳзанони дигар медиҳад, ки бад-он фиску фуҷур мекунанд.[713] Ҳеҷ ақли[714] солим бад-ин маънӣ ризо нахоҳад дод, магар[715] ки[716] агар султон [ба нафси] худ ба болои он мусодара ва шиканҷа биистад, то[717] забти амволи он кас тавонад[718] кард ва аз он ҳаззе тавонад андӯхт. Ва чун худ натавонад, ки биистад,[719] авло он ки аз ин суд даст бардорад ва эътимод ба[720] ғайр накунад. Ва дигар он ки вазъи султон ва насби он барои он аст, ки [мол гирд орад ва] ба халқ нону мол[721] диҳад, [то бинои давлат устувор гардонад], на ки нону моли халқ биситонад [бе мӯҷибе ва ба дигаре биди-ҳад], ё он чи додааст, боз пас* талабад. [Ва] баъд аз султон ҳар кӣ ҳаст, фақиру мискин аст, агарчӣ [вазири кулл ва] ноибуссал-

тана бошад [ва итлоқи давлат бар[722] ғайри султони мутлақ рост наёяд. Чунон ки ҳар чӣ хоҳанд, дар нафсу моли халқ бикунанд ва ғайри эшонро ин маънӣ муяссар нашавад.

Пас, агар осоишу фароғатро дар маънии давлат малҳуз до-рӣ, султон низ фақиру мискин гардад ва кодир набувад, ки ма-гасу пашшаро аз худ дафъ кунад, ё ғаму андӯҳро аз хеш рафъ. Пас,] подшоҳ аз фуқаро ба ғайри ҳаққ чизе бозхост надорад [ва натавонад. Ва] агар хоҳад [ва бикунад], қалб мавзӯъ бувад.

[Ҳ и к о я т]

Яке аз сайёҳон гуфт: «Дар Пишовар пеши[723] ҳоким будам, ки аз қибали фарангӣ фармонраво буд. Рӯзе ба тақриб пурсид, ки [мамлакати] Бухоро чӣ миқдор замини солеҳи заръ дорад? – Гуфтам: «Тақрибан сӣ фарсах шарқану ғарбан [ва] понздаҳ фар-сах шимолану ҷанубан».

– Гуфт: «Самарқанд чанд аст? – Гуфтам: «Нисфи он». - > – Гуфт: «Насаф?» – Гуфтам: «Сулси он». – Гуфт: «Аскарияи до-хилии Бухоро чанд аст?» – Гуфтам: «Се ҳазор, дар вақти ошӯб дувоздаҳ ҳазор [ва] ба замми атрофи [қаламрав] бист ҳазор». – Гуфт: «Мавоҷиби онҳо аз куҷост?» – Гуфтам: «Аз ушру хироҷи иртифоъот»- – Гуфт: «Агар осмон набораду замин надиҳад?» –

707 – 708 ДБ – барои хеш биниҳад

709 – 710 ДБ – ба тамом талаф шавад ва

711 – 712 АБ – нарасад ва се сулс молро дузде мегирад ва

713 – 714 ДБ – кунад ҳеҷ ақле

715-716 АБ – пас

717 АБ – ё 718 – 719 А – филҷумла таҷвиз медорад ва агар натавонад; Б – бикунад фил-ҷумла таҷвизе дорад ва агар натавонад

720 АБ – 60

721 АБ – маош

722 А – ба

723 ДБ – назди



Гуфтам: «Аз ҷӯълу андоз».[724] – Гуфт: «Агар халқ оҷиз

ояйд вэ натавонанд?» – Гуфтам: «Аз мусодараю ярғӯ, ки тавонгаронро« афтад».[725] – Гуфт: «Дар ин сурат фуқаро озурда ва[726] сипоҳ гу-русна бошанд ва уммолу мутасаррифон аз зулм гузир надоранд ва мамлакат табоҳ шавад.[727] Агар душмане ҳодис гардад, ҳифзи: давлат чигуна муяссар гардад ба сипоҳи гуруснаву раияти озур-да?» – Гуфтамг «Дар атрофи мо душмане нест ва мо бар ҳама ғолибем», – Гуфт: «Ба фарз [агар] пайдо шавад, чӣ кунед?»

«Бино бар[728] фарзу ваҳм ниҳодан [ва] аз таматтӯи оҷил дасг кашидан, кори ҳушмандон нест». – Гуфт: «Аз шумо то Бадахшои чӣ миқдор роҳ аст?» – Гуфтам: «Тахминан ҳаштод фарсах». – ■ Гуфт: «Аз маҳкуми кист?» – Гуфтам: «Ба сари худ аст ва ба мо-гоҳо итоати забонӣ дорад». – Гуфт: «Чаро подшоҳони шумо онро дар тасарруфи худ* намеоранд?» – Гуфтам: «Он чӣ замин аст,, заминаш ҷуз санглоху ҳосилаш ғайри пашм нест». – Бихандиду* гуфт: «Шумо турфа мардуме бетамизед, ҷое, ки зар бояд сарф-кард, шумо зар металабед ва ҷое, ки зар аст, намеҷӯед. Бадах-шон замине аст, ки дар он чаҳор маъдан – тилло ва нуқра [ва| лаълу лоҷуворд. Ба эътиқоди мо, агар касе мутасаррифи ин мулк бошад, давлаташ ба чаҳор давлат ҳамсарӣ кунад, балки тафав-вуқ талабад. Ва аз мо касон рафта, таҳқиқу тафтиш намуданд [ва] хабар оварданд, ки он чӣ мардуми ӯзбак дар муддатҳои му-тамодӣ дар ин маодин кор кардаанд, ба сари матлаб нарасида, ба хазафрезаву сангмайда қаноат кардаанд. Ва дар ин конҳо лаъли чаҳорваҷабӣ ва панҷваҷабӣ мавҷуд мешавад. Ва моро ҳа-ма тараддуд аз*- тасаллут ба замини Ҳиндустон[729] пай ба Бадах-шон бурдан аст ва роҳ бад-он кушодан. Ва алҳол миёни Мову Бадахшон як кӯҳ восита аст ба қадри серӯза роҳ. Мутаваҷҷеҳем, ки аз ин кӯҳ роҳ ба матлаб барем.

Пас, ҳиммати подшоҳона он[730] иқтизо дорад, ки зар аз кону дурр аз баҳр биталабад ва ба фуқарою раият сарф кунад, то ча-ҳонро обод дорад [ва] ба кушодани наҳрҳо ва буридани кӯҳҳо[731] ва зироати арозии майита*. Ва

кушодани кон бе [вуҷуди] раият имкон надорад. На он ки як* қитъае замин[732] ба фақире[733] ди-ҳанд, ки зироат кунад ба нисф, ё ба ушр. Ин пешаи тоҷирон[73]* аст,[735] на равиши подшоҳон.

Пас, агар пешаву андеша ин аст,. подшоҳро ҳеҷ ҷои ифтихо-ру73б иқтидор[737] бар фақир нест, балки яке аз эшон аст, ғоят он ки ғанитар аст аз эшон [ба моли эшон]-

724 – 725 ДБ – мусодара, ки раияту ағниёро афтад

726 – 727 АБ – бошанд ва уммолу мутасаррифон аз зулм ногузир бошанд ва сипох гурусна шавад ва мамлакат рӯ ба харобию табоҳӣ орад

728 Д_ба

729 АБ – Ҳинд

730 АБ – ин

731 АБ – кӯҳ

732 – 733 АБ – замине ба фақир 734 – 735 ДБ – даҳоқин аст ва тоҷирон 736 – 737 ДБ – иқтидору ифтихор



Итлоқи давлат бар султон вақте рост ояд,*- ки шаҳрҳо бику-шояд ва бар[738] хазоини душманон мутасарриф гардад, ё кону баҳр бйкушояд.[739] Ва бар сипоҳу раият инфоқ кунад, на он ки аз раият биситонад [ва] ба сипоҳ диҳад. Ва аз сипоҳ баргирад ба худ, ё ба[740] раият бахшад».

– Гуфтам: «Ин вазъ аз салотини мо ба сунани илоҳӣ ақраб аст, ки* набинӣ, ки як муҳит обу як кӯй замин зери фалаки Қа~ мар беш нест, ҷунбандае, ки зеру*:: забар ва фавқу қаъри[741] ок\ ду кураанд мадори маошу интиоши ҳама аз ин ду ба ҳусул мера-сад; – 06 аз муҳит ба имтизоҷи ҳаво ва бухор мутасоид меша-вад, барфу борон шуда, дар замин меравад, то ба муҳит пайван-дад. [Ва] алафу дона аз замин бармеояд, то маишати ҷунбанда-гон ба ҳусул расад [ва] мозодае аз инҳо[742] ба ихтиёр, ё беихтиёр» [аз ин ҳаёт] боз дар замин равад ва берун ояд [қавоми маоши* эшонро. Аммо аз муҳит қатра ва аз замин қабзае ба зиён нараф-та бошад, маазолика, коиноти маишати хешро ёфта бошанд».}

Фарангӣ чун ин сухан бишунид,[743] хомӯш шуд ва гуфт:

«Аҳ-сант!».

Инъоми вофир ато намуд[744] ва пас*⁻ аз чанде ба истидъо» ман* мураххас фармуд.[745]

Танб«ҳ

Ин миқдор суханони арҷманду[746] нукоти дилписанд,[747] ки бс вуҷуди ташаттути аҳвол ва рӯзгори пурихтилол аз нӯки хомаи ҳақоиқнигор ва қалами сеҳркирдор бар сафаҳоти ин тасвид[748]-рехтааст бо он ки замону макон мустаъиддӣ таълифу[749] тадвин[751>] набудааст ва ҳуккому[751] умароро[752] низ ба сабаби ихтилоти су-фаҳо гӯш ба ғайри мазҳака ва хушомад фуруд намеояд ва ба фарз агар фуруд ояд, гӯянд: «Ва мо-ҳозо-илло асотир-ул-авва-лин».+ [Ин гуфтор кӣ кунаду ин рафтор кӣ дар амал орад], ваз-нею вақъе наниҳанд ва афсонаею ҳарзае пиндоранд. Ва агар,. он чӣ исғоъ мекунанд,[753] ширин аст,[754] бардоранд ва он чӣ талх-тар аст, радд кунанд. [Ва] надонанд, ки давои ширин дар меъда ба ҷои ғизо равад ва ҳеҷ манфаат[755] надорад[756] ғайри пурии меъ-Да. Ва манфаат он чӣ ҳаст, дар давои талх аст, ки мизоҷи ҳолро» бигардонад ва кайфийяти тоза [дар нафс] эҳдос кунад, агарчӣ аз; даҳон талх бигузарад. Пас [аз] фурсате меъдаю даҳонро мутайяб-

738 – 739 ДБ – баҳру кон бишикофад ва бар хазоини душманон мутасарриф» гардад

740 АБ – бар

741 ДБ – таҳти

742 ДБ – ҳайвонот

743 АБ – шунид

744 АБ – фармуд

745 ДБ – намуд ; 746 – 747 АБ – баланду ва нукоти арҷманд

748 АБ – аврок 749 – 750 А- – тадвину таълиф .,

751 – 752 ДБ – умарову ҳуккомро

753 АБ – кунанд

754 АБ – бошад

755 – 756 ДБ – маифаатею каГгфпяте э\;!ос ппкхнм

2ог-

гардонад ва боз манафеъи он мавқуф бошад, то ки аз

меъда би-гузарад. [Ва] ҳамчунин сухани ҳақҚ бе иборати талх фароҳам наёяд ва агар ба иборати ширин адо кунанд, дар нафс қарор на-гирад. Масалан, [агар ба талхй] гӯем, [ки] «агар [ту] зино кун-ӣ, ҷои ту дар дӯзах бошад», аз ин сухан дили сомеъ биларзад. Ва агар [ба ширинӣ] гӯем, [ки] «агар зино накунӣ, ҷои ту дар би-ҳишт бошад», ин сухан ҳеҷ маҳобат надорад бо он ки ҳарду су-хан ба як маънӣ аст. Чи дар хотири[757] сомеъ ояд, ки «мумкин аст, ки зино накунам, боз ба дузах равам, пас, бояд ки аз зино даст набардорам ба умеди мавҳум». Дар қазийяи аввал рафтани дӯ-зах ҷазм бувад, яҳтамил, ки аз зино парҳез кунад-[758]

Пас, агар [касе] хоҳад, ки сухани рост гӯяд, ки дар нафсн сомеъ муассир ояд, [бояд ки] талх гӯяд ва илло хомӯш бинишинад. Сухани талхро иборат муҳибб бувад, балки сухани рост талх бо-шад.] Ва онон ки аз гуфтани сухани ҳақҚ пеши салотин метар-санд, аз чанд сабаб аст:

Яке он* ¯ ки* аз заволи ҷоҳу эътибор андешанд, дигар он*~ ки* аз ҳабсу қайд битарсанд. Дигар аз қатл,[759] дигар аз гурусна-гй.[760] [Ва]¯ мабнои ин андешаҳо аз сустии эътиқод ва яқин аст,[761] ки умури қазову қадарро ба султон нисбат медиҳанд ва султон-ро «оллоҳуларз» эътиқод][762] карда.[763] Надонанд, ки султон низ бандаи оҷиз аст [ва] дили ӯ мусаххари қабзаи қудрати[764] илоҳй аст, ки ба ҳар ҳоле ба навъе мегардонад ва [аз хайру шарр ва нафъу зарр] ба дасти ӯ ҳеҷ чиз* нест [ва] ҳар чӣ бар дасту забо-ни ӯ меравад, ба илқои малак[765] аст аз[766] хайри касе ва зарр бо касе. Ва то ӯ-таоло касеро муставҷиби ҷоҳу эътибор нагардонад ва он ҷоҳу эътибор ба ҳоли ӯ шарр аст, ё хайр, яъне хостааст, ки ба ӯ эътиборе диҳад, то ба халқ рафоҳияту мадоро кунад ва ба биҳишт равад, ё ба халқ зулму ситам кунад, ва ба дӯзах равад. Пас, ба дили султон илқо кунад,, то ӯро бардорад ва бинавозад ва эътибор диҳад.[767] Ва ҳамчунин [агар ӯ-таоло] хоҳад, ки шахсеро[76]* ба ҳабсу қайд андозад [ва] дар маъосию шурур далер гардонад, то исрор кунад ва ба чанги шаҳна ва ғазаби султонӣ гирифтор ояд. Ва ҳамчунин шахсеро

хоҳад, ки бикушад,[769] ба қатли бегуно-ҳон барангезонад, ё ба гуноҳи бузург қудрат диҳад, то ба дасти султон афтаду кушта шавад. Ё[770] хоҳад, ки касеро бе тоату савоб биёмурзад ба тӯҳмат ва андак ҷарима ба султон бирасонад, ки бикушад, то вай мағфират ёбад. Ва ҳамчунин чун истеҳқоқ ва фо-қаи шахс ба камол расад, султонро[771] раҳм ояд, ки[772] нонаш ди-ҳад. Ва чун ношукурию носипосӣ аз ҳадд бибарад, бифармояд, ки нонаш бигирад.

757 – 758 АБ – Нигаред ба илова 759 – 760 ДБ – гуруснагию қатл

761 АБ – бувад 762 – 763 АБ – ақида кардаанд

764 АБ – иродатй

765 А& – малакӣ ва шайтони 766 – 767 АБ – Нигаред ба илова

768 АБ – шахсро

769 АБ – бикушонад

770 ДБ – Ва дар ин сурат агар

771 – 772 АБ – ба султон бирасонад, ки раҳматаш ояд ва 208

[Ва] ҳукме аз султо:1 содир нагардад, то пеш аз вай ҳикмат-ҳо[773] ва маслаҳатҳо[774] дар бораи шахс[775] аз шайб ба аъло ва аз аъло ба шайб нозил нашавад.

Имом ШофеъР*, [раҳматуллоҳ таоло], пеши яке аз хулафо буд. Магас халифаро ташвиш медод. Пурсид, ки «ҳикмат дар офариниши магас чист?» – Гуфт: «Он[776] ки[777] ҳақиқати ҷаббори ба ҷабборон бинамояд,[778] яъне ту қодир наӣ, ки магас аз худ дафъ кунӣ».

Ва* мадори ин хавфу ҳароси эшон бар тули амалу ғафлат [аз ҳакшчат] аст. [Ва] надонанд, ки ҳукми султон бар эшон то муддати ҳаёт боқй* аст ва баъд аз ӯ[779] соқит[780] аст, [онгоҳ ҳукм мар аҳкам-ул-ҳокиминрост.]

Агар*- [аз] ҳабс битарсад, бидонад, ки одамӣ ҳамеша дар қафаси тобоеъ маҳбус аст ва то аз қайди табиат набарояд, ха-лосию озодӣ сурат набандад, илло он миқдор, ки аз ҳабси рав-шантар ба ториктар гирифтор ояд. Агар ин ҳабс аз накбати то-леъ афтад ва аз тақозои

заҳил, ниҳояташ сӣ сол бошад ба арзи саломагии хавос. Ва агар ҳикматаи илоҳӣ тақозо дорад, ки дар ҳабс бимирад, ба сабаби он дар ҳавосаш нуқсон оварад.ва зуд махлас ёбад. Агар бегуноҳ маҳбус аст, он дар ҳаққи вай инзор аст ба тавба ва инобат хоҳад пардохт, то ба покӣ бимирад. Ва агар ҳикмати танбеҳ бувад, ба андак рӯзе султонро илҳом ди-ҳанд,. то начот диҳад*. Ва[781] агар аз марг бияндешад, бидонад. ки одамиро як бор марг бирасад[782] ва ду бор мумкин набувад. Ва[783] умр ҳарчанд[784] бештар бувад, таъаб [бештару] афзунтар [шавад]. Ва*- охир маргаш дарёбад.* [Ва ба воситаи доғи ҳу-дусу имконият[785] ҳеҷ рафъи қудурату ғам аз худ натавонад кард. Пас, мӯҳтоҷ бувад ва мӯҳтоҷро осудагӣ ҷустан хаёли маҳз бувад:

Қ и т ъ а

Умри дароз агарчӣ зи хар неъмате беҳ аст, Бад неъмато, ки умри дароз даст дар ниёз, Андар ниёз умри дароз, эй бародарон, Умрест сахт кӯтаҳу ҷон кандани дароз.]

Пас агар ин[786] мавт[787] ба теғи зулм сурат гирад, беҳтар бо-щад, ки каффораи зануб афтад ва аз ранҷи ҳаёти мустаор би-

773 д – ҳикмате; Б – ҳукме

774 ДБ – маслахате

775 АБ – маҳкум

776-777 АБ – ТО

778 АБ – маълум намояд 779-780 АБ – он қатъ 781 – 782 АБ – Нигаред ба илова 783 – 784 АБ – Ва бидонад, ки ҳарчанд умр

785 Б – макoният

786-787 АБ – МЭрГ

14 – 266 391

граҳад[788] [ва ба осудагии ҷовид расида.] Ва[789] дигар бидонад, ки ҳаёт дар нафс либоси касифи зулмонӣ аст[790] ва мамот либоси латифи нуронӣ. Ҳеҷ оқил аз табдили либос натарсад, хосса вақ-те ки либоси сонӣ алтафу[791] ашраф[792] аз аввал бошад. Ва марг киноя бошад аз интиқоли ҳоли тааллуқ ба ҳоли таҷарруд, лиҳо-зо, акмали

афроди инсон ҳамеша муштоқи марг мебошад,[793] ки «алмавту ҷисрун юсилу ал-ҳабиби ило ал-маҳбуб.+ Ва агар аз захми теғ меҳаросад, он ҳам ваҳм бувад, чи ҳаёт сурати машке дорад боддамида ва сарбаста. [Ва] аҷали табиӣ он ки ин [машки] сари баста худ ба худ бикушояд[794] ва бодҳо берун равад ё он ки захме фурӯ баранд ва тарафе бикушоянд, он бодҳо берун ша-вад. Алами ин захм агар ғайри мутанаккир бувад, аз се рӯз та-ҷовуз накунад ва илло ба ду-се дақиқа тамом шавад.

Ҳафтодсола ранҷ ва роҳати дунё чист, ки ба камтар аз он бояд андешид [ва харосид], чун гузаштанӣ аст, ҷои ғам хӯрдану тарсидан надорад. Ва дар ҳоли хеш тафаккур кунад, ки он чӣ аз роҳату кулфат, ки дидааст ҳеҷ чиз дар каф надорад. Ва баъд аз у низ* маълум нест, ки роҳат дорад, ё кулфат. [Ва] кулфат муқаррар аст, зероки мумкин аст[795] ва мӯҳтоҷи[796] роҳати мавҳум аст ба умеди мавҳум дил бар ҳаёт нabандад. [Ва] маргу теғро аз муғтанимоти фурсат шуморад. [Ва] агар гӯяд, «шояд баъд аз ин тавба ва*:: тоат [ва инобат] кунам», то ҳол накард ва баъд аз ин ҳам накунад, тахфифи гуноҳу азоб беҳтар аст,[797] агар*- донад, ки муҷрим аст.* [Масалан, агар панҷ соли дигар бизияду гуноҳ кунад, ба андозаи он итобу иқоб бинад. Назди мaн марги боҷаз-ми азоби охират беҳтар бувад аз машаққати зиндагӣ, ки ҳар на-фасе ба чандин мисли худӣ илтиҷою илтимос бояд бурд, то маво-ди зиндагй ба даст ояд ва он ҳам бекудурат тамом нашавад. Ам-мо муомалаи баъд аз марг ин миқдор роҳат дорад, ки касеро ба қас ҳоҷат наяфтад, илло ба ҷаҳондори таоло ва*~ тақаддус*:. Ва кори онҷо миёни халқу холиқ бувад, он чӣ аз ӯ расад, аз раҳ-мату ғазаб ба муваққеъи хеш бошад ва касеро ҷои чуну чаро на-расад:

Б а й т

Аз дасти ту муштҳо ба дандон хӯрдан, Беҳтар, ки зи дасти дигарӣ нон хӯрдан.]

Ва[798] агар метарсад, ки[799] нонаш бибаранд, бидонад, ки нони ӯ ба дасти султон нест, агарчанде султон нонаш дод ба ҳикмате,,

788 АБ – раҳида бувад 789 – 790 АБ – Ва*-- филҳақиқат ҳаёт либоси касифи зулмонист мар нафси ноти-қаро 791-792 А – ашрафу алтаф

793 АБ – бошад

794 АБ – кушояд 795 – 796 А – ва мӯҳточ аст

797 АБ – бошад 798 – 799 АБ – Пас, агар битарсад, ки чун рост гӯяд,

210

ки ӯ-таоло такдир карда. Пас, агар [у] боз гирад [офаридгор] риз-қи ӯ ба ҷои дигар ҳавола кунад*-, бинобар[800] маслаҳате, ки[801] хидмати халқ кунад, ё аз ин шаҳр берун шавад, ки агар рӯзии[802] ӯ мунқатеъ гардад, бимирад.[803] Пас, аз чунин андешаҳои ракик тарсидан ва аз султон тариқи салоҳу садод пу-шидан[804] ғояти аблаҳию ҳамоқат бувад[805] ва аз нодонӣ худро ва дигаронро дар маҳолик андохтан,_кори бехирадон бошад, ки хай-ри ҳоли султон хайри ҳоли куллӣ халқ бошад. Ва осоиши ҳама., ки агар ба хушомаду санохонӣ аз султон осоиш [ва фароғат] хо-ҳад, нарасад ва султону дигаронро дар таъаб андозад ба[806] воси-таи вайронии назми хилофат. Фалоҷарам,[807] услубу рафтори му-тавассит, ки хулафои мозӣ ва ҳол дар аксар амсору билод бар он қиём доранд ва[808] бар он сулук намуда,[809] ба наводири амсоли ҳукамо ва атвори умаро дар ин тасвид самти нигориш дода шуд, то салотини диёри туркро дастуруламали [рузгор] бувад. Агар кор бандад ва агарна [ин миқдор] бидонанд, ки то ҳол бар* чӣ будаанд ва ба чӣ навъ мардум салтанату аморат рондаанд. Ва касоне, ки аз мулозамати даргоҳи эшон кореҳанд, сабаб чӣ бу-дааст, то маъзур [ва муоф] доранд. Ва касоне,[810] ки бар сари мул-ку халқ бардоштаанд, аз кадом табақаанд ва ҳуқуқи онҳо дар зиммаи давлат то куҷост ва чист ва [эшон] ба куҷо[811] расидаанд*

Ва* ғараз аз таҳрири ин рисола як навъ ба даст овардани сарриштаи амр[812] ва ёфтани нӯки каловаи ҳукм аст,* на ин[813] ки-мо фӣ ҳозо ар-рақимат кофию вофӣ бошад[814] дар наз"и аморату/ салтанат.

Пас, агар султон хоҳад, ки бад-ин насақ сулук кунад,

ҷамъе аз укалоро ба машварату маслаҳат мекашад[815] ва ҳукм меку-над,[816] ки ин.мазомин хаққа аст, дар ин бияфзоянд ва [агар саки-ме дорад, бикоҳанд ва] халалу фасоди онро ислох диҳанд, то ба амал оварда шавад, [ба мазмуни он фармон равад], ки[817] агао би-фармояд, ки бубинанд, ин муқаддимот сахех аст, ё фосид, меша-вад, ё на. Ҳама мутаффиқ-ул-лафз гӯянд, [ки] «намешавад [ва] ин қазоёи пучу музахраф аст. ки ба хаёл бастаанд ва дар[818] хориҷ, сурати вуқӯъ нагирад, [дар] ин халал зоид ва ин фасод орад». Ва бипурсаид, ки «ин таркиббанд аз кист?» – Гӯянд: – «Аз фалон».

800 – 801 АБ__ТО

802 – 803 АБ – рӯзе мункатеъ шавад, лобудд марг дарояд.

804 АБ – пӯшида доштан

805 АБ – бошад

806 – 807 АБ – ва боиси вайронии назми хилофату салтанат гардад то ин ҷо> ончӣ аз 808 – 809 АБ – х.оса дували хориҷӣ аз Руму Эрон ва Русу Фаранг 8Ю АБ – касонеро . 811 АБ – куҷоҳо

812 АБ – амр аст

813 АБ – он

814 АБ – бувад

815 АБ – биталабад

816 АБ – кунад

817 АБ – Ва

818 АБ – аз

211

ТЗиханданду тамасхур кунанд, ки «Эй аҷаб, фалониро сухан аз Халаму паргор бояд ронд ва тафтши аз тасвиру* нақши [сақфу] девор. Вайро ба насоеҳи малик чӣ гузару^ба масолеҳи мулк ҷӣ кор?!» [Ва халқе, ки умре манярғаб маош кардаанд, чӣ навъ эшонро ба низом тавон овард?!

Бухте, ки заҳмати миҳор надида ва дар марғзор чарида, чӣ гуна расан дар бинии ӯ тавон оварда].

Чи [ин] уқалои[819] замона на аз он ҷинс уқалоанд,[820] ки

ба маҳаки имтиҳон расида бошанд ва шиканҷаи раиси бадоеъ дида, балки инон[821] уқалои сохтаву тарошидаанд [Ва] чун [аз подшоҳ] ҳукми сареҳу майл бинанд, яҳтамил, ки аз тавҷеҳи сухани ҳаққ китмон накунанд, ки[822] агар инон бад-ин суханон таслим кунанд, бими зарар доранд ва таваққӯъи нуқсон. Ва эътирофи эшон мӯ-ҷиби касоди бозорашон бошад, ки надонистанду нагуфтанд, ё донистанду пӯшиданд. Ба ҳар ҳол инҳо дар инкишофи муқадди-моти масолеҳи давлат, чунон чи[823] бояд саъй накунанд. Пас, савоб он бувад, [ки] султон бифармоянд, то касоне, ки ба султон рабте надоранд ва ба умури давлатӣ[824] мутааллиқу муқаллид нестанд ва ба мазиди ақлу идрок дар миёни халқ шӯҳрат доранд, аз ҳар табақа ҷамъ оянд, [то] аз эшон истишора талабад ва гӯяд: «Ба ҳамин насақ дар масолехи давлат машварату маслаҳат кунанд [ва] қазоёи ҳаққаи муттафиқро[825] ба мо расонанд, то кор бандем». Онгоҳ мӯ аз хамир чудо шавад [ва] дурӯғ аз рост ва дӯғ аз мост мумтоз гардад. Ва аз ғайри ин [шева] мумкин нест, ки ҳақиқати амр ба султон мункашиф гардад, чи бисёр ҳаросу тарс аз сат-вати султон дар ботинҳо нишастааст, ки ба савганду аҳд ва си-ҷилл муртафеъ нагардад, гӯянд, яҳтамил, ки макре бошад ва мо-ро бад-ин баҳона муоҳаза кунанд ва аз мансаби мо фурӯ[826] ова-ранд.[827] Хосса дар таҳаққуқи ин маънӣ, ки агар [аз қувва ба феъл ояд ва] ин насақ ҷорӣ бошад,[828] амири тупхонаро мартабаи фавҷӣ нарасад[829] ва вазирро дараҷаи нозирӣ.

Ва* дигар боис бар ҷамъи ин калимот он аст, ки агар касе €>аъд аз мулук аз табақоти мардум бад-ин[830] рисола бирасаду мутталеъ шавад ва*:: кор бандад, муҳаррири сутурро аҷрею муз-де индаллоҳ мутаваққеъ бошад. Чи ҳеҷкас нест,,ки ӯро бар ду кас тасаллут набошад[831] аз зану фарзанд, балки ба ақрабову ашоир ва хадаму ҳашам. Ба онҳо ин муомала ҷорӣ дорад [ва] ба тариқи адолату нусфат зиндагонӣ кунад ва ҳаққи ҳар кадом би-

819 – 820 ДБ – укало на аз он уқалоанд,

821 АБ – эшон

[822] АБ – ва илло ҳато-ал-имкон дар садади қадҳу ҷарҳ бароянд, чи

823 ДБ – чунон ки

824 АБ – дувалй

825 АБ – муттафиқаро 826-827 АБ – фуруд оранд

828 АБ – гардад

829 АБ – бирасад взо АБ – ба ин 831 АБ – набувад

212

шиносад. Агар иқтидор дорад, инъому эҳсони лоиқ бафармояд[832] ва ғазабу раҳмат ба эътидол ҷорӣ дорад.

Ва низ ҳукамо гуфтаанд: «Дар изҳори илму санъате, ки фай-ёзи алалитлоқ бар[833] касе арзонӣ дошта,[834] бухлу зайъат раво на-дорад ва ба мустаъиддон бирасонад ва дар сабти фавоиди ҳик-мат дар кутуб саъйи [балиғ] намояд, то асҳоби он саиъат баъд аз мавти ӯ аз он мунтафеъ шаванд- Пас, некӯкор бувад дар ҳи-$_{ни}$835 ҳаёт, ки ба манофеъи халқ қиём намудааст [ва маслаҳати тамаддунро риоят фармуда».]

Ва некӯкор бувад низ баъд аз мамот, ки халқ а зӯ интифоъ баранд ва истинкофу нанг наварзад аз таълиму таллум. [Ва] он чӣ надонад, аз ҳар кӣ бошад, бипурсад, ва он чӣ бинависад, ба ҳар.кӣ[836] нишон диҳад, то маъойиби суханаш пӯшида намонад. Ва басо буда, ки Арастую+ Афлотун+ ва Суқрот аз таломизаи худ истифода менамуданд ва ин маъниро изҳор мефармуданд, то мӯҷиби нишоту тараққии [зеҳну хотири] талмиз гардад: «Ҳозо охири мо аврадноҳу ҳомиданли-лоҳи таоло, ва мусаллйяи ала-набиҳи [алмуолӣ+]-.

Тамом[837] шуд тастир ва таълифи ин тасвид, явми сешанбе,, чаҳоруми шаҳри ҷамоди-ул-авло санаи 1292+ ноқисаи ҳиҷрия «ало соҳибиҳо алфа, алфа таҳия ва аноал-абд-ур-роҷй аз-заиф+> – -Аҳмад ибни-ан-Носир-ул-Ҳанафӣ Ас-Сиддиқи Ал-Бухорӣ:

Ғараз нақшест, к-аз ман боз монад, Қи ҳастиро намебинам бақое. Магар соҳибдиле рӯзе ба раҳмат Кунад дар ҳаққи ин мискин дуое.

«Оллоҳумма салли Муҳаммада ва олиҳи мо-таҳарракат-

ил-ақдому ва тасавадат-ил-ақломy ило явм-ал-қиём.[838]»+

832 АБ- – фармояд 833 – 834 АБ – арзонӣ бар касе доштааст 335 АБ – ҳолати 836 АБ – ҳар кас 837 – 838 А – Нигаред ба илова; Б – Нигаред ба иловэ

ДАР ТАҲҚИҚИ ҲАЙАТИ АРЗ ВА ТАҚАВВУНИ МАОДИН ВА МО – ЮНОСИБУ ЗОЛИҚА+ [ВА БАЁНИ ХИЛҚАТИ

САМАНДАР][1]

Яке аз мутараддидони арсаи гетӣ гуфт:[2] «Дар ҷиболи Фал-ғар ва кӯҳистони Фон дарафтодам аз тарафи шарқии он. Ва ин кӯҳистон аз ҷиболи азимаи рубъи маскун аст, ки сараш дар Хито аст ва шуъабаш аз шимолу ҷануб Қошғару Самарқанд ва Бухо-ророст,[8] ба Эронзамин мунтаҳӣ мешавад. Ва бар ин ҷибол басе аз уъҷубаҳо, ки далели санъати боҳираи қодири мутаол аст, ба назар даровардам.[4] Аз он ҷумла дар қуллаи кӯҳе бар сатҳи му-ҳаддаби он ки мумосси фалаки Ка"ар буд, соҳате фарохи муста-вӣ ва шаффоф мағорае дидам, ки даҳани он ҳамчу[5] даҳони хуме буд. Ва аз он оташе ҳарири офтобгун фаввора мезад ва то даҳ газ бар ҳаво сууд мекард [ва] ба шиддату ғурриши ҳар чӣ та-момтар. ки овози он то фарсаҳе роҳ шунида мешуд. Ва боз фур-сатҳо ба даруни мағора фурӯ мешуд[6] ва баъд аз муддате боз <раввора мекашид, ҳамчу коргоҳи тӯпрезӣ ё чӯянкорй. Ва наздик шудан ба он мағора мумкин набуд аз камоли тафсидагӣ ва гармй ва ҳавошии он мағора* то миқдори[7] панҷ-шаш зиръ. Ва он мар-дум, ки дар шавоҳиқи ҷабал буданд, хамирҳо оварда, дар он ҷо густурда, пухта бармедоштанд. Ва боз ҳар чӣ аз хоку санг ҷамъ мекарданд, оварда дар ҳавошии он мағора мерехтанд. Ба андак муддате навшодури холисе мешуд, ки ваҷҳи маоши он мардум аз он мутараттиб мешуд. Ва гоҳо барси лаъбу таачҷуб назди сууди оташ хамирпораҳо ба даҳони он мағора мепошиданд. Мурғакони оташранг, ки ҳамроҳи сууди шарора мутааддид парвозкунон ме-баромаданд ва ҳамроҳи оташ ба ҳаво мерафтанд ва ҳамчу прво-яа дар андаруни шӯъла пар мезаданд ва лаъб мекарданд, он ҳа-атерпораҳоро

мерабуданд ва боз дар оташ мешуданд. Ва агар ба иллате аз оташ дуртар шаванд, алалфавр, ҳамчу моҳӣ дар хушкӣ бимиранд ва сурати эшон ҳамчу муше аст[8] [даштӣ]: сина-

[1] АБ – Нигаред баилова.

2 ДБ – гӯяд

3 А – Бухорост

4 Б – овардем

5 АБ – ҳамчун

[6] АБ – мерафт *

[7] АБ – ба кадри

[8] АБ – бувад



ву шикам сапед ба® зардӣ моил[10] ва пушт сурхи шамъӣ ва чаҳор пой доранду ду бол ва дунболае. Ва имтиёзашон аз муш ҳамон ду бол ва ранги сурхи эшон аст».

Чун сухан бад-ин ҷо расонид, гуфт: «Чӣ гӯӣ дар он оташ, ки аз куҷо мутасоид мешавад ва моддаи шӯъла ва шуоъ аз куҷо меёбад? Ва бо[11] он ки оташ мубтали мизоҷҳо аст, Самандар дар ӯ чӣ навъ зист мекунад ва чӣ гуна мутаваллид мешаванд? Ва аз он ҷо ки рангрезии хомаи қудрат эҳтиёҷ ба асбоб ва адавот на-дорад ва уъҷубатарозии коргоҳи санъат нанги тахтаю қалам бар-намедорад, бинои кор он ҷо ба «яфъалуллоҳу мо яшоъ»+ аст ва ҳар нафасе ба таҷаддуди ихтиро ва иншо. Лекин баъзе аз нуфус бувад, ки аз илми ашё ба номи маҳз қаноат накунад[12] ва дар ҳар чизе толиби ҳикам ва масолеҳи он бошад итминонро, ё итти-лои ҳикматҳои қодири алалитлоқро, то мӯҷиби издиёди шукру якини софӣ гаардад ва дар ибодату тоат собитқадам бошад».

– ■ Гуфтам: Бибояд донист, ки сатҳи хазро ва соҳати ғаброи арз маркази олами аъло ва асфал аст ва ҳадафи сиҳоми файз аз олами қудс- Иҳотаи афлок ва гардиши аҷром ба даври ӯ маҳз барои ҳифз ва тарбияти ӯ аст – ҳамчандон[13] ки пӯсти байза ҳо-физ ва мураббӣ[14] ва сотири[15] мағзи ӯ аст, такаввуни чӯжаро. Фа-лоҷэрам, ҳамаи фуюзоти субҳонӣ аз арш-ур-раҳмон нозил шуда, аз мусалласоти фалакулбуруҷ, ки ҳукми байза аст,[16] назар ба

мағз андар омада, дар тӯи афлоки сабъа ва кавокиби он сорӣ ва доир шуда ба тасфия ва ташвия зери фалаки Моҳ баромада[17] ба вуҷуди хориҷӣ муттасаф гаштанд. Ва аз он ҷо лозол мутаваҷҷеҳи маркази замин бошанд, то осору хавоси эшон ва он чӣ дар шика-ми замин мабдаъ[18] ниҳода шудааст*, [ба воситаи эшон] ба зуҳур ва буруз расад,[19] аз маволиди салоса. Ва бинои такаввуни маво-лид бар кавну фасод аст. Мабдаи кавн аз ҳарорат ва тарӣ бошад ва маншаи фасод аз бурудат[20] ва хушкй.[21] Ва аз имтизоҷи эшон ба ҳамдигар боз ҳолҳои дигар боздид гардад. Масалан,[22] аз ча-ҳор мусалласа, ки дар фалакулбуруҷ аст,[23] аз мусалласаи оташӣ доимо ҳарорат[24] ва аз мусалласаи ҳавоӣ лозол бурудат ва аз му-салласаи обӣ ҳамеша рутубат ва аз мусалласаи арзӣ давом юбу-сат таназзул[25] намуда,[26] баъд аз даварони сипеҳру кавокиб ва саяронй[27] онҳо дар мизоҷи эшон ба шеби[28] фалаки Қамар гирд

9 – ю ДБ – моил ба зардӣ п АБ – боз

12 АБ – накунанд

1[3] А – ҳамчунон

14 – 15 АБ – сотир ва мураббй

16 АБ – дорад

[17] АБ – баромаданд ва

1[8] АБ – ба вадиат

19 АБ – ояд

20 – 21 АБ – хушки ва бурудат 22 – 23 Нигаред ба илова.

[24] АБ – ҳарорат таназзул фармояд 25 – 26 АБ – ба тарафи шеб нозил бошанд мутаоқиб ва бе тарохй

[27] АБ – сайри

23 АБ – таҳти

215

оянд. Асфо[29] ва ахафф, ки оташу ҳаво аст, дар фавқ ва аксафу асқал, ки обу хок аст ба таҳт қарор гирифта, хок дар маркази олам афтод. Ва он се табъи олия[30] ҳама дар ҳифзи маҷорӣ ва тарбияти мадохили арзӣ машғул гаштанд маслаҳати такаввунот-ро аз аҷсоми мураккаба. Ва[31] гӯӣ[32]

хок аз тасодум ва тарокуми он се табъ ба ҳамдигар мавҷуд шуд. Чунки ба сабаби таназзало-ти баъида аз мабдаъ ва макс дар мавотини қасира аз мувозии аҷром тирагӣ ва бесафой ёфта буданд.[33]

Ва ин тирагиҳо дар олами шаҳодат сурати сақолат ва касо-фат пӯшида, ба ранги замин баромад. Нодон касе бувад, ки дар ин ҷома даъвии сафо кунад, магар ки ба муҷоҳада ин либос аз бар баркашад.[34]

[М и с р а ъ]

Эй хок, хок бош, баланд аст осмон.

[Б а й т

Покдоман чун зияд бечорае. Уфтода то гиребон дар ваҳал.]

Ва чун хок миёнанишин[35] шуд, табоеи салоса ба ҳавли ӯ ба-ромаданд[36] биззарура. Ва чун аз пас тозиёнаи дафъу радд до-ранд, ҳама баробар мутаваҷҷеҳи марказ бошанд ба тариқи таво-лӣ ва таоқуб, ки суръати таваҷҷӯҳашонро назари тааммуқ таш-хис натавонад кард. Чандон ҳаддоди тезкор путк бар сандон фу-руд орад, суръати амалро. Инчунин[37] нузулу сууди табоеъ дар марказ бе тарохӣ бошад. Ва чун оташ ахафф ва асфо аст, пеш-тар аз об ба марказ расида бувад, ба шиддат ва садамат хоки заъифро аз ҳавли марказ бипароканад ва худ иҳота намояд ва хокро боло дафъ кунад. Ва аз пас об омада бувад ба сақолату сустӣ ва хокро ба марказ дафъ кунад. Ва оташ аз[38] дарун манъу дафъ фармояд- Фалоҷарам, ба ин тасодум ва тарокум як ҷузв хок, ки мумосси муҳаддиби нор аст, мутаҳаҷҷир ба саҳраи сулб гардад. Ва тарафи боло, ки муқаари рутубат аст, лои лазиҷ бо-шад ва чун ҳаво ба латофат аз об нуфуз кунад,[39] илло[40] оташ. Фалоҷарам, як рубъи заминро кушода доштанд, то моддаи[41] норӣ дар марказ бе монеъ[42] нузул орад[43] ва он чи аз об нуфуз кунад, ба таҳлил рафта бувад ва заъиф шуда,[44] [чунки обуоташ ба ҳам-

29-зо АБ – Нигаред ба илова. 31-32 АБ – балкӣ

33 АБ – буд

34 АБ – барканад

35 – 36 АБ – мискин миёнанишин мешуд ва табоеи сулса ба гирдаш метаниданд 37 – 38 АБ – Нигаред ба илова. зэ – 40 АБ – мекунад магар

41 АБ – маводди 42 – 43 АБ – бемавонеъ нузул оварад

44 АБ – гашта

216

дигар зиддонаид суратан, аммо дар маънӣ аз қувои ҳамдигар би-коҳанд] ва.низ асароти[45] табоеъ дар ин рубъи хушк ба зуҳур ояд ва обро аз иҳотати кулл манъ фармуданд, то ҳайвонотро мақар-ре[46] ва маъмане падид ояд.

Пас, оташ чун* ба марказ расад, бухори ғализи гарм дар-ин ҷо бимонад ва софӣ ба мабдаъ руҷӯъ кунад. Ва об чун ба ҳавли марказ бирасад, кадир ва тира ба лои лазиҷ андармонад. Ва софӣ ба табъи ҳаво ё оби софе аз чашмаҳо ва мағорахо ба-дар ояд ва ба Муҳит пайвандад. Ва ҳамчунин ҳаво ба давондани табъҳо дар ҷавфи хок андарравад, софӣ[47] ва сабук бадар ҷаҳад. ва ба маркази аслии худ қарор гирад ва кадиру тира ба мағзи маодину набowot ва ҳайвон андармонад.[48]

Назаран ило ҳоз-ат-таҳқиқ,+ ҷирми арз мураккаб аз се та-бақа бошад дар андаруни ҳамдигар. Табақаи аввалӣ хоки хушк, ки се рубъ ба Муҳит муғрақ аст. Табақаи дуввум лои лазиҷ, ки об[49] ба таваҷҷӯҳ дар марказ нуфуз намуда ба ҳавли табақаи санг[50] муҳит шуда бувад. Табақаи сеюм санги сахра бувад, ки ба тасодуми бухори гарм хоки мартубро ҳаҷар[51] гардонида[62] бошад. Ва худи марказ ҳамчу тарбузи холӣ пур аз бухори гарми мутааффин бошад, ки ба забони шаръ «Сиҷҷин» киноя аз ӯст. Ва бар тибқи насси «ва мин-ал-арзи мислаҳунна»,+ агар ҳафт табақа будани замин лузуме дорад, ин таҳрир бад-ӯ мунофӣ на-бошад, чи се табақаи аввалӣ бо се табақаи* таҳт[53] шаш бошад,[51] маа масоҳати марказ ҳафт шавад.[55] Ба қиёси хандасӣ чун аз. маркази замин то забари замин навад дараҷа аст, сӣ дараҷа баҳ-ри[56] хоки хушк бувад[57] ва сӣ дараҷаи дигар* баҳри лои лазиҷ ва сӣ дараҷаи дигар* баҳри табақаи ҳаҷария ва буҳория. [Ва]

чун табақот даврист, муҳоти Сиччин то кутри он шаст дарачҷа ояд ва ҳар дарачҷа бисту ду фарсах[58] тақрибан. Ва эҳтибоси бухори гарм дар марказ мутазаммини ҳазор ҳикмат ва маслаҳат аст.[59] Камтар он ки ҳавошии ӯ мутаҳаччҷир ба ҳачҷар гардад, муҳофазати чҷир-ми арзиро то ба сабаби тарокум[60] ва тасодуми[61] амвоҷ ба бухори фавқӣ ва таҳтӣ напароканад ва бечора хокро малчаъ[62] ва ма-қарр[63] бошад, [дигар ин мақоми маҳбаси арвоҳи ашқиё бувад то явм-ал-ҳашр]. Ва[64] низ[65] ба сабаби ин бухор кӯҳҳои росиха ва'

[45] АБ – то асари

[46] АБ – мақарр

47 – 48 ДБ – Нигаред ба илова.

49 – 50 АБ – ба воситаи рутубати нозила дар марказ ба ҳавли табакаи сабук

51 – 52 АБ – сахар гардонда

[53] АБ – фавқ

5[4] АБ – шавад

55 АБ – гардад

[56] АБ – баҳра

57 АБ – бошад

58 АБ – фарсахӣ

[5]9 АБ – бошад

60 – 61 ДБ – тасодум ва тарокум 62 – 63 АБ – малчае ва макарре 64 – 65 АБ – дигар ба

217'

чҷиболи росия дар ҳавли арз ҳодис гардад автоди заминро, ба[6С] иллати[67] он ки чун ҳаюлои норй, бе тарохӣ, мутавачҷчеҳи марказ аст[68] ва баъд аз расидан ба марказ, бе тарохй,[69] боз мутавачҷчеҳи ручӯъ бувад ба мабдаъ. Ва он чи софй ва ахафф аст, сабук аз мачҷории табақаи ҳачҷарӣ ва чҷирми арзй ба сабаби раховат ба та-рафи фавқ сууд кунад. Ва он чи кадир ва махлут ба духону бу-хор [бошад]; дар марказ маҳбус монад. Маазолика+ ба иллати инчҷизоби мабдаъ доим мутасадим бувад ба ҳавли худ, то бурун[70] равад[71] ва бо асл пайвандад- [Ва] бад-ин сабаб иншиқоқ ва инфи-чҷори бисёр дар табақаи ҳачҷарӣ воқеъ шуда бошад,

чун[72] танӯр, ки ба сабаби шиддатишуою шӯъла тарақ[73] ва дарз[74] ба ҳам ра-сонад ва[75] ин бухори гарм аз нафиса ва касифа аз он ҷо[76] суъуд кунад. Чун таваҷҷуҳи рутубат ба марказ монеи сууд гардад,[77] ло-будд ин бухори гарм* атроф ва ҳавошии худро санг гардонад, ба иллати хушки, ки лозими ҳарорат бувад, Ва кӯҳе бувад руста бар забари табақаи ҳаҷарӣ дар андаруни лои лазиҷ.

Пас, агар иншиқоқ ва тарқидагй[78] вусъате ва фарохе дорад, ки бухори ғализи[79] гарми[80] маҳбуса бештар суъуд тавонад кард, дар маҷории ин кӯҳ ҳам ӯро иншиқоқ диҳад, бар ҳавошй ва за-бари ин куҳ куҳи дигар ҳодис гардад дар андаруни табақаи хок. Ва агар маҷрои бухор кушодатар ва фарохтар бошад ҳам, ин кӯҳ азимтар шуда сар аз даруни муҳит берун кунад, чунон ки дар на-зарҳо барояд, ё он ки дар васати баҳр бимонад ба[81] солҳо. Пас[82] берун ояд, агар модда аз таҳт[83] дорад ва илло[84] боз Муҳит онро бисояд ва хурд кунад ё [ин ки ин кӯҳ] аз самти хушкӣ ва ҷиҳати шимол са.р берун орад. Агар модда аз таҳт мерасад,[85] бузургтару азимтар мешавад ва илло боз ҳаво онро бисояд ва хурд кунад. Ва он чи ҳукамо гуфтаанд,[86] такаввуни ҷиболу маодин аз таъсири тоби Офтоб аст, аз он ҷумла аст, ки ақли дурбин аз қабули он имтиноъ кунад, чи агар сабаби такаввуни ҷибол шуои хуршед буд, бояд ки рууси ҷибол сахт ва сулб бошад ва батн мутаъ-" аффин ба линат ва раховат ва ҳол он ки амр билакс аст. Ва ҳам-чунин такаввуни маъодин чӣ гуна дар ҷавфи кӯҳ сурат бандад, ки ҳарорати хуршед дар тамуз ниҳоят аз як газ[87] то ду газ бар[88]

66 – 67 ДБ – дигар ба воситаи ии бухор маодин дар мағзи кӯҳ мутакаввин ша-вад, манофеи халқро ва тариқи такаввун

[68] АБ – мешавад, чунон ки такрир додем

[69] АБ – таваккуф

70 – 71 ДБ – роҳи беруншуд пайдо кунад

[72] Б – ҳамчу 73 – 74 ДБ – тарақҳо ва дарзҳо

75 АБ – пас 76 – 77 АБ – таркидаҳо соъид бэшад ва чун таваҷҷӯҳи рутуб бо марказ монеи сууди ин бухор

мешавад.

78 АБ – тарақ 79 – 80 А – гарми рализи 81 – 82 АБ – пас ба солҳо 83 – 84 ДБ – мерасад ва агар на

85 АБ – дорад

86 АБ – гӯянд

87 – 88 АБ – зароъ ё ду зароъ дар

218

замин ва кӯҳ сироят кунад. Ва ҳаққон аст, ки такаввуни маъодин дар ҷавфи[89] қӯҳ низ ба сабаби он бухори гарм бошад, ки аз мар-каз суъуд мекунад. Ва дар маҷории уруқ ва аъсоби кӯҳ меравад ва дар ҷойгох, ки роҳи сууд наёбад, ҷавоҳир[90] мутаваллид меша-вад.[91] Ва аз ин бухор он чи латифтар аст, баъд аз эҳтибос дар ҷавфи кӯҳ ба муддатҳо нузҷ ёфта, маншаи такаввуни аҳҷори қиматӣ гардад; чун лаълу ёқут ва зумурраду лоҷуворд ва симо-бу нуқра ва зар ва ғайра ло ило ниҳоят. Ва он чи касифтар бу-вад, аҳҷори[92] касифа мутаваллид[93] гардад; чун оҳану зарних, ҷу-ша ва навшодуру* гӯгирд масалан, ло ило ниҳоят. [Ва ҳабси ин бухер дар ҷавфи ҷибол ҳамчу ҳабси бухор аст дар шишаи ҳам-мом, ки арақ шуда мутақотир гардад, дар он ҷо ба иллати та-биат ин қаторҳо санг шавад].

Ва[94] рангу лавни[95] ҳар кадом аз [ин] ҷавоҳир ва сафову тира-гии ҳар як[96] аз латофату касофати ғубори арзийя ва ғилаз ва риққати бухори нория бувад[97] ва қурби ҷавори ҳамдигар ба[98] ҳамдигар.[99] Масалан, дар ҷое, ки лаълу зумуррад ва ақиқ такав-вун пазирад,[100] дар он ҷо [агар] маъдани мис ва симобу зарних ва ҷӯша қарибулмакон бувад.[101] Ва маҷорию мадохили онҳо[102] мута-дохил ва*~ мутақориб* бошад,[103] зангию кабуди аз ҷавҳари мису симоб дар ҷавҳари зумуррад рехта шавад ва дар ҷавҳари лаълу ақиқ[104] аз ҷавҳари ҷӯша ва зарниҳ чизе тадохул ёбад, то ин аҳҷор сабзу сурхи нафиса[105] ба назар дароянд. Ва ало ҳозо дар*~ ҷав-ҳари лоҷуворд гавҳари фӯлод ва оҳан махлут бувад.*._

Пас, агар қавли ҳукаморо_ ба ин тариқа фуруд рри, ки мӯъ-зами таъсир дар такаввуни куҳ[106] ва маодин дар уҳдаи Офтоб аст, шояд,[107] чи он ҳаюло ва мавод, ки аз.

мабдаъ_ба таволи му-таназзил аст ва* дар тӯи афлок ва кавокиб сорӣ шуда, зери[108] фалаки Моҳ ба сурати чаҳор табъ зоҳир гаштанд ва аз он ба марказ ҳулул[109] мекунанд. Ва* дар ин тоб ҳамаи кавокиб шарик бошанд ба тариқи тамзиҷ ва тахлит, илло он ки Офтоб[110] дар таъсир[111] ба мизоҷи олами аркон [ва аквон] аз ҳама қавитар аст ва пас аз ӯ Моҳ, пас дигар кавокиб. Дар ин сурат тарбияти Офтоб дар мизоҷи кӯҳ ва маъдан ҳам аз роҳи дарун бувад, на аз роҳи берун, ҳамчу тарбияти ҷанин дар машимаи раҳим, ки ка-

89 АБ – мағзи 90 – 91 АБ – маҳбус гашта сабаби таваллуди ҷавоҳир мегардад 92-эз АБ – сабаби аҳҷори касифа 94 – 95 ДБ – аммо лавну ранг

96 АБ – кадом

97 АБ – бошад

98 – 99 АБ – ва макони ҳар як

юо АБ – мепазирад

Ю1 АБ – бошад

!°2 АБ – эшон ба ҳамдигар 103-104 АБ – бувад зангорӣ аз ҷавҳари мис дар зумуррад рехта шавад ва дар ҷавҳари лаъл ва забарчад

105 АБ – ва зард

106 АБ – ҷибол

Ю7 АБ – Дуруст ояд 108 – 109 ДБ – ба сурати табоъ баромада аз онҷо хулул ба Марказ по – 111 АБ – таъсири Офтоб



вокиб дар муддати Ҳамал [ба навбат] мутасарриф бошанд аз та-рафи дарун, на аз роҳи берун.

Аз ин ҷиҳат аҳҷори сиёҳ ва сақил дар тарбияти Зуҳал аст[ш'] ва сурх _ва*- рангин ба уҳдаи Миррих ва [зарду кабуду сапед ба уҳдаи Зуҳра ва Аторуд] симобу*- арзиз зери дасти Қамар*, тил-лову нукра ва лаълу [забарҷад] махсуси Офтоб ва*~ ало ҳозо*.

Ва аммо ҳудуси чашмасорҳо ва мағораҳо дар шавоҳиқи ҷи-бол ҳам аз гаронсангии кӯҳ бувад, ки дар табақаи лои лазиҷ ё хоки хушк ба*~ сууди ҳарорат ва раховати баъзе

аҷозъ* [ба ил-лате] аз ҳам битарқад ва[113] нақли макон кунад,[114] лобудд ба сам-те аз аҷзои табақаи гил, ё хок маялон[115] кунад [ва сабаби ин нақл ҳамон сууди ҳарорат бувад аз марказ ба сӯи аъло, с рахо-вати баъзе аҷзои худи куҳ].

Фалоҷарам, рутуботи ҷамъшуда бар забари табакаи ҳачарӣ, ё бухороти маҳбаса дар ҷавори табақаи арзӣ ба тарафс аз шебу[116] фавқи он ҷо, ки раховату сустӣ дорад, сууд намоянд, ё нузул фармоянд, то қароргоҳ пайдо[117] кунанд.[118] Бад-ин иллат зилзила дар замин воқеъ[119] шавад,[120] то он ки мавзее битаркад. аз ҳавилии куҳ ва чашмаи обе берун таровад, ё бухоре сахти [босадо] барҷаҳад. Ва баъзе қулал ва тулулро аз ҳам бипошад ва мағора[121] ва ковокӣ[122] ҳодис гардад. [£ ин ки ин бухор] боз ба маконе дунтару паст ва хафиф [барои ҳикмате] маҳбус ва мзсчун гарданд,[123] ё*- худ аз маркази таркидагӣ то ба сари кӯҳ бира-сад ва аз он ҷо дуду бухор, оташ берун ояд.* Ва басо бувад, ки об аз чашмае чанде ҷорӣ шавад ва дар[124] он асно[125] роҳ ба ма-ғораи дигар барад[126] ва аз ҷои дигар барояд. Ва аз чашмаи хушк-шуда[127] боду шамоли осиф берун равад.[128]

Он гоҳ аз ин чашма об берун таровад чунки маҷрои бухори гарм аз марказ ба сабабе баста шавад ва маҷрои роҳи рутубат кушода ва сууду ғурриши оташ аз мағорае, ки соид бошад, ба сабаби[129] он бувад, ки аз тарафе манфази бод аз берун ё [аз] да-рун дар маҷрои ин мағора ҳодис шуда[130] бувад.[131] Чун насим а» он ҷо дарояд, ин бухорро ҳаракат диҳад, то фаввора занад [вч садо диҳад].

Ва аммо шуову шӯълаи ин оташ аз имтизоҷи аҷзои арзия [ва] духонияи маҳбуса дар ҷавфи замии аст, ки назди муҷоварати аҷзои сулаба, ё ба мадади он насим дармегирад ва шӯъла меди-ҳад.

П2 ДБ – бошад пз – 114 ДБ – ё чудо гаавад ва аз мавзеи худ таҷовуз намояд

[115] АБ – сайялон

Пб ДБ – нишебу И7 – И8 ДБ – хеш биёбанд 119 – 120 ДБ – ҳодис гардад 121 – 122 ДБ – мағораҳо ва ковэкиҳо

>[23] АБ – шавад
124-125 АБ – 33 ОН РОҲ
126 АБ – биравад [127] АБ – хушкгашта 128 – 129 АБ – Нигаред ба илова 130 – 131 АБ – гардад
220
Ва илло дар марказ оташи шӯъладор набошад ва инчунин[132] оташе, ки дар фавқу таҳти мост, беранг аст, ҳамчун[133] он оташ, ки дар санг аст ва оҳан. Баъд аз тасодум ба ҳамдигар он оташи беранг ба аҷзои мухталитаи арзӣ дар гирифта рангин мешавад ва эҳроқ пайдо мекунад. Балки эҳроқ ҳам баъд[134] аз муҷоварату мубошарат бо ҷисм дар оташ пайдо мешавад.[135]
В-а аммо вуҷуди Самандар дар*- оташ* ба қиёси ҳадс ва илҳоми фитрӣ ин миқдор дониста мешавад,[136] ки Самандар дар асл муше бувад даштӣ ва ба сабабе аз асбоб дар андаруни кӯҳ равад ва баъд аз бастагии мадхал ҳам ба иллате дар ҷавфи кӯҳ бимонад. Он гоҳ ба дандони хорашикоф ба ҳар тараф нақбҳо занад ва роҳи махраҷ наёбад. Ва ба шира ва равғаниёт, ки дар шиками кӯҳ аз моддаи духония ва арзия мавҷуд шавад, маош ва интиош кунад, ё [ки] худ ба сабабе аз асбоб дар батни кӯҳ мавҷуд шавад, ҳамчу[137] он кирмҳо, ки дар андаруни барф ва санг мутаваллид мешаванд. Ҳам бад-ин тариқ дар ҳавошии он иншиқоқ ва таркидагиҳо, ки аз марказ дар ҷавфи кӯҳ ҳодис шу-да,[138] ҳамсоягӣ пайдо кунад. Ва ҳамеша бухори гарм дар масом-му машомми ӯ мезанад, то мизоҷи хокии ӯ ба норӣ мутабаддил гардад.[139] Пас ба ҳарорат унс гирад ва ҳайвони оташӣ шавад ва мизоҷи мушй билкулл барҳам хӯрад. Пас машшотаи қудрат ба-рои бақои навъи ӯ ва[140] изҳори уъҷубатарозй ду бол бар у эҳдое кунад, то назди шиддат ва қаҳри оташ ӯро маслаки наҷоте зоҳир шавад, ки назди ғалаба ва истилои маводди руҳонӣ ва оташй кӯҳ-ҳои охан ва фӯлод ва қулали ҷиболи шомиха тоқати муқовамат наёрад, то бар ин ҳайвони заиф чӣ расад. Пас, ин муши ҳақир сурати тайрӣ гирад ва ба либоси туюр барояд ва дар он ҳавошии гарму тафсида тухму байза ниҳад ва бача орад. Ва навъи ӯ ҳам-чу парвона дар шуои

ДАР [ТАЪБИРИ] РӮЪЁИ ҲОИЛА, КИ ДАЛОЛАТ БАР ҲУДУСИ ВОҚЕА МЕКАРД, ИМТИҲОНРО* ТАҚРИР АФТОД

Пӯшида мабод,[1] ки авом[2] он чи[3] дар маном мебинанд[4] аз қабили азғос ва аҳлом аст ва қобили тафсиру[5] таъбир[6] нест, ҳам-чунон ки бедориашон пурихтилолу изтироб аст, хобашон ва он чи дар он муояна[7] кунанд,[8] намунаи сароб. Илло он ки агар сурате бинанд, ки муваддӣ ба фасод бувад, аксаре ба вуқӯъ ояд, тан« беҳи ноимро [то ба ҳаққ инобат кунад, ё тадоруке ҷӯяд]. Чунон чи,[9] агар касе ангишт ва гӯшти хом ва фулуси нофиқа ба[10] хоб бинад, ҳамон рӯз асари фасод зоҳир шавад[11] то*- сабаби руҷӯъ ва инобат гардад.* Бинобар ин[12] мусаввиди аврoқ баъзе аз ма-ном, ки далолат бар салоҳу фасод мекард, ба хайр тақрир овард.[13] Ва бахше аз ин рӯъё аз ин[14] ҷумла аст, ки асари оташ, филҷумла ба зуҳур расида ва баъзе ҳанӯз мавқуф монда. Ва чун ин ҷавобҳо ранги афсонагӣ[16] дошт[16] ва баъзе тибоъ[17] моили афсона шунидан бошад фалоҷарам, варақе чанд бад-ин баҳона сиёҳ мешавад, агар касеро майл набувад, бояд ки сар печад ва дида бар ҳам бандад:[18]

[Б а й т]:

Боре, ба ҳеҷ хотири худ шод мекунам,
[Ойинахонаи дигар эҷод мекунам.] [5]

Аз он ҷумла, вақте ки амири Бухоро дар ғалабаи Кенагасия дар Самарқанд маҳсур буд [ва баъзе аз варасаи мулк доияи туғ-

1 АБ – намонад
2 – з АБ – он чи авом
[4] АБ – бинанд
5 – 6 АБ – таъбиру таъвил
7 – 8 АБ – бинанд
9 АБ – Масалан
ю АБ – дар
н АБ – гардад
12 Б – ОН

1[3] А – даровард; Б – бардаровард
14 Б – ОН
15 – 16 АБ – афсона дорад >17 Б – табоеъ 18 АБ – ниҳад
245
ён ва фасод доштанд], ман бар сари саҷҷода ба нияти истихора нашаста будам ва аз авоқиби умури вилоят вуқуфе меҷустам. Ҳар боре, ки дида бар ҳам мениҳодам, амре муҷмал муояна ме-кардам. [Ва] боз чашм мекушодам ва* муфассалтар мехостам, [то] дар охири шаб дидам, ки дар даште қоъ саф-саф рӯй ба мағ-риб истодаам, самуме гарм аз тарафи ҷанубӣ бархост ва ба сам-ти шимолй бигузашт, ки фарқи[19] сарам[20] гармии онро эҳсос ме-кард. Мутаоқиби он оташе[21] мудаввар ба қадри лаъли бузург барҷаст, сурхи қирмизӣ ва ҳавошиаш ҳамчу қавси кузаҳ раи-гин |[буд], вай ҳам ба тарафи шимолй бигузашт ва нопадид шуд дар миёни шибоқхимаҳо.[22] Ва ҳама хошоки* дашти шимолӣ ме-сӯхт ва дуд мебаромад,[23] аммо шӯъла надошт. Ман ба худ ме-гуфтам, [ки] «он самуми [гарм] аз асари ин оташ будааст, ки дарк намудам». Бедор шудам, бар ин таъвил ниҳодам, ки шахсе аз тарафи ҷануб хуруҷ кунад ва бар шимол[24] муставлӣ шавад. Ва дар ин вилоят асари наҳиби он камтар бувад, магар эҳсоси ин рӯъё, агар*~ сиҳҳате дорад*, далолат[25] бар истилои фарангӣ ку-над* бар рус. Лекин[26] алявм далолоти ҷузвӣ[27] зоҳир аст на кул-лй, [ё хуруҷи Маҳдии охирзамон бар ҳар ду муставлй шавад.]

Дигар, вақте ки Русия ба Тошканд муставлй шуд[28] [ва} ами-ри Бухоро ба болои Ӯзканд саворӣ дошт, вақти фаҷр мехостам, ки*- ба таҳорат бархезам, ғунудагиям даст дод. Дидам, ки бар[29] болои талле баланд истодаам ва қаламу коғаз ба даст до-рам. Ва*- талле дигар бар[30] тарафи шимол воқеъ аст, чаҳор – деворихои[31] хароба дорад ва шахсе ба[32] болои он дар[33] тарадду-ди пинҳон шудан ва махфй гаштан аст. Дар ин ҳол як одами ва-зир бо ясавули уламо назди ман баромаданд. – Пурсидам, ки*-«он кас кист, ки хеле музтариб аст?» – Гуфтанд: «Амир аст, ту

магар[34] ин аскарро надидаӣ?» Нигоҳ кардам, ба тарафи ҷанубӣ [ва] ғарбӣ лашкаре анбӯҳ буданд, аламҳо ва найзаҳо афрошта доштанд. Ва тарафи шарқии ин [ду] талл сое чуқур[35] буд. Ди-дам, ки* амир меояд бар аспе тӯруқи бедаврӣ савор ва аз ақи-баш мардуми ӯзбак ҳамчу ҷамоаи найман бо нимчанайзаҳои[3ו;] оганда ва туфангҳои сохта дар пеш андохта буданд. Чун ба кунҷи шарқии ҷанубии амир[37] бигузашт,[38] яке туфанг холӣ кард,

19 – 20 Б – фарк то кадам

[21] Б – оташи

[22] АБ – шибокхима

[23] АБ – бармеомад

[24] АБ – шимолй

[25] АБ – далолат кунад

26 АБ – Ва

[27] АБ – ҷузъӣ

28 Б – шуда

29 АБ – ба

30 Б – чаҳордеворҳои

[31] АБ – дари

32 АБ – ба

33 – 34 АБ – магар ту

[35] АБ – амиқ буд

36 Б – найзаҳои 37 – 38 АБ – расиданд

246

жи пушту[39] пеши амирро дуди дору* гирифта[40] буд*, сарнагун ва лой дар ҳаво аз асп соқит шуд.[41] Ҳама аламҳо ва найзаҳо ва си-поҳия[42] [ки] ба гирди ӯ ҷамъ шуданд[43] ва*- ғулғула бардоштанд. ва ромии[44] туфангро меҷустанд. Ба лафзи туркӣ овозе[45] баланд* шунидам, ки гӯянда мегуфт: «Булмойтуғон иш булди. Энди баш-да маслиҳатни курунгиз»,[46] [Саросема] бедор щуда, ба масҷид рафтам.

Аз ин рӯъё он чи ба таъбир омад,[47] он, ки то Каттақӯрғон[43] ва Иурлто[49] аз қаламрави салотини Бухоро хориҷ шуд[50] ва мо--бақия мавқуф монд аз ҷунбиши туркмон ё[51] аскари Эрон. Чун-ки самти[52] аскари[53] ғарбӣ

бар ин далолат мекард.

Дигар, шаби душанбе 12 зулҳиҷҷа соли 89[54] ҳиҷриЯ[55] дар соати чаҳорум[56] аз ними[57] шаб баъд аз он ки бедор шуда[58] дар фикзри бархостан будам, боз ғунуда, дидам – шабе равшан ва машоили исторагон[59] чашмакзан. Росид будам, ки Зӯҳал дар ка-дом самт аз фалак бошад.[60] Дидам, ки*- Кайвон ба тарафи ғар-бии осмон аст ба иртифои чиҳилу се дараҷа тақрибан ва ба яке аз қавотеъ расида, гӯӣ, қалб-ул-Асад аст ё қалб-ул-Ақраб [ё фалак-ул-Ақраб].- Ҳам дар ин ҳол аз мавзеъи худ чудо шуда, ба сӯи замин меомад. Ҳайати куравият[61] бадал[62] шуда, ба сурати сари гове-муташаъшаъ нозил мешуд[63] ва шӯълаи Моҳ дошт.[64] Ва чун наздик* ба замин омад, ду каллаи гов[65] ба ҳамдигар музоҳим ва чашмҳо кушода, маръӣ мешуданд. Ва гӯй, шох бар шох ҷанг ме-карданд. Дар ин ҳол[66] шуоъи Офтоб дар бар доштанд, тоби до-дор иаоварда, ҳавлу ҳарос кашида, рӯй бартофтам. Аммо зиёи онҳо қавлӣ[67] ва атрофи маро равшан гардонида[68] буд.[69] Бархос-там, қибали[70] субҳ буд. Пас аз таҷдиди вузӯъ ва адои дугона таъ-

39 АБ – пасо

[40] А – фурӯ гирифт; Б – гирифт

[41] АБ – гашт

[42] АБ – аскария

42 Б – шуда буданд

44 Б – ромию

[45] А – ва овоз

[46] АБ – курунг ^ Б^ояд

48 – 49 ДБ – Нурато ва Каттакурғон

во д – шуда

51 АБ – бо

52 – 53 ДБ – аскари самти

54-55 Б – 1289 ҳиҷрй

56 – 57 Б – чорум аз нисфи

58 Б – шудам ва

59 АБ – ситорагон «о Б – бувад

[61] А – Қураият

[62] Б – мадд кашида
[63] Б – мешуда
[64] Б – дар аст [6Е] АБ – гове
[66] АБ – вакт .
[67] А – ҳавнлй; Б – ҳавлй
68 – 69 д – карда буд; Б – мекард [70] АБ – кубайлй
( 247

бири ин хоб аз «Мусҳафи маҷид» талабидам. Ин оят[71] баромад, ки «афа-лам ярӯ ило мобайни айдииҳим ва мо халфиҳим мина-с-са-мои ва-л-арзи ин нашо нухасифу биҳим-ал-арза ва насқуту алай-ҳим касфан мина-с-самои+».

Яъне, оё намебинанд ин золимону фосиқон нишонаҳои[72] қуд-ратро аз пасу[73] пеш[74] гузашта ва оянда аз осмону замин, маазо-лик[75] дар исён иҷтиро меварзанд.[76] Агар хоҳем, эшонро ба замив андар кашем, ё[77] осмону абру ситора бар сари эшон занем.[78]

Чун тарафи сиҳҳати ин рӯъё бар фасод руҷҳон дорад, дало-лат мекунад* бар инқилоби азим ва [таҷдиди милал ва дувал ва! тағйири давлатҳои бузург [ва хонадонҳои қадим]. Чи Зӯҳал кав-каби мухарриб аст ва дилатҳои азиму хонадони[79] қадим аз мадлу-лоти ӯст.

Аз мавзеи хеш соқит шуда,[80] далел бувад бар тазабзубн дав-латҳо ва*~ хонадонҳои* қадима омматан хоссатан.

Дар билоди Ҳинд, ки*- иқлими аввал аст, харобию ғавғо ва маккора[81] [бисёр] бошад, ба сабаби он ки дар тарбияи Зӯҳал аст. [Ва] ҳамчунин[82] дар мусалласоти хонаҳои ӯ аз шаҳрҳои Ҷадӣ ва Далв Савр ва Ҷавзо [ва] Сунбула ва Мизон.

Ва чун Зӯҳал бо[83] сари гов бо гов музоҳим ва сурати гов аст ва гов муҷанниси Савр, далолат кунад, ки бурҷи Савр хароб аст;. Бо он ки Савр низ дар суқут шарик аст ва[84] Савр хонаи Зӯҳра аст, гӯй, Зӯҳра хонаи вайрон аст. *

Ин далел бувад, бар заъфи диыи ислом ва ихтилоли аҳволи исломиён, чунки Зӯхра кавкаби дини ислом аст ва вай[85] дар ҳу-зур нест ва[86] ғоиб аст. Маълум аст, ки ба кунҷи ихтифо мутаво-рӣ гардидааст [Ва] чун раббуннавъ

ҳар чизе[87] зоилу соқит ва ғо-И.б бувад,[88] лобудд*--марбуби [ӯ] низ завол ёбад ва почиз гардад.

Илло йн микдор, ки агар дар* вақте зуҳур[89] кунад,[90] боз та-ваккӯи ривоҷи дин ва истилои исломиён мутасаввир бошад.. Лекин алявм[91] дин хонавайрон аст ва ғариб. Пас, нахбу ғоратж Зӯҳал дар мусалласаи хокӣ, ки Савр аз он чумла аст, бештару зоҳиртар бувад. Хосса, вакте[92] ки худи Зӯҳал дар Савр |ва] буру-ҷи хокй] бошад, ё ба адовати ин бурҷ[93] бувад.

71 АБ – оя

[72] ДБ – нишонаи 73-74 АБ – пасу пеш

75-76 АБ – аз осори улвию суфлй боз дар саркашию нофармонӣ чуръаг мекунанд

77 – 73 ДБ – ҳамчу Қорун, ё абру соиқа ва раъд бар эшон нозил кунем. Монанди қавми Самуд ва асҳоби фил.

79-80 АБ – кӯҳан бад-ӯ мансуб аст, аз мавзеи хеш сукут ёфта

[81] Б – (макоид

82 АБ – ҳамчунон

83 – 84 АБ – Нигаред ба илова. 85 – 86 АБ – худи Зӯҳра

87 Б – ЧИЗ I

88 АБ – бошад

89 – эо АБ – зоҳир гардад

91 АБ – алҳол

92 АБ – дар вақтҳо

93 АБ – буру

848

Назари мо фақки рӯъё Моварoуннаҳр ва давлати вулоти он? ҷо [низ] мутахаллал гардад, балки тамомии иқлими панҷум, [чун-ки дар тарбияти Зӯҳра аст.] Бояд ки дар ин иқлим шӯру шарор[94] зиёда аз андоза бошад. Осору аломати фитан аз чаҳор сӯи олами^ аносир ҳувайдо[95] ва зоҳир аст.[96] Ва заифии дини ҳаниф ба ақсо-ул-ғоя[97] расида.* Албатта бояд ки ин ҳол ба адами субот мутас' саф бошад.* Ба муқтазои «ал-ҳаққу яълй вало юъло+». Лекин аз он ҷо, ки умури ғайбӣ ба санаи Илоҳӣ мегардад ва рӯзе ва* моҳе аз он ба солҳо мекашад, лоҷарам мантуқи

ояи карима хабар медиҳад, ки «қул каннаҳу қарибун ва ҳоз-ал-лази кунтум биҳи тастаъчилӯна. Оллоҳума аҳфазано мин шарр-ил-балво ва-л-фитани изо арадта би-қавмин фитнатан, фа-тавафано ғайра мафтунин».+

Ва аз осору иморати ин воқеа буд[98] инқилоби давлати Шера-лихони+ Кобулӣ[99] ва истилои Фарангӣ дар Кобул.[100] Ва то[101] ҳол ғубори фитна аз диёри Ҳинд[102] бардошта нашудааст.

Дигар, дар рабеъулаввали санаи 97[ш] ноқисаи*- [ҳичрия][10]*' саҳарӣ дидам, ки рӯй ба машриқ меравам, ба* самти шимолй де-вори чаҳорбоғи султонӣ буд, ки ба тоби офтоби ғурубӣ ё шуоъи шафақ маръй мешуд. Самти шарқ сиёҳ ва ҳаво шӯрише аҷаб[105] дошт, гӯй, ғубори ангишт дар ҳаво мутамаввич аст. Рафиқе дош-там, ки ба таъҷил мерафт [ва] ман ҳам суръат доштам. Ногоҳ дар-ҳаво дидам, дар кунҷи шарқии ҷанубӣ, [ки] масоҳате равшан аст, чун қитъаи абре, ки аз пас маҳтоб дорад. Шакле ҳаштзилъ дар* Миёни абр ҳаракатё мекунад.

– Гуфтам: «Магар сйторай думдор зоҳир шуда. Ашколи бисёр дар атрофаш[106] маръй мешуд».[107] Рафиқи ман*- аз роҳ*-баромада, рӯй ба ҷануб аз ҳошияи заминҳои мазраъа мерафт ва маро ҳам таклиф намуд,[108] ки агар Моҳ диданӣ бошй, ба ҷое муртафеъ бояд. Ман ҳам рӯй ба ҷануб чанде рафтам ва чашм дар осмон доштам, суратҳои беадад ба шакли инсон ва чирми абр дар ҳаво ҳаракат'[09] мекарданд[110] ва*⁻ ба ҳам метаниданд ва Моҳ маръй намешуд, илло абри сафед.* То дар мақбарае даро-мадам, самти машриқ кушода [ва] тарафи ҷанубӣ ҳуҷраҳо дошт, ки ба ҳар кадом чароғе буд ва овози танбуру навоз[111] масмӯъ-мешуд. Ҷиҳати мағриб айвоне [дошт ба]- ҷониби шимол деворе,,

94 АБ – шағаф

95 – 96 АБ – зоҳир ва ҳувайдост

97 Б – аксо-ул-ғоёт

98 АБ – аст

99 АБ – дар Қобул юо АБ – он чо

Ю1 – Ю2 АБ – баромадани Абдурраҳмонхон ва то ҳол

ғубори фитна аз Қо~ бул
юз АБ – 1297
Ю4 Б – ҳичрӣ
105 Б – ачиб
Ю6 – Ю7 АБ – атрофаш ҳаракат мекарданд ва ба ҳам метанвданд ва Мох маръй намешуд
108 АБ – менамуд
109 – по АБ – мутаҳаррик буданд
ш Б – наво
249*
«оҳате буд ба қадри як таноб, ҳар ҷо ҷангале ва баъзе ҷой қаб-ре буд. – Мегуфтам:[1],[12] «Харoботе бошад». Дар ин ҳол[113] сурате маҳиби сиёҳ ба шакли деве аз он суратҳо, ки дар осмон буд, бар-канд[114] ва ба болои ин мақбара ва соҳат биафтод. Ман аз тароқи он ҳарос кашида, худро ба канора гирифта,[115] ларзида* бедор шу-дам.
Сиёҳии тарафи машриқ аломат[116] [бар] хурӯҷи Хитой бошад[11'] эза сувари мухталифаи ҷиҳати ҷанубии шарқӣ далел[118] [бар] исти-лои фарангӣ бувад[119] дар ин ҳавошӣ, [ва] харобот имо ба фатрат мекунад дар ин диёр, лекин алявм вуқӯаш мавқуф аст.
[Ва мисли золика дар санаи 1300 ва авоили муҳаррам қабл -аз таҳрири ин сафаҳот баъд аз ишроқ ғунуда будам. Дидам ҷа-:ҳон шӯрише сахт оварда, дар вақти қиём Офтоб сиёҳ шуда, но-падид гашт ва шаби зулмонӣ муовадат кард ва ситорагон зоҳир шуданд, ҳавлу ҳарос ёфта, дар тараддуди афрӯхтани шамъу чароғ шудам, то пас аз фурсате боз рӯз равшан шуд.
Ин хоб, низ имо ба таҷдиди давлат мекунад баъд аз сунӯҳи фатрат].
Ва аз воқеот, ки тааллуқ ба нафси муҳаррири сутур дошт, яке он ки дар ҷумодиуссонии санаи 96[120] ноқиса* баъд аз субҳ ди-дам, зане соҳибҷамол, сапедрӯй, некӯабрӯй булурисоқ, ки поафзор ба шакли мардон дорад, ҳамдӯши ман меравад.[121] Басе соҳибшу-кӯҳ ва таҷаммул, ки назди такаллумаш «тақсир-тақсир» мегуф-там. Ва атбаъ ва хадама аз дунболаш меоянд.[122] Гумон мекар-дам,

ки ин занро амир ба занӣ [ба][123] ман дода,[124] ё зане мута-маввила, ки барои саранҷоми маҳомму ҳифзи амвол бо ман из-дивоҷ ёфта ва ба заношавҳарии ман тан дардода. Дар сарои азим ва хонаҳои ороста маро давр медод ва дастгоҳи хешро из-ҳор мекард. [Ва] ман ба тавозӯъ ва тарсу ларз бо ӯ муомала доштам.[125] Ва аз он ҷо дар камари кӯҳе рафеъ соид шуда, аз миё-ни сабзаву себарга морпеч мебаромадем. Дар ин асно пои ман аз замин канда[126] бар лаби ҳавзе нозил [ва] соқит шудам. Боз маро ходимон дастгирӣ карда, ба роҳ оварданд ва ба[127] бону ҳам-роҳ карданд. Ва шуои сабоҳии офтоб* бар сари ин кӯҳ метобид. Дар ин асно ба бурҷи борае даромадем, ҳамчу гирди бурҷ*-.--------------- {

112 АБ – гуфтам

пз ДБ – асло

П4 Б – таркид

И5 Б – гирифтам

46 АБ – далел

п? АБ – кунад

И8 АБ – далолат

119 АБ – кунад

120 Б – 1296

121 Б – буд ва мерафт,122 ДБ – меомаданд

123 А – бО

124 АБ – додаст

125 Б – мекардам

126 Б – канда шуд

127 АБ – бо



қалъае аз*- булур[128] шафоф буд ва*- дар он асбоби матбах омо-

,да буд.* Ба худ мегуфтам: «Чунин ҷой [ва манзили]-назеҳ ва

олй чӣ ҷои матбах аст. [Ва] баъзе занон аз акрабои ман низ ҳам-

роҳ буданд, мегуфтанд: «Барои шумо дар ин ҷоагар ҷои хоб омо-

да кунем, мешояд». Яъне барои зифоф ва*- арӯсӣ, чунки онҳо ия

чунин ҷои боназҳат надида буданд. Бону мегуфт: «Ин чӣ ҷоест,

ки барои хуфту хоб шояд, манозили олия дар пеш аст, ҳамаро*-

нишон медиҳам*». Дар[12Э] ин ҳол байте муҳайиҷи[130] шаҳват хонда,

ҳам* эҳлили маро ба қабза гирифт, то савлаташ аз дилам фурӯ

нишаст. Ва дар муҳовароту мутоибот далер шуда, базлаҳо ме-

гуфтам ва хушомадӣ ба гӯшаш мехондам. – Мегуфт: «Манзили

ман болои кӯҳ дар андаруни қалъа аст». – Пурсидам, ки «Он

қалъа ва он[131] кӯҳ чӣ ном дорад?» – Гуфт: «Ин қалъаро қалъаи

Теғкӯҳ хонанд ва* маҷмӯи ин кӯҳу қалъа аз ман аст».

Пеш аз он ки ин воқеа тамом шавад, бедорам карданд. Агар ин вокеа гул кунад, далолат бар рафъат ва*- шӯҳрати* азим мекунад, агар зан далели дунё бувад. Ғоят он ки чун зифоф воқеъ нашуда,[132] тасарруф низ воқеъ нашавад, илло он ки баҳ-ра дигаронро бошад. Ва алҳаққ, тасарруфи дунё аз ҷавонон му-таваққеъ нагашта, факайфа, ки аз пирон. [Ва суқуту уруҷ – афто-дану хостан бувад].

Дигар*- шаби панҷшанбеи салхи рамазон санаи 98[133] ноқи-са* баъд аз ишроқ ғунуда [будам]-. Дидам, ки бар лаби ҷӯе[134] хобидаам, сар ба ҷома печида. Шахсе омада, болои сарам бар лаби ҷӯ нишаст. Дар он ҳол эҳсос намудам, ки ҳайвоне ба ноху-ни пой маро мехорад ва гаронсанг аст. Сар аз ҷома бадар[135] оварда,[136] аз он шахс пурсидам, ки «он кист, ки музоҳими пои ман аст?».[137] Дидам, [ки] он мард бар[138] ҷой сарду хушк гашта, ба тарсу ларз гуфт:

«Хомӯш, ки шер аст».

Ман, низ ҳарос кашида, боз сар дар ҷома печидам ва

дил бар ҳалок ниҳодам. Он шер ба ҳар ду даст ба тадриҷ маро масс ва зер намуда, аз пой то китфи ман баромад. Гумон доштам, ки қалъаи кӯҳе бар забари ман аст. [Ман мезоридам ва тамаллуқе менамудам ва хушомаде бо шер мегуфтам.] Ҳамчунон маро хур-ду лӯнда карда, ба синаи худ бардошт, чунон ки анкабути ҷасим магаси заиф[159] бар[140] сина кашад [ва] то бибалъад. Ва*- мерафт. '[Ва] ман худ*- ӯро намедидам, ин микдор ташхис мекардам, ки дар канори шерам, то дар кӯчае аз имронот даромад[141] ва* маро

128 Б – булуру

129 ДБ – ҳам дар

130 Б – мубтаҳиҷи

131 АБ – ИН

132 АБ – нашуд

133 АБ – 1298

134 Б – ҳавз

135 – 136 АБ – баровaрда

137 АБ – мешавад

138 АБ – дар

,139 – 140 АБ – заифро дар

[141] А – даромада; Б – даромадам

■: 251

рост бар деворе ниҳода,[142] оҳанги шикастани ман кард.[143] Ман калимаи «тайиба» бар дил ҷорӣ доштам, чунки забон лол карда будам*- ва аз ҳаёт маъюс гашта. Чунки*-, вақте ки дар лиҳоф будам, бисёр илтиҷоъ ва тазаррӯъ намуда будам, нашунида: буд.*

Он гоҳ панҷа андохт аз рони чап ва ҳавошии нофи [ман] парчае гӯшту пӯст барканд ва бихоид ва фурӯ бурд. Ва панҷаи дигар андохт аз синаи чап,* то ноф пӯсту гӯшт барканду ба даҳон кард ва бихӯрд. [Ва ман] аз он захмҳо чандоне дарду алам намекишадам ва хуне[144] зоҳир намешуд.

Дар ин асно марде аз собот баромад ва дар он ҷо бинишаст-Бо вай тамаллуқ намудам, ки «аз шер махласи ман илтиҷо кун»~ Он мард ба тарафи шер назар карду

гуфт:

«Ин мард зану фарзанд дорад ва мутакаффили маоши чан-дин кас аст ва аз ту наҷот металабд». Шер аз шиддате, ки дошт, фурӯ нишаст. – Пурсидам, ки «тадоруки захми шер ба чӣ ша-вад,[145] то ин ҷароҳат зуд фароҳам ояд?» Ои мард гуфт:

«Даври ҷароҳатро[146] ба қалам сиёҳй каш, то зардоби заҳм ба аъзои саҳеха натаровад».

– Гуфтам: «Давот ва* қалами ман дар деҳа монда». Шер ба раҳмат омад ва ба ишора малум кард, ки «илоҷи захми [дандони]- ман оби даҳони ман аст». Ои гоҳ маро[147] боз[148] дар ка-нор гирифт[149] ва* оби даҳон бар атрофи захмхои [ман] мемолид. Ва ман ба муониқа гардани ӯро гирифта будаму мемолидам ва эҳсоси нармию нафосат мекардам, хамчу[150] гардани маъшук. Пае,. маро раҳо кард ва*- дуртар рафта, бинишаст. Он мард камтар-сафуфи сапед*- ба болои парча паҳн карда, бар ҷароҳатам часпо-нид. Он гоҳ ба даруни ҳазира даромадам, мақбараҳои сангин аз рухом бароварда ва сагони бузургу*-- зард музоҳими[151] ман[ш] шу-даНд. Шахсе дигар онҳоро аз ман биронд. Бо худ мегуфтам: «Шео маро куҷо оварда бошад? Ва ашёву колои ман дар саҳро мон-да».[153] Нигоҳ кардам,[164] мадрасаву манораи мадрасаи Халифа Ниёзқулӣ дар назарам намудор[155] шуд.[156]

– Гуфтам: «Ба хона равам ва кас фармуда, ашёи худро* аз саҳро ба шаҳр орам».[157] Дар ин асно касе аз дар даромада,. маро* бедор[158] намуд.[159]

142 ДБ – ниҳод ва из Б – мекард,Н4 АБ – хун .145 Б – мешавад 146 АБ – ҷароҳатро

147-148 Б – 603 МОРО

149 А – гирифта

150 Б – ҳамчун

151 – 152 АБ – бо ман мазоҳим

153 Б – МОНД

154 Б – мекардам

155 АБ – маръй

156 Б – -мешуд

157 Б – биёрам

158 – 159 АБ – бедорзм кард

252

[Ва] дар таъбири ин маном сахт мутафаккиру[160] малул[161] бу-дам, то дар китобе дидам, ки асҳоби*¯ таъбир гуфтаанд*: «Муо-мала бо шеру юз дар хоб ба корҳои мулкӣ ва*⁻ давлатӣ* афто-дан[162] бувад[163] ва манофеъ[164] ёфтан».

Пас, ин воқеа бар тақдири сиҳҳат далолат кунад бар эҳтиёҷи тюдшоҳ бар соҳиби воқеа барои тафвизи амр ва* тазаррӯъю та-хашшӯъ барои махлас далели радд намудан ва сар боз задан аз тақлиди амр бувад. Ва бардоштани далел ғояти эҳтиёҷ ва ифти-қор бувад,[165] то ки маош аз паҳлӯи ӯ таҳсил кунад ва*¯ ҳама умур бад-ӯ муфавваз намояд.* Ва чун тарафи[166] чап мавзеи дил аст ва манбаи қувои ҳайвонӣ, ҳусули маоши [султон] ба ақлу ки-фояти ноим кунад.[167] Ва чун аз ҷароҳат хуне соил нест, нуқсони молӣ аз шиканҷа ва мусодара набошад,[168] балки муҷаррад ғизо ва таматтӯъ бошад. Ба ободонӣ кашидан – аз вартаи хумул [ва гумномӣ] баровардан бувад.[169] Ва ғунудагӣ дар хоб киноя аз таъ-тил ва бекории ҳозир* бошад[170] ва бе шуғл будан. [Шахсе[171] ни-шаста, болои сар[172] мураббӣ ва нигоҳбон бувад аз улвӣ ва суфлӣ.] Ғавғои сагон музоҳамати хасмон бувад аз зану шурако ва*- му-ноқашаи эшон. Ва касоне, ки саъй намуданд[173] дар тахлису итлоқ мураббиву[174] шафеъ ва муовину ансор бошанд. Аз ин воқеа ал-явм ғайри[175] умед асаре ба зуҳур нарасида.[176]

Дигар, дар санаи 86[177] вақте ки аз сафари Русия мурочаат доштам дар арзи роҳ дар пӯштахона[178] хобида [будам],- дидам, ки ду тан савора аз [тарафи] шимол ба ҷануб меравем. Ва Оф-тоб аз матлаи уфук бар девори қалъа*¯ ва* дарвозаи шаҳрӣ рав-шан[179] тофта, бар[180] катибаи дарвоза ба хатти «ҷалӣ» ва «сулс» навишта: «Ҳозо балдат-уш-Шом».

Бо радифи худ гуфтам: «Е*- фалон, ҳеҷ надонӣ, ки ин кадом анаҳр аст». – Гуфт:

«На*-, ту донотарӣ».

– Гуфтам: «Ин шаҳр вилояти*- Шоми шариф аст ва хокаш мутабаррик аст.* Ва чандин ҳазор пайғамбари мурсал дар ин диёр осудаанд. Ва худованди қуддус дар чанд ҷои «Қуръон»-и :ҳамид аз ин шаҳр ёд мекунад, аз замини Мадян ва Мӯътафикот».

160 – 161 АБ – малулу мутафаккир 162 – 163 Б – таовун тааллуқ дорад

[164] АБ – манфаат

165 АБ – бошад

166 АБ – паҳлӯи

167 АБ – бошад

168 АБ – набувад

169 Б – буда

170 АБ – бувад

[171] А – шахси

172 Б – шер

173 – 174 АБ – дар тахлису иглоқ намуданд 175 – 176 АБ – ғайр аз умед асаре зоҳир нест

177 АБ – 1286

178 Б – пӯчтахона

179 – 180 АБ – зиёъ афканда, дар

253

Дар[181] ҳоле, ки ин_схуанон бо рафиқи худ мегуфтам, худро» аз асп андохта, хокҳои он~замин бар сару чашм мемолидам ва ашк аз дида мерехтам. Дар он ҳоляке аз руфакои сафар бедо-рам кард, ки*- вақти ҳаракату савори[182] аст*-[183]

Таъвили ин маном [ҳам] ба вусул дар ин ҷо рост ояд.

Дигар, ҳам[184] дар ин сол,[185] ки дар қалъаи Қазлй будам аз[18&] қаламрави[187] Русия, рӯзе ҳокими қалъа маро ба меҳмонӣ талаби-да буд ва*- аснофи атъима ва ашриба кашида. Барои маслаҳатк замон ва хушнудии мизбон ба*- ташарруби ақдоҳ, ки ақаллан нафси ман барои даво ва заъфи қуво иқбол мекард, мавонек шаръиро[188] таъвилот мениҳодаму завоҷири[189] наҳисро тавҷеҳот [медодам].

Шабҳангом, ки*- бистуми зулқаъдаи санаи 86[190]-и ноқиса буд,, бинобар хушкии мизоҷ ва ҳарорати маи ноб

хоб аз ман мегурехт.. Лахте, ки чашм мепӯшидам, хобҳои ҳоила медидам, бармеҷастаму; бо худ бисмиллоҳ ва истиона[191] медамидам[192] ва боз сар дар ли-ҳоф мекашидам, воқеаи ҳавлнок маръӣ мешуд аз мавозеи мӯҳи-шу махуф. Ва медидам, ки мардумони бузургҷуссаро[193] касони азимулҷисм[194] шиканҷаву азоб мекарданд. Ва мурдагони тавил-қоматро ба гурзҳои [оташин ва]- гаронсанг ба*~ баногӯшу занах*-мезаданд, ки аз садомати қарсу зарби[195] он чашм мекушодам. Ва овозҳои муҳибу ахборҳои аҷиб дар миёни хобу бедорӣ мешуни-дам, саросема бархоста, менишастам. Ва мукаррар ин вокеот[19]* ҳодис[197] гашта, то ки сар[198] бар такя дигар[199] наниҳодам. Ва ин хаёлотро таъвил мекардам, ки он шаробҳо, ки ман ошомидам,-[00]" албатта усораи гиёҳи он аз мазраа будааст наздик ба мақобири: куффоф. Ва ин гиёҳ аз он замин об бардошта, ба ҳарорати таф» ҷаҳаннам парвариш ва*- нузҷ* ёфта, ки ин осор ба асари он му~ тараттиб[201] гаштааст.

Гоҳо мегуфтам: «Ман имшаб таом зиёда аз қадри воқеъ хӯр-даам ва меъдаи ман бухор карда, ки ин аъҷубаҳо дар хазинаи-хаёл мусаввар мешавад, то он ки дар соати шашум аз ними шаб< наздик ба талеаи субҳ худро дар Бухоро дидам, [ки]- гӯй анқа-риб аз сафар расида. Ду кас маро талабиданд[202] ба мадрасаи?

181 АБ – ва

182 – 183 А – саворист

184 – 185 Б – ВЭҚТ М?:Н

186 – 187 ДБ – маҳкумоти

188 АБ – шаръияро

189 ДБ – зоҷири

190 Б – 1286

191 АБ – истиза

192 Б – медидам

193 Б – бузургҷусса

194 А – азимулҷусса; Б – азимулҷасад

195 АБ – тароки

196 – 197 АБ – ҲОДИСОТ ЗОҲЫр

198-199 Б – дигар сар
200 А – ошомидаам
201 Б – мутараккиб
202 – 203 АБ – ба мадрасаи Кӯкалтош талабиданд
254 *I*

Кӯкалтош,[203] ки туро Муқатадир-махдум мехоҳад. Чун ба мушо-рун илайҳ хулуси ақидат[204] доштам, ба воситаи он ки марде буд, аз[205] маҷзубон ва муҷаррад аз алоиқ[206] ва дар мақобир истиқомат менамуд. Дар ин аём[207] вай дар Тошканд ба азимати ҳаҷчи ис-лом мавқуф* монда буд. [Ман] бо он ки коре ба истеъҷол доштам,, иқбол намуда, ба Кӯкалтош баромадам, дар кунҷи шарқй-шимо-лии мадраса. Вақте дар[208] он кунҷ расдиам,[209] аз таҳти толоре ме-гузаштам ва ҳаво борон дошту намреза меомад. [Ва] ду-се кас дар-он ҷо буданд [ва] баъзе амомадор ва*- баъзе кулаҳдор ҳамчу қа-ландарон оташдоне ва деге барниҳода. Ман мехостам, ки дар[21>] таҳтитолор нишинам. То аз борон ситр[211] кунад.[212] Маҳдуми мазкур барои ман лахтапӯсти[213] барраи зард, ниме[214] хушк[215] [ва] ниме ба борон таршуда ба зери бағал меовард ва ба тахти сақфи абр бигустаронид ва бар болои он ба нишастан таклиф[216] кард. Ба тавозӯъ иқбол намудам, ки «борон зара^р надорад». Ва худ дур-тар рафта, бинишасту бо ман гила мекард,[217] ки «то ҳол ба ди-дани ман наёмадӣ?» Ва малоломез мегуфт: «Яъне аввал, бояд[2№,] ки ба назди ман меомадӣ». Ман аз ҷавоб сокит ва*~ оҷиз* бу-дам ва «тақсир-тақсир» мегуфтам. Ва ғарази ман он буд, ки он: мардум, ки буданд, бархезанду хилват шавад, он гоҳ аз ранҷи сафару вақоеи саргузашт чизе тафсил диҳам.

Ва пеши ман як коса чои қаймоқии ғализ бо нонҳои гарм ниҳода буданд, ки [ман] ба иштиҳову иштиёқ*-тановул менаму-дам[219] ва луқма дар даҳон ба муҷовароти[220] Махдум «тақсиреву ҳӯе» мегуфтам.

Дар ин асно панҷ-шаш нафар девонагони кулаҳдори сохта-шуда, ба тарзе, ки азимати сафаре доранд, ҳозир шуда, ба му-воҷаҳаи Махдум саф кашиданд [ва] ба одоби тамом. Ва* маълум? карданд, ки «асбоби роҳ[221] омода

шуд,[222] бархезед, мебароем».

Ман гуфтам: «Тақсир ин чи тавр[223] давраи абдолон аст ва азимати куҷо мусаммам кардаанд?» Махдум гуфт: «Инҳо ҳар> кадом аз абдол зиёдаанд ва ҳар яке қутбеанд».

Пас, аз ҷои худ бархост ва а.з ҳамон ҷо бо ман видоъ ме – кард,[224] ки «хайрбод[225] акнун мо ба ҳаҷҷи [ислом]-меравем».

204 АБ – акида

205 – 206 АБ – муҷаррад аз алоиқ ва маҷзуб 207 АБ – овон

208 – 209 АБ – бад – он самт мерафтам 210 АБ – ба

211 – 212 Б – нигаҳ дорад

213 АБ – ПӯСТИ 214 – 215 Б – НИМХуШК

216 АБ – ишора

217 АБ – сар кард

218 АБ – боист

219 АБ – мекардам

220 АБ – муҳовирот |; 221 АБ – сафаре

;.; 222 Б – шуда 223 АБ – навъ 224-225 Б – карда

; 25.5".

Ман ҳанӯз нону[226] чой ба дасту[227] даҳон доштам, аз ҷои худ йюст чун тир барҷастаму ба аҷала рафта, дасти махдумро ба мусофаҳа баргирифтам ва ба чашмони худ мемолидаму мегирис-там ва мегуфтам: «Ман ҳини омадан аз сафар дар дил доштам, .ки ба зиёрати шумо бирасам, лекин ба ҳисобу китоби подшоҳу ■вазир пойбанд шудам[223] ва* он ният аз замирам пӯшида шуд. Акнун, ки шумо ба ҳаҷҷ меравед ва ба маносику мавоқифи*-ҳаҷҷ қиём мекунед, албатта, барои ман дуо хоҳед кард ва дар маворид иҷобат хоҳед гуфт, ки «Фалон Аҳмад ном бандаи осй ва уммате ҷофй ҷаридан аъмол ба гуноҳ сиёҳ кардааст ва дар номааш ҷои набиштан намонда, таманнои тавофи хокбӯси ин ҳарами шариф дорад, бояд ки ба матлаб бирасад».

Махдум дасти худ мекашид, ки «маро итлоқ кун, [ки] ман туро дуо хоҳам гуфт ва фурсат бар ман танг аст». Дасти ӯро аз даст намедодам ва гирён илҳоҳ мекардаму

таъкид менамудам. |Вай] мегуфт: «Маро сар деҳ, [ки] ман сар бар остонаи муқадда--си набавӣ ниҳода, туро дуо мекунам ва матлаби туро масалат менамоям».

Ман ҳамчунон гирён [шуда]-, дасти ӯро[229] раҳо накарда,[23]" ■бедор шудам, [ки болин аз ашки ман тар шуда] ва «алҳамдулил-лоҳи ало золика». Ва маро аз ин хоб, ки сурати бедорӣ дорад, умедҳост аз саодати дунёву охират ва расидан ба сӯҳбати авлиёи .ҳаққ ва расидан* ба[231] тавофи ҳаҷҷ[232] ва вусъати маошу фарохии й>ӯзй. Ва таъми он чой [ва нон] ҳанӯз дар мазоқи ман боқист:

[Б а й т]

Ваҳшии дашти маосиро ду рӯзе сар диҳед^зз То куҷо хоҳад рамид, охир шикори раҳмат аст.

226 – 227 АБ – ЧОЮ НОН Дар

228 АБ – шуда

229 АБ – ӯ

230 Б – намекардам ва

231 АБ – ва

232 АБ – ҳарами шариф

233 Б – диҳанд



## ДАР ТАҲРИРИ МАОНИИ БАЪЗЕ АБЕТ, КИ БАЪЗЕ[1] АФОЗИЛИ [АСР] ИСТИДЪО НАМУДА БУДАНД

[Сатир намонад, ки дар замони мо мушоараву муколама, дар-ёфти маонии абёти дақиқа билкулл барҳам хӯрда буд. Ва ҳим-матҳо хама масруфи таҳсили обу нон шуда. Гоҳе, ки мардуми маънирас[2] ба ҳамдигар бармехӯрданд, имтиҳонро аз ҳамдигар чи-зе аз маонии байтҳо мепурсиданд, ба фикри он ки бубинам, тоҷӣ мегӯяд. Бисёр буда, ки он чи масъулун анҳу гуфта намефаҳми-данд, аммо ба инфоқ саре меҷунбониданд ва иқбол бар дурӯғ ме-карданд. Аз ин ҷинс афозил ончӣ бо[3] ман расиданду пурсиданд ман он чӣ дар ҷавоб навиштам, баъзеро дар ин маҷмӯа даровар-дам, ки мубтадиёни маониҷӯйиро дастуре бошад.]

Аз ин ҷумла ин байти машҳур аст.

[Абулмаонй]+:

Дар маслахе, ки ханчари қассоб раҳ наёфт, Гардад қанора дар ҷигари ҷавҳар ойина.

Мурод аз маслах машҳади ушшоқ аст, ханҷар – теғи истиғно, қассоб – шахси бениёзу мустағнӣ, қанора – сихе, ки*- гӯшти бис-мил аз он овезанд, дар ин ҷо тири яъсу хирмон мурод аст ва но-қобиливу беистеъдодии ҷавҳари уқулу[4] нуфуси муҷаррада ва ҳаюлои олами улвист. Мурод аз ойина зоти он уқул аст.

Дар мазмуни ин ду мисраъ як навъ имост ба мантуқи кари-ма: «Инно аразно ал-амоната ала-с-самовоти ва-л-арзи».+ Ва маз-муни ҳадиси саҳеҳ: «Мутӯ қабала ан тамутӯ+». Бад – ин наҳҷ, ки чун офаридгори субҳонаҳу бори амонат, ки назди акоби-ри сӯфия роҳи тариқату маслаки муҳаббат аст ва он равиши со-ликони роҳи тафрид ва пешаи равандагони ҷоддаи таҷриду тав-ҳид аст, бар осмону замин арз кард: «Фа абайна ан яҳмилнаҳо ва ашфақна [минҳо".]»+ Сокинони ҳазойри қудс ва мутаваттинони соҳати унс аз ҳамлу ҳифзи он ибо карданд. Ва тарсиданд, ки ма-бодо аз забту ҳифзи он оҷиз оянд:

1 Б – бархе

2 А – рас ^ А – ба

[4] Б – ақлу

17-225 257

[М и с р а ъ]

Осмон бори амонат натавонист кашид, «Фа-ҳамалаҳо ал-инсону.+ Қураи фол ба номи мани девона заданд. «Иннаҳу кона залуман ҷаҳулан».+

Зоти инсон қабули ҳамлу ҳифз кард ва* аз ҷиҳати ҷаҳл*-зулме бар нафси худ раво дошт. Ваҷҳи ибо уқул ва адавоти[5] му-ҷаррада* ҷӣҳатн онкӣ эшонмазҳарӣ исми"* алиманд ва шууноти имконии йзаЛ то абад аз эшон дӯшида! неет. Донистанд, *хи* маҳми-ли ин бор нестанду баситанд ва аз барои ҳамл таркиб шарт аст.[&] Инсон, ки мураккаб бувад, ҷаҳл[7] аз ин ҳайсияташ[8] омад, яъне аз касофати таркиб, ки иборат аз имтизоҷу ихтилоти* унсур[9],аст. Лоҷарам, пасу пеши корро наандешида, мардона пеш даромад. Ва ин ҷуръат аз тақозои басотати

нафс буд [ва ҳайсияти илмия]. Аммо ғалабаи қувои таркибӣ ӯро дар ҳифзи ин бор оҷиз гардо-нид.[10] то нақзи аҳду мисоқ дар миён омад ва золим[11] шуд[12] бар нафси худ. Чи бисёре[13] аз муддаиён дар роҳ аз; хомӣ ва нуксони асбоб сари иродат бар боди ҳирмон доданд:

[Б а й т]

Дар ин варта киштӣ фурӯ шуд ҳазор, Қи пайдо нашуд тахтае бар канор.

Ё ваҷҳи ибои нуфуси муҷаррада ҷиҳати он бувад, ки онҳо аз талаби иртиқои* мадориҷи камол мустағнианд. Ва ба вазъе, ки махлуқ гаштаанд, бад-он наҳҷ ҳамеша дар маҳфили қурбу мушоҳадаанд ва бад-ин ҳоли |худ] қонеъу розй ва ба воситаи та-[4] ҷарруд аз тасаввуру тахайюли қурбу бӯъд ва пасту баланд гои-банд.

Фйлвоқеъ андешаи қарибу[14] баъид[15] ва мартабаи олию хо-физ[16] дар маншаи[17] мураккабот боздид мегардад, на дар нашъаи улвиёти[18] муҷарадот,[19] ки [дар] олами анвор аст. Аз ин ҷиҳат та-лаби ҳамл аз онҳо сар назад, балки хуДӣ талаб низ аз "хавоси [оламй] таркиб аст.

Инсон, ки саре ба олами иуронӣ дорад ва пое дар маркази зулмонӣ, панҷае дар каъси муҷаррадот ва қабзае дар кисаи му-

- [5]-АБ^завотИ ■-■■■■ 6 АБ – бошад

7 – 8 ДБ – ҷаҳлаш аз ин ҳайсият 9 АБ – аносир н> АБ – гардонад и – 12 ДБ – зулм кард [13] АБ – бисёр !

14 – 15 Б – курбу бӯъд

[16] АБ – софил

7 АБ – нашъаи

18 – 19 А – басоитӣ муҷаррадот; Б – муҷаррадоти басит

258 . ^

раккабот, ба худи-и худ дар1>ёфт, ки ин риштаи сапед, ки> маро дар гардан карда*- ба-боло мекашанд-ва ин занҷири сиёҳ, ки ба каъбатайнам баста, ба зср фурӯ меоранд, киён бошанд? Бад-он қуввати, қудсП назар.. кард, дид, ки самтифавқ. ҳама офтобу би-ҳишти тайибот асту руҳони ва тарафи тахт ҳама саробу маъдани хубсиёту зулмонӣ. Аз куввати таркибӣ нмтиёзи аъло ва асфал на-

муд ва шавқи талабу илтизоми ҳамл аз макпуни замираш чӯцд заду гуфт:

[Б а й т]

Туро зи кунгураи арш мезаианд сафир,

Ки манзили ту на ин ҷои,меқнатобод аст.',<

***■ ■'■/■■

Мурғи лоҳутию маҳбуси табоеъ[20] мондай, *

■■''' ; : Болй ҳӣммат барнамеафшонӣ, эй бисмил, чаро? Маъманат арши барин асту фазоят авҷи унс, Шоҳбози қудсню бар2' ҷефае 1моил чаро? Ғурбати Саҳрои иМконат ду рӯзе беш нест. Аз ватанякбора гаштан ин ҳама ғофил чаро?

[Ва] чун ҷавори маҳфили рӯҳониёту табоҳати олами муҷарра-дот бе тазкияи нафсу сифати таҷарруд муҳоли сирф аст ва он бе илтизоми машаққату риёзат ва*⁻ иршоду[22] ҳидоят муяссар нест,[25] инсон аз ҷиҳати*- ҷаҳлу илм, ки аз кудурати (ҷисм] ва сафои нафс омада буд, ҳар чӣ бодобод гуфта, илтизоми машаққат, ки айни талаб аст, ба худ лозим гардонид, ки «ман қараъа бобан ва лаҷҷа валаҷа»,+ чунки хусули натиҷа мутаяққин набувад. Аз ин ҷиҳат касон, ки ба саодати зотӣ ороста буданд ва ҷозибаи ҳақиқй эшонро дарёфта, ба мазмуни «ас-саиду ман саада фи батни ум-миҳи», нқтоли[24] хитоби мустатоби – «мутӯ қабла ан тамӯтӯ+» – намуда, худро дар ин машҳад, ки ханҷари[25] зоҳир ва қотили[26] ҳозирро др он бору[27] роҳй[23] нест андохтанду ҳаёти ҷовид ёфтанд. ки «ло таҳсибанна-л-лазина қутилӯ фи-сабӣли-л-лоҳи амвотан бал эҳёу инда раббиҳим+». Ва ^рафтанду расиданд ба мақоме, кӣ «лӣ маъа-л-лоҳи вақтун ло йсаъунӣ фиҳи малакун муқарра-бун+», – далел он ҷост ва ба мартабаи ҳаққуляқин ва айнуляқин фоиз шуда, маҳсуди уқулу[29] нуфуси [басит] гаштанд. Ва ин маслах машҳадест ҳитонаш – узлат, ханҷараш – риёзат, қассобаш[30].-■'-ҷазабаи тариқат,[31] мақтулаш – лаззату роҳат ва натиҷааш маъия-

[20] Б – табиат

21 АБ – дар

[22] А – бе инояти муршид ва

23 А – намешавад
[24] АБ – иқболи
25 – 26 ДБ – қотили зоҳиру ханҷари 27 – 28 А – роҳу бор; Б – бору раҳ 29 Б – ақлу зо – 31 АБ – қассоб ҷазабаи муҳаббат
259
ту аният аст.* Муҷаррадоти нишемани қудс, чун ин камол дар зоти инсон ёфтанд,[32] оинаи онҳо дар ҷигари онҳо канора шуд ва синаи онҳоро сӯрох карду маъюс гардонид, то* баъд аз даъвии «атаҷъалу фиҳо ман яфсиду ваясфиқу-д-димоа, узрун субҳонака ло илма лано+», – оварданд. Чи хитоби итоб аз пешгоҳи иззата-шон даррасид, ки «иннӣ аъламу мо ло таъламӯна+», [яъне] онҳо ифсоди мӯҳликоти раддия мекунанд ва ироқаи димоъ ҳавоҷиси монеа менамоянд. Дар машҳади хос, ки шуморо маҷоли татарруқ ва тадохул бад-он нест, ба сабаби таҷарруд, ки он боиси адами қобилияти шумо гардидааст ва аз барои қабули он тараккуб ло-зим аст ва он дар шумо нест. Фалоҷарам, зоти онҳо, ки ойинаву ҷавҳари бахт[33] бувад, ба сабаби адами истеъдоду қобилият дар ҷигари онҳо ҳамчу сихе фурӯ рафту доғи яъсу хирмон овард.

Аз [нарасидан бад-] ин камол ва ба улувви чоҳу мартабаи инсон эътироф намуданду донистанд, ки эшон мазҳари исмеанд аз асмо. Ва инсон мазҳари ҷомеи асмо, ки «ва аллама одама ас-моа куллаҳо».+

Пас, касоне, ки собиқаи лутфи азалй эшонро дарнаёфта[3-1] буд,[35] ғалабаи кувои таркибию нафсонӣ эшонро ба асфали софи-лини табиат кашида,[36] ба мантуқи «аш-шақию ман шақо фи-л-бат-ни уммиҳи»+ аз гил ба шӯра ва аз дурр ба ҳазафреза қонеъ гаш-танд ва туғрои «улоика ка-л-анъоми бал ҳум азаллу+», – маншу-ри маносиби аъмолашон гардид. Ва он чи аз ин мазраи хароба ёфтанд, ҳам ин ҷо бигузоштанд ва дасти тиҳӣ баромаданд.[37] Ва барҳе, ки аз ин миён бе қоиди тавфиқ ва бе иршоди муршид лофи сулуки таҷрид заданд,[38] ҳам аз лаззати ҷисмонӣ ва*■ ҳам аз неъ-мати рӯҳонӣ маҳрум

монданд. Аз ин сӯ монда з-он[39] сӯ ронда ва миёни ину он дармонда[40] шуданд[41] ва*- зулме сахт бар нафси хеш карданд:*

То[4]2 ёр киро хонаду майлаш ба кӣ бошад, Ин кор давлат аст, нигар, то киро расад?43

[Ва билҷумла иқтидо ба илм сабаби васл ва иқтифо ба ҷаҳл иллати ҳиҷр гардид:]

«Ҳозо маъно залумун ва ҷаҳулун ало мо қарарно».+

[Ва] хулоса, дар машҳади муҳаббат, ки шаҳиди он инсони ко-мил аст, ханҷари қотилро сурату маънӣ дар он роҳ нест. Натиҷаи ин шаҳодат [ва]- ғояти маърифату камоли тақарруб*- аст ба маб-даи ҳақиқӣ. Ва ин [маърифати] камол ва*- расидан бад-ин ҷоҳу

32 Б – дарнаёфтанд

33 АБ – муҳаббат

34 – 35 д – дарнаёфт то Б – дарёфт то

36 АБ – кашид то

37 АБ – ва урён берун рафтанд

38 АБ – мегардонд

39 А – ва аз он; Б – аз ин

40 – 41 А – дармонда; Б – дармонданд

42-43 ДБ – Нигаред ба илова. '

260

ҷалол хоссаи одамист. Малоикаи киром ва нуфуси изом истеъдоди расидан бад-ин мақом[44] надоранд ба воситаи таҷарруду басотати зот, зероки камол – мавқуфун алайҳи талаб аст ва*~ талаб аз сифоти башарият ва имконият.*- Лоҷарам,[46] орзу бурданд,[46] ки «эй кош, мо инсон будеме, ҳомили он*■ бори амонат гаштеме»: «Ҳозо мо санаҳа би-болия-л-калил ва-л-хатрати-л-алил ал-ҳамду ли-л-лоҳи-л-лази ҳадона лиҳозо ва мо кунно лнаҳтадӣ лав ло ан ҳадона-л-лоҳу».+

Дигар,*- Абулмаонӣ:+

Суҷуди хоки роҳат гар ҳаво ҷӯшонад аз сарҳо, Тапидан маҳмили дарё кашад бар дӯш гавҳарҳо.

Маънии[47] мантукй[48] он ки агар аз сарҳо ҳаво[49] ва орзуи[50] сач-даи хоки роҳи ту ҷӯш занад ва ин* ҷӯш бе

тапидан намешавад[51] ва тарашшӯх ва таровиш лозими тапишу ҷӯшиш аст. Ва он ки-ноя аз оби чашм, ки дар ёди маҳбуб рехта шавад. Пас, ин дарё ҳама бар дӯши гавҳар меравад ва бар рӯи гавҳар медавад. Яъне мунтаҷи самару натиҷа бувад, ки тақаррубу васли маҳбуб бошад, Ва гавҳар иборат аз вусул ба мурод бувад, лекин чун саҷдаҳову сарҳо, ки бе ҳавову муҳаббат аст, агар аз вай тапишу ҷӯшиш ояд на барои дӯст, оби вай бар рӯи хок меравад бесамару бефои-да. Ё он ки гавҳарҳо аз ғояти тапидан маҳмили-дарёро ба дӯш мекашанд ва бо ҳама орамидагиву афсурдагӣ соҳиби тапишу из-тиробу саъй мегарданд, монанди бахр муталотум мешаванду му-тамаввиҷ.[52]

Филҳақиқа, зарроти мумкинот толибу ҷӯёи мабдаи хешанд ва дар ҷоддаи адаб таҳмиду тақдисандеш, ки «ва ин мин шайъ-ин илло юсабиҳу би-ҳамдиҳи ва локинна ло-тафқаҳӯна тасбеҳа-ҳум».+

Локин чӣ бояд кард, ки*- дар сарҳо чунон чи бояд ҳавои саҷ-даи хоки* роҳи ту нест ва агар на ба муфоди «арзӣ би-с-салот ё Билол»,+ як саҷда муҳити баҳрайни дунёву охират мегардад ба хилофи сари мо ва саҷдаи мо, ки чун аз ҳавою муҳаббат холист, ғайр аз ғуборолуд гардонидани[53] носия ва сиёҳ намудани ҷабҳа натиҷае бар он мутараттиб намегардад. Ё[54] он ки гӯем,[55] «хок, ки соҷиди роҳи туст, ба тавозӯъ[56] ва* фурӯтаниву афтодагӣ, агар аз сарҳо, ки укул ва нуфуси олияанд, ҳаво ҷӯшонад, ки ба[57] тапи-шу ҷӯшиш[58] эҳдоси дарё кунанд[59] [ва вай] маншаи*- такаввуни

44 АБ – камол

45 АБ – Нигаред ба илова *6 А – баранд

47 – 48 АБ – Таркиби иборатӣ

49-50 АБ – ҳавое

51 – 52 АБ – Нигаред ба илова

53 АБ – кардани

54 – 55 ДБ – Нигаред ба илова.

56 – вазъи

57 – 58 АБ – эшон ба тапидану ҷӯшидан

[59] Б – мекунанд



гавхарҳо шавад, ки киноя[60] аз маволид аст». Яъне вазъи афтода-гии хок ва қадру манзилати ӯ сарҳоро ба ҷӯш ва*~ шавқ* овард, ки [бад-он1 ба даврон омаданд, [балки эшон маҳз барои тарбия – ту ҳифзи мачорибу мадохили \ махлуқ гаштанд], то аз он ҷунби-шу ҷӯши (эшон] оташу ҳаво мутасоид гашт ва аз имтизоҷ[61] ва ихтилоти[62] ин ду ба ҳамдигар унсури об, к« даръёст,[63] муталотим гашт[64] ва хокро ҳамчу[65] байзае дар бар гирифт барои инъиқодя гавҳарҳо. * :"*'''/:- '■■'' '■ '

Ва ба сабаби он ки ҳаво ва оташ ахаффи аносирандва аъро-зи сурати мардиву зукурат доранд, ҷои эшон фавқ бувад.[66] Ва обу хок асқали аносиранд ва аҷсоми ҳайати занӣ ва унусат доранд, мақоми эшон таҳт шуд. Фалоҷарам, зуҳури маволиди сул-са[67] аз ин ду унсур ба айни машоҳид[68] даромад. Пас, хулосаи ар-кону натиҷаи «кунфакон» унсури хок бошад ва туғроч «лавлок[ч]> зннаттарсзи чеҳраи поки ӯ. Ин фазилат ҳама ӯро аз саҷдаи дои-миву вазъи фурӯтани омадааст [ва бас:]

Мушти[69] хоки мо саропо фарши таслим асту бас,
Саҷдаи моро чабинсву сарс даркор нсст."[0]

Забони мақол ва баёни ҳоли \сг ва каримаи «минҳо нахруҷу-кум ва минҳо нуъидукум торатан ухро»,+ – маншури залолу ка-моли ӯ.

. _Эй турфа, хок ба сурати муаххарӣ[71] ва аз роҳи маънӣ муқад-дами, ки ҷоҳу рутбати у аз сарҳо, ки нуфуси фалакиву аҷроми улвист, чӯши ҳавову муҳаббач барангехт, то уммаҳоти суфлй мутамаввиҷ гаштанд. Ва аз он[72] гавҳарҳо, ки киноя аз маволид аст, мунъақид-щуданд. Яъне[73] бо нн ҷӯшишу тапиш ҳама зарроти коинот[74] ба тапидан даромаданд, то. ки худи гавҳарҳониз маҳми-ли[75] дарё ба душ кашиданд.[76] Ва аз ҳар кадом чандин муҳити заххор мутамаввиҷу* муталотим гарднд, ки киноя аз аҷносу ан-вои одами.аквои[77],. бошад[78] аз м,адориҷу маротиби ҳайвонӣ ва на-ботиву маъданӣ: «Ҳозо мо набаъанӣ ал-алиму ал-хабиру».+ ■ ■

Дигар,*- Абулмаонӣ:+

Дуго гаштем дар апдешаи як сацда ггешонӣ, Ба сдӣ дӯст хотам кард 'моро бенйгиниХо.

-60 АБ – нборат 61 – 52 ДБ – печидани 63 – 64 ДБ – дарё бошад муталотим шуд

[65] Б – ҳамчун

66 АБ – афтод

[67] АБ – салоса

68 Б – мушоҳида

69 – 70 АБ – Нигаред ба илова

[71] АБ – муаххар

72 АБ – эшон ....

[73] АБ – Ва гӯй, ■

[74] АБ – олами аквон

75 – 76 АБ – низ дар ин чӯшидан ҳащудэрё мутаыавчлҷ гарданд-77 – 78 АБ – шаҳода аст . .

262

[Таркиби бай-Гон ки дар андёшаи^як сачда«пешонӣ дуто«1иу-дем, аммо натавонистем, ба ёди маъбуду маҳбуб моро бенигинӣ, хотам:>.кард.г -;- .,-.. ■■■,■-.; ...."

ХотамрО ду ҳол бувад; – яке ноқис, дигаре комил. Ноқисон кӣ бе нигину нигинхона бошад ва як тараф кушода. Ва комил он ки доирааш тамому бонигин бувад. Пас, маънниибайт: Агар Хотами ноқис гирӣ, чунин шавад, ки] яъне* як сачда, ки лоиқу сазовори улуҳияти ӯ бошад*- ва муносиби убудияти мо,* аз мо наёмад, дар андешаи ин нуқсон қомати мо ҳаму халқа шуд.[79] Ва моро бениги-нӣ, яъне бесачдагй ба[E0] ёди дӯст[81] хотам кард, хотами бенигин. Ва чунон ки зеби[82] хотам нигин аст, зинати мо сачда аст. Ва ин ҳал-кагии қомати мо бе зайни сачдаи огоҳӣ пур бетаровват аст, ҳамчу хотаму ангуштарини бенигина.[83] Пас, агар аз хотам: ангуштарии тамомӯ бонигин мурод бошад, ҳалқагии қомати мо, ки бе сачдаи огоҳй ҳамчу хотами бенигин аст, яъне як тараф кушода ва доираи халқа ба вуҷуди сачда тамом шавад. Пас, дар ин андеша, ки умре дар ачзу ниёз будем.[84] охир, ба як сачдаи лоиқ муваффақ гаудем [ва] хамчу хотам ба камоли

ҳақиқии худ расидем:[85]

[Б а й т

Камоли туро кас харидор нест, Маюе бч чуз нуқс даркор нсст.

Зи ҷинси ишкаст он чн пайдо шавад, Дар ин остон кйматаш во шавад.

Дига,*-Лбулмаонӣ:+ -> . .-- .........

Хайли қурбу ғафлат дурин унс асг маҳрамро, . . Габасс\м.ҳон гандум чини доман гашг Одамро.

Яъне,[86] тасаввури қурби дӯст ва бори ғафлат варзидан касе-ро, ки маҳрами ҳарами маҳбуб бувад, аз ҳарими мувосалат ва мувонасат дур меафканад' ва мардуду маҳҷур мегардонад.' !

Агар ба изофа хонӣ, маънӣ ипчунин мешавад, ки тасаввури наздики ба ғафлаг маҳрамро аз ҳарими дӯст маҳҷур мекунад, то ба гафлат чн расад?[87] Ва албатта ғофил набояд буд. Ва ба чизе, ки боиси ғафлат гардад, низ истифот набояд кард.

Нашунидӣ, ки «табассуми гапдум», яъне[88] кушодагии чеҳраи гаидум[89] ва илтифотӣ Одам алайҳиссалом бад-ӯ бо вуҷуди манҳи-юн анҳу будан сабаби барзадагии домани вай шуд барои ҳубут

7%АБ – шуд, зддкан нотамом

80 – 81 АБ – ҳамчу х

82 АБ – зебу зинати

83 – 84 АБ – Нигаред ба илова. %, ., - * ■

[85] АБ – бирасидем . „, ; .

86 – 87 АБ – Нигаред ба илова. . -

88 АБ – ва

89 АБ – ӯ



аз биҳишт. Чи касе, ки таъҷил[90] кунад дар рафтан,[91] доман чин кунад*- ва барзанаду ба камар бандад.[92]

Ва илтифоти Одам ба[93] гандум аз мантуқи байт намебарояд, илло_ «табассуми гандум» имо мекунад, ки шахси танҳо, то касе бад-у мутаваҷҷеҳу мултафит набувад, табассум накунад. Ва*-он, ки*- дар хилвату

танҳоӣ табассуму зеҳк орад, аз савдо ва ҷунун бошад.

Дигар*- Абулмаонӣ:+

Ҳаё мехоҳад аз мо иозукандоме, ки аз шармаш, Ду олам чашм пӯшад, то шавад як ҷомавори ӯ.

Яъне[94] маҳбуби_ нозукандоме, ки «агар аз шарми ӯ ду олам ' чашм пушанду фони шаванд, ба қадри як либосвор», яъне як навъ шабаҳе ба айни зуҳур дарояд[65] ва боз ҳақиқати зот номак-шуфу номаълум бошад, аз мо ҳаё мехоҳад, ки «шарм дору,толи-би дидори мо мабош. Агар хоҳӣ, ки моро бинӣ, аз худии худ чашм пӯшу фонӣ шав, ки чашми зоҳир тоби дидори мо надорад».

Назокати андом киноя аз таҷарруди зоти баҳт бувад, ки «ло-тудрикуҳу-л-абсору ва ҳува ядрику-л-абсора».+ «Шарми ди-дор аҷзи дидор[96] аст»,[97] ки чун касе аз дидани чизе мутаассир ша-вад, тоқат наовараду чашм бартобад.

Ва чун Мӯсо+ салавотуллоҳу алайҳ гуфт: «Раббй, аранӣ»,+ муҳотаб ба хитоби «лан таронй»+ шуд, ки зарроти мумкинотро назди тулӯъи офтоби зот ғайр аз_ ифно ва измиҳлол чора набошад ва арсаи кавн саропо барҳам хӯрад: «Фа ламо таҷаллӣ раббуҳу ҷҳалаҳу даккан харра, Мусо саиқан».+

Вақте ки таҷаллӣ*-, филҷумла, ба қадри ҷомаворе,[98] яъне шабаҳе дар Тур афтод, кӯҳ пора-пора шуд* ва Мӯсо бехуду ово-ра, ки агар он таҷаллии том будӣ ҳеҷ аз Туру соҳиби Тур ному*-нйшон намонди ва аз[99] арсаи шуҳуд чашм пӯшидандӣ.

Пас, касе, ки идроки ин зот*- мехоҳад аз роҳи айният мум-кин аст, на аз (роҳи]- ғайрият. Ва айният бе фанои[100] сифоти ба-шарият мумкин нагардад. Ва бо вуҷуди ғайрият ва*- саният* дарёфти ин ҷамол[101] муҳоли сирф бошад.

Дигар*-, Булмаонй:

Ба пастӣ то намонад шавқ ҷаҳде кун, ки хун гардӣ Чу об ойинадори ранг гардад, пар бурун орад.

90 – 91 АБ – аҷаллату шитоб дар рафтан кунад

92-93 АБ – алайҳиссалом ба ганду.м аз «табассуми гандум» мустафот ме-шавад

94 – 95 АБ – Нигаред ба нлова 96 – 97 АБ – абсор бувад

98 Б – ҷомавор м Б – ин юо Б – кабои [101] Б – ҳол
264

[Таркиби иборатии «то шавқ ба пастӣ баста намонад, ҷаҳде бикун,[102] ки хун шави, чунон ки чун об оинадори ранг шавад, пар барорад».]

Мурод аз пастӣ ҳолест, ки тарафи нуқсу камоли он мусовӣ бошад. Шавқ киноя аз ҳаракату талаби камол аст, хун гаштан-мустаидд шудан аст* барои иртикои[103] мадориҷи камол. Чунон ҷиЮ4 ағзия дар* вақте ки аз замин мерӯяд, чизест, ки орист аз си-фати нуқсу камол, балки ҷиҳати нукс ғолибтар аст, ки аз аклаш[103] зарар мутаваққеъ бошад, ба шавқу талаби нумув қобилияти ғи-зоӣ ҳосил мекунад ва ба илтизоми ҳаҷми қаор хун мегардад. Ва чун хун гашт салоҳияти он пайдо мекунад, ки дар аъзову ҷа-ворихи ғозй сорию ҷорӣ шуда, боиси нашъунамои қувои зоҳирию ботинӣ гардад, ки маърифати ҳақоиқи ашё вобаста бар он аст. Пас, ту, ки гиёҳе заиф дар мазраи офариниш рустай ва нуқ-су камолат мусовӣ аст, балки нуқси ту аз ҷиҳати таркиб ғолиб-тар аст, аз шавқу талаб даст мадор ва* ба муҷарради вуҷуд ҳам-чу соири ҳайвонот қонеъ мабош ва ҷаҳде кун, ки истеъдоди ка-молот ба ҳам расонӣ, ки дар сифати эҷод ҳама ҳайвонот то[10,1] ҷамодот бо ту баробаранд. Намебинй[107] дар об, ки ҷавҳаре басит асту суфлӣ бинобар сиқл[10В] ва ҳамеша моил ба пастӣ аст, вақте ки оинадори ранг шавад ва ба шавқу талаби нумувв ва рутбаи олӣ ҳулул[109] дар ҷисм[110] кунад, пар бурун меорад ва*- аз либоси азҳору ашҷор сар ба ҳаво мекашад ва аз рутбаи суфлй марта-баи[111] улвӣ меёбад.

Ва* мурод аз «ранг» дар ин ҷо ҷисм аст на араз ба воситаи он ки дар табъи об ҷавҳарият малҳуз бошад. Ва чун об дар мар-табаи пастӣ қаноат намуд, ва ба шавқу талаби дараҷоти олия дар ҷисм махлут гашт [ва] сар ба ҳаво афрохт.

Хулоса,[112] ба ҳоле, ки дорӣ, қаноат макун ва ҷаҳд*-куну* толиби камол бош ва ба пастиҳову музахрафоти данияи фония қонеъ[113] мабош,[114] ки дараҷот-ул-аброр даракот-ул-аҳрор.

Ва* ин миқдор никот он чи аз авроку шаққот ба даст даро-мад, дар ин ҷо сабт афтод, то маънишикофонро дастуре бувад ва ғаврраси мазомин осон даст диҳад.

Ва ҳолате, ки қалам[115] дар ин ҷо аз сарир нафире дошт, яке аз аҳиббо ҳикояте аз музҳикот ба тақрибе овард. Муносиб намуд, ки он ҳам дар ин мунтахаб мундариҷ шавад,[116] то хотимоти амр ба хушнудӣ тамом шавад, чи ҳукамо гуфтаанд: «Ҳар ки гӯшу ҳуш

4---------------

102 Б – Кун

юз Б – иртифои

104 АБ – чунонки

ЮБ АБ – акли он

Ю6 – Ю7 АБ – бо ту баробаранд, ки ҷамодот низ. Оё набинӣ, ки

Ю8 АБ^сақолат

Ю9 – П0 Б – дар ҷисм ҳулул

Ш АБ – дараҷаи

112 АБ – Ту, низ

113 – 114 АБ – сар фуруд макун

118 – 116 АБ – Нигаред ба илова

265

кушода дорад, аз ҳар кисса хпсса тавмиад гирифт[117] ва аз қанта-ран мачоз ба маихачи хақикат уб\р танонад камуд».

Зи ҳар бознча рамзе чачавон лонд, Зн хар афсона файзе метавон ефт.'[18]

Ва аммо аз абнон рӯзгор касон бошанд, ки қудрат бар тақ-рири номи худ наёбанд, лекин дасти раддашон афрохта[119] бувад ва теги ҳарзазабонӣ охта. Муқаррар аст, ки рӯи сухан[120] ба очҳо нест, балки таваҷҷӯҳи сухан \ам ба аҳлн худ аст:

[Б а й т]

Шабпара гар вас.ш Офтб нахоҳад, Равнаки Оозори Офтоб иакоҳад.

117 АБ – бардошт, .

118 Б – бурд ' ;

119 Б – барафрохта .

120 Б – суханҳо ..".'* *

ҲИҚОЯТИ БӮЗИНАИ[1] ТАББОХ[2]

Он мард гуфт: [Восифӣ+ дар «Бадоеъ-ул-вақоеъ»-и худ гӯяд, ки]- «дӯсте доштам ба иллати молихулис гирифтор шуда, ҳар-чанд муолаҷат намуд, ифоқат даст*- надод. Баъд аз чаид гоҳ ди-дам, ки*- маразаш б,а сиҳҳат мубаддал гашта,[3] аз сабабаш пурси-дам.

Гуфт:

Ё фалон, медони, ки аз баҳри даво ва офият басе [саъю] та-раддуд кардам[4] ва бисёр ихроҷот намудам, ва басе аз дунболи табибу дуо ва тумор давидам,[5] аз ҳеч ҷо ва аз ҳеҷ кас шифо на-('■фтам, илло ба мухолатату мусоҳабати бӯзина, |зероки] он ҳама саздо ва суъи мизоч аз мал.муртафеъ шуд».

Ман тааҷҷуб оварда[6] аз кайфияти он*- муонасату мухолатаг пурсидам." – Гуфт:

«Рӯзе дар бог ранҷуру[8] заиф[9] афтода будам, ғавғое аз берун[10] шунидам,[11] аз ғулом сабаби онро тафаҳҳус кардам». – Гуфт:

«Маймунбозе дар шореъ бӯзинаро[12] бозигар[13]. дар лаъб медо-рад ]Ъа] атфолу[14] акбор[15] ба гирдаш[10] муҷтамеъ гаштаанд, ин машғала аз онҳост». ....

– Гуфтам: «Ӯро[17] бо устод[18] назди ман ор, то* соате маро* машғул дорад». [Он гоҳ] устоду шогирд [назди ман] даромада, басе шӯъбадаҳову лаъбҳо намуданд, ки аз тафарручи он хиффатеву роҳате дар мизоҷи [худ] ёфтам. Лобудд ба ҷон харидор^й он бӯзи-на гаштам. Устоди ӯ аз ин муомала имтиноъ ва аз*'ин мубояъа* истинфор[19] овард, кӣ «бинои қавоми маишати мап ба вуҷуди ин бӯзина[20] мутааллиқ[21] аст ва саранҷоми маҳомм, пазу сози хона-

' – [2] АБ – маймуни ҳушманд

[3] АБ – шуда

[4] – 5 АБ – на,мудам. Ва бисёр ихроҷот аз паи табибу азоймҳоп кардам

[6] Б – намуда, пурсидам

7 Б – он
8 – 9 АБ – заифу ранҷур
10 – п АБ – шореъ масмуъ шуд
12 – 13 АБ – бӯзинаи бозигарро _ '
14 – 15 АБ – сuроғу кубор __ ' .,,
16 Б – гирди ин '
17 – 18 АБ--онҳоро ба маймун
19 Б – истиғноъ
20 – 21 АБ – 1маймуни муборакпай мутааллику марбут аст



ам ба кифояти ӯ марбут ва шабҳангом[22] ба канорам мехуспаду рӯз ҳама корам мекунад». Ман аз ранҷу бемории худ ба ӯ гуфта, илҳоҳ намудам, ки «шояд ба ҳузури ин маймуни[23] муборакпай[24] савдои димоғи ман муртафёъ шавад. Ва алҳол понсад дирам ба*~ ту*-медиҳам, боз[25] бӯзинаи дигарро ба кори худ дармеорӣ. Ва низ ҳар вақт ки эҳтиёҷат афтад, назди ман ой, муованатат меку-нам». Чор[26]-ночор розӣ шуда ахлоқу авзои ӯро бо ман таъин на-муда,[27] гуфт: «Ҳар коре[28] фармоӣ ба забону имову ишора таъин[2Э] кун, мувофиқи табъ аз ӯҳда бармеояд». Он гоҳ видоъ карда,[30] бе-рун рафт.

Пас,[31] чанд гоҳ аст, ки саранҷоми [маҳомми] манзили беруни ман* аз рӯфту рӯб ва обпошии саҳн ва суффа ва аз чоҳ об каши-дан ва*~ ба гулзорҳо об додан* дар ӯҳдаи он[32] маймун мутааллиқ гардонидам.[35] Ва ин ҳайвон сахт[34] зираку ҳӯшманд будааст,[35] ки мушоҳадаи хулқу вазъи ӯ маро ба сарманзили офият расонид.

[Ва аз наводири ҳолоташ[36] яке он ки] рӯзе ғулом барои таом отaшдон[37] дар дегдон ниҳода, маймунро оварда, таъин кард, ки «дар ин чо оташ кунӣ на*~ баланду на паст*- ва ин ашёро ба таоқуб дар дег[38] андозӣ». Маймун ба супоришоти ғулом назар меандӯхту[39] саре меҷунбонид ва иқболе[40] мекард, чунки ҳар ду ба ҳамдигар чалису анису ҳамхона ва*- ҳамхоба*- буданд. Ва ман бар*- кат* ба паҳлӯ будам[41] ва ба[42] ҳоли ҳар ду менигарис-там.

Ғулом барои муҳимме дар шаҳр рафт, бӯзина ба адои зари-фона ба таҳияи пазу соз қиём мекард[43] ва дастҳо бо[44] соид ба ҷӯи об шуста ва ба хушкӣ пок карда, ҳамчу шотире иаври дегдон мегашт. Ва ҳар чизе [аз косаву табақ] дар мавзеъ[45] мениҳод ва ба тартиб мегирифт, ки* ман тааҷҷуб менамудам ва ба худии* худ мешигифтам, лекин ҳар замоне ба сӯи ман медид ва муроқиби аҳ-воли[46] ман буд, гӯй, маро мепоид.[47] Донистаму сар б$_а$ лиҳоф ка-шидам ва оҳиставу пинҳон аз таҳти парда медидам. Чун аз тара-фи ман дилчамъ шуд [ва гумон кард, ки ба хоб рафтаам], лахте

22 А – манут шабҳангом; Б – манут аст шаб 23 – 24 АБ – бӯзинаи зирак 25 – 26 АБ – Нигаред ба илова

27 – 28 АБ – намуд ва гуфт: «Ҳар кор, ки мувофиқи ҳавсалаи ӯ 29 АБ – маълум [3"] АБ – намуда [3]< АБ – Алявм 32 – 33 АБ – ин маймун бошад

*34* АБ – чандон

35 АБ – буда

[36] Б – ҳолоти ӯ

37 АБ – оташ

[38] АБ – дегдон

39 АБ – медӯхт

40 АБ – иқбол

41 – 42 АБ – хобида бар

[43] А – менамуд*, *Б – намуд

44 АБ – то

[45] Б – мавзеъи *б Б – ҳоли

**1* А – мепояд



гӯшт аз дег бардошту дар табақ ниҳод, то сард шавад [ва] бихӯ-рад; Ногоҳ калоғе аз ҳаво бадар омаду он гӯшт даррабуд. Бӯ-зина саросема музоҳими ӯ шуда, ҳеҷ коре натавонист кард, илло [он] ки дар сояи калоғ чашм бар ҳаво медавид. Дид*-, ки дасти умед ба гиребони зоғ намерасад, мағмуму[48] маъюс омада, муз-.тариб ба сари дегдон нишаст ва мутафаккир буд.[49] Ногоҳ калоғ боз зоҳир шуд ва[50] аз ҳаво ба атрофи дегдон назар медӯхт, то

магар чизе бирабояд, чунки он гӯшти пухта ба кор бурда ва да-ҳон ширин шуда буд.[51] Маймуни ҳӯшманд [омадани ӯро фавзи азим худониста, мутарассиди интиқом кашидан буд], оҳиста худ-ро ба даруни алаф кашида, дар андаруни [сабза ва] баргҳо пин-ҳон шуда,[52] хояҳои сурх бар ҳаво зоҳир дошт. Калоғи [ҳариси ғофил], ки бар ҳаво тараддуд менамуд, ногоҳ назараш бар хояи маймун афтод ва* ба гумони он,[53] ки гӯштпора аст, [аз табақи маймун соқит шуда ба иштиҳову шавқ] бар сари хояи маймун ни-шаст. Маймун, алалфавр, барҷасту зоғро ба чангол гирифт[54] ва сараш барканду[55] ба дур андохт. Шодону фарҳон бар сари дег-дон омад ва ҷасади калоғро аз пару бол холӣ_ карда, аҳшою амъои ӯ[56]*- б$_e$рун оварда [ва худи калоғро] дар_ ҷӯй шустушӯ до-да, мехост, ки дар дег андозад, то тадоруки гушти камшуда на-мояд. [саросема] барҷастаму бонг задам,[57] ки «ҳон, эй ҳаромзода, дегро наҷис макун». [Хиҷолат кашида], хомӯшу*¯ малул бини-шаст ва* он гӯшт[58] аз даст биандохт.

Дигар [5Э] шаби зимистон, [ки] ҳаво сард ва*~ сармо* буд, ғулом[60] пагоҳ[61] хандон* назди ман даромад ва ба худии худ ме-хандид. Сабаб пурсидам, инкор*- намуду* гуфт:

«На ҳар амре қобили пурсу ков ва*~ шунидан* бошад». Бонг задаму ҳақорат[62] додам,[63] ки «иллати зеҳк баён кун!» – Гуфт: «Имшаб маймун дар канори ман буд, аз ҷиҳати сардии ҳаво ба як ҷомахоб[64] осуда будем. Ногоҳ хоболуда тизе аз ман раҳо шуд, мутааффин, чунки меъдаи ман бухор карда буд. Май-мун тоқат наоварда, [дар ҷунбиш афтод, то бедор шудам. Дидам, ки] сар аз лиҳофи ман* берун овард,[65] то уфунат бадошта шавад, [он гоҳ] сар ба* дарун кунад.

Пас,[66]*- аз ҷуҳати бирудати ҳаво боз[67] сар ба лиҳоф кашид*-

48 – 49 АБ – Нигаред ба илова 50 – 51 АБ – Нигаред ба илова

[52] АБ – гардид

53 Б – ин

54 – 55 ДБ – гирифта, сарашро ба дандон канда

56 Б – ӯро

[57] АБ – дардода*м

[58] АБ – гуштро

[59] А – дар авкоти; Б – дигар авқоти 60 – 61 ДБ – алассабоҳ ғулом

62 – 63 АБ – ғазаб намуда.м

64 Б – ҷой ба хоб

[85] АБ – карда

66 – 67 ДБ – баъд аз фурсате

26')

маи ба ҳоли. ӯ вокиф шуда, тизи.дигар ■ додам, сердорутару[68] да-розтар.[69] Боз маймун сар беруи кард. Еаъд[70] аз фурсате боз сар ба дарун овард ва[71] оҳ мекашид [ва бетоқатӣ мекард], тизе дига-раш додам сахту[72] балаадтар.[73] [Токат наоварда]. барҷасту[74] оҳис-та болин[75] аз зери сари ман даркашиду[76] бидарид ва пахтаҳо [аз он] берун кард,[77] он гох* даст ба шалвори ма.ч бурда[78] оҳиста* бидарид. Ва* ман нафасе сахт бароварда,[79] худро дар[80] хоб ан-дохта, [муроқиби аҳволи ӯ] будам. Ои гоҳ[81] пахтаҳоро гулӯла[3]* баста,[83] бо ангушти худ ба шиддат ба мақъади ман меха.жд.[84] Аз зарбат [ва захми] нохунаш бетоқат гашта,[85] барчастаму чароғ кардам[86] ва гуфтам: «Эй палид, бо ман чӣ андеша доштп?». Бо[67] ман тез[88] медпду лаб меҷунбонид ва ба куни худ ншора мекард, ки «ман куии туро маҳкам бастанӣ будам, то [дигар] нагӯзӣ, ам-мо*⁻ бедор шудию кори ман нотамом монд».* Ва пахта\оро ни-нюн медод, ки бигузор, то* хамаро ба куни ту*- андар фиристам. Аз [ин] хикояти гулом хамаи он[89] рӯзи ман[90] ба ханда ва*~ хуррамй* бигузашт,[91] [то маймунро оварда, пурсидам, ки «туро гулом чӣ кард?». Хикояти шабипаро биайнихи ба ишора маълум менамуд.]

Муфоди ин ҳикоят он[92] аст, ки дар шадоиду навойиб ва ранҷу мараз сабур бояд буд, то офаридгори субҳонаҳу абвоби фараҷ кушода гардонад ва[93] аз дорушшифо макрамати илоҷу даво ра-

сонад.[94]

68 – 69 АБ – хушдорутар аз аввал 70 – 71 ДБ – Нигаред ба илова.

72 АБ – сахттару

[73] А – баланд ■ - '

74 АБ'-~бархосту ' '

75 Б – болини ман '

76 ДБ – кашиду ~ АБ – оварда

78 Д – карду он низ; Б – кард онро низ

[79] АБ – кашида

80 АБ – ба

[81] АБ – ва он

[82] Б – лунда

83 – 84 АБ – карда ба ангушт дар мақъади ман мехазид ба шиддат го

[85] Б – шуда

86 АБ – афрӯхтам -. 87-88 ДБ – Тез бар ман -. . .

89 – 90 Б – рӯзи ман он рӯз [91] АБ – гузашт 92 – 93 АБ – Нигаред ба илова [94] АБ – расонид

270

Чун[95] айёми накбат сиггарӣ шавад, сӯҳбати ноҷинс изолаи ма-раз кунад ва боиси фарҳату инбисот гардад:[96]

н а з м[97]

Банда чу бо ҳукми кирдигор бисозад,,, ., .. ., Беғаму ранҷащ ҳудрД кор биедздд.^, с >,,; ... -Ҳар кӣ худовандро шинохт мУ[са]б(5иб, Бо баду бо неки рӯзгор бисозад. Тоати ӯро ту бандавор ба сар бар, То ҳама корат худойвор бисозад.:

«Ҳозо охариу мо аврадноҳу фи ҳозиҳи-с-сафаҳоти фи авохири муҳаррами-л-ҳарами санаи 1299».+ *#с-;? ^. . .?&%!*

[Навбате, ки мусаввиди аврокро доияи инқитоъ ва инзивоъ афтода, умедвор будам, ки дар ин роҳ, ки даромадаам, яҲтамил, ки пеш кушода ояд ва муовадат ва мурочаат даст надиҳад. Фало-ҷарам, аз таҷрибиёт он чи пешам омада буд, дар сатр кашидам ва ба дастуруламали фарзандон гузоштам ба воситаи он, ки аҳли-яти он кор надоштам, бозам аз роҳ оварданд ва ба роҳи мутаориф

андохтанд:

Рубоӣвз

Май нарахонад маро зи ман, чӣ кунам? Сер омадаам зи ҷону тан, ман чӣ кунам? Ман мехохам ки роҳ ёбам ба сӯи ӯ, Ӯ раҳ надихад ба хештан, ман чӣ кунам.]

95 – 96 АБ – Нигаред ба нлова

[97] А – Байт

[98] Б – Назм

ДАР МАЪНИИ ҲАДИСИ САҚФ-УЛ-ҶАННАТИ АРШ-УР-РАҚМОН

Навбате вақти фароғат доштам ва дар маънии ҳащру нашр меандешидам ва тасаввур менамудам, ки чун ҳашр ба аҷсод аз ҷумлаи мӯътақидот ва қавли мухбири содиқ аст, агар мо аз ин за-мин, ки дар онем ба ҳамин ҷисми унсурӣ барангехта шавем, чӣ навъ моро дар замини қиёмат биронанд. Ва агар биҳишт дар маш-риқ ё мағриб бувад, бад-он чӣ гуна вусул даст диҳад, ё агар дар фавқ бувад, чи сон сууд мутасаввир гардад ва ҳол он ки бад-ин сақолат, ки дар ҷисми таркибии мост, аз як фарсанг зиёда қодир бар машй набошем ва агар савора кунанд, ба ин миқдор аз халқ чӣ гуна рукуб муяссар ояд? Ва агар пиёда биронанд, он азоб накд бувад бар тақдире, ки мо аз аҳли биҳишт бошем.

Дар таҳқиқи ин ақида мутаваҷҷеҳи ойинахонаи сувари маонӣ будам, ва он чи аз ин ҷо ахз намудам, дар қайди таҳрир кашидам ва ба муносибати мабҳаси олам ва масъалаи ҳудусу қидам тасти-ри онро дар ин саҳоиф мувофиқ дидам.

Зоҳири ҳадиси тоҳира мушир аст ба қидами[1] арш, [яъне би-ҳишт, хоҳӣ мавҷудаи алон бош ва хоҳй дар явмулҷазо дар тахти арш бошад, ки вай боқй[2] аст[3] ва фонӣ нашавад, чунки агар фонӣ шавад, куҷо сақфи ҷаннат шавад? Ва фано далели ҳудус бувяд вэ адами фано далолат кунад бар қидами далолати зимнй] ва здами фанои он. Ҳамчунон ки оёти боҳираи қуръонӣ [«Ли-қавлиҳи азза ман қола: ҳува-л-лазӣ халақа-с-самавота ва-л-арза сумма аставо ало-л-арши»],+ – далолат дорад бар он ки арш пеш аз офарини-

ши осмонҳо ва баъд аз тайи онҳо низ бошад. Ва аз ҳукамо онон, ки ба сӯъи ақида инкори ҷаннату нор бурдаанд,[4] қиёс*~ аз шоҳид ба ғоиб намуда* ва гуфтаанд: «Биҳиште бад-он фарохӣ ва дӯзахе бад – он вусъат, ки китобуллоҳ бар он нотиқ аст, дар ҷавфи ос-мону замин нагунҷад, чунки сағир зарфи кабир нашавад». Ва ин қиёс [ғайри маъқул ва] пур бемаънӣ бошад, чунки масоҳати ман-зилатайн [аз] он чӣ мубайян шуда, назар ба фаҳми аъроби бодия буда, то бидонанд, ки онҷо, ки мо эшонро бад-он биму умед меди-ҳем, ҳамчу арзи самавот паҳновар аст, яъне азим вусъат дорад. Чунки соҳати ҳавою афлок дар назари эшон бузург ва нопайдо менамуд. Ва низ [чун] интиҳои ғоят дар каломуллоҳ[5] муқаррар нашудааст,[6] маълум мешавад, ки то арш чӣ миқдор фарохӣ ва вусъат бошад? Ва илми мо аз иҳотати он оҷиз бувад. Ва он чӣ

[1] Б – яқдуми 2 – [3] Б – боқист ■* АБ – кардаанд

5 – 6 ДБ – каломи маҷид муайян нашуда



ҳукамо ва аҳли ҳандаса ба ваҳм масоҳати афлок кардаанд, ниҳо-ят то Фалак-ул-курсӣ будааст, [ки гӯи ҳаштум аст]. Пас аз Фалак-ул-курсй боло ҳама биҳишти барин бошад, то арши аъзам. Ва аммо дӯзах дар ҷавфи замин бувад, назар*- бад-он чӣ дар «ҳайа-ти арз» навиштаем,* масоҳаташ шаст дараҷа дар шаст дараҷа бошад [назар ба киёси ҳандасй]. Ва ҳар дараҷа бисту ду фарсах. Ва дар ин олам вусъати дӯзах ҷандоне зарурӣ[7] не будааст, то ин масоҳат бар ӯ тангӣ кунад ба воситаи кӯҳҳои барфу [дарёҳои] оташ ва авдияи[8] пур аз мору каждум ва ситабрии ғӯлу[9] занҷир,[10] зероки ин ҳолат бо дӯзах баъд аз ҳашри аҷсод зарури бошад. Ва-алявм ин дӯзах мақарри арвоҳ бошад ва дар як ангуштвонаи он ҳазор рӯҳи Фиръавн+ ва Намрудро+ ҷой тавон дод. Ва ҳамчунин аз барои биҳишти холй ғурафу қусур ва анҳору ашҷор лозим не будааст. Ва ин сифат бар ӯ дар явмулҷазо ҳодис гардад, чи ҳуру қусур ва ғӯлу[11] занҷир натиҷа ва самари аъмоли [бандагон] бу-вад.сВа он ҳамчу тухм дар замини машиятуллоҳ хобида ва орами-да бувад,[12] ки дар

он рӯз сар берун кунад. Ва дар ин рӯз арвоҳи ахёр ба вусъате мураввиҷи рӯҳ шоду хуррам бошанд. Ва равони ашрор дар мазиқи мукаддари ҷон муаззабу муаллим буванд.

Пас, аз барои вуҷуди ин[13] ду[14] мақом ҷое зиёда дар зери ос-мону замин лозим набудааст, то бар он инкорею истибъоде мута-фарреъ гардад ва касеро, ки бар инкор ояд, аз хурдии димоғу тангии ҳавсала бошад ва қиллати ақл. Ва чун ҳашри аҷсод ку_-нанд, ҳам бар ин замин бувад ва дӯзах ҳамчунон дар шиками ӯ бошад.*

[Ва тариқи ҳашр назар ба он чӣ аз ахбори набӣ алайҳассалом мустафод мешавад ва дар нафхаи сури аввал баъд аз он ки аз ҳама ҷиҳоти олам шунида шавад, ба тадриҷ баландовоза шавад, то ки вуҳуш аз саҳроҳо ба умронот гурезанд ва мардум ба хона-ҳои зеризаминӣ илтиҷо баранд, то он ки аз садмати савти сур гӯшҳо кар шавад ва забонҳо лол, кас овози кас ва сухани кас на-шунавад. Ва ҳама умури маошияи халқ муаттал монад ва назми таовуну тамаддун билкул(л) матмусу мундарис гардад ва ҳар ка-се бар ҷои худ муаттал монда, сарду хушк гардад ва қолиб тиҳн кунад. Пас аз он нафхаи аввал тамом шавад, он гоҳ селҳои мухар-риб ва боронҳои муфрити мутаволӣ ва мутаоқиб биборад ва ҳамаи иморот ва талолу ҷиболро аз ҳам бипошад. Ва ҷаҳон саросар дашт шавад бе гиёҳ ва офтобу кавокиб ҳаме тулӯъу ғуруб мео-ранд ва зӣ-рӯҳ ва зӣ-ҷасад дар зери осмон набувад. Он гоҳ қувва-ти номия боз бар замин муставлй шавад ва анвоъи ҳайёту набог ба худии худ бирӯянд ва ашҷору асмор падид оянд ба навъе, ки як ман тухм сад ман самара диҳад. Ва ҷаҳон ҳама аз шарқу ғарб ва шимолу ҷануб биҳиште муҷассам гардад сабзу хуррам, лекин <-------------
--

' АБ – зарур

[8] АБ – ба водии

9 – Ю ДБ – аґлолу салосил

п АБ – саиру

[12] АБ – бошад

13 – 14 АБ – оянда ва 18 – 266 273

мутанаффисе мавҷуд набошад. Ҳамчунин чанде бигузарад, пас са-муме аз чиҳати қаҳр бивазад ва ҳамаи ин ороишу нумоишро пок бисӯзад ва чаҳон тӯдае хокистар шавад: «Салои ли ман ал-мулк ал-явма»,+ бар сатҳи замин ва соҳати афлок барафтад, ки зилзи-ла дар хок ва тазабзуб дар афлок зоҳир гардад, то нидои «лут-фуллоҳ-ил-воҳид-ил-қаҳҳор» изтироби эшонро ба сукун орад. Он гоҳ микдори ҷиҳил рӯз ё ҷиҳил сол борон ояд ба лавну риҳи нут-фа ва дар ҷавфи хок ҳамеравад ва халқи мутаваффо аз аввали ҷаҳон то охир дар батни хок мусаввар ва муҷассам мешаванд ҳамчу кирми харобин бар забари ҳам, то шонздаҳ газ аз атрофи замин ва ҳачми замин. Он гоҳ ба нафхаи сонй] то* ҳама халқи аввалину охирин [аз мағзи хок] барангехта шаванд [ва қадам бар сару рӯи ҳамдигар ниҳода, аз миёни хок берун оянд] ба ҳамон та-шаххусу сурат, ки дар ин ҷаҳон буданд, -то ҳар каседӯсту душма-ни худ бишиносад ва[15] рафъи мухассама назди суолу ҳисоб таво-над[16] кард. Ва он чи ҳукамо гӯянд: «Иодаи маъдум биайниҳи ҷоиз набувад, он дар феълу саноъи бандагон[17] аст, на дар афъоли холиқи[18] кавну макон:[19]

«Ли-қавлиҳи азза ман қола: Ав л оязкур-ул-инсону инно ха-лақноҳу мин қаблу ва лам яку шайъан».+ [Ва барои таъкиди ҳаш-ру нашр ва додани сазову чазо мефармояд:] «Фа- раббука лануҳ-шираннахгум ва-ш-шаётина сумма лануҳзираннаҳум ҳавла ҷаҳан-нама ҷусийян».+

Чи[20] сонеъе, ки нестро ҳаст кунад, ҳастро иода кардани [ӯ] осон бошад аз нестро ҳаст кардан. Он гоҳ ба муфоди«явму тубад-дил-ул-арзу ғайр-ал-арзи»+ замини қиёматро [биёранд ва] бигус-таронанд ва маҳшурин аз пуштае хокро [дар ҳолате, ки чашм бар ҳаво ҳайрон бошанд ва ҷое холй наёбанд, ки қадам бичунбонанд], бар он замини пок саворӣ диҳанд. Чандон ки маллоҳон тахта ни-ҳанд, то бар киштӣ саворӣ даст диҳад. Ва ниҳояти иртиқолу ин-тиқол, ки аҳли арасотро бошад ҳам, дар ин

асно бувад аз расида-ни номаи саодат ва шақоват ба ямину ясор ва мавқифи суолу ҳи-соб ва мизон.[21] Он гоҳ соиқаи кибриёй бивазад ва корхонаи ано-сир бо он чи дар ӯст, хурд барчинад ва ба кунҷи нестӣ барад ва ҷомаи хок низ аз пушти дӯзах бардошта шавад, он гоҳ[22] ӯро ба ҳар тараф бикашанд, то вусъат ёбад ва водиҳою кӯҳҳо ва ғӯллу занҷир ва абвобу табақот бо он чӣ асбобу олоти азоби аҳли нор бувад. Алалфавр, ба хитоби «кунфаякун» мавҷуд гардад. Ва за-мини ҳашрро ҳам дар ин он ба ҳавли ӯ бигардонанд ҳамчун ин за-мин ба азимате, ки дар илми ҳаққ муқаррар бошад. Ва ҷисри си-рот бар тарафе аз он ки мадхали аҳлуннор аст, биниҳанд ва аз он сӯй он биҳишти муҷассам бар забари ин замин мавҷуд шавад ба ҷамеъи ғурафу қусур ва вилдону ҳур.[23] Ва сақфи ин замин ҳа-

>б АБ – то

16 ДБ – тавоианд

17 АБ – ибод

18 – 19 ДБ – ХОЛИҚ-уЛ-ибоД

20 АБ – Бале,

21 АБ – мизон ва хисоб 22 – 23 АБ – Нигаред ба илова.



мон аршурраҳмон бошаД, [ки алявм ҳашт гӯй дар миёна восита аст]. Ва тухми аъмоли неку бад дар соҳати манзилатайн ба ран-ги каждуму[24] мор ва анҳору ашҷор[25] бирӯяд ва зоҳир гардад. Ва чунон ки ашҷору асмор ва вуҳушу туюр, ки назди туст, баъд аз халқи самавоту арз ба муҷарради хитоби «кун» мавҷуд гаштанд пеш аз вуҷуди Одам* Абулбашар+ дар рӯзи дуввуму[26] сеюм, то дарахтон худ ба худ сарсабз шуданд [ва] мурғон ба ҳаво рафтанд ва вухуш ба кӯҳу[27] дараҳо[28] хазиданд. Ва дар рӯзи чаҳорум [ва панҷум] _ақврту азроқи онҳо муқаррар шуд, то [дар] рӯзиҳафтум, ки ҷумъа буд, Одам[алайҳассалом] махлуқ гашт. Ва имруз ҳамин ангур, ки назди туст, ҳамон ангур аст, ки^^еш, аз Одам [алайҳас-салом] либоси вуҷуд пӯшидааст барои ту, лекин чун ту онро нади-даӣ, сохтани ангуру дарахти онро, алалфавр, ақли ноқиси ту мус-табъад шумурад. Ва лозим набувад, ки аҳли манзилатайни

мутеъ ба фавқ сууд кунад, то ба зери арш равад барои духул дар* би-ҳишт, ё осӣ ба таҳт нузул оварад[29] [тадриҷан], то ба Сиҷҷин ан-даршавад, ҷиҳати даромадан дар дӯзах [ё аҳли Ховарро ба Бох-тар баранд, ё билъакс; балки чун аз сироти мустақим бигузаранд, ба дарвозаи биҳишт расида бошанд.] Балки чун корхонаи аносир-ро барчинанд, худ[30] ҳамин олами биҳишту дӯзах накд гардад ва олами охират ҳамин олам бувад, илло ин микдор, [ки] афлбку ка-вокиб лайлу наҳор надорад ва осмони он арши аъзам бувад.[3'] Ва чун имтиёзи шабу[32] рӯз ва моҳу сол[33] дар ин олам ба машъа-лаи Меҳру Моҳ бозбаста аст, дар он ҷо мутааллиқ ба нури арш бошад,[24] ки муташаъшаъ аз Офтоби зот бувад.[35] Ва он зиёе бувад, ки ҳаргиз бар он соя мутараттиб нашавад.

Пас, олами охират ғайри ин олам набувад ва чунон ки арш пеш аз вуҷуди самовот қоим ба зоти воҷибулвуҷуд буд, ҳамчунии баъд.аз рафъи самовот низ қоим ба зоти ӯ бувад.

Пас,[36] даҳр дар ҳазрати қудси ӯ – таоло ду рӯз беш набу-вад;[37] як рӯз тамоми муддати дунё, ки олами шаҳодат аст, шаъни воҷиби таоло ва тақаддус дар ин рӯз эҳё ва имотат ва эъто[38] ва манъ [ва амру наҳй] аст; ва як рӯз ҳама[39] муддати охират, кӣ олами ғайб аст, шаъни у – таоло дар он рӯз ҷуз ӯ ҳисоб бувад [ва подош ва савобу иқоб.]. Ва* пас, агар ишкол ояд, ки талаз-зузу танаъум ва таваҷҷӯъ ва тааллуми мо ба ҷисми унсурӣ мута-аллиқ аст, – агар ҳашри мо ба рӯҳ бувад, дар он ҳеҷ ишкол наё-

24 – 23 АБ – ашчору азҳор ва сурати каждуму мор [26] АБ – дую,му

27-28 АБ – КӯҲҲО

29 АБ – орад

30 АБ – ҳамин

[31] АБ – бошад

32 – зз АБ – сапеду сиёҳ ва сурху кабӯд

34 АБ – бувад

35 АБ – аст

36 АБ – Ва маҷмӯъи

37 АБ – набошад
38 АБ – ато
39 АБ – тамом
275
яд, ки дар манзилатайн рӯҳи мо мунъаму муаззаб бошад, чунки [олам] олами ғайб аст; пас, агар ҳашри мо ба ҷисм бошад, чунои ки зоҳири қавли мухбири содиқ ва сухани илҳом бад-он нотиқ аст, бад-ин ҷисми унсурӣ духули мо дар биҳишти рӯҳонӣ чӣ навъ даст диҳад? Ва ин қолаби хокии мо куҷо тоқати муқовамати ота-ши дузах орад? [Ва ба фарз, ки биҳишт муҷассам бувад, на аз аҷ-соми^унсурӣ бошад,] – гӯем: «Мумкин аст, [ки] назди табаддули арзайн ва фароғат аз ҳисобу китоб ва мизону гардонидани корго-ҳи аносир чун ҳабои маншур ҳама маводди унсурӣ аз қолаби мо бардошта шавад, чандон ки шабаҳе боқӣ монад, ки сабаби мо-биҳи-т-ташаххус шавад, то бидонем, ки ин Зайд аст ва он Амр(у)». Ва[40] он шабаҳ аз маводди олами рӯҳонӣ пур шавад, «саидан*- кона авшақиян».*+ Масалан,*[41] аз моддаи ҳаюлои ну-ру зулмат, ки асли аносири арбаъа аст ва[42] он[43] мутааллиқ ба аҷ-сом набошад.[44] [Пас], аҷсоди[45] аҳли биҳишту дӯзах бад-он музах-хаму[46] мушаҳҳам шуда,* аз ҳамдигар мумтоз шаванд, то [ки] си-ёҳрӯю сафедрӯ намоянд. Пас, эшонро ба ҳамин[47] ҷасад ба мақар-рашон биронанд, чунон ки аз ин сурат офаридгори субҳонаҳу эълом[48] медиҳад: «Ва аммо-л-лазина абязат вуҷӯҳуҳум фа-фи-л-ҷаннати ва аммо-л-лазина асвадат вуҷӯҳуҳум фа фи-н-нори».+ Ва баъд аз халъи либоси аиосир адами сирф шудани аҷсом зарур не будааст. Дар офоқ ба тааммуқ нанигарӣ, ки магасу анкабут баъд аз фавту рафъи аҷзои унсурӣ ташаххусашон ҳамчунон ба солҳо боқӣ меистад ва ҳамчу ойинаву булӯри софе даруну беруни аъзо ва ҷавореҳи эшон ба назар дармеояд ва дасту пою чашм ва шаъp ҳамчунон ки гӯӣ, зиндаанд. Ва гӯё эшонро аз ойина ё коғазе ҳа-рир рехтаанд. Ва ин сурат бо эшон на аз аҷзои унсур аст, чунки ҳама барбод рафтааст. Ва агар эшонро бар каф бимолӣ, асаре аз эшон боқӣ намонад, гӯӣ ҳавое

бастаанд[49] ва обе нишаставу хеста. [Ва мисли он аст, ки шабаҳи қолаби сулаймонӣ, ки ба солҳо баъд аз фавт бар сари асо қоим буд. Чун асо нишаст, қолаб низ ҳамчу ҳайати ғуборӣ фурӯ афтод.

Ва] ҳамчунин мумкин аст, ки баъд аз иихидоми чаҳор рукни хонаи унсурӣ қолабҳои ба ҳолатҳо истода ба моддаи нуру зулмат муҷассам гардад, то мутанаъиму мутааллим гардад. Ва чун инсон низ арзӣ аст, табаддули замини* вучуди ӯ ба арзи дигар ифода-ти[50] вуҷуб мекунад назар ба мантуқи ояи карима. [Ва] албатта бояд ки замини қолаби ӯ мутабаддил шавад ба замини дигар, [яъне аз сувари аносир ба маънии аносир. Ва] чун олами охират

« АБ – Пас

41 АБ – яъне

42 – 43 ДБ – саидан кона ав нгакиян ва ин модда

44 АБ – набувад

45 ДБ – аҷсами

46 АБ – музаххам шуда ва *т АБ – ии

48 АБ – дар мӯхкими танзили ҳамид хабар

49 АБ – ҳавоеанд баста

50 АБ – ифодаи



олами анвор аст; – нурҳо аз нур[51] ва зулматҳо аз[52] зулмат[53] мум-тоз набошанд, ахзи шабаҳи [унсурӣ] ба ҳар қолабе з.арур бошад - имтиёзро, ва илло офаридгори таоло[54] қодир аст, ки Зайди биҳиш-тиро аз Амри биҳиштӣ бо вуҷуди нуронӣ будан имтиёз диҳад[55] ва*- ҳамчунин аҳли норро.* [Ва Бакри дӯзахиро аз Холиди дуза- [ хӣ фарқ диҳод бо вуҷуди зулмонӣ будан.]

Лекин[56] қолабе холиро пур кардан осонтар бувад аз он ки қо-лабе алоҳида созанд ва онро пур кунанд, Оре,[57] қолаби анкабути хушкшударо пур[58] кардан осонтар аст,[39] аз он[60] ки анкабуте дигар рост[61] кунанд[62] ва қолаби ӯро мамлув[63] гардонанд. Пас, чун[64] қо-лабҳо[65] муҷассам ба нуру зулмат шаванд, қувватҳои нафсони дар эшон қавитар падид ояд, аз он ки ин куво, ки дар мо таркйб кар-дaанд, мамзуҷ ба ғубори қавния бувад[66] ва мукаддару заиф бо-

шад[67] Ва қувои он ҷаҳонӣ аслу ҳаюлои ин қувват-ҳо бувад. Пас, танаъум[68] ва талаззузи ниами[69] муқим ва идрок ва ташхиси'" уқу-бату азоби ҳрвияи ҷаҳим дар мо бештар аз танаъуми мукаддар ва азоби мухаддари ин ҷаҳонӣ бошад. Ва бар ин қиёс аст[71] ниами ҷинон аз фавокеҳ; инабу зайтун ва нахлу руммон, ки ашбоҳи *Ш* фовокеҳ дар он ҷо мавҷуд шуда, ба маводди аслии ин фавокёҳ " мамлув ва муҷассам бошанд. Чи ин неъматҳо, ки назди мост, дар ! олами шаҳодат ҳама махлуту мамзуҷ ба аҷзои аносир аст ва дар ҳақиқат хокест нақшину нигорин, мобихи-т-ташаххуси лавну таъм ' ва бӯи онҳо аст. Ҳамчунин дар биҳишт ин неъматҳо[72] ва фавокех биайниҳӣ мавҷуд аст, на ба аҷзои унсурӣ, балки ба лавну таъм ′ ва ройиҳа моро ташхис афтад, ки ин ангур аст ва ин[73] анҷир ва ин хурмо[74] ва ин анор.[75] Ва таркиби он [неъматҳо] аз он маводд бу-вад, ки дар туи афлок ва аҷром соир ва нозил шуда аз парвиза-ни чаҳортабъ гузашта, сурати хориҷӣ гирифта буд; аз баргу ша-ҷар ва шукуфаву самар. Ва ин таркиб мукаддару бесафо гашта буд ба сабаби тахлит ва тамзиҷ ва таназзулоти баида. [Ва] аммо дар ҷаннат бевосита аз мабдаъ ба сурати хеш баромада буд. Ма-салан, [агар бишунавӣ, ки «аз аҳли ҳақҳ фалон мунзавӣ шуд ва

[51] АБ – нурҳо

52 – БЗ АБ – ва зулматҳо

[54] АБ – субҳона таоло

[55] АБ – бахшад

56 – 57 АБ – Нигаред ба илова. [58] АБ – рост 59 – 60 АБ – аз он бувад, 61 – 62 ДБ – бисозанд

[63] АБ – пур

[64] АБ – вақте, ки

65 АБ – қолабу каволбади аҳли ҷаннату нор

[66] АБ – бошад

[67] АБ – бувад

68 – 69 АБ – талаззуз ва танауми наими

[70] АБ – ташаххис

[71] АБ – буад

[72] АБ-=-ниам

73 АБ-он

74 – 75 АБ – анор аст ва он хурмо

277 "

фалон солу моҳ обу таом нахӯрд», бидон, ки рӯҳи вай ба сабабӣ таҷарруд аз асли ин фавокеҳ мутанаъим ва муталаззиз аст. Ва бар ин тақдир] ангуру анҷир он ҷо[76] ҷирме бувад мудаввари му-наввар, рангаш сурхи ба сиёҳӣ моил, ё сапедӣ ба зардӣ моил, нар-му нафиси [беустухон], ки фавқу тахти худро манъ аз абсор на-кунад ва ширинтар аз шаҳду шир бувад. [Ва] чун бар табақ ни-ҳанд, тахти табақро ситр накунад, балки табақ низ хонро ва хон бисотро ва бисот фаршро ва фарш зери худро аз он чи бувад, мо-неъ аз дидан нашавад. Ва чун ин анҷир [ва ангур] ба даҳон ниҳӣ, алалфавр, шикаста шавад ва ба гулӯ андарравад ва кому даҳон-ро муаттар гардонад, балки кому даҳон балъидани[77] онро низ ситр накунад. Ва ҳамчунин аст ҳулалу пероҳани биҳиштиён аз он чи абқарию хазравӣ ва истабрақ, ки ваъда додаанд, таркибаш аз ас-ли ин ақмиша бувад, ки назди мост. Ва ин либосҳо абдони аҳли биҳиштро сотир набувад, магар авроти эшонро ба пардае ҳам аз он ҷинс, ки аз корхонаи қудрат берун ояд, бипӯшанд. Ва ҳамчу-нин аст соири тиллову нукра ва ҷавоҳир, ки дар онҷо ба кӯшкҳою фаршҳо таъбия карда бошанд аз он чӣ мухбири содиқ хабар дода. таркиби онҳо аз маводд ва* ҳаюлои ин ҷавоҳир бувад, ки назди мо[78] аст.[79] Ва ин махлут ба ғубори туробия бошад.[80] Ва он ҷаво-ҳир алтаф ва асфо ва асли ин ҷавоҳир бошад. Масалан, дар фар-ши онҷо хиште аз тиллою нуқра ки таъин кардаанд, ҷавҳаре софе шаффофи барроқ бар он ҷо мафруш бувад ба лавни тиллою нуқ-ра [ва лӯълӯъ], ки нозир ташхис кунад,ки ин тилло ва ин* нуқра аст [ва он марворид.] Пас, он тилло ва нуқра на ин тиллою нуқра бошад, ки ба имтизоҷи аносир ва тоби кавокиб, ё моддаи норӣ дар ҷавфи маъдан махлуқ гаштааст, балки он моддаи аслии ин тил-лою нуқра бошад, яъне гавҳари сш. [Агар туро дар ин таҳрир шакке ояд ва шираро махсуси қанду

ҳалво ва ангуру харбуза до-нӣ, бияндеш, ки он шира, ки дар хори туранҷабин менишинад ва барги дарахтҳо аз куҷост, то дарёбй, ки он модда шираҳост, ки аз кураи нор ва ҳаво ҷаста, ҳанӯз дар табъи обу хок дарнаёмада-аст ва лавну ранг аз ғубори туробия ва ҳавоия гирифта ба сурати шакари турангабин баромада]: «Ва-л-мисли ҳозо фа-л-яъмалу-л-омилӯн».+

Пас, бояд ки омили роҷӣ амал мувофиқи он[81] мақом[82] кунад ва он ба хӯрду хоб ва орзу муяссар нашавад. Пас, аз ин таҳқик мубарҳан мешавад, ки*- ачсоду аҷсоми аҳли ҷаннату нор ба нуру зулмати мутлақ, ки асли аркони арбаа аст, муҷассам шавад ва дар дуои маъсур омада: – «Оллоҳумма – иҷъал фи асабӣ нуран ва фи лаҳми нуран ва фи азмӣ нуран»,+ яъне лаҳму[83] шаҳм[84] ва азми маро ба нури мутлақ мамлув гардон ва сақолати таркиб, ки аз ҳамли аҷзои унсурӣ аст, аз қолаби ман бардор. Пас, агар та-

76 АБ – ҳаббати

77 АБ – балъиди

78-79 АБ – МОСТ

80 ДБ – бувад 81-82 АБ – бозгашт

83 – 84 ДБ – шаҳму лаҳм



баддули аҷзои унсурӣ ба маводди нур номумкин будӣ, соҳиби ша-риат, салаллоҳу алайҳи васаллам, ин истидъо аз ҳазрати қудси ӯ*- – таоло* [нуруннур] накардӣ. Ва бар ин қиёс аҳволи аҳлун-норро бидонӣ, ки ҳама мору гаждум ва ғӯлу занҷир сувари аъмо-ли эшон бувад,[85] гаронтар ва ҷонгазотар.[86] Яъне он мору гаждум на ин мору гаждум бувад, ки аз мағзи хоку хишт барояд ва он ғулу занҷир на ин ғулу занҷир бувад, ки аз кону дӯккони ҳаддод ба даст ояд. Балки он маводди талхиҳою сахтиҳо ва дуруштиҳо бувад, ки дар дунё* бад-ин сувар баромада [буванд. Ва] дар охи-рат аз дуруштии ахлоқу талхии муқоваҳоти аҳли туғён дар за-мини аъмолашон бирӯяд ва ба гардани эшон дарпечад, – «наузу биллоҳи мин ҳоли аҳл-ун-нор». Ва агар бад-ин таҳқиқ нек* дар-нигарӣ, туро ҳеҷ инкор дар

ҳашру нашр ва савобу иқоб намонад. Ва инкор[87] аз он[88] оядат, ки ҳоли охиратро ба кори дунё қиёс кунӣ ва онро ақли [ту] мустабъад шумурад ва гӯяд: «Мо-ҳозо илло ифкун қадимун»+! ччҚй рафт ба дӯзах кӣ омад зи биҳишт?!» Ва он чӣ шореъ [аз ин маънӣ] тасреҳ накарда, барои он аст, ки ақли омма онро дарк накунад. Чи умури ғайбиро ба амри мушо-ҳидӣ татбиқ додан, коре бузург бошад [ва] ҳар зеҳне иҳотати он натавонад кард, лобудд инкораш зиёда шавад. Ва* агар шахсро андак хираде дода бошанд, худ бидонад [ва] тасреҳ фоида на-

диҳад:

«Ҳозо мо-алҳаманӣ раббӣ ал-азим ал-хабир ва-л-ҳамду ли-л-

лоҳи ало золика».+

_________ ^

[85] АБ – бошад '

[86] АБ – ҷонгудозтар 87 – 88 АБ – аз он инкор

ДАР ТАШХИСИ АХЛОҚИ ИНСОН [ВА ИХТИЛОФИ ТАБОЕЪ]

[Пӯшида намонад, ки муҳаррири сутур рӯзе дар ташхиси ах-лоқи абнои ҷинс меандешидам ва дар сабаби ихтилоф ва табо-юни табҳо ба ҳамдигар ба ғавр таамуқ мекардам, чунки аз амсол ва ақрон онон, ки ба ақл ва имтиёз мумтоз буданд меди-дам, ки бештари мардум ба онҳо муъонид ва мункир буданд ва ба ахлоқи замима месутуданд, то ки баъзе аз ҳамгинон, ки наз-ди ман медаромаданд, баъзе ба эътироф медаромаданд, ва бар-хе ба инкор. Дар шакуку тараддуд афтодам ва мегуфтам: «Агар ман беақлам, ҷамъе ба тавотур ба идроку дониши ман хабар ме-диҳанд ва агар илмею идроке дорам, ҷамоате ба савдову ҷуну-нам нисбат медиҳанд. Набояд ки халқе ба иттифоқ бар ғалат раванд. Барои зобитаи ин маънӣ, ки беақл кист ва ба боақл ка-дом ва ҷоҳил кӣ ва олим чй, таваҷҷӯх ойинаи хонаи хаёл доштам, он чи дар он ҷо медидам, дар сатр мекашидам. Ва ҳува ҳозо]-[1]

Дар осор аст, ки «ан-носу маодинун кааъодина-з-заҳаби ва-л-физзати».+ Зоҳири ин[2] қавл далолат кунад, ки ҳамаи

мардум дар вазъу хулқ [ва санъат], монанди тилло ва нуқра бошанд, ки ашра-фи аҷсод аст. Ва ҳол ин ки ҷинси бани навъи одамӣ ба эътибори вазъу хулқ ва мазҳабу[3] машраб басе мутафовит аст, ки ҳеҷ як ба они дигар намонад.[4] Ва баъзе дар сахтдилй чун оҳану дар[5] нар-мию равонӣ чун сурбу симоб ва дар дурӯй чун мис[6] мухталифулав-зоъ бошанд. Ва чун инсон хулосаи аркон ва маволид аст, фалоҷа-рам соири маъданиётро дар ташбеҳ мадхал надода, тахсис бад-ин ду ҷасад доданд, чунки ин ду [низ] ашраф ва аълои маъданиёт аст. [Ва нагуфтанд, «ан-носу маодинун ка маодин-из-заҳаби ва-л-фаззати ва-л-ҳадиди ва-н-наҳоси ва-з-зайбақи», то росттару муво-фиқтар афтодӣ.] Ва[7] чун мизоҷи ҷавҳар[8] ба эътидоли ҳақиқӣ наз-дик* ояд, тилло ва нуқра мешавад. Пас, маънии ин-сухан о» бу-вад, ки мардумон то сифоти тиллову нуқрагй пайдо кунанд, солҳо

[1] Б – Ин порча пеш аз сарлавҳа омадааст.

2 АБ – он

3 ДБ – мазоҳибу

[4] АБ – намемонад

5 – 6 АБ – дар дурӯй чун мис ва дар нармию равонӣ чун сурб ва симоб

7 АБ – Ва аз он ҷиҳат, ки

[8] АБ – ҳайвонӣ



ва қарнхо бояд,[9] чунки[10]то маводди норию туробӣ ба ин ҳолатояд, муддатҳо гузашта бувад'[1] ва тафовути бисёру ихтилофи бешу-мор дар вазъу таркиби маъдани он назди ҳар ҳолате ва муддате ҳодис гардад. Ва то итлоқи тиллову нуқра бар ин маъдан ку-нанд, қарнҳою даврҳо бигузарад. Ҳамчунин- то одаме одамсират ба вуҷуд ояд, қарнҳою даврҳо бигузашта бошад:

Сад* – катраи мавҷ маҳви тӯфон гардад, К-аз дарё гавҳаре намоён гардад. Фитрат умре кунад такутози ҳавас, То нақши адаб бандаду инсон гардад.*-

[Б а йт

То ту нагӯй, ки ҳама мардуманд, Бештаре гову хари

бедуманд.]

Пас, маъдани инсон баъзе чунон бувад, ки солеҳ бошанд, ки тиллову нуқра шаванд ва баъзе тиллову нуқраи мағшуш бошанд [ва] баъзе ҳама ғашш ва андаке аз тиллову нуқра доранд. Ва*⁻ баъзе ҳама тиллову нуқра ва андаке аз ғашщ дошта[12] бошанд.*[13] Ва бархе мутлақ тиллову нуқраи холис бошанд беғаш. Ва зум-рае ҳама ғашш, ки ҳеҷ* мумкин набувад, ки тиллову нуқра шаванд. [Ва] билҷумла инсон ҷомеъи ҷамеъи қувваи малакӣ ва шайтонӣ ва баҳимию ҳайвонӣ бувад. Ва гӯӣ, ҳамаи ин[14] қуворо ҷамъ намуданд ба ҷамеъи аҷзоиҳи ва ба ҳамдигар тахлиту тамзиҷ фармуданд, шахсе падид омад ба сурати инсон ва Одам номи [он]:

Қ и т ъ а

Одамизода турфа маъҷунест, Аз>5 фариштa сириштa в-аз ҳайвон., Гар кунад майли ин, бувад бад аз ин,

В-ар кунад[16] майли[17] он, шавад беҳ аз он.

Агар таҷассусу тафаҳҳуси балеғ кунӣ, ду шахс ба як мизоҷ ва як вазъ ва як хулқ дар тамоми барру баҳри олам мавҷуд наё-бй. Ва мутаманнoю ағрози ду танро дар ҳама офоқ муттаҳиду му-вофиқ набинӣ, ҳар касеро[18] дар ҷалби манофеъ ва дафъи мазорр андешаву фикри дигар бувад. Ва дар умури маъошию маъодӣ расмею эътиқоде дигар:

Р у б о и я[19]

Ин халқ, ки дар ҳам аст аҷзои ҳама, Ҳарчанд оғӯши ҳам бувад ҷои ҳа,ма.

9 – 1" АБ – бигузарад, чуноп ки

ч АБ – бошад

12 – 13 Б – доранд

н АБ – он

15 АБ – К – аз

16 – 17 АБ – равад сӯи

18 АБ – касро

19 АБ – Рӯбоӣ

281

Биттабъ ба ҳам чу тавъами бодоманд, К-аз якдигар аст дур дилҳои ҳама.

Набинӣ,[20] ки одамӣ ба тадбир мурғ аз ҳаво фуруд орад ва ба тазвир моҳӣ аз дарё барорад ва ба чанголи қаҳру ҷалодат пӯс-тин аз китфи бабр барканад. Ва ба расоии хидоъ ва макр каманд бар гардани пил афканад, синаи кон аз зарби пешааш сӯрох-сӯрох аст ва дили баҳр аз расоии шасташ шикофи фарох. Сарҳ биниҳад, то ба самовот дарояд ва манҷаниқ кунад, то бар кураи кавокиб барояд. Агар ба дараҷоти иқтйдораш тараққй диҳанд, даъвии улу-ҳият дар димоғи нахваташ музмар аст; агар лагоми аҳком аз са-раш бардоранд, зоташ ба пастии фитрати баҳимй мухаммар. Агар бигузоранд, дар куфр аз Фиръавну+ Намруд+ сабақ барад. Ва агар бигузинанд, дар имон аз Ҷунайду+ Боязид+ бигузарад. Ва баъзе чунон ки сагро бар ӯ тафзил бувад ва баъзе чандон ки ма-ликро паси пушт афканад. Ва ба илтизоми фақру зӯҳд ва таҷрид тавонад, ки исовор бар фалак мақом кунад ва ба иктифои шаро-рат ва хабосат Ҳорутвор+ ба чоҳи Бобул ором гирад.[21] Ба чунон ки аҷоиб ва наводири олами кавн лоило ниҳоят ба ҳадди ҳаср на-мерасад ва ҳар рӯз ҳодисаи тоза ва воқеаи берун аз андоза ба арсаи шуҳуд меояд, ки ба хотири ҳеҷ мутафаккир нагузашта буд. Ҳамчунин дар ҳар оне хосияте[22] аҷиб ва сифате ғариб аз таркиби тинати одамӣ ба зуҳур мерасад, ки дар андешаи ҳеҷ як аз файла-суфони мӯшикоф хутур накарда буд.

Филҳақиқат, ҳазрати инсон олами кабир аст [ва] олами ша-ҳодат олами сағир, чунон ки ҳадиси қудсӣ бар ин маънӣ мушир аст: «Ло-ясаъунӣ самоӣ ва ло-арзй илло қалбу абдӣ ал-мӯъми-ни».+

Пас, агар ба виҷдони худ мулоҳаза фармоӣ, донӣ, ки чӣ миқ-дор ҳикмату маслаҳат дар буняи колаби ту рехтаанд ва ҳазор талотуми баҳру тӯфон аз вуҷуди ту ангехта.

Соате, ки ба ёди ҳақҚ нишинӣ ва бехуд бошӣ, беруни нӯҳ фалак рафта бошй ва дар ҷавори*- пардаи «лӣ маъа-л-лоҳи ва аъло аллийия»+ расида.

Вақте ки бе ёди ӯ нишинӣ ва бо худ бошӣ, ҳазор мартаба но-зилтар аз мақоми Фиръавну+ Ҳомон+ рахти иқомат ба ҳовияи бӯъду қаъри Сиҷҷин кашида. Дар

тахайюл[23] ҳафт осмон дар ҳуқ-қаи мутахаййила ниҳӣ.[24] [Ва] дар тафаккур[25] ҳафт замин дар тоқ-чаи муфаккира кунӣ. Дар вақти хашму ғазаб пюрро ба ҷои гурба гузорӣ ва ҳангоми раъфату раҳмат[26] мӯри нотавонро[27] ба мижгон
<___________

20 – 21 АБ – Нигаред ба илова.
[22] АБ – хосияти
23 АБ – тафаккури
24 АБ – биниҳй
[25] АБ – тахайюли
26 АБ – линат
[27] АБ – мискин



бардорӣ. Дар имсок[28] чунон ки дона аз даҳони мӯр рабоӣ ва дар эсор чандон ки урён барой. Дар ҳикду ҳасад нахоҳӣ, ки Офтоб бар замин зиё афканад ва дар кибр мабод ки кас ғайри ту сар бар кунад.[29]

Ва*~ дар баъзе аз ҷиҳати утлат ва касолат чандон ҳиммаг бувад, ки хокистари гарми гулханро бар бистари санҷобу хазз тарҷеҳ ниҳад ва истироҳат ба болои бавлу равсро ба болиши Каю+ Ковус+ тафаввуқ диҳад. Ва дар баъзе улувви ҳиммат чунон ки қадам бар тахти кайҳон ва назар бар афсари шоҳон наяндозад ва чашм аз ҳар чӣ шеби фалаки Қамар аст, бардӯзад ва то ба уқулу нуфуси аҷроми улвӣ мулҳақ нашавад, ба чизе ором нагирад. Ва баъзе дар либоси зӯхд фисқу фуҷур оранд ва бархе ба ҷомай рунуд тоату тақво гузоранд. Ва дар баъзе фикри расо то он ҷо, ки нӯҳ фалак масоҳат кунад ва равиши ситорагон бишуморад. Ва бахше чунон кавдану аблаҳ, ки бар иушти пои худ набинад ва кӯ-рона ба ҳар тараф дасту по гузорад.*

Эй, турфа ҷисми инсон хумест, ки каловаи андеша аз вай ба ҳазор ранг берун ояд: агар сурх хоҳӣ, сабз ба даст ояд ва агар сабз хоҳй, каловаи сиёҳ бадар ояд. Ва ин турфатар, ки ҳар касе-ро аз ҷиҳати ҳубби нафс ақл ба камол намояд ва аз* чиҳати[30] хешбинӣ[31] фарзанд ба ҷамол ва* ба донише, ки надоранд, ҳар як худро Буалӣ+ ва

Фалотуни+ алалистиқлол донанд. Ва ба тақ-во, ки натавонанд, ҳар кадом худро шайх-ул-исломи баркамол шиносанд. Ва* ҳеҷ оқилеро набинӣ, ки чанде бар ӯ инкор кунанд ва ӯро маҷнун ва беақл шиносанд. Ва ҳеҷ муттақиро[32] наёбӣ, ки ҷамъе бар ӯ изо[33] расонанд[34] ва шарири муфсид эътиқод кунанд.[3'] Якеро бинӣ, бар ботил меравад ва худро муҳқиқ медонад ва ди-гаре бар ҳаққ солик аст ва дар он муташаккик, то надонад, ки аз роҳёфтагон аст, ё аз роҳгумкардагон! Аз ин ҷиҳат сарриштаи матлабҳо гум аст ва ҷоддаи мақсадҳо номаълум. Ихтилофи мазо-ҳиб аз ин ҷост ва тафовути машориб дар ин ҷо. Ва*~ ақл ҳеҷ таш-хис накунад, ки дар ин ҳангома оқил кадом асту беақл кӣ _ва роҳ-ёфта кисту гумроҳ кадом?! Масалан, ҷамъе ба тавотур гӯянд, ки «Зайд бихраду аъқали замона аст» ва ҷамоате мутаволӣ расо-нанд, ки «аблаҳу аҷҳал аст». Ё гӯянд зумрае, ки «Амр аз ахёру аброр аст». Фирқаи дигар гӯянд: «Аз ашрору фуҷҷор».

Албатта нашояд, ки ин ду фариқ дар ин эътиқод мухтӣ бо-шанд ва ҳама алалиттифоқ бар ғалат рафта.* Пас,[36] лозим ояд, ки дар ин коргоҳи имтиҳон ҳеҷ кас оқилу беақл набувад ва ҳеҷ як дар <роҳу бероҳ набошад. Набинӣ, ки ҳар яке чандон ба ғаврн улум дарравад, то ҳақиқати олам чунон ки ҳаст, бидонад ва на-донад. Ва ҳар кадом чандон тамассук ба сабаб кунад, то ба мун-

28 – 29 АБ – Нигаред ба илова.

30 АБ – ҷуз

[31] АБ – нодидани

[32] АБ – солеҳеро

зз~34 ДБ – муанид бошад

35 АБ – Нигаред ба илова.

[36] АБ – Нигаред ба илова.

: 28;)

таҳои коми худ бирасад ва нарасад. Халқ дар тараддуди он ки чӣ хӯранд ва чӣ пӯшанд? Холиқ дар тадбири он, ки бо зшон чӣ диҳад ва чӣ фурӯшад?! Ва дар ин ҷо зобитае бояд, то оқил аз бе-ақл мумтоз шавад ва роҳёфта аз

гумроҳ, чунки ҳар киро ақли ту ба беақлии ӯ ҳамл кунад, беақл набувад ва оқили мӯътақиди ту оқил набошад.

Ҳамчунин ҳар киро ҳукм бар бутлони ақидаи ӯ кунӣ, бар бо-тил набошад ва муҳиққи муфтарази ту бар ҳақќ набувад.[37]

[Ва асли таҳқиқ дар ин ҷо он аст, ки ойинаи фитратҳо ва истеъдодот бинобар ҳикмати зуҳур бисёр мутафовит бошад. Баъ-зе росту муставӣ ва шаффоф ва баъзе каҷу мунҳанӣ ва ноҳамвор. Ва баъзе софию беранг ва баъзе тираи бозанг. Сувари ашси маҳ-сусаи мутақобил чун дар ин ойина партав афканад, ҳар кас аз ойинаи худ эълому ахбор диҳад ва гоҳо ойинаи рост низ каҷ ни-шон диҳад, чунон ки каҷро рост бинй. Ва ин бодиъурраъй бошад ва работ надорад. Чунон чи шахсеро рост гумон кунӣ, баъд аз та-аммуқ ва таҷрибат каҷ берун ояд. Ва аммо ойинаи каҷ ҳеҷ рост нишон додан надорад, ростро каҷ ва каҷро каҷтар намояд. Аз ин ҷиҳат онон, ки ойинаи рост доранд, аз панду насиҳат зуд мутаас-сир мешаванд. Ва он ки ойинаи каҷ дорад, ҳеҷ аз мавъизат ва маслаҳат мутанаббеҳ нагардад, балки дар каҷиюноростӣ бештар тавағғул намояд. Ва ҳар чӣ бар ӯ аз салоҳи ҳолаш талкин ку-нанд, дар он фасод бинад ва қабул накунад:

Бо сияҳдил чӣ суд гуфтани ваъз Наравад мехи оҳанин дар санг!]■■

Ва чун корхонаи ибдоъ ва ихтироъ ба ҳамин ибтило ва имти-ҳон ороишпазир аст, яъне ба ҳамин ситру ихтифо[38] равнақгир, ки агар ҳақиқати умур, чунон ки хаст, равшану ҳувайдо бувад, ҳеҷ кас дар масолеҳи ин дӯккон саъй наёрад ва ҳамаи умурро муат-тал гузорад за ҳикмати тамаддуну таовун барҳам хӯрад ва ҳақои-қи ашё дар «явма тубла-ус-сароиру»[+] ба манассаи бурӯзу зуҳур расад, то халқ бидонанд, ки барои чӣ омаданд ва бар чӣ буданд ва чӣ карданд. Аз ин ҷиҳат ҳар кӣ дар ин ҷо омад, пасу пеши худ набинад, ба умеди нафъи маъдум ва роҳати мавҳум ҷон меканад[3]* ва дар таъмири аркони ин корхона мекӯшад.[40] Ва он ки аз аввалу охири худ андешид[41] ҳам, ба фикри таҳияи кори худ кӯшид[42] ва аз ашғоли

мутааллиқ бад-ин коргоҳ чашм пӯшид:[43]

Чуз* – ғусса касе зи хонч афлок нахӯрд,
Чун субх ба ғайр а 1 чигаре чок нахӯрд.
Тире, ки ба хонаи гумон шуд меҳмон,
Ҷуз бод напаймуд, ба чуз хок нахӯрд.*

[37] АБ – Нигарсд ба илова.

38 АБ – ихфо

39 АБ – ҳамеканад

[40] АБ – ҳамекӯшад

[41] АБ – андешад

[4]2 АБ – мекӯшад

[43] АБ – мепӯшад

284

[Ва]- аммо соҳиби кор то муддате, ки дар илми ӯ муқарар шуда, ба изҳори дақоиқи саноеъ ва бадоеъи иродаи худ мекӯ-шад.[44] Ва он чи нону обе, ки ба[45] муздурон вазифа фармуда, ло-будд мерасонад, не зиёда[46] ва*- не кам.[47] Ва мегӯянд: «Кӯр меша-вед ва ин кор барой масолеҳи ин дӯкон мекунед. Агар роҳате ди-ҳаматон ҳам, баъд аз итлоқатон бошад, на дар ҳолати тақайюд. Ва аз муздурони аблаҳ он бувад, ки дар ин ҷо роҳату осоиш та-лабад ва он ки андак роҳат ҷусту ёфт, аз роҳати баъд аз итлоқи худ ба[48] кулли[49] кост; балки ба қайд абадӣ гирифтор омад: «Ли-қавлиҳи азза ман қола: ман кона юриду ҳарса-д-дунё нузиду лаҳу фи ҳарсиҳи ва мо лаҳу фи-л-охирати мин насибин». Ва ли-қавлиҳи: «Ман кона юриду-л-оҷилата аҷално лаҳу лиман нуриду, сумма ҷаъално лаҳу ҷаҳаннама.* Пас, дар инҷо аз коркунон оқил касе бувад, ки ба нақшу алвони ин корхона дил надиҳад[50] ва ҳеҷ ба шебу боло назар наяндозад. Ва ба коре, [ки]- маъмур аст ба муфоди[51] «ва мо халақту-л-ҷинна ва-л-инса илло лаяъбидӯна+» бад-он машғул[52] бошад.[53] Ва аз он чи бад-ӯ мубоҳ гардонидаанд, билихтиёр аз он [низ]- канора гирад ба* қадри тавону тоқат* -. Пас, меъёри ақл ба андозаи [ихтиёр] каме тааллуқ гирй, ростар* ояд.*- Ва ҳар киро таалluқ дар ин ҷо бештар бувад.[54] Беақлӣ бис-ёртар[55] бувад.[56] [Чунки тахаммули таъаллуқ беранҷ набувад ва

оқил биттабъ мутаҳаммили ранҷ нашавад.]- Ва[57] он[58] ки муҷаррад-тар-оқилтар, таҷрид билихтиёр бояд, на билизтирор, ки дарвеши дунёдӯст дарвеш набувад.

Ва Сулаймони+ набӣ[59] бо ҳама дастгоҳ [ва] салтанат дарвеш бошад.[60] Ва агар бо касе зиёда аз ин ақле[61] ташхис кунӣ, то[62] Бу-алӣ+ на Фалотун+ бидон, ки он ақл мунҷиву мунтиҷ нест, балки он ақилаи соҳиби худ аст ва мӯҳлики мубошири худ. Ва он[63] маҳз барои масолеҳи[64] ободии ин корхона аст ва ғаврраси дақоиқи он ва шикофтани ҳақоиқи он.[65] [Магар нашунидаӣ, ки аз Фалотун+ назди назъ пурсидаанд, ки «дар ҷаҳон чун гузаронидӣ ва дунё ба чӣ навъ ёфтӣ? – Гуфт: «Ба икроҳ омадам, инак ба икроҳ бе-рун меравам. Ва ин қадар донистам, ки ҳеҷ надонистам». Маъ-нии ин сухан он аст, ки он чӣ донистам, ҳама дар музахрафоти ботила ва фония будааст, яъне дар ин ҷо кор дигар будааст ва роҳи наҷот дигар, ки он иттибоъи шариати ҳаққа аст ва итоати

44 – 4Г> 5 – мепардозад ва нону об, ки мупофиқи ҳоли 46 – 47 А – кам ва не зиёд*; *Б – зиёд не кам 48-49 АБ – билкул

50 А – набинад

51 ДБ – насси

52 – 53 д – ба шуғл гирад

54 АБ – бошад

55 – 56 ДБ – дар ин ҷо таллук бошад вай беақлтар

57 – 58 Б – Пас, ҳар

59 АБ – алайҳасалом

60 Б – буд

61 – 62 А – зиёда ақли;* *Б – зиёда аз ин ақл 63 А – 1у

64 – 65 А – онро*; *Б – шикофтани рамуз ва масолеҳи ин корхона ва ғавр-расии асрору даҳриқ ва астору ҳақоиқи ин ҳангома додаанд ҳикмати изҳорро.



набии мурсал. Ва он аз ман фавт гаштааст.- Ва[66] аммо[67] роҳи росту ҳаққ он бувад, ки раисону имомони ин корхона бар он рафтаанд, чун анбиё алайҳимуссалом ва авлиёи эшон. Ва он ки иқтидом Хва иктифо]- бар эшон

кунад, бар[68] роҳи ҳақҡ бошад ва роҳи рост ёфта. Ва аз аимма онон, ки ибоҳати шавҳоту му-ҳаррамот кардаанд ва дар эътиқодиёт музахрафоти ботил бас-та, монанди Зардушт[+] ва [бароҳимаи Ҳинд ва] табааи ӯ[69] ва аиммаи шиа мутлақ[70] дохили аимма набошанд, чунки ақли маф-рӯз надоранд. Ва ақли куллӣ дар ҳазрати имом бувад[71] ва мизо-наш[72] тарку таҷрид ва зӯҳду иффат бошад. Ва сироти мустақим ба хошоки шаҳавот ва ибоҳот рост наистад ва мунҳанӣ ва мунҳа-риф гардад: «Ҳозо мо аламанӣ раббӣ ал-алим ва-л-ҳамду-ли-л-лоҳи ало золика»+ 1299+. \',

-Н 0 1

I ■:.' *(:,*  Ал

66-67 Б – Паг,

68 Б – дар

69 Б – эшон

70 – Мутлакдо

71 Б – бошад

72 Б – мизони оа

И Л О В А

22 – 23 Б – Феҳристи китоби «Наводир-ул-вақоеъ». Рисола дар назми тамаддуну таовун.

МУҚАДДИМА

ДАР ТАҲҚИҚИ ОН КИ ОДАМӢ БАРОИ ЧӢ МАХЛУҚ ШУДА.

Фасли аввал Дар фазилати иморат.

Фасли дуюм Дар сулуки умаро бо силоҳу хадаму ҳашам.

Фасли сеюм Дар тариқи раъиятдорӣ ва фуқаропарварӣ.

ХОТИМА

Дар таъини маҷлис ва муошарати мулук бо нудамо ва мукаррибон.

Дар таҳқиқи матои дунё ва манофеъи ҷамъ ва тарки он ва баёни тариқк зӯҳд ва тачрид. Дар таҳқиқи таърихи олам ва маънии худусу қидам. Дар маънии ҳадиси сақф-ул-ҷаннати арш-ур-раҳмон ва баёни ҳашру нашр.

Дар таҳқиқи ҳайати арз ва такаввуни маодин ва баёни

хилқати саман-дар.

Дар таҳқики руҳ ва нисбати тааллуқи ӯ ба абдон ва кайфияти маргу зиндагӣ.

Дар таҳқиқи ҷараёни қазо ва қадар ва маънии қабзу баст. Дар баёни ил-лати никбати уқало ва сабаби давлати суфаҳо. Дар таҳқиқи ҳуқуқи абавайн ва ҳадди уқуқи онҳо. Дар ташхиси ахлоқи инсон ва ихтилофи машрабҳо.

Дар фараҳи баъд аз яъс ва хумул ва тарики талаб ва ёфтани қабул.

Дар одоби никоҳ ва шароити тазаввуҷ ва баёни хусумати модаршавҳар ба зани писар.

Дар ҳикояти фарамӯшхона ва баёни аломати курби соат.

Дар ҳикояти ғанои марди аҷамӣ ва расиданаш ба Гирдоби Искандар.

Дар таҳқиқи ишҳу муҳаббати ҳақиқӣ ва маҷозӣ ва одоби ишқбозӣ.

Дар баёни сафорати Абулқодир-бӣ ва аҷоиби маҷлиси Русия.

Дар баёни маҷлиси суронияи Рус ва маънии ҳадиси «Ад-дунё сиҷҷин-ул* мӯъмин ва ҷиннат-ул-кофар».

Дар ҳикояти марди Ҳоҷӣ ва манофеъи сафар ва баёни хислати занон.

Дар наводири ҳолоти ашхос, ки аз чанги сибоъ ва duздон ҷастанд.

Дар таъбири рӯё, ки далолат бар ҳудуси воқеъа мекард.

Дар таҳрири маонии баъзе абёт, ки баъзе афозили аср истидъо намуда буданд.

19 – 266 28Э

Дар ҳикояти бузинаи таббох.

Дар васоёи фарзандон ва баёни ҳақиқати ҳама касбоҳ ва пешакҳо. к. 1. (С. 23).

44 – 45 Б – Имом Ғаззолӣ дар исботи иҷтиҳод ба ҳадиси ло-язоли тойифатун мин умматин ала-л-ҳаққи ҳатто як'ум-ус-соати+. тамассук кардааст. Яъне иҷ-тиҳод ба шарти саломати нафс аз икроз то растохез муҷавваз бувад. Абдулло ибни Масъуд гуфт: «Чун расида бошад

яке аз шумо бояд ки назар кунад дар китобуллоҳ. Пас, агар дар он наёбад, назар кунад дар суннати расулуллоҳ.

Ва агар дар китоб ва суннат наёбад, бояд ки назар кунад дар чизе, ки мусулмонон бар он иҷтимоъ кардаанд. Ва агар дар ин низ наёбад, ба сафои зеҳн ва ақида иҷтиҳод кунад. Сифр-ус-саода» қ. 572. (К. 1- С. 27).

174 – 175 Б – Пас, тарики эҳсон ба ҳама бародари муслимин хамин бошад, шарти иртиботи муҳаббат ва ободии тамаддунро. Ғоят он ки ба мулоҳазаи ухувват дар ҳаққи бародари муслимин мегӯяд: «Раббу арҳамоҳум камо аонунӣ кабиран».+ (К. 1. С. 45).

33 – 34 Б – Зеро ки ҳамаи маосӣ аз ихтилот нашён кунад, ки агар зан на-бинад, куҷо номутаҳаққиқ шавад, агар мол набувад, кай duздӣ мутавакде бошад ва лошак бар он фитрате, ки аз модар зода бувад, ба хамон фитрат аз ҷаҳон бигузарад, яҳудӣ яҳудӣ, насронп насронӣ. Пас, тарк ба илм... (К. 1. С.67).

50-51 Б – Қодир бувад бар ҷамъ, ё ҷамъ карда бувад ва ба ихтиёр аз са-ри он бархезад, на он ки қудрат бар ҷамъ надорад ва ҳарис бувад дар ҷамъ, лекин дуиё ӯро тарк карда бувад;

Б – (Ҳошия, с. 147) Домоди сартарош – зарбулмасалест ба мардуми у-хоро, бад-ин тариқа, ки ба вақте яке сартароше зан хоста, шаби никоҳ ба ҳав-лии арӯс рафтанӣ шуда. Қазияи иттифоки ҳамон шаби домоДбари борони ша-дид омада рафтани домодро халалпазир намуда. Азбаски домод либосҳои шо-иста дар бар гирифта буданд, пиёда рафтан мутааззир шуда буд. Агарчанде, ки урфу одат набошад ҳам, домод харакӣ ба ҳавлии арӯс рафта буданд, ба назари мардум хеле аҷиб намуда, бинобар он «домоди сартарош» ё худ «домо-ди харакй» – гуфта ба якдигар хазл мекунанд. (К. 1. С. 67).

246 – 247 АБ – Чун будаанд, бошида ва бояд, ки баъд аз шикастаяи қолиб низ бошанд. Ва ҳол оя ки ахбор бар ин далолат кунад, ки эшон баъд аз марг фонӣ шаванд ва агар мавҷуд бошанд низ баъд аз истифои қасос аз хас;м нотиз гарданд. (К. 1. С. 82).

I – п АБ – Ва асли ин руҳ аз он руҳи мураккаба аст, ки дар қувои афлок ва аносири кавокиб ҳулул карда, дар мазоёи зарроти коинот дармеравад. Аъло ва асфо ва акмал ба либоси ЙШОН блрмеояд ва авсафу ақдар ба сурати ҷунбандагон ба зуҳур меояд, Ва чун инсон мавриди хитоби амру наҳй аст иа маъ-мур ба тазкияи нафс, лоҷарам, рӯҳи ӯ ба баъд аз шикастани қолиб боҳист. Ва дигар ҳайвонот чун масдари авомир ва навохй нестаид, балки хилқати эшон туфайлист бақои эшон баъд аз инидоми қолиб зарурӣ не бошад, балки эшон барои масолеҳи олами шаҳодат мавҷуд шудаанд ва ҳикмати вуҷуди эшон та-мом шуда бувад ва ҳикмати офариниши инсон мавқуф бувад ва ҳашри дуюм, то маротиби бӯъд ва қурб ва баланду паст дар нашъи ухравӣ ба зуҳур ояд. (К. 1. С. 83).

28 – 29 Б – Гуфтам: «Угун поеди». Ва агарчӣ ин лафз бетартиб аст, фаҳмо-нидам, ки маро ба ҷои оташафтода мебарӣ»: А – Гуфтам: «Огун пиридуш!» Агар-чӣ ин лафз бетартиб аст, яъне» дар оташ меразад», ба игаора фаҳмоиидам, ки маро ба чое, ки оташ афтода, мебарӣ». (К. 1. С. 197).

370 – 371 АБ – Ва мо туро ба ҳеҷ ваҷҳ нагузорем, ки аз миёпи мс берун равӣ ва ба мо имому муқтадӣ бошй ва заруриёги дин ба мо омӯзй ва муллои

мо бошӣ т:а ин но,ми аморат аз худ халъ кунӣ. (К. 1. С. 160).

129 ДБ – хонаро чандон ороиш дода буданд, ки ақл аз забти аҷобати он оҷиз гашт ва чандон чароғон карда, ки Офтоб дар нисзуннаҳор хонаро он миқдор равшан накунад. (К. 1. С. 175).

139 АБ – Ва чандон гулу гулбон аз шукуфтаву ғайришукуфта дар фарши хона ба тартиб вазъ карда буданд, кк гӯӣ, чамане буд сабзу хуррам шуда ва растаҳои бандарӣ ба ҳар тараф кушода, ки агар дар яке бинишинӣ, дигар ат-рофро набинӣ, ки ногоҳ даври кас аз зану мард аз растаи дигар берун оянд ва ба растаи дигар раванд ва ғоиб шаванд. (К. 1 С. 175).

328 – 329 ДБ – гоҳо сими нафис ба қаъри чахор газ, муртафеъ аз замин бармедоштанд, ба болои он нишаста ва хобида ва худро овезон карда, лаъб-ҳо менамуд. (К. 1. С. 183).

332 – 333 д – се саг оварданд, бозигар, аз гурҷӣ ва тозӣ ва се кастал ни-ҳоданд. Ин сагон чанд бор ба даври маҷлис глшта, ба ахли маҷлис таъзимҳо намуда, болои касталҳо баромада нишастанд. Он гоҳ нардбоне оварда ба ка-нори маҷлис ниходанд ва ишора карданд ва ин сагон. (Қ. 1. С. 183). .,,

457 – 458 АБ – қимати ароба низ наздик ба хазор танга, ба радифе,матбӯ; нишаста. Зани Амр(у) дар либосу аробае ва радифи дуни ӯ, ё он ки бо ву-ҷуди камоли асбоб бо радифи номаъқбул нишаста. Ва дигаре бо кам асбобе бо ҳамрохе матбӯъ радиф афтода. Ҳар кадом ба асбу ва ароба ва либоси ҳамдигар рашку ҳасад мебурдаид. ва. (К-, 1. С. 190).

19 – 20 АБ – Ва ин аз камоли қувваи ҷозиба бархсзад. Ва ҳар кӣ бад – -ин пеша мубтало шавад, худро ҳалок гардонад, чунки «ишқ» аз «ашака» бо-шад. Ва ашақа ба ҳар гиёҳ, ки печад, хушк гардонад. Ва агар ин кувват дар асли хилқат заиф афтода бувад, майли ӯ ба хӯрду хоб ва нону об иқти-сор ёбад, Ва агар ин қувват дар ниҳояти камол бошад, мард ба ҳеҷ чиз аз муштаҳиёчи нафс қаноат накунад, то ба уқулу нуфуси муҷаррада мулхақ иа-шавад, ба чизе ором нагирад. Ин аълою алтафи ин қувват бувад. . Ва он чд майл ба вузузи ҷисмонӣ дорад ва ба ҷисмониёт қонеъ бувад. Ва адною акса-фи ин қувват он чӣ моили аҷсом аст, ҳам, ба ҳасби ихтилофи мушориб ва ма-зоҳиб бар аълою адно ва авсот муиқасим шавад, чупки муштаҳиёти нафс бар анвоъ асг, балкн хориҷ аз эҳсоъ чун (к. 1. С. 206).

31 – 32 АБ – Пас аз ин табақа, ки қувваи шаҳвӣ масруфи ҷисмониёт ме-доранд, аълою алтаф он бувад, ки майли ӯ ба тасхири нуфус мақсур буваД, авло ба хӯру хоб ва таътили авсот ба ҷамъи,молу манол сарф гардад. (К. ).. С. 207).

65-66 АБ – «Ҳаркӣ бад-он муттасиф набувад, аз доираи инсоният соҳит бошад» (К. 1. С. 209). . . .

93 – 94 АБ – ё мубоянаи он ва иттифоқ дар сурати мувофиқати мпзоҷ бу-вад дар қуввати шаҳвия, ки ҳарду ба эътидол қариб бошад, ё харду ба иф-роту тафрит. Ва низоъ аз он хезад, ки қуввати ҷозиба. (К. 1. С. 212).

44-45 ДБ – -Агар факир бувад на ба ихтиёри худ фақири азо.би накд бувад. Дар дунё ба воситаи адами сабру қаноат дар уқбо муоқаб гардад Ва агар ғаниву (с. 13).

422 АБ – Ва ин миқдор тухм бояд, ки мутакаввин шавад, то фалону фад-лон ҷунбандаро ваҷҳи маош афтад ва он чи боқӣ монад, сабаби бақои навъ гардад дар соли оянда (с. 41).

786-787 АБ – тааби ман буд, ки гардан ба хидма.ти халқ ниҳам ва ба ҷамъе ноқисон ғавғо орам, барои ду нон пеши дӯкон қиём кунам. (с. 62).

822-823 АБ – Муфтӣ – таҳрир ва фатво: фавқеъ – дарсу тадаррус, мин-бару меҳроб: мунаҷҷм – масоҳати афлоку арз: муҳандис – кайфияти тулу арз: табиб – касу коса: мусаввир – рангу пиёла: муғаннӣ – назокати созу на-вое: қаввол – валвалаи дафу овоз: туҷҷор – манофеъи молу матоъ- деҳқон – хусули меваву фавоқеҳ ва боғ (с. 64).

Ю38-Ю39 АБ – замин ба авлоди Одам ба тасвия бахшида шуда, касеро иа-расад ки зиёдасарию зиёдаталабӣ кунад. Пас, вазъи закоту хироҷ! ва луқтату байтумол маҳз барои тасвияи ҳуқуки абнои ҷинс бошад, чунин худовандӣ по'"и муқаддаси меҳрубонро дархӯри рафъату утуфаги ӯ ҳамду сано бод! Пас, агар шом дар охури гов алафу кунҷора бинед, бидонед, ки (с. 16).

Ю65-Ю66 АБ – хушомадгӯ ба даври эшон тананд, то ба касби завоид ва фазоил тан дарнадиҳанд, чунки фазл беранҷ ва сӯҳбати аҳли камол ба даст па-еяд (с. 77).

Ю84-Ю85 Дар сурати иқомати мақоме дар маъосию шурур далерӣ қардан

П21-П22 ДБ – То халқ кӯрона тараддуд кунаид ва дасту по зананд ва ҷаҳонро обод доранд ва бад-ин восита ғаниву

фақир ва хурду бузург падид ояд (с. 78).

И69-П70 АБ – ки мақсуди ақрон шуда, агар муқарраби султон аст, бидб-над, ки вай аз иазди оташи ахгар ба хона кашидааст ва доим дар ҳабсу азоб

291

ва монанди мурда ба дасти ғассол, ки ҳеҷ ихтиёри ҳаракат ва сукун надорад. <с. 82).

П97-П98 АБ – ва бад-он восита истило ва тафаввук талабанд ва баъзз давлатро мунҳасир ба деҳқанат ва зироат шиносанд ва ҷамъияти молу сутур* ва ғаллаву анбор: *Б – сутурон (с. 84).

1276 – 1277 ДБ – Магар ба қадри сиёсати маданӣ, ё зиёдаталабӣ ку-нанд, бе истеҳқоқи доия тасаллуту тағаллуб ва қадри ҳунару фазл ббяд. Пас давлатро шахси қоим фарз бояд кард ва ҳар кчро ба андозаи истеҳқоқ талаби хак(к) аз ӯ болд намуд* ва пояи ҳунарҳо ва мартабаи нафақаҳо муайян бояд иамуд: *А – кард (с. 88).

1504 – 1507 ДБ – Агар аз худованди таоло метарсед, аз ҳеҷ кас ба бим,млдо ред, ки ӯ – таоло нигоҳбони шумост (с. 101).

74 – 75 ДБ – ҳар ноаҳле бар ӯ ҳуҷумовар шавад ва на ки аз таҷаббуру та-каббури ӯ касе бад-ӯ дучор натавонад шуд (с. 127).

[35] Б – қавлуҳу таоло: «ва ин мин кариятин илло наҳну муҳликуҳо қабла явма-л-қиёмати ав муаззибуҳо азобаи шадидан+».

Дар тафсири он навиштаанд. Аммо Самарқанд «фа-нахрибу би қатли-н-иа-соро аммо Бухоро фа-наҳлуку би-л-қаҳти»+ – муфоди ии тафсир ваҳйё ва ил-ҳоме аст. Воқеан, Самарқанд ба беҳимматии аҳли ислом ба давлати Русия мулҳақ шуд. Ва оби Самарқанд ба тасарруфи вай даромад., ки алявм сеяк дар Бухоро меояд ва Бухоро аз ҷиҳати камобн рӯ ба тахриб ниҳода, ҳосили ир-тифоташ ба аҳолии он вофӣ нест ва чанд бор қатли ом(м) карданӣ шуданд Самарқандро аз ҷиҳати бетадайюнии онҳо, локин аз он ҷиҳат, ки мардуми Ра-си ба ҷамъияти тамом нарасида буданд, гуфтанд: «Дар шаҳри беодам ҳукм

наравад». Лоҷарам, қатли оммаро мазқуф доштанд. Чун Русияро ҷамъияти та-мом даст диҳад ва оби Самарқанд ба масорифӣ ободии дашту саҳрои он ба сарф равад, қатли омми Самарқанд муқаррар гардад ва бевосита ин қатли о,м(м) қаҳти Бухоро муқаддар тақдими Самарқаид дар таҳриб аз ҷиҳати сиб-қати аскар (с. 132).

36 – 37 АБ – ки ба ионату султон соҳиби обу замин шудаанд. Воҷиб аст, ки ушру хироҷи иртифоти мамллкатро ба хизона расонанд. (с. 132).

48 – 49 АБ – Агарчӣ чанг ба тариқи бағю фасод бувад ва агар аз роҳи ҳақ (к), албатта, зафар мар муҳиқро бувад. (с. 133).

56 – 57 АБ – нафъе ба халқ оидшаванда аст. ӯро ҳеҷ дар байутмол ҳаққе нест. Масалан, агар хирфате медонад, ё фалоҳат ва зироат ва тиҷорат ӯро ба кори хеш бояд кард. Пас агар ин мард аз табақоти аҳли сайф бошад, ё ах-ли қалам ва аз ҷиҳати адами иститоат аз гузориши муҳимми хеш муаттал мон-дааст ва дар кори худ ноқис ва толиби хидмат ӯро барои насак ва аскар итти-хоз памоянд ва нафақаи мутавассит медиҳанд ва ба хидмат медоранд. Ва агар комил бувад дар кори хеш ва толиби хидмат бувад, нафақаи аъло мефармо-янд. Нафақаи адно, ки шореъ мар аҳли факру ғураборо таъин кардааст, ба-қои ҳаёти онҳо матлуб бувад ва нафъи мадании эшон, балки то мусаддаъи ав-қоти дигарон нашаванд ва дигаронро дар таабу ташвиш наандозанд. Балкиин худ низ дар ҳакиқат манфаати тамаддун аст. Пас, нафақаи эшон садди ҷуъи басанда бошад ва ситри авраг ва он дар рӯзе се нон ва гоҳе андак равған ва лаҳм ва ба соле ду ҷома ва ин ба дираме камобеш тамом шавад дар рузе (с. 134).

64 – 65 АБ – Ва агар аз ин ду нафар мутавассит ва*-аъло ҳар кадом зане ва писареву духтаре доранд, ба рӯзе ду дирам барои онҳо нафақа таъин ку-наид, чун (с. 134).

68 – 69 АБ – ҳаштсад* тан^а бувад. Чун ин маблағ ба болои нафақаи васат ва аъло мунзам шавад, нафакаи мутавассит дар соле ҳазору панҷсад днрам бувад маъа айёл ва нафақаи гъло як ҳазору нӯҳсад дирам бошад. Ва

чун му-ҳиммоти; *Б – ҳафсад (с. 134).

71 – 72 АБ – шашсад дирам, масалан ва аз аъло як ҳазору дусад танга. Чун ин маблағро бар он ҷумла зам кунӣ, нафақаи мутавассит ду ҳазору яксад дирам бошад ва нафақаи аъло се хазор яксад дирам шавад. Барои рукуби му-тавассит ва аъло нафақаи чаҳор асп аз мутавассит як ҳазор чаҳорсад дирам ва ҳафт асп аз аъло ду ҳазору понсад дирам. Чун ин ҷумла бар он афзой, маҷмӯъи нафақаи мутавассит дар соле се ҳазору понсад дирам бошад ва на-фақаи аъло ба панҷ ҳазору шашсад дирам фуруд ояд (с. 134).

292

76 – 77 АБ – ҳар кадом понсад дирамӣ, панҷ лак танга мешавад. Даҳ нафар сари сад, мавоҷиби ҳар як се ҳазор дирамӣ, сй ҳазор танга бошад, дар соле як*-- муншир мавоциба шаш ҳазор* дирам. Як амир аскар мавоҷибаш*- даҳ ҳазор, як табибу як ҷарроҳ мавоҷиби ҳарду ҳашт. Пас, дар соле мавоҷиби як ҳазор аскар,маъа амиру муншир ва табибу ҷарроҳ ва сари сад панҷ лаку пан-ҷоҳ ҳазор дирам мешавад. Бар ин тақдир даҳ ҳазор аскар панҷоҳу панҷ лаку панҷоҳ ҳазор (с. 135).

78 – 79 АБ – Агар касе зиёда аз ин тавақҷӯъ дорад, бифармоянд, то кор ку-над ва шаҳрҳо бикушояд ва бахру кон бипвймояд, аз мол ғанимату муқоисама талабад, на аз подшоҳ (с. 135).

144 – 145 АБ – нигаҳ медорад. Ва ба сабаби он ки ӯро дар атрофи мамлакаг душмане нест, худро аз аскар мустағнӣ набинад ва ба иллати истиғнои оҷил ба тарки эҳтиёҷи очил нагӯяд. Ва идрору ротибаи лашкариёнро мунқатеъ ва мутаноқиз нагардонад ва мамлакатро аз вуҷуди лашкар бсниёз надонад, ки си-поҳ хориси салтанат бошад. Ва тавонад буд (с. 141).

290 – 291 АБ – балки султонро лозим бувад, ки машваратхонае чорӣ дорад. Чунон чи алявм дар дуввали низомӣ ин масляк аз аҳамми мамлакатдорист. Ва ҷамъеро дар он маошу вазоиф мураттаб дорад аз табақоти мардум ва аъқа-ли онҳо, то шабу рӯз дар манофеъи мулкӣ ва

давлатӣ нозир бошанд. Ва бар он чӣ иттифоқ кунанд. онро расми тоза бириҳад ва дар амал орад. Ва лозим набувад, ки аҳли машваратхоиа доим дар он ҷо муқим бошанд. Балки ҳар рӯзе чанд соат дар он аз табақоти мардум, ки аҳлият дошта бошанд, гирд омада, дар умури мулкӣ ва молӣ ва ободии вилоят раъйҳо ва машваратҳо меоранд ва манофеъу мазорри хар маслаҳатро бармешумуранд ва ба яке итти-фоқ намуда ба султон мерасонанд. Ва агар вай ҳам муттафиқ бувад, ба имзо мерасонад, ки чун аклҳо дар амре нттифоқ кунад, ғолибан аз хато масун бо-шад. Ва машварат дар ҳузури султон камохӣ суратпазир набувад. ки даҳшати бисотн қурб роҳҳои савобро бипӯшонад ва ба хушомад оид гардад. Ва аз би-ми малоли хотири султоп аксари умури азимаро чунон чӣ ҳаст, зоҳир патазои кард, ё он чи султон раъй занад, аз бим радд натавонанд гуфт. Ва гӯянд: «Ин сухани ҳақҳ аст», – бо он ки хато бувад. Пас, эҳтимом дар ин муҳим аз ҷа-лоили умури салтанат бошад. Эҳмолро таҷвиз надоранд, ва ба заъми хеш пай-равӣ накунанд (с. 153).

439 – 440 АБ – ба сухулати расидани аъё, ки ривоҷи бозори аскар аст, чи ваҷҳи маоши халқи бисёрро ба осонӣ ҷамъ натавон овард. (с. 193).

442 – 443 ДБ – бебок бувад ва малҳуз надорад, ки дар нн сафар ҳуқуқи бисёр аз мардум талаф мешавад ва моли хизона бемавқеъ ба масраф мера-вад ва уммолу рохдоронро ташвишу тааб афзун шавад. Чи агарчӣ барои сад нафар асбоб муҳайё доранд, осон аст ва ои ки барои ҳазор нафар. Пас ихро-ҷоти ба ғайримавқеъ ва маҳалро мутасаддӣ шуда буд (с. 193).

451 Б – (Ҳошия, с. 113) муноҷот, фард:

Илоҳӣ, ба ҳашрам ту расво макун, Гуноҳе ки махфист, ифшо макун. (С.)

458 – 459 АБ – вақти одамӣ ба кадом чизҳо хушу масрур мегардад ва меъ-, ёри айшу нишоти ӯ чист ва мунтаҳои мутаманнои ӯ кадом асг (с. 193).

460 – 461 АБ – такдим кардем, нафси одамй ба ҳеҷ поя коеъ намешавад ва, дар ҳеҷ мартаба дилхушиву ором

надорад, магар ки ба ҷаҳду саъи худро му-шобеҳи укулу нуфуси улвӣ гардонад ва ба мабдаи хеш қурбате пайдо кунад. ■ (С. 194).

464 – 465 ДБ – Пас, дар нн мартаба кӣ ба ҳақиқати солики сироти мусгақим нест, ташхнс кунад муштаҳиёти нафсро ки (с. 194).

500-501 АБ – ки гирдоварии ин асбоб аз ғайри ӯ осонтар богаад, химмат бар он дорад, ки бо аҳли ақлу дониш бинишииад, то суханҳоп хуш бншуназад ва манҳаҷи савобу хато ташҳис кунад. Ва ҷора набувад - аз ҳузурн мутрибу муғаннӣ ва каввол гоҳ-гоҳе (с. 195).

513 – 514 АБ – ояд. Агар аз «хли духули ҳазрати шоҳ якеро махфилро тнра мукаддар бувад, туршии чеҳраи дилаш чароғи маҳфилро тира гардонад. Ва ҳамчунин агар чокарону ходммони маҷлис аз тангии маош (с. 195).

538 – гзэ ДБ – сарриштаи айшу комронӣ гум бошад ва аз давлат ҳаззи во-фир натавонанд бардошт (с. 196).

293

551 – 552 ДБ – Саратон ду соату бисту ҳашт дакиқа бошад ва дар аввали Ҷадӣ як соату сию ду дақиқа ва тартиби он каммию зиёдатии (с. 197).

757 – 758 АБ – қазияи аввал 5а гирди зино рафтан дӯза.к ҷазмӣ шавад, яҳ-тамил, ки аз зино парҳез кунад. Ва дар қазияи сонӣ дар хотири сомеъ ояд, ки мумкин аст, ки зино накуяам, боз ба дӯзах рава,м. Пас, бояд ки аз зино даст набардорам ба бими мааҳум. (с. 208).

766 – 767 АБ – ки ходимони қазову қадари олаҳинанд ва иззу ҷоҳ назди ӯ аст субҳона «туиззу ман ташоу ва тузиллу ман ташоу+». Ва агар хоҳад, ки касеро ба дарачаи эъгибор бардорад, он шахс хайрияти моли худро надонад, ки он ҷоху эътибор ба ҳоли ӯ хайр аст ё шарр. Пас, ба дили султон илко ку-над, то он шахс бардошта шавад ба маносиби слия. Бад-ин сабаб вай бо халқ рафоҳняту мадоро кунад ва ба биҳишт равад, ё бо халқ зулмӯ ситам кунад ва ба дӯзаҳ дар – шавад (с. 208).

781 – 782 АБ – Абадан, ки агар мард аз марг метарсад, он хавфи абас бошад ва' чору ночор дарвақт бирасад ва

одамиро лобуд(д) як бор марг расанда аст. (с. 209).

837 – 838 А – муалло нақши итмом гирифту хатми ихтитом пазируфт ба саъю тавачҷӯҳи хамаи мушкинхитома Аҳмад ибни ан-Ноцир-\с-Сиддиқй ал-Бухории ал-ҳанафй афианаҳу раббиҳи ал-борӣ, ки мусаннифи ин китоби муста-тоб аст ва муаллафи ин авроқи ҳақоиқиёб пиронро воситаи тараққии рушду рашод, ҷавононро боиси эҳрози салоҳу садод. Чунки агар дар ҳолати ғафлат хонанд, сурати фасонаву ҳикоят дорад ва агар дар вақти ҳушёрӣ донанд, ҳа-ма сифати рушду ҳидоят.

Ва алҳак, ин маҷмӯа чароғест муштаил аз айши унсу машъале муқтабас аз маҳфили қудс, ки лонаи ҳар табақа аз бани навъро нур бахшад ва дили ҳар парокандахотирро сурур.

Хулосаи улуми авоилу авохир дар ин муҷаллад мундариҷ аст ва наққодаи румузи дақоиқи аълову асфал дар ин мудавван мунзаиҷ ба шукронаи ин неъ-мати узмо ва тадоруки ин атияи кубро хамгинонро вочиб аст, ки мусаввади су-турро ба дуои фалоҳ' ва наҷот хонанд. Ва талаби хайри хотимаи ӯро аз воҷи – бот донанд, чи ҳеҷ неъмат ба он баробарӣ накунад, ки касе луқмаи чарби до-ниш ба даҳони дигарӣ кунад ва ба тариқи салоҳу садод раҳбарй, музди кори некувон гое нагардад, назри ҳақҡ «лоязеъ оллоҳу фи-д-дорайн аҷр-ул-мӯҳси-нӣн+».

Та,мом шуд явми ҷумъа соати чори баъди пешин ба дастёрии ахқари тул-лоб Мирзоабдулвоҳид бинни Бурҳонбек ба фармудаи махдуми мӯҳтарам, суту-дашиями шарофатзухур қозии Мирзо Муҳаммади Шариф судури бинни аълам-ул-уламо афқаҳ-ул-фуқаҳои мустанид-ул-кулли ходи-ус-субул афзал-ул-фузалои акмал-ул-кубаро алғанӣ анатаъриф валмустағнӣ минатавсиф асқи-ул-суқоти ак-зи-ул-куззот мавлои ва мулло-ул-кулли мавлоно Абдушшукур алқозӣ фи-л-бал-дат-ул-фохират тоб-ул-лаҳ сароҳ ҷаъли бухтамисвоҳ дар шуҳури санаи 1316;

Б – Махфй намонад, ки .мусаввади авроқро навбате доиятулқуттоъ ва ин-зивоъ афтода буд ва ҳарчанд азимат

менамудам, ки аз хилват ба хилват ра-вам ва совиси шайтонӣ ва ҳавои нафсонӣ монеъ ва зоҷир меомад ва нақшу алвони коргоҳи унсуриро дар назарам меорост. Бад-ин сабаб дар ҳақиқат обу-ранги ин нигорхон тааммуқе балиғ намудам ва тамҳидоту муқаддимоти хасмро дар зеҳн дароварда, радд кардам, то мабҳуту мағлуб шуд. Он гоҳ рӯ ба мат-лаб ниҳодам вл қадаме чанд дар ин роҳ ниходам, чун ба воситаи ҳикмати тамаддунӣ аҳлияти он надоштам, бозам аз роҳ оварданд ва гуфтанд: «Ту марде гузида барои рамзи изҳор на барои ҳифзи маротиби асрор».

М и с р а ъ: На ҳар кӣ сар натарошад, қаландарӣ донад.

Ба ҷоддае, ки туро нишон додаем, бар он мерав ва мулозими он бош, кн хост хости мост, на дархости ту. Ва туро нарасад, ки гӯй: Ман ин кор кунам ва чуз бад-ин роҳ наравам. «Мин юзиллуҳу фало ҳода лаҳу*». – Гуфтам: «Ло муаққаб лиҳукмика ва ло родда лиммо қазайта*.

Лоҷарам ин чанд сатр (с. 213).

[1] АБ – Пеш аз сарлгвха омадааст:

Яке аз дӯстони ман гуфт: «Дишаб дар маҷлиси яке аз акобир будам ва дар он ҷамъе буданд аз ҳар табақа. Яке аҳли [маҷлис]*- ба тақриб овард, ки

294

«дар кӯҳистони Фалғар будам. Дар он ҷо чашмае дидам, ки аз он шӯъла мечӯ-шид ва мурғакони оташранг ҳамроҳи шӯъла бармеомаданд ва дарун мерафтанд мусамо ба самандар. Шумо дар боби ин чашма ва мурғакон чӣ меандешед? Ва дар иллати такаввуни ин оташу ин ҷонварон чӣ мегӯед?» Аҳли маҷлис ба ҷаво-бе кофӣ мулҳам иашдуаид. Ва ман ҳалли ин укда ба нохуни диққати хораши-кофи ту мавқуф доштам».

Ман он чӣ ба ӯ тақрир кардам. дар ин сафаҳот кашидам. (С. ^14).

22 – 23 АБ – Ва тариқи такаввуни олами аҷсом ба қиёси ақлй чунин афтад, ки чунон аз мусалласоти фалакулбуруҷ ба фитрате, ки махлуку маҷбур гашта-

анд. (С. 215). " д.

29-30 АБ – Он чи асфо ва ахафф бошанд, мисли оташу ҳаво дар фавқ қа-рор гирифтапд ва он чи аксафу асқал ҳамчу об ва хок биззарура ба таҳт ҷой-гир шуданд па хок аз ҳама фурӯтар дар марказ афтод ба сабаби сақолат ва касофат ва он се табъи голиба ба ҳавли ӯ баромад ҳамчу пӯсти банза ва (с. 215).

37 – 38 АБ – Ва чун нузули табоеъ дар марказ бе тарохист, суъуд низ му-таволӣ бошад. Ва чунон оташ ахаф(ф) ва асфост, пеш аз ҳама ба марказ биро-сад ва хоки заифро а.^ марказ бипароканад ва шӯронад ва худ иҳота намояд ва хокро боло дафъ кунад ва аз паси оташ бевосита об мутаваҷҷеҳи марказ шавад ва сақолату сустӣ ва хокро ба сӯи марказ ва оташ аз тарафе (с. 216).

47 – 48 ДБ – ва муқаддар ва мамзуҷ ба мағзи маодину набothот ва ҳайвон андар –,монад. Ва софӣ ва сабук барҷаҳад ва ба маркази аслии худ зери ку-раи нор қарор гирад (с. 217).

128 – 129 АБ – ояд ба дуду оташ ё билъакс аз чашмае, ки оташ шӯъла ка-шад об берун таровад ва тариқ он ки аз маркази тарак ва дарз то сари кӯҳ бирасад ва аз он ҷо дуду бухор* – ва* оташ суъуд намояд, ё он ки ба сабабе аз асбоб маҷрои ин бухор баста шавад ва маҷрои рутубат кушода гардад. Он гоҳ аз ин чашма об берун таровад ва билъакс ҳамчунин ва сабаби ғурриш ва ғаввора задани оташ (с. 220).

144 – 145 АБ – ба воситаи буъди масофат ва низ чун оташи беранг чун ба чисм расад, эҳроқ пайдо кунад ба сабаби ҳаракат. Ва аммо оташу сангу оҳан чун муҳаррик нест, доҷарам, сӯзанда набошад ва (с. 221).

201 – 202 АБ – то ба ихтинок афтодам, наздик буд, ки қолиб тиҳӣ кунам. Шер фаҳмида, даст баргирифта ба нохун дасти маро бикашид, ки «бархез». Са-росема бархостам ва донистам, ки матлабе дорад. Хуб тааммуқ (с. 243).

83 – 84 АБ – ба сурати сари гов бо сари гов мазоҳим аст. Ва гов – Савр бошад, далолат бар харобӣ мансуботи бурҷи Савр кунад, чунки Савр дар су-қут шариқи Зӯҳал

аст. Чунки Савр (с. 248).

42 – 43 АБ – Ин кори давлат аст, нигар, то киро расад,
То ср киро хохаду майлаш ба кӣ бошад?
(с. 260).

4^ АБ – асг* – ва қурбати эшон аз гайри талаб омадааст,*-- ва онро чан-дон лаззат набувад, магар хавф. Аз ин ҷиҳат муҷаррадоти басита_ (с. 261).

51 – 52 АБ – набувад ва ин тапидаи маҳмили дарёро бар души гавҳар-ҳо мекашад. Дар ин ҷо дарё ба туфайли тапидану ҷӯшидан омадааст. Агар араки хиҷолат гирӣ, ё ашки ҳасрат,ииз рост ояд, гавҳари матлубу мақсуд афтад. Пас, маыгаи мантиқии зоҳирӣ он, ки агар аз сарҳо ҳавас ва орзуи саҷ-даи хоки ту ҷӯш занад, ки он бетапидан набувад ва ин ҷӯшу тапиши эҳдоси дарё кунад, ки киноя аз ашки надомату араки ҳаҷалат бошад. Пас, ин дарё ҳама бар дӯши гавҳар меравад ва аз дарё ҳама гавҳар матлуб аст, яъие мун-тиҷи самара ва натиҷа бошад, яъне васли маҳбуб. Ва агар аз сарҳо ин ҷушу тапиш сурат нагирад, балки бе ҳавову мухаббат бошад, ин дарё ҳодис наша-вад ва агар шавад хам, ба рӯи хок равад, самару натиҷа надиҳад. Дигар, агар сарҳоро омм гирифта шавад, гавҳар гавҳари воқеъй бошад. Маънӣ чунин бо-шад: Агар аз зарроти мумкииот ҳавои саҷдаи хоки роҳи ту ҷӯш кунад, гавҳар низ бо ҳама орамидагиву афсудагй соҳиби тапишу изтироби вусъӣ мегардад ва монанди баҳр ба худ муталотуму мутамавviҷ мешавад ва шавқи талаб аз макнун дилаш сар бар* мезанад. (С. 261).

54 – 5: АБ – Ва Нозим қудуссирра дар ин ду мисраъ имо ба ҷаҳортабъ кардласт ва хокро аз ҳама муқаддам дошта, балки асл пиндошта ва дигаронро туфайлй ангошта. Агар бад-ин наҳҷ тасарруф кунӣ, ки (с. 261).

■295

69 – 70 АБ – Саҷдаи моро ҷабиневу саре даркор нест, Мушти хоки мо сара-по фарши таслим асту бас. (С. 262).

83 – 84 ДБ – бенигинӣ як тараф кушодаву бас.

Агар аз хотам хотамӣ комил мурод бошад, маънӣ чунин мешавад, киазҷи-ҳати бенигинӣ умре дар аҷзу ниёз

будем, чунки ҳалқагии қомати мо ҳамчу хо-тами бенигин бувад. Як тараф боз истода халқагии хотам ба вуҷуди нигин тамом шавад ва ҳалқагии қомати мо ба вуҷуди саҷда, то дар (с. 263).

86 – 87 АБ – Таркиби байт ин ки «хаёл намудани тақаррубу боз ғафлат варзидан» – маҳрамро аз ҳарими унси дӯст дур мекунад, чунон ки табассуми 1андум сабаби чини домани*- Одам шуд. Е тахайюли наздикӣ ба ғафлат – саба-би дурии маҳрам мешавад аз ҳарими муаннасат. Агар ба изофа хонӣ, пас маъ-нии байт чунин мешавад, ки касе, ки махрами ҳарими муаннасати дӯст бо-шад, бояд ки аз .маҷориву мадохили ғафлат муҷтанибу мӯҳтазар бошад то ки тахайюли карибии ғафлатро низ накунад, ҷои он ки лаҳзае ғофил бошад (с. 263).

94 – 95 АБ – Таркиби байт ии ки маҳбуби нозукандоме, ки аз шарми ӯ.ду олам дида барҳпм ниҳанд, як чомавор зоҳир гардад, аз мо ҳайё мехоҳад. Чашм пӯшидан киноя аз ҳавлу ғафлат ва пест шудаки ҷомавори ситрии ҳарир, ки пеши офтоб ё равшанӣ доранд. Маънии байт он ки маҳбуби борикандом, ки*-агар ду олам бад-ӯ дучор шаванд, фонӣ гарданд аз шарми ӯ, яъне тоқати ди-дор наоваранд. Боз*- он чӣ мушоҳида кунанд, як ҷомавор бошад. Яъне шаба-ҳе ба айни зуҳур дарояд, чун пардаи ҳарир пеши офтоб. (С. 264).

П5 – Н6 АБ – дар ин ҷо қаламро аз сарир нафир буд. Яке аз ахиббо дар ҳузурам буд ва ба тақриб ҳикояте озард ;>з .мазҳакот. Муносиб набуд, ки он ҳам дар ин,мунтахаб дарояд. (С. 265).

25 – 2'^ АБ – Ва боз ҳар вакт, ки эҳтиёчманд шавӣ, назди ман ой, муована-тат мекуям ва ту алҳол ин бӯзинаро бо маи таслим кун ва бӯзинаи дигар ба кори худ дарор. (с. 268).

48 – 49 ДБ – маъюсу мағмум омада, музтарибулаҳвол ва мутафаккир назди дегдон бинишаст. (С. 269).

50 – 51 АБ – чун даҳон чарб карда буд ва аз ҳаво ба атрофи дегдон назар мекард, то магар чизе бирабояд (с. 269).

70 – 71 АБ – Пас аз ҷиҳати бурудати хаво лоилоҷ сар ба дарун оварда (с. 270).

92 – 93 АБ – Васият дорад бар қаноат ва сабр бар рисқи моякфй ва ризо додан ба казову қадари илохй, ки*- агар зоғи харис ба он чӣ иасиби ӯшуда буд, аз матбахи тақдир қонеъ мешудӣ, сари ӯ ба панҷаи қаҳри бӯзина бар хоки фано намеафтод. Хоҷаи савдовӣ чун аз васоит ва асбоб даст бардошт ва мута-массик ба урвати вусқо сабру таҳаммул гардид, офаридагор субҳонаҳи абво-би фархат ва бахчат бар ӯ кушода (с. 270).

95 – 96 АБ – Ва суҳбати ноҷинсеро сабаби изолаи марази ӯ гардонид, оре, чун айёми накбат сипарӣ шавад, роҳат худ аз дар дарояд ва*-- банда бояд, ки дар шиддату пахотака бар карами карим кунад ва чашм бар васоит ва васоил надорад (с. 271).

22 – 23 АБ – Алалфавр, замини ҳашрро ба хавли ӯ бигардонанд, ҳамчун ин замин ба азимате, ки дар идми хақ(к) муқаррар бошад ва ҷисри сирот барта-раф аз он ки мадхали аҳлуннор аст, биниҳанд. Ва он гоҳ дӯзахро ба ҳар тараф бикашанд, то вусъат ёбад ва водиҳою кӯҳҳо ва ғулу занҷир ва табақот бо он чӣ асбобу олоти азоби аҳли нор бувад. Алалфавр, ба хитоби «кунфаякун» мав-ҷуд гардад. Пас, аз он сӯи сирот бихиште муҷассам ба қусуру анҳор ва ашҷо-ру ғураф ва ҳуру вилдон бар забари замини ҷадид ҳодис гардад. (С. 274).

56 – 57 АБ – Ва қолибе омадаро пур КУНЭНД, осон бувад аз он ки колибе алоҳида созанд ва пур гардонанд. Бале, (с. 277).

20 – 21 Б – Дар баъзе улувви ҳиммат чандон кн қадам бар тахти кайхон ва назар бар афсарн шоҳон наяндозанд ва чашм аз ҳар чӣ шеби фалаки Камар аст, бардӯзанд ва то ба укулу нуфуси аҷроми улувв мулҳақ нашаванд, ба чи-зе ором иагиранд. Ва баъзе дар даноати фитрат чунон ки хокистари гулханро бар бистари санҷобу хазз тарҷех ииҳад ва истирохат ба болои бавлу равсро бар болиши Каю Ковус тафаввуқ диҳад. Ва баъзе чунон ки маликро паси пушт афканад ва баъзе чандон ки саг о бар- ӯ тафзил

бувад. Бархе ба илтизоми фақ-ру тачрид тавонад, ки исовор бар фалак уруч намояд. Ва бахше ба иқтифои шарорат ва хабосат ҳоруткирдор ба чоҳи Бобул фурӯд ояд. Агар ба дарачоти

296

иқтидораш тараккӣ диҳанд, даъвии улуҳият дар димоғи нихваташ музмар аст. Ва агар лагоми аҳком аз сараш бардорад, зоташ ба пастии фитрати баҳими мухаммар, агар бигузоранд, дар куфр аз Фиръавн ва Намруд сабақ барад. Ва агар бугзинанд, дар имон аз Ҷунайду Боязид бигузарад, сарҳ бинихад, то ба самавот дарояд ва манчаник кунад, то бар кураи кавокиб барояд. Расоии худъа то он ҷо, ки каманд бар гардани пил афканад, каҳру ҷалодат он чунон, ки пӯстин аз китфи бабр барканад, синаи кон аз зарби тешааш сӯрох-сӯрох аст ва дар дили бахр аз захми шасташ шикофҳо фарох, ба тадбир моҳи аз даре барорад ва ба тазвир мурғ аз ҳаво фурӯд орад. Ва баъзе чунон кавдану ао-лаҳ ки бар пушти пои худ набинад ва кӯрона ба ҳар тараф дасту по гузорад. Ва баъзе чандон дурбин, ки нӯх фалак масоҳат кунад ва равиши ситорагон бишуморад. (С. 282).

28 – 29 АБ – имсор чандон ки урён барсӣ ва дар имсок дона аз дахони мӯр рабоӣ, дар кибр мабод ки кас ғайри ту сар боло кунад, дар ҳикду ҳасад на-хоҳй, ки Офтоб бар замин знёъ афканад. (С. 283).

35 АБ – куианд. Ва ақл ҳеҷ ташхис накунад, ки дар ин ҳангома оқил ка-дом аст ва беақл кӣ ва раҳёфта кисту гумроҳ кадом!? Чунки ҷамъе дар либо-си рунуд тоату тақво гузоранд. Ҷавқе дар ҷомаи зӯҳд фисқу фуҷур оранд ва ҷамоате ба тавотир расонанд, ки «Зайд бихради аъқали замона аст».

Зумрае ба таволй гӯянд, ки «аблаҳу аҷҳал аст». Ва фирқаи дигар гӯянд, ки «Амр (у) аз ахёр аст».

Ва ҷамоате гӯянд: «Аз шарору фуҷҷор». Албатта, нашояд, ки ин ду фарик, дар ин эътиқод мӯхтӣ бошанд ва ҳама алалиттифок ба ғалат рафта (с. 283).

36-37 АБ – Пас, зобита бояд ки то оқил аз беақл,мумтоз

шавад ва роҳ-ёфта аз роҳгумкарда. Чунки хар кирс ақли ту ба беаклии ӯ хамл кунад, ва;( беакл набошад ва окили мӯътакиди ту окил набувад. Ва хамчунин ҳар киро' ҳукм бар бутлони ақидаи ӯ кунӣ, бар ботил набошад. Ва мӯҳиққи муфтарази ту бар ҳақ(қ) набувад. Балки лозим ояд, ки дар ин коргоҳи имтиҳон ҳеҷ оқил ва ҳеҷ бсакл набошад ва ҳеҷ гумроҳ ва ҳеҷ дар роҳ набошад. Эй аҷаб, яке чандон бл ғаври улум дарравад, то ҳакикати олам чунон ки ҳаст, бидонад ва надонад ва дигаре чандон тамассуқ ба асбоб кунад, ки то ба мунтахои коми худ бирасад ва нарасад. Халқ дар тараддуди он ки чи хӯранду чи пушанд ва холик дар тадбири он ки бо эшон чӣ дихад ва чи фурӯшад?! (с. 283 – ^84).

[1] Худоё, то даме, ки қаламхо меиависанду қадамҳо гузорида мешаванд ва шабхою рӯзҳо паи ҳам сипарӣ мегарданд, бар вай (Муҳаммад) ва ёронаш са-лому салавот бифирист. (К. I. С. 20).

[2] Пас, бар ту ба андозаи он чизҳое, ки дар осмоиу заминанд ва инчунин ҳастии байни он ҳарду ва берун аз онҳо будагои, ки мувофиқи хости туст$_т$ шукр бод! (К. 1. С. 20).

[3] Нпёзманди бахшонши офаридагори худ. (К. 1. С. 20).

[4] Ин дурӯғи маҳзеест, ки дигарон низ бар бофтану такмилаш ёрманди кардаанд. (К. 1. С. 21).

[6] Онҳо мисли фариштаҳоеанд, ки дар хаймаҳо ҷойгиранд. (К. 1. С. 26).

[7] Касе, ки бо фикри худ «Қуръэн»-ро тафсир кунад, кофир мешавад. (К. 1. С. 26).

[8] Чаро мо қабул надорем? (Чуну чаро кардан). (К. 1. С. 26).

[9] Салот гузоред, закот диҳед вае исрофкорӣ накунед. (К. 1. С. 26).

[10] Саловати худованд бар вай ва ҷамъи онҳо. (К. 1. С. 26).

[11] Ҳатман нафаре аз ҷамъи қабнла, ё худ тоифае аз онҳо дар дин таам-мул кунанд. (К. 1. С. 27).

[2] То фаро расидани он соат (рӯзи растохез) тоифае аз

баидагони мав бар ҳақ(к). аст, (К. 1. С. 27).

[13] На ҳар «борабардори» фикҳ фақеҳ аст. (К. 1. С. 28).

[14] Абиҳанифа гуфт: «Худои таоло бар вай раҳмат кунад. Бар ману бар Молик ва дигарон харгиз тақлид накунед. Ҳукмҳоро аз он ҷое, ки ӯ гирифта аст, бигипед. (К. 1. С. 29).

[15] Дар замони мо. (К. 1. С. 20).

[16] Худо моро аз вай нигоҳ дорад. (К. 1. С. 30).

[17] аКсе, ки тавоноӣ дошта бошад, ба хонаи худо ва зиёрати он биравад. (К. 1. С. 30).

[18] Худ ва аҳли оиларо аз дӯзах муҳофизат кунед. (К. 1. С. 30).

19 «Забур», «Таврот», «Инҷил» ва «Қуръон»-и муаззам, ки аз ҷониби худо-ванди ҳакиму ҳамид нозил шудааст, дар ҳар замон ботил нахоҳанд шуд. (К. 1. С. 31).

[20] Худо мофармояд: «Касе, ки аз худои худ тарсида, рахи ҳавову ҳавяси нафсро пешгирӣ кунад, ҳатман ба биҳишт меафтад. (К. 1. С. 33).

[21] Шунидан кай бувад монанди дидан. (К. 1. С. 33).

[22] Олимони бандагони ман ҳам мисли паямбарони Бани Исроил мебошанд. (К. 1. С. 33).

[23] Худо мефармояд: «Эй ононе, ки имон овардаед, баҳри некию парҳезгорӣ ҳамкорӣ г.унед ва ҳаргиз баҳри гуноҳ ва душманию нофармонӣ ба паямбар ҳам-дастӣ накупед. (К. 1. С. 35).

[24] Лаҳза ба лаҳза (К. 1. С. 35).

[25] Ман талоқро бадтарин амал мешуморам. (К. 1. С. 37).

[26] Чизе, ки аз он чора нест. (С).

[27] Дар зиндагӣ чаҳор чизи ногузир вуҷуд доранд: Аввало бурдаи ноне, ки қатъи гуруснагӣ мекунад, сонӣ пӯшоке, ки саоу танро мепӯшонад ва сав-вум хонае, ки аз гармову сармо нигоҳ медорад ва охирин зани солеҳае, ки ба василаи он кас хастии бардавом пайдо мекунад. (К. 1. С. 38).

[28] Ибтидои хаман гуноҳ аз дӯстдррпи дунёст ва ибтидои ибодат бошад, иборат аз тарки он аст. (К. 1. С. 38).

[29] Гуфт худованд, ки номаш азиз бод! «Касе, ки зиндагию зинати дунёро мехоҳад,,мукофоти амалҳои ӯро дар он ҷо хоҳем дод. Онҳое, ки бо амалҳои номақбул маъруфанд, ба ғайри ҷаҳаннам чизи дигареро интизор набошанд. Амалҳои пасти содиркардаи онҳо ботил аст». Ва сухани худои таоло: «Касе, ки дунёи фониро дӯст дорад, барояш дар он ҷо зуд тадбире меандешем. Маҳз дӯзаҳро хамчун василаи ҷазодиҳӣ барои чунин шахсон омода кардем». (К. 1.

С. 39).

30 Пас, касе, ки бо тоғутпарастӣ кофир шуда бошад, агар ба худованд имон оварад, амали эътимоднокз мекунад. (К. 1. С. 40).

[31] Писари азизам, худованд зоҳири шариатро аз ту бипӯшонад ва бароят ҳақиқати куфрро ошкор созад. Дарвоқеъ, зоҳири шариат куфрест махфӣ ва до-нистани .чақиқати куфр маъруфати томест. Тамом шуд. (К. 1. С. 41).

[32] Гуфтаи худованди бузург аст. ки на молҳо ва фарзандонашон онҳое-анд, ки шуморо писанду қарини мо мекунанд. Танҳо касоне писанду қарини мост, ки ӯ ба мо имон оварда, кори нек бикунанд. (К. 1. С. 42).

[33] Бар он касе, ки ҳақ(қ) бар ӯст. (К. 1. С. 42).

[34] Дар «Мишкот» сабт шудаст, касе, ки фарзанддор шуд, пеш аз ҳама нами некӯ бигузорад ва баъди ин адаб диҳад. Ҳангоме, ки фарзанд ба воя ра-оид, ҳатман хонадор кунед вагарна сабабгори гунаҳкории ӯ хоҳед шуд. Дар чунин маврид гуноҳи вай бар гардани падар аст. (К. 1. С. 42).

[35] Наздиктар пас наздик аст. .Дар чунин маврид гуноҳи вай бар – гардани падар аст. (Қ. 1. С. 42).

[3]6 Мувофики қавли ӯ дар маъсияти офаридгор ибодати махлуқ зарурия-те надорад. (Қ. 1. С. 43).

[37] Худованди бузург мефармояд: «Ҳамоно Бани Исроил паймон намуд, ки ба ғайр аз худо ба касе ибодат накунед, ба падару модар эҳсон намоед, ба наздикону ятимон ва

фақирон доду диҳиш бикунед. Дигар, бо халқ хушгуфторӣ кунеду намозро ба ҷо оред ва закотро дар сари вақт бидиҳед. (К. 1. С. 43).

[38] Худованди бузург мефармояд: «Ба хотпр доред, ки бо некӯӣ ҳар он чӣ гирд оваред, барои падару модар, хешону наздикон ва ятимону дарлюнда-гон аст. (К. 1. С. 43).

[39] Мефармояд, номи вай азиз аст, ба худованд ибодат кунед ва касеро ба мартабаи ӯ нашиносед. Ҳатмист, ки ба падару модар, наздикону хешовандон, ятимону фақирон, дӯстону ҳамсоягон ва дармондагону мутеон эҳсон кунед.

(К. 1. С. 44).

40 Он чизе, ки аз саҳлангории ибодат ба амал омадааст. (К. 1. С. 44).

[4]1 Рӯзидеҳи ҳамаи ҳайвонот худо аст. (К. 1. С. 44).

[42] Худованд мефармояд: «Амри худосг бар он ки чуз ӯ касеро парастиши накунед, бар падару модар эҳсон намоед. Магар онҳо харду, ё худ яке ба да-раҷаи пиронсолй нарасидаанд? Дар ҳангоми хидматгузорӣ асло «уф» магӯ, бо овози дилхарош сухане вирди забон маёвар. Гуфторат ҳалиму дилчасп бошад. Ҳамеша Сар онхо итоат бикуну бигӯй: «Худоё, раҳм кун бар ин пиронсолон, зеро ки онҳо дар хурдсолиам баҳри парвариш чизеро дареғ надоштанд». (Қ.

1.С. 45).

[43] Ҳаққи иаздикон, мусофирони вомондаро ҳамеша маҳфуз дор. (К. 1.

С. 45).

[44] Худои ман раҳм кун ба онҳо, зеро ки маҳз онон баҳри камолёбиам ма-дад расондаанд. (К. 1. С. 45).

[45] Қавли худои бузург аст. «Бар инсон тавсия кардем, ки ба падару мо-дар иекӯӣ кунэпд. Агар падару модар ҷаҳд кунанд, ки ту дар ҳама кор ҳамро-ҳӣ кунӣ, он гоҳ туро лозим меояд, ки ба он чӣ хуб сарфаҳм нарафтаӣ, ҳамко-рӣ макунӣ». (К. 1. С. 45).

*б Ипсонро васият кардем, ки эҳтироми падару модарро нигоҳ доранд. Модарон онҳоро дар бата парварида, заифию шиканҷаро пушти сар карда, қа-риб ду

сол а.з писгонаш шир .мемаконанд. Бинобар ин бар он ва ман бояд шукр кунед. Вале агар онҳо чаҳд кунанд, ки ту ба ҳама кор ҳамроҳй кунӣ, туро са-зовор он аст, ки ба чизе хуб дарк накардаат хамкорӣ макунӣ. Боист бо онҳо рафтори >уб кунӣ ва тобеи шахсе бошӣ, кп он ба,ман тавба кардааст. (К. 1.

С. 46).

[47] Кудак ҳатман ба падару модари пекӯ тобеъ хохад шуд. (К. 1. С .46).

301

[48] Фармудаи вай азиз аст: «Инсонро васият кардем, ки бар падару-мо-. дар эҳсон бикунанд. Гарчанде вай ғайри хоҳиши модар бар батн пайдо шуда, ғайри хоҳишаш таваллуд меёбад. Арафаи батнию ширмакӣ қариб сӣ моҳро дар-бар мегирад. Ҳангоме ки чиҳилсола мешавад мегӯяд: «Худоё, маро водор кун, ки шукр кунам ба ту ба неъмате, ки ба ман ва падару модарам додӣ». Минбаъд кори некӯ кунам, то ки онҳоро розй кунонам. Маро ва авлодонамро то охир солеҳ нигоҳ дор. (К. 1. С. 46).

[49] Дар китоби «Мишкот» оид ба эҳсону ҷоиза овардааст: Марде гуфт: «Кӣ сазовори ҳусну таваҷҷӯҳ аст? – Гуфт: «Модарат» – Гуфт: «Сипас кй?» – Гуфт: «Модарат^^-Гуфт: «Сипас кӣ?» – Гуфт: «Модарат» – Гуфт: «Сипас кӣ?» – Гуфт: «Падарат». Ва дар ривояте низ гуфтаанд: «Модарат, сипас модарат, си-пас модарат, баъд аз ин падарат, сипас наздиктару наздиконат». (К. 1. С. 48).

50 Салом бар вай, ки гуфтаи ӯст: «Хоколуд бод димоғи касе, хоколуд бод димоғи касе, хоколуд бод димоғк касе, ки мухолифи фармудаи ӯ амал кунад. Гуфтаи найғамбар аст, ки каси падару модари пиронсол дошта, ё худ яке аа онҳо дар қайдн ҳаёт бошанд, хидматгузориашон накунад, ҳаргиз дохили би-хишт нашавад. (К- 1- С. 48).

[5'] Аз гандапирӣ нигоҳ дор. (К. 1. с. 49).

52 Ризоии офаридгор дар ризоии падар ва ғазаби ӯ низ дар ғазаби па-дар аст. (С).

[53] Ҷавоби паёмбар ба касе, ки пурсид: «Ҳаққи падару модар чист?» – Гуфт: «Онҳоанд маҳз биҳишту дӯзахи ту».

(К. 1. С. 49.

[54] Ҳар мавлуде ба фитрати ислом таваллуд меёбад. Танҳо баъд аз он во-лидайн онҳоро оташпараст, насронӣ ва яҳудӣ мекунанд. (К. 1. С 49).

[55] Фармудаи паямбар аст, ки салавоту салоти худованд бар ӯ бод) Қасе, ки намози бомдодро дар тоати худованд хонад, ин бомдодест, ки баҳри па-дару модари худ анчом медиҳад. Дар ин муддат ду дари биҳишт ба рӯи онҳо боз мешавад. Агар касе намози хуфтанро бар тоати худо хонад онро низ баҳри падару .модари худ анҷом медиҳад. Агар осӣ бошад, ба дӯзах меравад ва агар не-кӯ бошад, ба рӯи онҳо ду дари биҳишт кушода мешавад. Марде гуфт: «Агар онҳо ба фарзанд зулм карда бошанд?» Гуфт: «Агар зулм ҳам карда бошанд, агар зулм ҳа.м карда бошанд, агар зулм хам карда бошанд. Муроди ин зулм ба корҳои дунявӣ ва ухравӣ тааллуқ надорад. (К. 1. С 50).

[56] Фарзанде, ки бар падару модар бо назари раҳму шафқат нанигарад. ҳаргиз накӯкор шуда наметавонад. Зеро худо ҳар назари ӯро ба мартабаи ҳаҷ-ҷе қабул мекунад. Гуфтанд: «Агар ҳар рӯз сад мартаба нигарад-чӣ?ъ Гуфт; «Оре, хуло бузургҳиммат ва покиза аст». (К. 1. С. 51).

[57] Фармудаи вай, ки салоту салом бод блр ӯ! Худованд ҳамаи гуноҳро, гайри оқшавӣ, мебахшад. Дар ҳакиқат самараи оқшавиро кас то марг меби-над. (К. 1. С 50).

[58] Ва он, писари Умар, гуфт: «Ман зане доштам, ки онро дӯст медош-там. Падарам, Умар, вайро бад медид. Пас ӯ фармуд, ки занамро талок ди-хам. Умар назди пайғамбар, салому салавот ба ӯ бод, рафта ҳолро арз на-муд. Он юр пайғамбар фармуд, ки занамро талоқ диҳам. Ман анҷом додам. (К. 1. С. 50).

[59] Бипушон ҳамон хеле, ки худо лӯшонид. (К. 1. С. 50).

[60] Худованд дар «Қуръон» мефармояд. Занон низ ҳамон хеле, ки мардов ҳуқуқ доранд, хуқукдор аст. (К. 1. С 52).

[61] Мардои соҳиби занонаид. (К- 1. С. 52).

[62] Дар – Мишкот – сабт шудаст. Ба занҳо хайрхоҳ бошед, зеро ки он-ҳо аз устухони каҷи паҳлӯи чап

офарида шудаанд. Агар бихоҳӣ, ки каҷии он-ро рост кунӣ, муяссар нагардад. Ва агар даст нарасонӣ, доим каҷ хоҳад буд. Пас, бо занон мадоро бояд карду хайрхоҳаш хоҳад буд. (Қ. .1. С 52).

[63] Қасе. ки ба аҳли хонаводаи худ бештар некӯй кунад, некӯкортарик шахс ба шумор меравад. Ҳангоме, ки чунин соҳиб фавтад, онҳо бар ҳаққи вай дуои некӯ хоҳанд кард. (К. 1. С 533).

[64] П>рсиданд, ки «ҳаққи зани ҳар яки мо чист?» Гуфт: «Замоне, ки таом мехури, бар вай ииз деҳ, ҳамин ки пӯшок мепӯшй, ӯро низ бипӯшон, ҳаргиз мазан, қабеҳ магӯй. фарёд мазан». (Қ. 1. С 53).

[й5] Мусулмони комил онҳоеанд, ки аз ҷиҳати имондорӣ ва хулқу ахлоқ беҳ буда, ба оилаи худ меҳрубон бошанд. (К. 1. С 53).

302

66 Ҷудоӣ андохтан андар миёни зану шавҳар ва ғулому арбоб .шеваи мо

нест. (К. 1. С 53).

67 Падару модар. хамеша солеҳу мӯъмин буда, ба фарзандонашон хуш-

рафторӣ бикунанд. (К. 1. С. 53).

68 Ҳудо ҳар касеро ба кадри тавоноияш таклиф мекунад. (К. 1. С 54).

69 Ду қавли зидди ҳам вуҷуд дошта наметавоаад. (Қ. 1. С 54).

70 Мо ба шумо ва онҳо рӯзй медиҳем. (К. 1. С. 56).

71 Сазои эҳсон ба ҷуз эҳсон чизе нест. (К. 1. С. 56).

[72] Ҷигар ҷигар асту дигар дигар. (К. 1. С 56).

[73] Худованд иродаи ба бандагон зулм карданро надорад. (К- 1. С. 57).

[74] Ӯст, ки бароятон завҷа, авлоду набера ато намуда, ҳамаро соҳиби рӯ-зии пок намуд. (Қ. 1. С 57).

[75] Худованд, воқеан, тағирдиҳандаи рӯзӣ нест. Ӯ ба мардум неъмат до-дааст. ки худи онҳо тағир диҳанд. (К. 1. С. 57).

[76] Ман ҷинну инсро барои ибодат наофаридаам. (К- 1.

С. 58).

[77] Зиёнкори дунёву охират .(К. 1. С 59).

[78] Вай зиёнкори ошкорост. (К. 1. С. 59).

[79] Фарзанд офаридаи падар аст. (Қ. 1. С. 61).

80 Ин мухолиф аст. (К. 1. С. 63).

[81] Чунинанд он чи, ки доною вокиф, ҳа,мду сано бод бар ӯ, маро омӯзон-дааст. (К. 1. с. 63).

[82] Худованде, ки номаш азиз аст, фармудааст: «Матои ҳаёти дунё, ки боиси зинат, хушӣ ва ифтихормандии ҳамдигарон аст, ба дурустӣ аз молу авло-ди инсон иборат аст. (К. 1. С 64).

[83] Касе, ки дунёро бихоҳад, бояд ки гӯшанишинӣ бикунад. Касе, ки охи-ратро бихоҳад, бояд ки парҳезгорӣ ихтиёр кунад. Агар касе, ки ҳардуро хоҳад,. бояд ки илм омӯзад. (К. 1. С. 64).

[84] Олимони бандагони ман ҳам, мисли паямбарони Бани Исроил мебо-шанд. (К. 1. С. 63).

[85] Ба хубию мулоиматӣ аз оиҳо раҳой ёб. (К. 1. С. 66).

[86] Дар кеши ислом чудоӣ аз халқ раво нест. (К. 1. С. 66).

[87] Бигӯ; «Дар бораи мусулмон шуданатон миннатгузорӣ макунед, зеро к» худо худ бар шумо хидоят кард, то ки имоа оваред. (К. 1. С 68).

[88] Касе, ки туғён кунаду ҳаёти дунёро аз ҳама афзал шуморад, ҷои ӯ-ҷаҳаннам хоҳад шуд. (К. 1. С. 635).

[89] Агар амал хуб бошад, хайр аст, агар бад бошад, шар(р) аст. (Қ. 1.

С 63).

[90] Бихӯред, бинӯшед ва лаззат баред. (К. 1. С 70).

[91] Исроф накунед, наздик нашавед ва нагӯед. (К- 1. С 70).

[92] Боҷону дил. (К. 1. С 70).

[93] Ҳар киро хоҳад, мебахшад ва ҳар киро хоҳад, азоб медиҳад. (Қ. 1..

С. 70).

[94] Каое, ки заррае кори хайр ва шар(р) кунад, натиҷаашро мебинад. (Қ.

1. С 70).

[95] Ва агар касе туғёп купад. (К. 1. С 70).

96 Дар байни орзӯҳои шумо ва орзуҳои аҳли китоб монандӣ нест. (К- 1. С 70).

[97] Худатонро бо дастони худ ба халокат нарасонед. (К. 1. С 71).

[98] Бар ҳакикат таваккал кунед, зеро ки ӯ сазовори ин аст. Шумо ва пар-рандагонро худо рӯзӣ хоҳад дод. (Қ. 1. С 71).

[99] Воқеан инсонро барои чорабиниҳо андешидаи офаридем. (К. 1. С 71).

[100] Зикри онхоро бигузор, зеро ки онҳо бевафоянд. (Қ. 1. С. 73).

[101] Дунё ва охирзтаптро барбод додааст. (К. 1. С 76).

[102] Олам ба ғайр аз худованд аз мавчудоти хоричӣ ва зеҳнӣ иборат аст. Ои чизе, ки дар хорич мавчуд аст, қадим аст, он чи ба василаи вучуди хоричӣ-мавчуд мешавад, вай ҳодис аст. (Қ. 1. СЖЛ.

103 Дунё соатест. Қори яксоатаи олам баробари чашмак задан, ё худ аз. он ҳам камтар аст. (К. 1. С 81).

о[4] Аз он баландии бениҳоят хам балапдтар аст. (1\. 1. С. 83). [105] Бимиред, пеш аз он ки даргузарсд. (К. 1. С 84).

зоа

[106] Ҳамеша бар онҳо роҳи рости туро нишон медиҳам. Сипас, ба сӯи онҳо аз пешу кафо ва тарафҳои росту чап меоям. Сипас, ҳамеша онҳоро ба иғво меандозам ва мебинӣ, ки бештарашон мачоли шукргузорӣ ҳам надоранд. (К. 1. €. 84).

[107] Эй фарзандони Одам, магар шумоёнро огоҳ накардам, ки ба шайтон ибодат накунед, зеро ки у душмани ҳақиқӣ ва ошкорои шумост. (К. 1. С. 85).

[108] Касе, ки аз зикри ман рӯй гардонад, маишату зиндагии ӯ сахт хоҳад шуд. Чунин касонро дар рӯзи қиёмат ба холи кӯрӣ бармехезонам. (К. 1. С. 86).

юэ Худованд рӯи ӯро азиз дорад. (Қ. 1. С.86).

[110] Худованди азиз дар баёни тафсилоти неъматҳои дунё гуфтааст: «Зи-нат ва чизи дустдоштаи халқ иборат аз

занон, фарзандон ва микдорӣ зиёди тиллову нукра ва аспҳои алифи доғдор, чорпоён, кишту заръ мебошад. Инҳост. василаи асосии ҳаёти дунё (К. 1. С. 87).

Ш Назди худованд аст хубии бозгашт. (К. 1. С. 87).

112 Бигӯед: «Оё шумо аз залолати худ азоб мекашед? Ин залолатҳо неъ-матҳои фонии дунёви ҳастанд, ки мо ба шумо додаем. Шумо аз онҳо парҳез кунед, яъне пушти по зада, аз онҳо рӯй тобед. Агар онҳоро гиред худоро фа-ромӯш хоҳед кард. Шумо тоати худоро баргузинед, ба додаш қонеъ бошед, ба нododанҳoю сахтиҳояш шикебо оред ва гӯшанишиниро пеша фармоед. Ононе, ки сахаргоҳон, даме, ки ҳама дар хобанд, – «худоё, мо ба ту имон овардем, ту моро бубахшой аз оташи дузах нигоҳ дор», – гӯянд, биҳишту ҳурҳо бо ризвон-ҳо насибаи онҳо хоҳад шуд за онҳо шикебоён, растагорон, нафақа диҳандагон ва бахшандагон ҳастанд». (Қ. 1. С. 87).

пз Чӣ хуш гуфтааст: (К. 1. С. 88).

[114] Худоё ба ман қавлатро бо феъл рӯзӣ кун. (Қ. 1. С. 88).

[и5]. Мо маишати зиндагонии дунёро бар онҳо тақсим кардаем. (С).

и[6] Вай дар муддати шаш рӯз осмону заминро офарид ва ба арш бар бар гузошт. (Қ. 1. С. 90).

[117]. Мо маишати зиндагонии дунёро бар онҳо тақсим кардаем. (С).

I'[8] Ашё ба шарофати вуҷудиёти зидди он донисташаванда аст. (К. 1. С. 92).

[119] Софро бипазиру аз тира бипарҳез (К. 1. С 93).

120 Шукур бар худованде, ки моро бар ин ҳидоят кард. (К. 1. С. 96).

[121] Олам ходис аст. (К. 1. С. 95).

[122] Касе, ки бо ҷиддияти том аз паи чизе шавад, ҳатман ба ком хоҳад овард. Касе, ки бо исрор дарк\бӣ кунад, ҳатман дохили он иморат хоҳад шуд. (К. 1. С 100).

123 Ман ганҷинаи ниҳони будаму мехостам, ки маъруф шавам. Бинобар ҳамин ҳам халқро офаридам. На чашм дидасту на гуш шунидааст. (Қ. 1. С. 102).

124 Худро бо дастони худ ба таҳлука маяндозед. (Қ. 1. С 106).

125 Онҳо ба шумо душмананд, аз онҳо ҳазар кунед. (Қ. 1. С. 106).

126 Чун тундари рахшанда. (К. 1. С 109).

127 Чи хуб касе гуфгааст: (Қ. 1. С 109).

128 Рузи мувофиқи тақдир тақсим шудааст. (Қ. 1. С 160),

129 Бар ҷоҳил дунё ширин, бар оқил он талх. (К. 1..С. 112).

130 Осмону замин бо адолат ороста шуд. (Қ. 1. С 113).

131 Ту бар олам ба ноҳақ такаббурӣ намудан ҳуқуқдор нестй. (Қ. 1.

132 Меваҷоту гӯшти мурғ ва аз он чи, ки хоҳанд. (К. 1. С 114).

■33 Ин ҳа,ма он аст, ки худованди олими еоҳибхабар барои мо овардааст. Шукр ба офаридагоре, ки моро ба ин ҳидоят кард, вагарна бе ҳидояту рахна-моии ӯ муяссар намегардид. (К. 1. С 115).

134 Мувофиқи дилхоҳ, ҳамон хеле, ки мехоҳад. (К. 1. С 116).

135 Ин мулк азони кист? (К. 1. С 117).

136 Мувофики дилхоҳ. (К. 1. С. 121).

137 Ҳамеша ба пеш аввал як поро гузошта, баъд пои дигарро мегузоранд. (К. 1. С 122).

138 Ба ягон навъ, бо ягон роҳ, намуде, хеле. (К. 1. С. 123).

139 Магар мо барояшон андаке илм наёвардем? (К- 1. С. 123).

140 Як бор пас аз бори дигар, паихам. (К. 1. С. 124).

304

141 Назар ба ин. (К. I. С. 124).

142 Вай чӣ маъдум ва чи мавҷуд бошад. (К. 1. С 125).

143 Доимо, ҳамеша. (К. 1. С. 25).

144 Қасе, ки соҳиби ҳикмат аст, вай дар ҳақиқат иқтидори хайри зиёде иамуданро дорост. (Қ. 1. С 126).

145 Қасе, ки худоро гумроҳ кунад, ӯро ҳимоятгаре

вуҷуд дошта наметаво-над. (К. 1. С. 126).

Нб $ч_и$ қадар хуб аст он чизе, ки гуфта шудааст. (К. 1. С 130).

147 Дар замони мо. (К. 1. С. 132).

148 Ман имрӯз барои шумо динатонро мукаммал намудам, дар натиҷа аз гумроҳӣ наҷотёбӣ ошкор шуд. (К. 1. С 132).

149 Қасе, ки ба ин киштӣ аз тахти дил чанг андозад, халос хоҳад шуд, агар касе, ки тарки он кунад, ҳатман ҳалок, ё ғарқ хоҳад шуд. (К. 1. С. 132).

150 А$_г$ар шахсони бадкор набошад, қурби соат (қиёмат) наздик на.меша-вад. (К. 1. С. 132).

81 Худованд подоши меҳнати онҳоро диҳад. (Қ. 1. С. 134).

182 Баҳри хотири ризои худованд. (К. 1. С. 134).

153 Баҳри баланд бардоштани сухани худованд. (К. 1. С. 134).

■154 Ба таври номуайян: Ба таври пинҳони (К. 1. С 134).

Д55 Фаровон бо неъматҳои вай ва беохир бод атои: уй. (К. 1. С 140).

156 Дарвокеъ, бадтарини садоҳо садои харон аст. (К. 1. С. 141).

157 Ширину турш ва ҳамчун оби чашма гуворост. (К. 1. С. 142).

158 Дамбадам; вақт ба вақт. (К. 1. С. 141).

159 Чизе, ки ба он эҳтиёҷ бошақ. (К. 1. С. 146).

160 Сафар кунеду саҳҳобӣ ёбед ва ғаниматҳо ба даст оваред (Қ. 1. С 146).

161 Ман ҳоҷии мусофирам, атворию асбобҳои зебу зиннати занона овар-даам, ки хеле арзон мефурӯшам.(К. 1. С 154).

162 Ин аст хонаи фосиқон! (К. 1. С 159).

1[63] Ин ҳамон аст, ки дар он маро сарзаниш карда будӣ. (К. 1. С 159).

164 Замоне, ки онҳо ӯро диданд дастҳояшонро буриданду гуфтанд: «Ин шояд одамӣ набуда, балки

фариштаи карим бошад». (Қ. 1. С. 159).

165 Ман худои бузургтарини шумоён ҳастам. (К. 1. С. 160).

166 Худованди меҳрубону бахшояндаи покиза дуруст гуфтааст, ки беҳта-рини халқ касонеанд, ки насороро имон овардаанд. Зеро ки онҳо қавиимон оуда, дар ҳақиқат такаббурӣ надоранд. (К. 1. С 152).

167 Ва ҳар кӣ бихоҳад. (К. 1. С. 165).

168 Пас, бигузор онҳо бо ҳам мулоқот кунанд, бозӣ кунанд, то ҳангоме, ки рӯзе заифӣ бирасад. (К. 1. С. 169).

169 Чизе, ки мувофиқи майл бошад. (К. 1. 224). 17° Чизе, ки ғайр аз он аст. (К. 1. С 224).

171 Ҷинс ба ҳамҷинс майл мекунад. (Қ. 1. С 227).

172 Дар дини ислом тарки дунё намудан раво нест. (К. 1. С. 210).

173 Дар корҳои некӯ ва парҳезгорӣ ҳамкорӣ бикунед. (К. 1. С. 210).

174 Магар он чизе, ки худо нигоҳ дорад. (К. 1. С. 210).

175 То бепоёнӣ, беохирӣ. (К. 1. С. 211).

176 Барои он ки бихӯранду бинӯшанд. (Қ. 1. С 211).

177 Қасе, ки тавба бикунгд, мисли он хохад шуд, ки гуноҳе содир накар-да бошад. (К. 1. С.211).

178 Ва касе, ки кори бад кунад, бар нафси худ ситам раво дорад. Пас аз худо омӯрзиш мекунад, зеро ки ӯ бахшояндаю раҳим аст. (К. 1. С. 211).

179 Инсон, дар ҳақиқат, агар эҳтиёҷманд набошад, туғён мебардорад. (Қ. 1.С. 215).

180 Мукофоти эҳсон албатта эҳсон аст. (Қ. 1. С 215).

181 Он чизе, ки зери эзор асг. (К 1. С. 215).

182 Оё боз ҳа,м ҳаст? (Қ. 1. С. 216).

183 Ҳастии дунё барои зиндагии мӯъминону кофирон аст. (К. 1. С. 229). 184 Он чизе, ки ба он хукм шудааст. (К- 1. С. 229).

1[85] Сазовори эътибор. (К. 1. С 224).

186 Чизи фавтшуд, яъне аз даст рафта. (К- 1. С. 224).

20-266 305

187 Дз ҳар ҷиҳат. (К. 1. С. 227).

188 Ду чизи ба ҳам зид(д) якҷоя намешавад. (К. 1. С. 227).

189 Шунидан кай буЕад монанди дидан. (К. 1. С. 227).

[190] Онҳо камақлу ноқисдинанд. (К. 1. С. 227).

191 Худованд ҳаргиз ба бандагон зулм нахоҳад кард. (К. 1. С. 227).

192 Онҳо мисли ҳчйвонон гумроҳанд. (Қ. 1. С. 230).

193 Пайдоиш ҳама мувофиқи იродаи худозанд аст. (К. 1. С. 230).

194 Гӯё дар биҳишт бо чунин унвон дарахте вуҷуд дорад. (К. 1. С. 230).

[195] Ҷаҳаннамро ба зудӣ аз ҷинну инсон пур мекунам. Сӯзишворию санг-ҳоро барои кофирон омода кардам. (К 1. С. 230).

[196] Агар ту набудӣ, ман албатта фалакҳоро на,меофаридам. (К. 1. С. 230).

197 Пас дар ин рӯз касеро ба монанди вай азоб дода намешавад. (К 1. С. 230).

198 Зиёнкори ин дунёву охиратанд. (К- 1- С. 235).

199 Ин ҳамон зиёнкории ошкорост. (К. 1. С. 235).

[200] Худованд мефармояд: «Эй касони имоноварда, шумоёнро на мол, на фарзандон начот медиҳад, балки фақат бо зикри худованд халосӣ хоҳед ёфт. (К. 1. С. 236).

2○1 Мардҳо бар заиҳо зӯри доранд. (К. 1. С. 237).

[202] Занҳо бар мардҳо зӯрӣ доранд. (Қ. 1. С. 237).

203 Магар ин ки худованд нигоҳ дорад. (К. 1- С. 238).

204 Марди бадахлоқ бо зани бадахлок никоҳ хохад кард, ё худ зани ба-дахлок бо марди бадахлоқ никоҳ хоҳад кард. (К. 1- С. 238).

2○5 Заношӯӣ баракат асг, никоҳбандӣ суннати ман аст. Ба ман аз ин дунё се чиз хуш омадааст: бӯи хушу зани покизаву намоз, ки нури чашмонам аст. Агар касе, ки забони гӯё, дили шукркунанда дошта бошед, онгоҳ зани по-керо ба никоҳ оварда, соҳиби фарзандон бишавед. (К. 1. С. 239).

206 Беҳтарини занон онҳоеанд, ки шутурсавор бошанд. (К. 1. С. 240).

207 Магар ин ҳамон ваҳй нест. (К- 1. С. 240).

208 Баҳри он ки дар он канорам худо бошад. (К. 1. С. 240).

209 Бар ҳадисҳо итоат бояд кард. (К. 1. С. 241).

2Ю Ҷамъи онҳо ва шарху тафсилҳои онхо... (К. 1. С. 241). 2Н Пас, касе, ки аз суннати ман барояд. (К- 1- С. 241).

212 Бихӯред, бинӯшед ва лаззат баред! (К. 1. С. 241).

213 Хубу покиза бошед, намозу ибодат кунед. (К. 1. С. 241).

214 Барои нафъи умум... (К- 1. С. 242).

215 Муайян накарда... (К- 1- С. 242).

216 Банда бо .молу ҳолаш азони соҳибаш мебошад. (К. 1. С. 244).

217 Дар ҳолати тангдастӣ... (К- 1- С. 246).

218 Дар назди шариат ва ақл... (К- 1- С. 246).

219 Ба воҷибгтг суннат бояд итоат кард. (К. 1. С. 246).

220 Мувофиқи он чи, ки мо карор додаем. (К. 1. С. 246).

221 Бандаи зан... (К. 1. С. 247).

222 Мувофиқи воҷиботи худо. (К. 1. С. 249).

223 Падару модар сазовори эҳсонанд. (К. 1. С. 250).

224 Қасе, ки начашад, намедонад. (К- 1- С. 251).

225 Дар ҳангами навиштан... (К. 1. С. 252).

226 гӯр боғест аз боғҳои биҳишт ва инчунин ҷоҳ аст аз ҷоҳҳои ҷаҳаннам. (К. 1. С. 252).

227 Ҳаркӣ беҳтару хубтар бошад, барои аҳли худ аст. Ман, ки беҳтарин» шумоён ҳастам, низ барои аҳли худам мебошам. (К. 1. С. 254).

228 Гуфт, Салом бар вай бод, мустаҳкам шав, эй бандаи зан! (К. 1. С. 255.

229 Ба номи худованди баландмартабаи бузург, худо бузургтар аст. (К. 1-С. 256).

230 Худовандо, шайтонро аз мо дур кун. (К. 1. С. 256).

231 Щукр бар худованде, ки башарро аз қатраи обаке офарид ва баъд бар ӯ насабу издивоч ато намуд. (К- 1. С. 256).

232 Ҳангоме, ки худованд ба кас атое мекунад, пас он бесабаб нест. (К. 1. С. 258).

233 Бо фармудаи худо ва ҳидояти ӯ ба охир расондем, вагарна имконно-: пазир буд. (К. 1. С. 257).

254 Ҳарчи буд, қалами мо тасвир намуд. (К. 1- 258).

306

■ҷ 235 Худованд мефармояд, ки ба қарибӣ шумоёнро меозмоем. Шартҳои озм&иш иборат аз чизи ҳавфнок, азоби гуруснагӣ, нуқсоноти ҷонҳо, зарар бар молу меваҳо ва фарзандонатон,мебошанд. Сабркунандагонро аз ин қарордоди мо бохабар бикун! (К. 1. С. 266).

236 Шумо, ачаб нест, ки чизҳои шарро дӯст доредy чизҳои хайрро бад би-нед. (К. 1. 266).

237 Агар худованд ба бандагонаш ризқи зиёд диҳад, боиси дар олам пай-доиши бедодгарӣ хоҳад шуд. (К. 1- С. 266).

238 Худованди покиза бо забони дӯсташ, саловоту салом бод бар ӯ, гуфт! Дар ҳақиқат аз бандагони мӯъмини ман касоне ҳастанд, жи ибодатдорӣ

мекунанд. Пас, онхоро бо ибодат сарафроз бояд кард, вагарна онҳоро ҳисси мағрурӣ фаро мегирад, ки он оқибат ба фосидӣ бурда мерасонад.

Ва дар ҳақиқят аз бандагони мӯъмини ман касоне ҳастанд, ки боигарӣ онҳоро боимон мегардонад. Агар чунин шахсонро қашшоқ кунам, онгоҳ ҳат-ман онҳо фосид хоҳанд шуд.

Ва дар ҳақиқат аз бандагони мӯъмини ман касоне ҳастанд, ки қашшоқӣ онҳоро боимон мегардонад. Агар чунин шахсонро бой кунам, онгоҳ хатман онҳо фосид хоҳанд шуд.

Ва дар ҳақиқат аз бандагони мӯъмини ман касоне хастанд, ки сиҳхатӣ он-ҳоро боимои мегардонад. Агар чунин шахсонро бемор кунам, ҳатман фосид хо-ҳанд шуд.

Ва дар ҳақиқат аз бандагони мӯъмини ман касоне хастанд, ки беморӣ он-ҳоро боимои мегардонад. Агар чунин шахсонро тандуруст кунам, онгоҳ ҳатмая фосид хоҳанд шуд.

